**ⓗ جمعية الدعوة والإرشاد وتوعية الجاليات بالربوة، ١٤٤٣ هـ**

**فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر**

مؤسسة رواد التراجم لتقنية المعلومات

بيان معاني القرآن الكريم - باللغة الأوزبكية. / مؤسسة رواد التراجم لتقنية المعلومات. - **الرياض، ١٤٤٣ هـ**

٨٠٨ ص ؛ .. سم

ردمك : ٦-٩٤-٨٣٥٢-٦٠٣-٩٧٨

١- القرآن - ترجمة ٢- القرآن - التفسير الحديث أ.العنوان

ديوي ٢٢١,٤٩١٥٧ ١٤٤٣/٥٨٨٩

**رقم الإيداع : ٥٨٨٩ / ١٤٤٣**

**ردمك : ٦-٩٤-٨٣٥٢-٦٠٣-٩٧٨**

**الطبعة الأولى**

**١٤٤٥ هـ**

**للتحقق من التحديثات**

**2023-10-31 - V1.0.4**

للتواصل: info@quranenc.com

نَحْوَ تَوْفِيرِ تَفَاسِيرَ وَتَرَاجِمَ مَوْثُوقَةٍ لِمَعَانِي الْقُرْآنِ الْكَرِيمِ بِلُغَاتِ الْعَالَمِ

جمعية الربوة

المحتوى الإسلامي

# Муқаддима

## Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан бошлайман.

Қуръони Карим - Бутун оламлар Парвардигори ва Яратувчиси бўлган Зотнинг каломидир. У инсонларни бу дунёга келишидан бўлган мақсадни баён қилиш, дунё ҳамда охират бахтига йўллаш ва ўлгандан кейин абадий бахтсизликдан халос қилиш учун туширилган. У ўзидан олдинги китобларни тасдиқлаб ва улардаги ҳукмларни насх қилувчи нозил бўлган илоҳий китобларнинг сўнггисидир.

Қуръони Карим абадий оят ва муъжизадир. У Муҳаммад соллаллоҳу алайҳи ва саллам ҳақиқий пайғамбар эканларига далилдир. Аллоҳ таоло инсон ва жинларни шу каби китоб ёки ҳеч бўлмаса битта сурасидай сура олиб келишларига чақирди, лекин улар у сингари бирорта сура олиб келишдан ожиз қолдилар.

Уни бузишга ва ўзгартиришга бир минг тўрт юз йилдан бери ҳеч кимнинг кучи етмади. У қандай нозил бўлса, шундай араб тилида абадий қолажак. Чунки Аллоҳ Қуръони Каримни қиёматга қадар асл ҳолида қолишини ўз кафиллигига олгандир.

Қуръони Карим – ислом динининг асосий ўзаги ва инсон ҳаётини ҳар бир замон ва маконда тартибга соладиган, бошқарадиган дастурдир. У инсонни ягона яратувчиси бўлган Аллоҳга ибодат қилишга чақиради. Яратувчиси ва динини таниш учун инсон нимага муҳтож бўлса шуни баён қилади. Бўлиб ўтган ва бўлажак ғайб ишлари, пайғамбарлар қиссалари, Аллоҳ уларнинг душманларини қандай ҳалок қилгани ҳамда мўминларга қандай нусрат бергани ҳақида хабар беради. Унда ибодатларнинг, муомалаларнинг усуллари, чиройли хулқларга тарғиб ва ёмон одатлардан огоҳлантириш бордир. Яна унда инсонларнинг борар жойи, агар мўмин бўлса, жаннатга, агар кофир ва мушрик бўлса, дўзахга боришининг баёни бордир.

Ҳурматли, ўқувчи! Аллоҳ таоло араб тилида нозил қилган ва уни инсониятга етказишни буюрган бу буюк китоб муҳимлиги туфайли унинг маъноларини ўз тилингиздаги таржимасини тақдим этишдан бағоятда мамнунмиз. Аллоҳнинг оятлари сизга ҳам етиши ва уни осон тушунишингиз учун бир қанча гуруҳларимиз унинг маъноларини таржима қилишга бор кучларини сарфладилар. Лекин шунга қарамай, биз қанчалик яхши таржима қилишга ҳаракат қилмайлик, бу улуғ китобнинг маъноларини тўлиғича мўъжизавий равишда сизга етказа олмаслигимизни аниқ биламиз. Шунинг учун ҳам биз, кимки Қуръони Каримнинг ҳақиқатини билмоқчи бўлса ва уни қанчалик мўъжизавий эканини ҳис этмоқчи бўлса, унда унга араб тилини ўрганишни тавсия қиламиз.

Ва сўзимиз сўнгида пайғамбарларга салом ва салавотлар ҳамда оламлар Парвардигорига ҳамд айтамиз.

Қуйидаги QR код орқали Қуръони Каримнинг ўз тилингизга таржима қилинганини ўқишингиз мумкин

СҚуръони Карим энциклопедияси саҳифамизнинг ҳар бир оят олдидаги мулоҳазалар тугмачаси орқали таржимани ривожлантириш учун юборилган мулоҳаза ва таклифларингиз бизни мамнун қилади.

**(www.quranenc.com)**

Агар биз билан боғланмоқчи бўлсангиз, қуйидаги электрон почтага ёзинг:

**info@quranenc.com**

# مقدمة

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

القرآن الكريم هو كلام الله رب العالمين وخالقهم، أنزله على خاتم الأنبياء والمرسلين محمد ﷺ ليبين للبشرية الغاية من خلقهم، ولهدايتهم إلى ما فيه سعادتهم في الدنيا والآخرة، وتخليصهم من الشقاء الأبدي بعد الموت، وهو آخر الكتب الإلهية نزولاً، مصدقا لها، وناسخا لشرائعها.

والقرآن الكريم آية ومعجزة أبدية، وهو دليل على نبوة رسول الله محمد ﷺ، تحدى الله الإنس والجن على أن يأتوا بمثله بل ولو بسورة منه، فعجزوا عن ذلك.

لم تصل إليه يد التحريف والتبديل منذ نزوله قبل أكثر من ١٤٠٠ سنة، وسيبقى محفوظاً باللغة العربية التي نزل بها، حيث تكفل الله سبحانه وتعالى بحفظه الى آخر الزمان.

والقرآن الكريم هو المصدر الرئيس للإسلام، والدستور الذي ينظم حياة البشر ويحكمها في كل زمان ومكان، يدعو إلى عبادة الإله الخالق وحده، ويبين ما يحتاجه الإنسان لمعرفة ربه ودينه، وبداية خلق الكون، وأطوار خلق الإنسان، ويخبر عن غيوب ماضية ومستقبلة، وعن قصص أنبياء سابقين عليهم السلام، وكيف نصرهم الله وأهلك أعداءهم، وفيه أصول العبادات والمعاملات والدعوة إلى الأخلاق المحمودة، والتحذير من الأخلاق المذمومة، والمصير في الآخرة؛ إما الجنة دار المؤمنين وإما النار دار الظالمين والكافرين.

ولأهمية هذا الكتاب العظيم الذي أنزله الله باللغة العربية، وأمر بإبلاغه للبشرية؛ يطيب لنا - أيها القارئ الكريم - أن نقدم لك ترجمة لمعانيه بلغتك، تسهيلاً لفهمه وتحقيقاً لتبليغه، وقد بذل فريق العمل جهده في فهم معانيه وترجمتها، مع العلم اليقيني أنه مهما بلغت دقة الترجمة فستظل قاصرة عن أداء المعاني العظيمة التي يدل عليها نص القرآن الكريم المعجز الذي يفوق أي عمل بشري، ومن أراد أن يقف على مزيد من الحقائق التي جاء بها القرآن الكريم؛ فنوصيه بتعلم اللغة العربية التي نزل بها.

وسلام على المرسلين، والحمد لله رب العالمين.

يسعدنا تلقي اقتراحاتكم وملاحظاتكم لتطوير الترجمة من خلال نافذة الملاحظات
الموجودة أمام كل آية على موقع موسوعة القرآن الكريم

**(www.quranenc.com)**

وإذا كنت ترغب في التواصل معنا ، أرسل لنا بريد إلكتروني

**info@quranenc.com**

# Фотиҳа الفاتحة

| | |
|---|---|
| **1**. Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман). | بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١ |
| **2**. Ҳамд оламлар Парвардигори Аллоҳникидир. | ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢ |
| **3**. Меҳрибон ва Раҳмли. | ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٣ |
| **4**. Қиёмат кунининг Эгаси. | مَٰلِكِ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٤ |
| **5**. Сенгагина ибодат қиламиз ва Сендангина ёрдам сўраймиз. | إِيَّاكَ نَعۡبُدُ وَإِيَّاكَ نَسۡتَعِينُ ٥ |
| **6**. Бизни тўғри йўлга йўллагин. | ٱهۡدِنَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ٦ |
| **7**. Ўзинг неъмат берганларинг йўлига. Ғазабга учраганлар ва адашганларнинг (йўлига) эмас. | صِرَٰطَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمۡتَ عَلَيۡهِمۡ غَيۡرِ ٱلۡمَغۡضُوبِ عَلَيۡهِمۡ وَلَا ٱلضَّآلِّينَ ٧ |

# Бақара البقرة

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф. Лаам. Мийм.

الٓمٓ ۝١

**2**. Бу китобда шак-шубҳа йўқдир. У тақводорлар учун ҳидоятдир.

ذَٰلِكَ ٱلْكِتَٰبُ لَا رَيْبَ ۛ فِيهِ ۛ هُدًى لِّلْمُتَّقِينَ ۝٢

**3**. (Тақводорлар)ки, ғайбга иймон келтирурлар, намозни тўкис адо этурлар ва Биз уларга берган ризқдан инфоқ-эҳсон қилурлар.

ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱلْغَيْبِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ۝٣

**4**. (Тақводорларки,) сизга нозил қилинган (ваҳий) га ҳам, сиздан олдинги (пайғамбар)ларга нозил қилинган (ваҳий)га ҳам иймон келтирурлар ва охиратга аниқ ишонурлар.

وَٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ وَبِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ۝٤

**5**. Ана ўшалар Парвардигорлари тарафидан ҳидоятга эришганлар ва нажот топгувчилардир.

أُو۟لَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ۝٥

**6**. Куфр йўлини тутган кимсалар эса хоҳ уларни (Аллоҳнинг азобидан) қўрқитинг, хоҳ қўрқитманг, уларга баробардир - иймон келтирмайдилар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَأَنذَرْتَهُمْ أَمْ لَمْ تُنذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ۝٦

**7**. Аллоҳ уларнинг қалблари ва қулоқларини муҳрлаб қўйган, кўзларида эса парда бор. Уларга улкан азоб бордир.

خَتَمَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَعَلَىٰ سَمْعِهِمْ ۖ وَعَلَىٰٓ أَبْصَٰرِهِمْ غِشَٰوَةٌ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ۝٧

**8**. Ва одамлардан, Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирдик, дейдиганлари бор. Ҳолбуки, улар мўмин эмаслар.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَمَا هُم بِمُؤْمِنِينَ ۝٨

**9**. Улар Аллоҳни ва иймон келтирганларни алдамоқчи бўладилар. (Аслида эса) сезмаганлари ҳолда ўзларини ўзлари алдайдилар.

يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَمَا يَخْدَعُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ۝٩

**10**. Уларнинг дилларида мараз бор эди, бас, Аллоҳ маразларини янада зиёда қилди. Ёлғон гапирганлари учун уларга аламли азоб бордир.

فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ مَرَضٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ١٠

---

**11**. Уларга: «Ер юзида бузғунчилик қилманглар», дейилса, «Биз ислоҳ қилувчилармиз», дейдилар.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ قَالُوٓاْ إِنَّمَا نَحۡنُ مُصۡلِحُونَ ١١

---

**12**. Огоҳ бўлингизким, айнан ўшалар бузғунчилардир, лекин ўзлари буни сезмаслар.

أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡمُفۡسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا يَشۡعُرُونَ ١٢

---

**13**. Уларга: «Мана бу одамларга ўхшаб иймон келтиринглар», дейилса, «Эси пастларга ўхшаб иймон келтирайликми», дейдилар. Огоҳ бўлингизки, уларнинг ўзлари эси пастлардир. Лекин буни билмаслар.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ ءَامِنُواْ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُۗ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا يَعۡلَمُونَ ١٣

---

**14**. Мўминларга йўлиққанларида, иймон келтирдик, дерлар, шайтонлари билан холи қолганда эса, биз сизлар биланмиз, биз уларнинг устидан куляпмиз, холос, дерлар.

وَإِذَا لَقُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمۡ قَالُوٓاْ إِنَّا مَعَكُمۡ إِنَّمَا نَحۡنُ مُسۡتَهۡزِءُونَ ١٤

---

**15**. Аллоҳ уларнинг устидан кулади ва ўз туғёнларида адашиб юришларига қўйиб беради.

ٱللَّهُ يَسۡتَهۡزِئُ بِهِمۡ وَيَمُدُّهُمۡ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١٥

---

**16**. Улар ҳидоятнинг ўрнига залолатни сотиб олган кимсалардир. Бас, бу савдоларида фойда қилмадилар ва ҳидоят топганлардан бўлмадилар.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلۡهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمۡ وَمَا كَانُواْ مُهۡتَدِينَ ١٦

---

**17**. Улар худди ёққан ўти энди атрофини ёритганида Аллоҳ нурларини кетказиб, қоронғу зулматларда қолдирган (ва ҳеч нарсани) кўрмайдиган кишиларга ўхшарлар.

مَثَلُهُمۡ كَمَثَلِ ٱلَّذِي ٱسۡتَوۡقَدَ نَارٗا فَلَمَّآ أَضَآءَتۡ مَا حَوۡلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمۡ وَتَرَكَهُمۡ فِي ظُلُمَٰتٖ لَّا يُبۡصِرُونَ ١٧

---

**18**. Улар кар, соқов, кўрдирлар. Бас, улар (йўлларидан) қайтмаслар.

صُمُّۢ بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ١٨

---

**19**. Ёки улар чақмоқ, момагулдурак, қоронғуликлар билан осмондан қуяётган ёмғир остида яшиндан

أَوۡ كَصَيِّبٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ ظُلُمَٰتٞ وَرَعۡدٞ وَبَرۡقٞ يَجۡعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ حَذَرَ ٱلۡمَوۡتِۚ وَٱللَّهُ مُحِيطُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩

қўрққанларидан панжаларини қулоқларига тиқиб олган ҳолларида ўлим - ҳалокатдан қочмоқчи бўлиб турган кимсалар кабидирлар. Аллоҳ эса кофирларни ўраб олгувчидир.

---

**20**. Яшин кўзларини олиб қўйгудек бўлади. У (атрофини) ёритганида юриб оладилар, ўчганида туриб қоладилар. Агар Аллоҳ хоҳласа, қулоқ ва кўзларини йўқ қилган бўлур эди. Шубҳасиз, Аллоҳ ҳар нарсага Қодирдир.

يَكَادُ ٱلۡبَرۡقُ يَخۡطَفُ أَبۡصَٰرَهُمۡۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم مَّشَوۡاْ فِيهِ وَإِذَآ
أَظۡلَمَ عَلَيۡهِمۡ قَامُواْۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَذَهَبَ بِسَمۡعِهِمۡ وَأَبۡصَٰرِهِمۡۚ إِنَّ
ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٠

---

**21**. Эй одамлар, сизларни ва сизлардан олдингиларни яратган Парвардигорингизга ибодат қилинглар. Шоядки, (шунда) тақво қилсангизлар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعۡبُدُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ وَٱلَّذِينَ مِن
قَبۡلِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ٢١

---

**22**. (Парвардигорингиз)ки, сизлар учун ерни қароргоҳ, осмонни том қилиб қўйди ва осмондан сув тушириб, унинг ёрдамида сизларга ризқ бўлсин, деб мевалар чиқарди. Бас, билиб туриб ўзгаларни Аллоҳга тенглаштирманг.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ فِرَٰشٗا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءٗ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ
مَآءٗ فَأَخۡرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزۡقٗا لَّكُمۡۖ فَلَا تَجۡعَلُواْ لِلَّهِ أَندَادٗا
وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٢٢

---

**23**. Бандамизга туширган нарсамизга шак-шубҳангиз бўлса, унга ўхшаш бир сурани келтиринг ва рост айтаётган бўлсангиз, Аллоҳдан ўзга гувоҳларингизни чақиринг.

وَإِن كُنتُمۡ فِي رَيۡبٖ مِّمَّا نَزَّلۡنَا عَلَىٰ عَبۡدِنَا فَأۡتُواْ بِسُورَةٖ مِّن مِّثۡلِهِۦ
وَٱدۡعُواْ شُهَدَآءَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٣

---

**24**. Агар қилолмасангизлар, ҳеч қачон қилолмайсизлар ҳам, ёқилғиси одамлар ва тош бўлган, кофирлар учун тайёрланган ўтдан қўрқинглар.

فَإِن لَّمۡ تَفۡعَلُواْ وَلَن تَفۡعَلُواْ فَٱتَّقُواْ ٱلنَّارَ ٱلَّتِي وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ
وَٱلۡحِجَارَةُۖ أُعِدَّتۡ لِلۡكَٰفِرِينَ ٢٤

---

**25**. Иймон келтириб, яхши амаллар қилган зотларга хушхабар берингки, улар учун остларидан дарёлар оқиб турувчи боғлар бор. Қачон уларнинг бирор мевасидан баҳраманд бўлсалар, илгари ҳам бизга худди шунақаси берилганди, дейишади. (Чунки) уларга бир-бирига ўхшаш мевалар берилган (бўлади). Уларга у ерда покиза жуфтлар бор ва улар у ерда абадий қолурлар.

وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن
تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ كُلَّمَا رُزِقُواْ مِنۡهَا مِن ثَمَرَةٖ رِّزۡقٗا قَالُواْ هَٰذَا ٱلَّذِي
رُزِقۡنَا مِن قَبۡلُۖ وَأُتُواْ بِهِۦ مُتَشَٰبِهٗاۖ وَلَهُمۡ فِيهَآ أَزۡوَٰجٞ مُّطَهَّرَةٞۖ وَهُمۡ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٥

**26**. Аллоҳ чивин ёки ундан-да ҳақир нарсалар ҳақида масал айтишдан ҳеч тортинмайди. Иймонли кишилар унинг ҳақиқатан Парвардигорлари тарафидан эканини биладилар. Кофирлар эса: «Буни мисол қилиш билан Аллоҳ нима демоқчи?» - дейдилар. Бу масал сабаб (Аллоҳ) кўпларни адаштиради ва кўпларни ҳақ йўлга ҳидоят қилади. Бу масал сабаб фақат фосиқ кимсаларнигина адаштиради.

۞إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَسْتَحْىِۦٓ أَن يَضْرِبَ مَثَلًا مَّا بَعُوضَةً فَمَا فَوْقَهَا ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ ۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَيَقُولُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۘ يُضِلُّ بِهِۦ كَثِيرًا وَيَهْدِى بِهِۦ كَثِيرًا ۚ وَمَا يُضِلُّ بِهِۦٓ إِلَّا ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٢٦﴾

**27**. (Фосиқлар)ки, Аллоҳ билан боғланган аҳдни бузадилар, боғланишига буюрган нарсаларини узадилар ва ер юзида бузғунчилик қиладилар. Улар, шубҳасиз, зиён кўргувчилардир.

ٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مِيثَٰقِهِۦ وَيَقْطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٢٧﴾

**28**. Аллоҳни қандай инкор қиласиз? Ҳолбуки, жонсиз эдингиз, У сизга жон берди. Кейин жонингизни яна олади. Кейин яна тирилтиради. Кейин эса У Зотга қайтариласиз.

كَيْفَ تَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَكُنتُمْ أَمْوَٰتًا فَأَحْيَٰكُمْ ۖ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٨﴾

**29**. У шундай зотки, сиз учун ердаги барча нарсани яратди. Сўнгра самога юзланди-да, уларни етти осмон қилиб тиклади. У ҳамма нарсани Билгувчидир.

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ ٱسْتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَسَوَّىٰهُنَّ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

**30**. Эсланг! Парвардигорингиз фаришталарга: «Мен заминга бир халифа қиламан», деганида, улар: «У ерда бузғунчилик қиладиган, ноҳақ қонлар тўкадиган (инсонни) халифа қиласанми, биз Сени улуғлаб, Сенга тасбеҳ, ҳамд айтяпмиз-ку», дейишди. Шунда Аллоҳ: «Мен сизлар билмаган нарсаларни биламан», деди.

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى جَاعِلٌ فِى ٱلْأَرْضِ خَلِيفَةً ۖ قَالُوٓا۟ أَتَجْعَلُ فِيهَا مَن يُفْسِدُ فِيهَا وَيَسْفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَ ۖ قَالَ إِنِّىٓ أَعْلَمُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31**. Одамга ҳамма нарсаларнинг номларини ўргатиб, уларни фаришталарга рўбарў қилди-да, гапларингиз рост бўлса, шуларнинг номларини Менга айтиб беринглар-чи, деди.

وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ عَلَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِى بِأَسْمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣١﴾

**32**. Дедилар: «Пок Павардигоро, бизда Ўзинг

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمْتَنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٣٢﴾

ўргатганингдан бошқа илм йўқ, ҳамма нарсани билгувчи ҳар ишни ҳикмат билан қилгувчи Ўзингсан».

---

قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئۡهُم بِأَسۡمَآئِهِمۡۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم بِأَسۡمَآئِهِمۡ قَالَ أَلَمۡ أَقُل
لَّكُمۡ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ غَيۡبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَأَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ وَمَا
كُنتُمۡ تَكۡتُمُونَ ٣٣

**33**. Аллоҳ: «Эй Одам, уларга бу нарсаларнинг номларини айтиб бер», деди. Одам уларнинг номларини айтиб бергач, (Аллоҳ фаришталарга): «Сизларга еру осмонларнинг сирларини ва сизлар ошкор қилган нарсаларни ҳам, яширган ишларни ҳам биламан, демаганмидим», деди.

---

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ
وَٱسۡتَكۡبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٤

**34**. Эсланг! Биз фаришталарга: «Одамга сажда қилинг», деганимиз заҳоти сажда қилдилар. Фақат Иблис кибр ва ор қилиб, кофирлардан бўлди.

---

وَقُلۡنَا يَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ وَكُلَا مِنۡهَا رَغَدًا حَيۡثُ
شِئۡتُمَا وَلَا تَقۡرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٥

**35**. «Эй Одам, жуфтинг ила жаннатда тураверинглар ва ундан истаганингларча бемалол тановул қилаверинглар, фақат мана бу дарахтга яқинлашманглар, (яқинлашсангизлар), золимлардан бўлиб қоласизлар», - дедик..

---

فَأَزَلَّهُمَا ٱلشَّيۡطَٰنُ عَنۡهَا فَأَخۡرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيهِۖ وَقُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ
بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ٣٦

**36**. Бас, уларни шайтон йўлдан оздириб, турган жойларидан чиқарди. Шунда: «Тушинглар, энди бир-бирингизга душмансиз ва маълум муддат ерни маскан тутиб яшайсиз», дедик.

---

فَتَلَقَّىٰٓ ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٖ فَتَابَ عَلَيۡهِۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ٣٧

**37**. Бас, Одам Парвардигоридан сўзлар (фармонлар) қабул қилиб олди ва Аллоҳ уни кечирди. Албатта, У тавбаларни қабул қиладиган меҳрибон Зотдир.

---

قُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ مِنۡهَا جَمِيعٗاۖ فَإِمَّا يَأۡتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدٗى فَمَن تَبِعَ
هُدَايَ فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٣٨

**38**. Дедик: «У жойдан (жаннатдан) ҳаммангиз тушинглар. Бас, сизларга Мен тарафдан ҳидоят келганида, ҳидоятимга эргашган кишиларга хавфу хатар йўқ ва улар ғамгин бўлмайдилар».

---

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ٣٩

**39**. Куфр келтириб, оятларимизни ёлғон деган кимсалар эса дўзах эгалари бўлиб, унда абадий қолажаклар.

**40**. Эй Бани Исроил, сизга берган неъматларимни эсланг ва Менга берган аҳдингизга вафо қилинг. Мен ҳам сизга берган аҳдимга вафо қилурман. Ва Мендангина қўрқинг!

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَوۡفُواْ
بِعَهۡدِيٓ أُوفِ بِعَهۡدِكُمۡ وَإِيَّٰيَ فَٱرۡهَبُونِ ﴿٤٠﴾

**41**. Ва сиздаги нарсани тасдиқловчи қилиб туширган нарсамга иймон келтиринг! Унга биринчи куфр келтирувчи бўлманг! Менинг оятларимни оз баҳога сотманг ва Мендангина қўрқинг!

وَءَامِنُواْ بِمَآ أَنزَلۡتُ مُصَدِّقٗا لِّمَا مَعَكُمۡ وَلَا تَكُونُوٓاْ أَوَّلَ كَافِرِۭ بِهِۦۖ
وَلَا تَشۡتَرُواْ بِـَٔايَٰتِي ثَمَنٗا قَلِيلٗا وَإِيَّٰيَ فَٱتَّقُونِ ﴿٤١﴾

**42**. Ҳақни ботилга аралаштирманг ва ўзингиз билиб туриб ҳақни яширманг!

وَلَا تَلۡبِسُواْ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ وَتَكۡتُمُواْ ٱلۡحَقَّ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ﴿٤٢﴾

**43**. Намозни тўкис адо этинг, закот беринг ва руку қилувчилар билан бирга руку қилинг!

وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱرۡكَعُواْ مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ﴿٤٣﴾

**44**. Одамларни яхшиликка чорлаб туриб, ўзингизни унутасизми?! Ҳолбуки, китобни тиловат қиляпсиз-ку. Ақлни ишлатмайсизми?!

۞أَتَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلۡبِرِّ وَتَنسَوۡنَ أَنفُسَكُمۡ وَأَنتُمۡ تَتۡلُونَ ٱلۡكِتَٰبَۚ
أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ﴿٤٤﴾

**45**. Сабр ва намоз ила ёрдам сўранг! Ва, албатта, у нафси синиқлардан бошқаларга жуда оғир ишдир.

وَٱسۡتَعِينُواْ بِٱلصَّبۡرِ وَٱلصَّلَوٰةِۚ وَإِنَّهَا لَكَبِيرَةٌ إِلَّا عَلَى ٱلۡخَٰشِعِينَ ﴿٤٥﴾

**46**. (Нафси синиқлар)ки, Парвардигорларига рўбарў бўлишларини ва, албатта, У Зотга қайтажакларини биладилар.

ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمۡ وَأَنَّهُمۡ إِلَيۡهِ رَٰجِعُونَ ﴿٤٦﴾

**47**. Эй Бани Исроил, сизга берган неъматларимни ва Мен сизларни оламлардан афзал қилиб қўйганимни эсланг!

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي
فَضَّلۡتُكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾

**48**. Биров биров томонидан ҳеч нарса ўтай олмайдиган, ҳеч кимдан оқлов қабул қилинмайдиган, (гуноҳлари учун) эваз олинмайдиган ва ёрдам ҳам берилмайдиган Кундан қўрқинглар!

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا شَفَٰعَةٞ
وَلَا يُؤۡخَذُ مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ﴿٤٨﴾

**49**. Сизларни оғир азоблар билан қийнаган, ўғилларингизни сўйиб, қизларингизни тирик қолдирган Фиръавн одамларидан қутқарганимизни эсланглар. Ўша ишларда Парвардигорингиз томонидан буюк синов бўлганди.

وَإِذۡ نَجَّيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ
يُذَبِّحُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن
رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ٤٩

---

**50**. Денгизни ёриб, сизларни қутқариб, кўз ўнгингизда Фиръавн одамларини ғарқ қилганимизни эсланглар.

وَإِذۡ فَرَقۡنَا بِكُمُ ٱلۡبَحۡرَ فَأَنجَيۡنَٰكُمۡ وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ وَأَنتُمۡ
تَنظُرُونَ ٥٠

---

**51**. Мусо билан қирқ кечага ваъдалашганимиз, у (Бизнинг ҳузуримизга) кетганидан кейин сизлар ўзингизга зулм қилиб, бузоққа ибодат қилганингизни эсланглар.

وَإِذۡ وَٰعَدۡنَا مُوسَىٰٓ أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗ ثُمَّ ٱتَّخَذۡتُمُ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ
وَأَنتُمۡ ظَٰلِمُونَ ٥١

---

**52**. Ўшандан кейин сизни афв этдик. Шоядки, шукр қилсангиз.

ثُمَّ عَفَوۡنَا عَنكُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٥٢

---

**53**. Шоядки, ҳидоят топсангиз деб, Мусога китобни ва Фурқонни (Тавротни) берганимизни эсланг!

وَإِذۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡفُرۡقَانَ لَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ٥٣

---

**54**. Мусонинг ўз қавмига айтган гапларини эсланг: «Қавмим, сизлар бузоққа ибодат қилиш билан ўз жонингизга жабр қилдингиз. Энди ўзингизни (бир-бирингизни) ўлдириш билан сизни бор қилган Зотга тавба қиласиз. Бор қилгувчи Зот наздида мана шу (қатл) сизлар учун хайрлироқдир». Бас, Аллоҳ таоло тавбангизни қабул қилди, албатта, У Кечиримли, Раҳмлидир.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ إِنَّكُمۡ ظَلَمۡتُمۡ أَنفُسَكُم بِٱتِّخَاذِكُمُ
ٱلۡعِجۡلَ فَتُوبُوٓاْ إِلَىٰ بَارِئِكُمۡ فَٱقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ
عِندَ بَارِئِكُمۡ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ٥٤

---

**55**. «Эй Мусо, Аллоҳни очиқ-равшан кўрмагунимизча, сенга ишонмаймиз», дейишингиз билан қараб турган ҳолингизда сизларни яшин урганини эсланг.

وَإِذۡ قُلۡتُمۡ يَٰمُوسَىٰ لَن نُّؤۡمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى ٱللَّهَ جَهۡرَةٗ فَأَخَذَتۡكُمُ
ٱلصَّٰعِقَةُ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ٥٥

---

**56**. Сўнгра шоядки, шукр қилсангизлар деб, ўлганингиздан кейин тирилтирдик.

ثُمَّ بَعَثۡنَٰكُم مِّنۢ بَعۡدِ مَوۡتِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٥٦

**57**. Кейин булутни устингизга соябон қилдик ва осмондан ширинлик ҳамда беданалар ёғдириб, «Сизларга ризқ қилиб берган пок нарсалардан енглар», (дедик). (Бани Исроил) Бизга зулм қилмадилар, балки ўзларига зулм қилгувчи бўлдилар.

وَظَلَّلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡغَمَامَ وَأَنزَلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰۖ كُلُواْ مِن
طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٥٧

---

**58**. «Ушбу шаҳарга (Қуддусга) киринглар-да, ундан хоҳлаган жойларингизда еб-ичинглар. Дарвозадан сажда қилган ҳолингизда киринглар ва «афв эт» денглар, Биз хатоларингизни мағфират қиламиз ва яхшилик эгаларига зиёда неъматлар ато қиламиз», деганимизни эсланглар.

وَإِذۡ قُلۡنَا ٱدۡخُلُواْ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةَ فَكُلُواْ مِنۡهَا حَيۡثُ شِئۡتُمۡ رَغَدٗا
وَٱدۡخُلُواْ ٱلۡبَابَ سُجَّدٗا وَقُولُواْ حِطَّةٞ نَّغۡفِرۡ لَكُمۡ خَطَٰيَٰكُمۡۚ
وَسَنَزِيدُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٨

---

**59**. Бас, зулм қилганлар уларга айтилган сўзни бошқасига алмаштирдилар. Биз зулм қилганларга фисқ қилаётганлари учун осмондан азоб туширдик.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ قَوۡلًا غَيۡرَ ٱلَّذِي قِيلَ لَهُمۡ فَأَنزَلۡنَا عَلَى ٱلَّذِينَ
ظَلَمُواْ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ٥٩

---

**60**. Эсланг (эй Бани Исроил), Мусо ўз қавми учун сув тилаганида: «Асоингни тошга ургин», дедик. Бас, ундан ўн икки чашма отилиб чиқди - ҳар бир қабилага (улар ўн икки уруғ эдилар) ўз суви маълум бўлди. «Аллоҳ берган ризқдан еб-ичинглар, Ер юзида бузғунчилик жиноятларини қилманглар».

۞وَإِذِ ٱسۡتَسۡقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ فَقُلۡنَا ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡحَجَرَۖ
فَٱنفَجَرَتۡ مِنۡهُ ٱثۡنَتَا عَشۡرَةَ عَيۡنٗاۖ قَدۡ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٖ مَّشۡرَبَهُمۡۖ كُلُواْ
وَٱشۡرَبُواْ مِن رِّزۡقِ ٱللَّهِ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٦٠

---

**61**. Эсланг: «Эй Мусо, бир хил таомга ҳеч қаноат қила олмаяпмиз. Парвардигорингга дуо қил, бизга Ерда униб-ўсадиган сабзавотлардан: бодринг, саримсоқ, ясмиқ, пиёзга ўхшаган ўсимликлардан чиқариб берсин», деганингизда, у: «Яхши нарсани паст нарсага алмаштиришни истайсизларми?! Қайси шаҳарга тушсангизлар сўраган нарсаларингиз турибди-ку?», деди. (Ношукрликлари сабаб) уларга хорлик ва мискинлик ёзиб қўйилди ва Аллоҳнинг ғазабига дучор бўлдилар. Бунга сабаб уларнинг Аллоҳ оятларини инкор қилганлари ва Пайғамбарларни

وَإِذۡ قُلۡتُمۡ يَٰمُوسَىٰ لَن نَّصۡبِرَ عَلَىٰ طَعَامٖ وَٰحِدٖ فَٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ
يُخۡرِجۡ لَنَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۢ بَقۡلِهَا وَقِثَّآئِهَا وَفُومِهَا وَعَدَسِهَا
وَبَصَلِهَاۖ قَالَ أَتَسۡتَبۡدِلُونَ ٱلَّذِي هُوَ أَدۡنَىٰ بِٱلَّذِي هُوَ خَيۡرٌۚ ٱهۡبِطُواْ
مِصۡرٗا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلۡتُمۡۗ وَضُرِبَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلذِّلَّةُ وَٱلۡمَسۡكَنَةُ
وَبَآءُو بِغَضَبٖ مِّنَ ٱللَّهِۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانُواْ يَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
وَيَقۡتُلُونَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۗ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَواْ وَّكَانُواْ يَعۡتَدُونَ ٦١

ноҳақ қатл қилганларидир. Бунга сабаб итоат қилмай тажовузкор бўлганларидир.

---

**62**. Албатта, иймон келтирганлар, яҳудий бўлганлар, насоролар ва собиийлардан қайсилари Аллоҳга ва қиёмат кунига иймон келтирса ва яхши амалларни қилса, ўшаларга Парвардигорлари ҳузурида ажрлар бордир. Уларга хавф йўқ ва улар хафа ҳам бўлмаслар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ مَنْ ءَامَنَ
بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا
خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦٢

---

**63**. Аҳду паймонларингизни олганимизни ва устингизга Турни кўтарганимизни, «Биз сизга берган нарсани қувват билан олинг ва ундаги нарсани эсланг, шоядки, тақводор бўлсангиз», (деганимизни) эсланг.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم
بِقُوَّةٍ وَٱذْكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ٦٣

---

**64**. Сўнгра, ўшандан кейин юз ўгирдингиз. Сизга Аллоҳнинг фазли бўлмаганида, албатта, ютқазганлардан бўлардингиз.

ثُمَّ تَوَلَّيْتُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ ۖ فَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ
لَكُنتُم مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٦٤

---

**65**. Орангиздан Шанба кунида ҳаддан ошган кимсаларни билдингиз. Бас, Биз уларга: «Бадбахт маймунларга айланингиз!», дедик.

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلَّذِينَ ٱعْتَدَوْاْ مِنكُمْ فِى ٱلسَّبْتِ فَقُلْنَا لَهُمْ كُونُواْ
قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ٦٥

---

**66**. Биз бу қишлоқни ўша вақт ва кейинги даврлар учун ибрат, тақволи кишилар учун мавъиза (насиҳат) қилдик.

فَجَعَلْنَٰهَا نَكَٰلًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ٦٦

---

**67**. Мусо ўз қавмига: «Аллоҳ сизга сигир сўймоқни буюрмоқда», деганини эсланг. Улар: «Бизни масхара қиляпсанми?» - дедилар. У: «Жоҳиллардан бўлишимдан Аллоҳдан паноҳ сўрайман», - деди.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تَذْبَحُواْ بَقَرَةً ۖ قَالُوٓاْ
أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا ۖ قَالَ أَعُوذُ بِٱللَّهِ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ٦٧

---

**68**. Улар дедилар: «Парвардигорингга дуо қил, унинг қандайлигини баён қилсин». (Мусо) деди: «У зотнинг айтишича, у қари ҳам, ёш ғунажин ҳам бўлмаган ўрта бир сигирдир. Энди фармонни ижро қилинглар!»

قَالُواْ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِىَ ۚ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا
فَارِضٌ وَلَا بِكْرٌ عَوَانٌۢ بَيْنَ ذَٰلِكَ ۖ فَٱفْعَلُواْ مَا تُؤْمَرُونَ ٦٨

**69**. Улар: «Парвардигорингга дуо қил, унинг рангини баён қилиб берсин», дедилар. У: «У Зот, ранги сап-сариқ, қараганларни хурсанд қиладиган сигир, деяпти», - деди.

قَالُوا۟ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوْنُهَا ۚ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ
صَفْرَآءُ فَاقِعٌ لَّوْنُهَا تَسُرُّ ٱلنَّـٰظِرِينَ ﴿٦٩﴾

---

**70**. Улар: «Парвардигорингга дуо қил, унинг қандай эканини бизга баён қилиб берсин, сигир бизга ноаниқ бўлиб қолди, биз, иншооллоҳ, албатта, ҳидоят топувчимиз», - дедилар.

قَالُوا۟ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِىَ إِنَّ ٱلْبَقَرَ تَشَـٰبَهَ عَلَيْنَا وَإِنَّآ إِن
شَآءَ ٱللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ﴿٧٠﴾

---

**71**. У: «У Зот, ўша сигир минилмаган, ер ҳайдаш, экин суғоришда ишлатилмаган, айблардан саломат, аралашган ранги йўқ, деяпти», - деди. Улар: «Ана энди ҳақни келтирдинг», - дедилар. Бас, уни сўйдилар. Сал бўлмаса, бу ишнинг уддасидан чиқа олмай қолардилар.

قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُولٌ تُثِيرُ ٱلْأَرْضَ وَلَا تَسْقِى ٱلْحَرْثَ
مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيهَا ۚ قَالُوا۟ ٱلْـَٔـٰنَ جِئْتَ بِٱلْحَقِّ ۚ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُوا۟
يَفْعَلُونَ ﴿٧١﴾

---

**72**. Эсланг (эй Бани Исроил), бир жонни ўлдириб қўйиб, унинг қотили ким экани ҳақида жанжаллашиб қолгандингиз. Аллоҳ яширган нарсаларингизни юзага чиқаргувчидир.

وَإِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَٱدَّٰرَٰٔتُمْ فِيهَا ۖ وَٱللَّهُ مُخْرِجٌ مَّا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٧٢﴾

---

**73**. Шунда биз: «Уни (мақтулни) сўйилган сигирнинг бир бўлаги билан уринглар», дегандик. Аллоҳ ўликларни шу тариқа тирилтиради ва сизларга фикр қилишингиз учун ўз оятларини кўрсатади.

فَقُلْنَا ٱضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا ۚ كَذَٰلِكَ يُحْىِ ٱللَّهُ ٱلْمَوْتَىٰ وَيُرِيكُمْ ءَايَـٰتِهِۦ
لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٧٣﴾

---

**74**. Сўнгра - шундан кейин ҳам дилларингиз қотди. Бас, у тош кабидир ёки ундан-да қаттиқроқдир. Зеро, шундай тошлар борки, улардан дарёлар отилиб чиқади, яна шундайлари борки, ёрилиб, ичидан сув чиқади, яна шундайлари ҳам борки, Аллоҳдан қўрққанидан пастга қулайди. Аллоҳ қилаётган амалларингиздан ғофил эмасдир.

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَهِىَ كَٱلْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً ۚ
وَإِنَّ مِنَ ٱلْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ ٱلْأَنْهَـٰرُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ
فَيَخْرُجُ مِنْهُ ٱلْمَآءُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِ ۗ وَمَا ٱللَّهُ
بِغَـٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٧٤﴾

**75**. Уларнинг иймонга келишларига орзуманд бўласизми, (эй мўминлар)? Ҳолбуки, улардан бир гуруҳи Аллоҳнинг каломини эшитадилар, сўнгра, уни англаб етганларидан кейин билиб туриб ўзгартирадилар.

۞أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُوا۟ لَكُمْ وَقَدْ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَسْمَعُونَ
كَلَـٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُۥ مِنۢ بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

---

**76**. Улар иймонли кишиларга йўлиққанларида: «Иймон келтирдик», дейдилар. Бир-бировлари билан ёлғиз қолганларида эса: «Уларга (мусулмонларга) Аллоҳ сизларга очган нарса ҳақида гапиряпсизлармi? Ўша ҳужжат билан Парвардигорингизнинг ҳузурида ҳужжатлашишлари учун-а? Ақлингизни ишлатмайсизми?» дейишади.

وَإِذَا لَقُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ
قَالُوٓا۟ أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا فَتَحَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ لِيُحَآجُّوكُم بِهِۦ عِندَ
رَبِّكُمْ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٧٦﴾

---

**77**. Аллоҳ уларнинг сир тутгану ошкор қилган нарсаларини, албатта, билишини англамайдиларми?

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٧﴾

---

**78**. Уларнинг ичида китобдан бехабар, хомхаёлдан бошқани билмайдиган омилар бор. Улар фақат гумон қиладилар, холос.

وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ ٱلْكِتَـٰبَ إِلَّآ أَمَانِىَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٧٨﴾

---

**79**. Китобни ўз қўли билан ёзиб, сўнгра уни арзон баҳога сотиш учун: «Бу Аллоҳнинг ҳузуридан», дейдиганларга ҳалокат бўлсин! Уларга қўллари билан ёзган нарсаларидан ҳалокат бўлсин! Уларга топган фойдаларидан ҳалокат бўлсин!

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ يَكْتُبُونَ ٱلْكِتَـٰبَ بِأَيْدِيهِمْ ثُمَّ يَقُولُونَ هَـٰذَا مِنْ
عِندِ ٱللَّهِ لِيَشْتَرُوا۟ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا ۖ فَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا كَتَبَتْ أَيْدِيهِمْ
وَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا يَكْسِبُونَ ﴿٧٩﴾

---

**80**. Улар: «Бизга дўзах ўти саноқли кунлардагина тегади», дедилар. Уларга айтинг: «Аллоҳдан аҳду паймон олдингизми - зотан, Аллоҳ ҳаргиз аҳдига хилоф қилмас - ёки Аллоҳ ҳақида билмаган нарсаларингизни айтяпсизми?».

وَقَالُوا۟ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامًا مَّعْدُودَةً ۚ قُلْ أَتَّخَذْتُمْ عِندَ ٱللَّهِ عَهْدًا
فَلَن يُخْلِفَ ٱللَّهُ عَهْدَهُۥٓ ۖ أَمْ تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨٠﴾

---

**81**. Йўқ! Ким гуноҳ қилса ва уни хатолари ўраб олган бўлса, ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар!

بَلَىٰ مَن كَسَبَ سَيِّئَةً وَأَحَـٰطَتْ بِهِۦ خَطِيٓـَٔتُهُۥ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ أَصْحَـٰبُ
ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَـٰلِدُونَ ﴿٨١﴾

**82**. Иймон келтириб, яхши амаллар қилган зотлар эса жаннат эгалари бўлиб, ўша жойда абадий қолгувчилардир.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ٨٢

---

**83**. «Фақат Аллоҳгагина ибодат қиласизлар, ота-она, қариндош-уруғ, етим ва мискинларга яхшилик қиласизлар, одамларга чиройли сўзлар сўзлангиз ва намозни тўкис адо қилинг, закотни беринг», деб Бани Исроилдан аҳду паймон олганимизни эсланглар. Кейин эса (Эй Бани Исроил,) озгина кишидан ташқари ҳаммангиз юз ўгириб кетдингиз.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ لَا تَعۡبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ
إِحۡسَانٗا وَذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَقُولُواْ لِلنَّاسِ حُسۡنٗا
وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ ثُمَّ تَوَلَّيۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنكُمۡ وَأَنتُم
مُّعۡرِضُونَ ٨٣

---

**84**. «Бир-бирингизнинг қонларингизни тўкмайсиз ва диёрингиздан ҳайдамайсиз», деб сизлардан аҳду паймон олганимизни эсланг. Сўнгра гувоҳлик бериб туриб иқрор бўлдингиз.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ لَا تَسۡفِكُونَ دِمَآءَكُمۡ وَلَا تُخۡرِجُونَ أَنفُسَكُم
مِّن دِيَٰرِكُمۡ ثُمَّ أَقۡرَرۡتُمۡ وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٨٤

---

**85**. Сўнгра сиз ўзингизни ўзингиз ўлдиряпсиз ва бир гуруҳингизни диёридан ҳайдаяпсиз ҳамда уларга қарши гуноҳ ва душманлик йўлида ёрдам беряпсиз! Агар улар асир бўлсалар, фидя эвазига қутқариб оляпсиз! Ҳолбуки, диёрдан ҳайдаш сизлар учун ҳаром эди! Ёки китобнинг баъзисига иймон келтириб, баъзисига куфр келтирасизми?! Сизлардан ўшандоқ қилганларнинг жазоси бу дунёда фақат расво бўлиш, қиёмат кунида эса энг шиддатли азобга қайтарилурлар. Аллоҳ қилаётган ишларингиздан ғофил эмас.

ثُمَّ أَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ تَقۡتُلُونَ أَنفُسَكُمۡ وَتُخۡرِجُونَ فَرِيقٗا مِّنكُم
مِّن دِيَٰرِهِمۡ تَظَٰهَرُونَ عَلَيۡهِم بِٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِ وَإِن يَأۡتُوكُمۡ
أُسَٰرَىٰ تُفَٰدُوهُمۡ وَهُوَ مُحَرَّمٌ عَلَيۡكُمۡ إِخۡرَاجُهُمۡۚ أَفَتُؤۡمِنُونَ بِبَعۡضِ
ٱلۡكِتَٰبِ وَتَكۡفُرُونَ بِبَعۡضٖۚ فَمَا جَزَآءُ مَن يَفۡعَلُ ذَٰلِكَ مِنكُمۡ
إِلَّا خِزۡيٞ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يُرَدُّونَ إِلَىٰٓ أَشَدِّ ٱلۡعَذَابِۗ
وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٨٥

---

**86**. Ана ўшалар дунё ҳаётини охиратга сотиб олганлардир. Улардан азоб енгиллатилмас ва уларга ёрдам ҳам берилмас!

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا بِٱلۡأٓخِرَةِۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ
ٱلۡعَذَابُ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٨٦

---

**87**. Албатта, Биз Мусога китобни бердик ва унинг ортидан пайғамбарларни кетма-кет юбордик. Ийсо ибн Марямга ҳужжатларни бердик ва уни Руҳул-қудс билан қўлладик. Ҳар қачон

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَقَفَّيۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِۦ بِٱلرُّسُلِۖ وَءَاتَيۡنَا
عِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدۡنَٰهُ بِرُوحِ ٱلۡقُدُسِۗ أَفَكُلَّمَا
جَآءَكُمۡ رَسُولُۢ بِمَا لَا تَهۡوَىٰٓ أَنفُسُكُمُ ٱسۡتَكۡبَرۡتُمۡ فَفَرِيقٗا
كَذَّبۡتُمۡ وَفَرِيقٗا تَقۡتُلُونَ ٨٧

Пайғамбар сизнинг ҳавойи нафсингизга ёқмайдиган нарса келтирса, мутакаббирлик қилиб, баъзиларини ёлғончига чиқариб, баъзиларини ўлдираверасизми?!

**88**. Улар: «Қалбимиз қулфланган», дедилар. Йўқ, ундай эмас, куфрлари сабабли Аллоҳ уларни лаънатлаган. Бас, озгинагина иймон келтирурлар.

وَقَالُواْ قُلُوبُنَا غُلۡفُۢۚ بَل لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفۡرِهِمۡ فَقَلِيلٗا مَّا يُؤۡمِنُونَ ٨٨

89. Қачонки уларга Аллоҳнинг ҳузуридан ўзларида бор нарсани (Тавротни) тасдиқ этувчи китоб келганда - ҳолбуки, илгари кофирларга қарши ўша китобдан ёрдам кутардилар - бас, қачонки уларга ўзлари билган нарса келганда унга кофир бўлдилар. Кофирларга Аллоҳнинг лаънати бўлгай!

وَلَمَّا جَآءَهُمۡ كِتَٰبٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٞ لِّمَا مَعَهُمۡ وَكَانُواْ مِن قَبۡلُ يَسۡتَفۡتِحُونَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَلَمَّا جَآءَهُم مَّا عَرَفُواْ كَفَرُواْ بِهِۦۚ فَلَعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٨٩

**90**. Аллоҳ хоҳлаган бандасига Ўз фазлу карами билан (ваҳий) юборишига қарши чиқиб, Аллоҳ нозил қилган нарсага кофир бўлишлари сабабли улар ўзларини энг ярамас нарсага сотдилар. Бас, ғазаб устига ғазаб билан қайтдилар. Кофирлар учун хор қилувчи азоб бордир.

بِئۡسَمَا ٱشۡتَرَوۡاْ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمۡ أَن يَكۡفُرُواْ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بَغۡيًا أَن يُنَزِّلَ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ فَبَآءُو بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٖۚ وَلِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٩٠

**91**. Қачон уларга: «Аллоҳ нозил қилган нарсага иймон келтиринг», дейилса, «Биз ўзимизга нозил қилинган нарсага иймон келтирамиз», дейдилар. Ва ундан кейин келган ўзларидаги нарсани (Тавротни) тасдиқ этувчи ҳақ (китоб) га кофир бўладилар. (Эй Муҳаммад алайҳис-салоту вас-салом), айтинг: «Агар мўмин бўлган бўлсангизлар, нима сабабдан илгари Аллоҳнинг пайғамбарларини ўлдирар эдингиз?»

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ ءَامِنُواْ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ نُؤۡمِنُ بِمَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا وَيَكۡفُرُونَ بِمَا وَرَآءَهُۥ وَهُوَ ٱلۡحَقُّ مُصَدِّقٗا لِّمَا مَعَهُمۡۗ قُلۡ فَلِمَ تَقۡتُلُونَ أَنۢبِيَآءَ ٱللَّهِ مِن قَبۡلُ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٩١

**92**. Мусо сизларга очиқ ҳужжатларни келтирди. Сизлар эса ундан кейин ўзингизга зулм қилиб, бузоққа сиғиндингиз.

۞وَلَقَدۡ جَآءَكُم مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ ثُمَّ ٱتَّخَذۡتُمُ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَنتُمۡ ظَٰلِمُونَ ٩٢

**93**. Эсланг (эй Бани Исроил), биз аҳду паймонингизни олгач, устингизда Тур тоғини кўтариб туриб: «Келтирган нарсамизни (динимизни) маҳкам ушланг ва қулоқ солинг», деганимизда, «Эшитдик ва бўйсунмадик», дедилар. Кофирликлари сабаб кўнгиллари фақат бузоққа ибодат қилиш билан тўлди. Айтинг: «Агар сиз мўмин бўлсангиз, иймонингиз сизларни мунча ярамас нарсаларга буюради?»

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ وَرَفَعۡنَا فَوۡقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم
بِقُوَّةٖ وَٱسۡمَعُواْۖ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَعَصَيۡنَا وَأُشۡرِبُواْ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡعِجۡلَ
بِكُفۡرِهِمۡۚ قُلۡ بِئۡسَمَا يَأۡمُرُكُم بِهِۦٓ إِيمَٰنُكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٩٣

---

**94**. Айтинг: «Агар Аллоҳнинг ҳузуридаги охират ҳовлиси бошқа одамларсиз холис сизга бўладиган бўлса, гапингизда ростгўй бўлсангиз, ўлимни орзу қилинг».

قُلۡ إِن كَانَتۡ لَكُمُ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ عِندَ ٱللَّهِ خَالِصَةٗ مِّن دُونِ
ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُاْ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٩٤

---

**95**. Қилган кирдикорлари сабабли ҳаргиз уни (ўлимни) орзу қилмайдилар. Аллоҳ золимларни Билгувчидир.

وَلَن يَتَمَنَّوۡهُ أَبَدَۢا بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٩٥

---

**96**. Уларнинг ҳатто мушриклардан ҳам ҳаётга (яшашга) очкўзроқ кишилар эканини кўрасиз, уларнинг айримлари минг йил умр кўришни истайдилар. Ҳолбуки, узун умр уни азобдан узоқлаштирмайди. Ахир Аллоҳ қилаётган амалларини кўриб тургувчидир.

وَلَتَجِدَنَّهُمۡ أَحۡرَصَ ٱلنَّاسِ عَلَىٰ حَيَوٰةٖ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْۚ يَوَدُّ
أَحَدُهُمۡ لَوۡ يُعَمَّرُ أَلۡفَ سَنَةٖ وَمَا هُوَ بِمُزَحۡزِحِهِۦ مِنَ ٱلۡعَذَابِ أَن
يُعَمَّرَۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ٩٦

---

**97**. (Эй Муҳаммад алайҳис-салоту вас-салом), айтинг: «Ким Жаброилга душман бўлса, (у Аллоҳга душмандир). Зеро у (Жаброил) Аллоҳнинг изни билан қалбингизга ўзидан аввалги китобларни тасдиқ этадиган, мўминларга ҳидоят ва хушхабар бўлган Қуръонни нозил қилди.

قُلۡ مَن كَانَ عَدُوّٗا لِّجِبۡرِيلَ فَإِنَّهُۥ نَزَّلَهُۥ عَلَىٰ قَلۡبِكَ بِإِذۡنِ ٱللَّهِ
مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَهُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٩٧

---

**98**. Ким Аллоҳга ва Унинг фаришталарига, пайғамбарларига, Жаброил ва Микоилга душман бўлса, бас, албатта, Аллоҳ (бундай) кофирларга душмандир!

مَن كَانَ عَدُوّٗا لِّلَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَجِبۡرِيلَ وَمِيكَىٰلَ فَإِنَّ
ٱللَّهَ عَدُوّٞ لِّلۡكَٰفِرِينَ ٩٨

**99**. Ҳақиқатан Биз сизга очиқ-ойдин оятлар нозил қилдик. У (оятларга) фақат фосиқларгина кофир бўладилар.

وَلَقَدْ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۖ وَمَا يَكْفُرُ بِهَآ إِلَّا ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٩٩﴾

---

**100**. Ҳар қачон аҳд қилсалар, улардан бир гуруҳи уни бузаверадими?! Йўқ! Уларнинг кўплари иймон келтирмаслар.

أَوَكُلَّمَا عَٰهَدُوا۟ عَهْدًا نَّبَذَهُۥ فَرِيقٌ مِّنْهُم ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠٠﴾

---

**101**. Қачон уларга Аллоҳнинг ҳузуридан ўзларидаги нарсани тасдиқ этувчи Пайғамбар келса, китоб (Таврот) берилган кимсалардан бир гуруҳи Аллоҳнинг китобини (Қуръони Каримни) ҳеч нарса билмагандек орқаларига отадилар.

وَلَمَّا جَآءَهُمْ رَسُولٌ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ نَبَذَ فَرِيقٌ مِّنَ
ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَرَآءَ ظُهُورِهِمْ كَأَنَّهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٠١﴾

---

**102**. Ва Сулаймон давридаги шайтонлар (жинлар) айтган нарсаларга эргашдилар. Сулаймон куфр келтирмаганди, балки одамларга сеҳр ўргатадиган шайтонлар куфр келтиргандилар. Ва Бобилдаги Ҳорут ва Морут номли фаришталарга туширилган нарсаларга эргашдилар. Ҳолбуки, у фаришталар: «Биз фақатгина фитнамиз (яъни одамларни алдаб имтиҳон қилиш учун юборилганмиз), бас, (биз айтган нарсаларни қилиб) кофир бўлиб қолма», демасдан туриб ҳеч кимга ҳеч нарса ўргатмас эдилар. Ва ўшалардан (Ҳорут ва Морутдан) эр-хотиннинг ўртасини бузадиган нарсаларни ўрганадилар. (Лекин) улар (яҳудий сеҳргарлар) сеҳр билан Аллоҳнинг изнисиз ҳеч кимга зарар етказа олмайдилар. Ва ҳеч фойдасиз, билъакс, зарарли нарсаларни ўрганадилар. Ахир (Аллоҳнинг китоби ўрнига сеҳрни) алмашган кимсаларга Охиратда ҳеч қандай насиба йўқ эканини билган эдилар-ку. Жонларини нақадар ёмон нарсага (яъни Охиратдаги маҳрумликка) сотганларини билсалар эди!

وَٱتَّبَعُوا۟ مَا تَتْلُوا۟ ٱلشَّيَٰطِينُ عَلَىٰ مُلْكِ سُلَيْمَٰنَ ۖ وَمَا كَفَرَ سُلَيْمَٰنُ
وَلَٰكِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ كَفَرُوا۟ يُعَلِّمُونَ ٱلنَّاسَ ٱلسِّحْرَ وَمَآ أُنزِلَ
عَلَى ٱلْمَلَكَيْنِ بِبَابِلَ هَٰرُوتَ وَمَٰرُوتَ ۚ وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنْ أَحَدٍ حَتَّىٰ
يَقُولَآ إِنَّمَا نَحْنُ فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ ۖ فَيَتَعَلَّمُونَ مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ
بِهِۦ بَيْنَ ٱلْمَرْءِ وَزَوْجِهِۦ ۚ وَمَا هُم بِضَآرِّينَ بِهِۦ مِنْ أَحَدٍ إِلَّا بِإِذْنِ
ٱللَّهِ ۚ وَيَتَعَلَّمُونَ مَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنفَعُهُمْ ۚ وَلَقَدْ عَلِمُوا۟ لَمَنِ ٱشْتَرَىٰهُ
مَا لَهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنْ خَلَٰقٍ ۚ وَلَبِئْسَ مَا شَرَوْا۟ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمْ ۚ لَوْ كَانُوا۟
يَعْلَمُونَ ﴿١٠٢﴾

**103**. Иймонга келиб, тақво қилганларида Аллоҳ тарафидан бўладиган савоб, албатта, яхшироқ бўлишини билсалар эди!

وَلَوْ أَنَّهُمْ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَمَثُوبَةٌ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ خَيْرٌ ۖ لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿١٠٣﴾

**104**. Эй мўминлар, («Саволимизга жавоб берсангиз қабул қилардик» маъносидаги) «Роъино» жумласини (яҳудийлар: «Гапираверинг, гапингиз биз учун бир пул!» - деб киноя тарзида айтганлари боис Муҳаммад соллаллоҳу алайҳи ва салламга хитоб қилиб), айтиб юрманглар. «Унзурно» (Гапираверинг, гапларингиз бошимизнинг тожидир!) денглар. Ва (Аллоҳнинг амр-наҳий-фармон-таъқиқларига) қулоқ солинг! Кофирлар учун аламли азоб бор.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقُولُوا۟ رَٰعِنَا وَقُولُوا۟ ٱنظُرْنَا وَٱسْمَعُوا۟ ۗ
وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾

**105**. Аҳли китоб ва мушриклардан бўлган кофирлар сизларга Парвардигорингиз тарафидан бир яхшилик туширилишини ёқтирмаслар. Ҳолбуки, Аллоҳ Ўз раҳматини кимга хоҳласа, ўшанга хос қиладир. Аллоҳ улуғ фазл эгасидир.

مَّا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ وَلَا ٱلْمُشْرِكِينَ أَن يُنَزَّلَ
عَلَيْكُم مِّنْ خَيْرٍ مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَٱللَّهُ يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ
وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١٠٥﴾

**106**. (Эй Муҳаммад алайҳис-салоту вас-салом), бирон оятни бекор қилсак ёки ёдингиздан чиқарсак, ўрнига ундан яхшироғини ёки ўшанинг мислини келтирамиз. Аллоҳ ҳар нарсага Қодир эканини билмадингизми?

۞ مَا نَنسَخْ مِنْ ءَايَةٍ أَوْ نُنسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ مِّنْهَآ أَوْ مِثْلِهَآ ۗ أَلَمْ تَعْلَمْ
أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠٦﴾

**107**. Еру осмонлар ёлғиз Аллоҳнинг мулки эканини ва сизлар учун Аллоҳдан ўзга бирон дўст ёки ёрдамчи йўқ эканини билмадингизми?

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٠٧﴾

**108**. Ёки илгари Мусодан сўралганидек, Пайғамбарингиздан савол сўрашни хоҳлайсизми?! Ким иймонни куфрга алмаштирса, албатта, тўғри йўлдан адашган бўлур.

أَمْ تُرِيدُونَ أَن تَسْـَٔلُوا۟ رَسُولَكُمْ كَمَا سُئِلَ مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۗ وَمَن
يَتَبَدَّلِ ٱلْكُفْرَ بِٱلْإِيمَٰنِ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١٠٨﴾

**109**. Аҳли китоблардан кўплари уларга ҳақ аён бўлганидан кейин, ўзларича ҳасад қилиб, сизларни иймонли бўлганингиздан кейин кофирликка қайтармоқчи бўлурлар. Аллоҳнинг амри келгунча афв этинг, кечиримли бўлинг. Албатта, Аллоҳ ҳар нарсага қодирдир.

وَدَّ كَثِيرٌ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَوْ يَرُدُّونَكُم مِّنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِكُمْ كُفَّارًا
حَسَدًا مِّنْ عِندِ أَنفُسِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْحَقُّ ۖ فَٱعْفُوا۟
وَٱصْفَحُوا۟ حَتَّىٰ يَأْتِىَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٠٩

**110**. Намозни тўкис адо қилинг ва закотни беринг! Ўзингиз учун нима яхшилик қилган бўлсангиз, уни Аллоҳ ҳузурида топажаксиз. Шубҳасиз, Аллоҳ қилган амалларингизни кўриб тургувчидир.

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ
تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ١١٠

**111**. Ва улар: «Жаннатга яҳудий ёки насронийлардан бошқа ҳеч ким кирмас», дедилар. Бу уларнинг хомхаёлларидир. Сиз: «Агар ростгўй бўлсангиз, ҳужжатингизни келтиринг», деб айтинг.

وَقَالُوا۟ لَن يَدْخُلَ ٱلْجَنَّةَ إِلَّا مَن كَانَ هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰ ۗ تِلْكَ أَمَانِيُّهُمْ ۗ
قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١١١

**112**. Йўқ! Ким яхшилик қилган ҳолида юзини Аллоҳга топширса, унга Парвардигори ҳузурида ажр бордир. Уларга хавф йўқ ва улар хафа ҳам бўлмаслар.

بَلَىٰ ۚ مَنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَلَهُۥٓ أَجْرُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦ وَلَا
خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ١١٢

**113**. Яҳудийлар: «Насронийлар ҳақ устида эмас», дедилар. Насронийлар: «Яҳудийлар ҳақ устида эмас», дедилар. Ҳолбуки, улар китоб тиловат қилурлар. Шунингдек, билмайдиган кимсалар ҳам уларнинг гапига ўхшаш гап айтдилар. Бас, уларнинг ўзаро ихтилоф қилиб ўтган нарсалари ҳақида Аллоҳ қиёмат кунида ҳакамлик қилади.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ لَيْسَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ عَلَىٰ شَىْءٍ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ
لَيْسَتِ ٱلْيَهُودُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَهُمْ يَتْلُونَ ٱلْكِتَٰبَ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ
لَا يَعْلَمُونَ مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟
فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ١١٣

**114**. Аллоҳнинг масжидларида Унинг исми зикр қилинишини ман этган ва уларни бузишга ҳаракат қилгандан ҳам золимроқ одам борми? Ана ўшалар у жойларга фақат қўрққан ҳолларидагина киришлари керак

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن مَّنَعَ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ أَن يُذْكَرَ فِيهَا ٱسْمُهُۥ وَسَعَىٰ فِى
خَرَابِهَآ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ مَا كَانَ لَهُمْ أَن يَدْخُلُوهَآ إِلَّا خَآئِفِينَ ۚ لَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا
خِزْىٌ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١١٤

эди-ку! Уларга бу дунёда хорлик, охиратда эса улуғ азоб бордир!

---

**115**. Машриқ ҳам, мағриб ҳам Аллоҳникидир. Бас, қай тарафга юз бурсангиз, ўша жой Аллоҳнинг тарафидир. Шубҳасиз, Аллоҳ (ҳамма томонни) қамраб олгувчи Билимдондир.

وَلِلَّهِ ٱلۡمَشۡرِقُ وَٱلۡمَغۡرِبُۚ فَأَيۡنَمَا تُوَلُّواْ فَثَمَّ وَجۡهُ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ وَٰسِعٌ
عَلِيمٞ ١١٥

**116**. Улар: «Аллоҳ фарзанд тутди», дерлар. У Зот (бундай нуқсондан) покдир. Албатта, осмонлару ердаги барча нарсалар Уникидир. Ҳамма Унга бўйсунувчидир.

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۖ بَل لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ
كُلّٞ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ١١٦

---

**117**. У осмонлару ерни пайдо қилувчидир. Бирор ишни қилмоқчи бўлганида, унга: «Бўл!» деса, бўлаверади.

بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَإِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن
فَيَكُونُ ١١٧

---

**118**. Билмайдиган кимсалар: «Аллоҳ бизга гапирса эди ёки бирор аломат келса эди», дейдилар. Улардан илгаригилар ҳам уларнинг гапларига ўхшаш гапларни айтишган эди. Диллари бир-бирига ўхшайди. Биз оятларни аниқ ишонадиган қавм учун баён қилдик.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ لَوۡلَا يُكَلِّمُنَا ٱللَّهُ أَوۡ تَأۡتِينَآ ءَايَةٞۗ كَذَٰلِكَ
قَالَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِم مِّثۡلَ قَوۡلِهِمۡۘ تَشَٰبَهَتۡ قُلُوبُهُمۡۗ قَدۡ بَيَّنَّا ٱلۡأٓيَٰتِ
لِقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ١١٨

---

**119**. Албатта, Биз сизни ҳақ (дин) билан хушхабар элтгувчи ва огоҳлантирувчи қилиб юбордик. Дўзахийлар хусусида сиз масъул бўлмайсиз.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗاۖ وَلَا تُسۡـَٔلُ عَنۡ أَصۡحَٰبِ
ٱلۡجَحِيمِ ١١٩

---

**120**. Сиздан яҳудийлар ҳам, насронийлар ҳам уларнинг миллатига эргашмагунингизча ҳаргиз рози бўлмаслар. «Аллоҳнинг ҳидоятигина ҳақиқий ҳидоятдир», деб айтинг. Агар сизга келган илмдан кейин ҳам уларнинг ҳавойи нафсларига эргашсангиз, сизга Аллоҳ тарафидан дўст ҳам, ёрдамчи ҳам бўлмас!

وَلَن تَرۡضَىٰ عَنكَ ٱلۡيَهُودُ وَلَا ٱلنَّصَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمۡۗ قُلۡ إِنَّ
هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلۡهُدَىٰۗ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم بَعۡدَ ٱلَّذِي جَآءَكَ مِنَ
ٱلۡعِلۡمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ١٢٠

**121**. Биз китоб (яъни Таврот, Инжил) ато этган зотлар орасида уни тўғри тиловат қиладиган кишилар ҳам бордирки, ана ўшалар (Қуръонга) иймон келтирурлар. Ва кимда-ким унга (Қуръонга) кофир бўлса, ўшалар зиён кўргувчилардир.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَتۡلُونَهُۥ حَقَّ تِلَاوَتِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡمِنُونَ
بِهِۦۗ وَمَن يَكۡفُرۡ بِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٢١

---

**122**. Эй Бани Исроил, сизларга инъом қилган неъматимни ва сизларни бутун оламдан афзал қилган пайтимни эсланг.

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي
فَضَّلۡتُكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢٢

---

**123**. Ва биров биров томонидан ҳеч нарса ўтай олмайдиган, ҳеч кимдан эваз қабул қилинмайдиган, оқлов фойда бермайдиган ва ҳеч кимга ёрдам ҳам берилмайдиган кундан қўрқинг!

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا عَدۡلٞ
وَلَا تَنفَعُهَا شَفَٰعَةٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ١٢٣

---

**124**. Эсланг: Иброҳимни Парвардигори бир неча сўзлар билан имтиҳон қилганида, уларни бенуқсон ҳолда адо этди. Шунда (Аллоҳ таоло): «Албатта, Мен сени одамларга имом қилгувчидирман», деди. «Зурриётимни ҳам-а?», деб сўради у. (Аллоҳ таоло) айтди: «Менинг бу аҳдим (сенинг зурриётинг орасидаги) золим кимсаларга етмайди».

۞وَإِذِ ٱبۡتَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ رَبُّهُۥ بِكَلِمَٰتٖ فَأَتَمَّهُنَّۖ قَالَ إِنِّي جَاعِلُكَ
لِلنَّاسِ إِمَامٗاۖ قَالَ وَمِن ذُرِّيَّتِيۖ قَالَ لَا يَنَالُ عَهۡدِي ٱلظَّٰلِمِينَ ١٢٤

---

**125**. Эсланг: Байтуллоҳни одамлар учун зиёратгоҳ ва тинч жой қилдик ҳамда «Иброҳимнинг (Каъбатуллоҳни бино қилаётган вақтида) турган ўрнини намозгоҳ қилиб олинг», (дедик) ва Иброҳим билан Исмоилга: «Менинг байтимни тавоф қилгувчилар, ўша Ерда ибодат қилиб турувчилар, рукуъ-сажда қилувчилар учун пок тутинг», деб буюрдик.

وَإِذۡ جَعَلۡنَا ٱلۡبَيۡتَ مَثَابَةٗ لِّلنَّاسِ وَأَمۡنٗا وَٱتَّخِذُواْ مِن مَّقَامِ إِبۡرَٰهِـۧمَ
مُصَلّٗىۖ وَعَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيۡتِيَ لِلطَّآئِفِينَ
وَٱلۡعَٰكِفِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ١٢٥

---

**126**. Эсланг: Иброҳим: «Парвардигорим, бу шаҳарни осуда шаҳар қил ва унинг аҳлларидан Аллоҳга ва Охират кунига ишонувчиларини турли мевалар билан

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّ ٱجۡعَلۡ هَٰذَا بَلَدًا ءَامِنٗا وَٱرۡزُقۡ أَهۡلَهُۥ مِنَ
ٱلثَّمَرَٰتِ مَنۡ ءَامَنَ مِنۡهُم بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ قَالَ وَمَن كَفَرَ
فَأُمَتِّعُهُۥ قَلِيلٗا ثُمَّ أَضۡطَرُّهُۥٓ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلنَّارِۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٢٦

ризқлантир», деганида, Аллоҳ таоло: «Кофирларини ҳам бироз фойдалантириб, сўнгра дўзах азобига дучор қиламанки, бу энг ёмон оқибатдир», деди.

---

وَإِذْ يَرْفَعُ إِبْرَٰهِـۧمُ ٱلْقَوَاعِدَ مِنَ ٱلْبَيْتِ وَإِسْمَـٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّآ ۖ
إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿١٢٧﴾

**127**. Эсланг: Иброҳим Исмоил билан биргаликда Байтуллоҳнинг пойдеворини кўтариб (дедилар): «Парвардигоро, биздан (ушбу қилган амалимизни) Ўзинг қабул айла. Шубҳасиз, Сен Эшитгувчи, Билгувчидирсан!

---

رَبَّنَا وَٱجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةً مُّسْلِمَةً لَّكَ وَأَرِنَا
مَنَاسِكَنَا وَتُبْ عَلَيْنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٢٨﴾

**128**. Парвардигоро, бизни Ўзингга бўйинсунгувчилардан қилгин ва зурриётимиздан ҳам Ўзингга итоат қиладиган кишилар чиқаргин. Ва бизга (қиладиган) ибодатларимизни ўргатгин ва тавба-тазарруъларимизни қабул этгин! Шубҳасиз, Сен тавбаларни қабул қилгувчи, Раҳмлисан.

---

رَبَّنَا وَٱبْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَـٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ
ٱلْكِتَـٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٢٩﴾

**129**. Парвардигоро, уларга ўзларидан бўлган, уларга оятларингни тиловат қилиб берадиган, Китоб ва Ҳикматни (Қуръон ва Ҳадисни) ўргатадиган ва уларни поклайдиган бир пайғамбарни юбор! Шубҳасиз, Сен қудрат ва ҳикмат соҳибисан».

---

وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَٰهِـۧمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُۥ ۚ وَلَقَدِ ٱصْطَفَيْنَـٰهُ
فِى ٱلدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُۥ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّـٰلِحِينَ ﴿١٣٠﴾

**130**. Иброҳимнинг динидан фақат енгилтак кимсаларгина юз ўгирадилар. Ҳақиқатан, Биз дунёда уни танлаб олдик ва у Охиратда шубҳасиз, солиҳ (яқинларимиздан)дир.

---

إِذْ قَالَ لَهُۥ رَبُّهُۥٓ أَسْلِمْ ۖ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿١٣١﴾

**131**. Эсланг: Парвардигори унга: «Бўйинсун!», деганида: «Бутун оламлар эгасига бўйинсундим» деди.

---

وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبْرَٰهِـۧمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَـٰبَنِىَّ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰ لَكُمُ
ٱلدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٣٢﴾

**132**. Иброҳим, у билан бирга Яъқуб ҳам болаларига шу динни васият қилиб дедилар: «Ўғилларим, албатта, Аллоҳ сиз учун шу динни танлади. Бас, мусулмон

бўлган ҳолингиздагина дунёдан ўтинг!»

---

أَمۡ كُنتُمۡ شُهَدَآءَ إِذۡ حَضَرَ يَعۡقُوبَ ٱلۡمَوۡتُ إِذۡ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعۡبُدُونَ
مِنۢ بَعۡدِيۖ قَالُواْ نَعۡبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ ءَابَآئِكَ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ
وَإِسۡحَٰقَ إِلَٰهٗا وَٰحِدٗا وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٣

**133**. (Эй яҳудийлар), ёки Яъқубга ўлим келгач, у ўғилларига: «Мендан кейин нимага ибодат қиласизлар?», деганида: «Сенинг илоҳинг ҳамда оталаринг Иброҳим, Исмоил ва Исҳоқларнинг илоҳи бўлмиш ягона Аллоҳга ибодат қиламиз ва бизлар фақат Унинг Ўзигагина бўйинсунувчиlarмиз», деб жавоб қилганларига гувоҳ бўлганмисизлар?

---

تِلۡكَ أُمَّةٞ قَدۡ خَلَتۡۖ لَهَا مَا كَسَبَتۡ وَلَكُم مَّا كَسَبۡتُمۡۖ وَلَا تُسۡـَٔلُونَ
عَمَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٤

**134**. Улар ўтиб кетган кишилардир. Уларнинг қилган амаллари ўзлари учун, сизларнинг қилган амалларингиз ўзларингиз учундир. Ва сизлар улар қилган амаллар учун масъул бўлмайсизлар.

---

وَقَالُواْ كُونُواْ هُودًا أَوۡ نَصَٰرَىٰ تَهۡتَدُواْۗ قُلۡ بَلۡ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِـۧمَ حَنِيفٗاۖ
وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٣٥

**135**. «Яҳудий ёки насроний бўлинг, ҳидоят топасиз», дедилар. (Яъни, яҳудийлар яҳудий бўлинг, деди, насронийлар насроний бўлинг, деди). (Эй Муҳаммад алайҳис-салоту вас-салом), айтинг: «Балки биз ҳақ йўлдан тойилмаган, мушриклардан бўлмаган Иброҳим миллатига - динига эргашамиз».

---

قُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ
وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَآ أُوتِيَ
ٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٦

**136**. Айтингиз (эй мўминлар): «Аллоҳга ва бизга нозил қилинган китобга, Иброҳим, Исмоил, Исҳоқ, Яъқубга ва ўша уруғ-авлодга нозил қилинган нарсаларга, Мусо ва Ийсога берилган нарсаларга ҳамда барча пайғамбарларга Парвардигорлари тарафидан берилган нарсаларга ишондик. Биз улардан бирортасини ажратиб қўймаймиз ва биз У зотга (Аллоҳ таологa) бўйинсунувчилармиз».

---

فَإِنۡ ءَامَنُواْ بِمِثۡلِ مَآ ءَامَنتُم بِهِۦ فَقَدِ ٱهۡتَدَواْۖ وَّإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا هُمۡ
فِي شِقَاقٖۖ فَسَيَكۡفِيكَهُمُ ٱللَّهُۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٣٧

**137**. Энди агар улар (яъни, аҳли китоблар) сизлар иймон келтирган нарсаларга иймон келтирсалар, ҳақ йўлни топибдилар. Агар

юз ўгирсалар, у ҳолда, шубҳасиз, сизларга нисбатан гина ва адоватлари бордир. Уларнинг ёмонлигидан сизга (Эй Муҳаммад алайҳис-салоту вас-салом), Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилур. У Эшитгувчи, Билгувчидир.

---

**138**. Аллоҳнинг ранги-ла (рангинмиз). Аллоҳдан ҳам гўзалроқ ранг бергувчи борми? Бизлар Унгагина ибодат қилгувчилармиз.

صِبْغَةَ ٱللَّهِ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ صِبْغَةً ۖ وَنَحْنُ لَهُۥ عَٰبِدُونَ ﴿١٣٨﴾

---

**139**. (Эй Муҳаммад алайҳис-салоту вас-салом), айтинг: «Бизнинг ҳам, сизнинг ҳам Парвардигорингиз бўлган Аллоҳ хусусида биз билан жанжаллашасизми? Ҳолбуки, бизнинг қилган амалимиз ўзимиз учун, сизнинг қилган амалингиз ўзингиз учунку? Биз фақат Унгагина ихлос билан ибодат қилувчилармиз».

قُلْ أَتُحَآجُّونَنَا فِى ٱللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ وَلَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ
أَعْمَٰلُكُمْ وَنَحْنُ لَهُۥ مُخْلِصُونَ ﴿١٣٩﴾

---

**140**. Ёки «Иброҳим, Исмоил, Исҳоқ, Яъқуб ва ўша уруғ-авлод яҳудий ё насроний бўлган», дейсизми? (Эй Муҳаммад алайҳис-салоту вас-салом), айтинг: «Уларнинг динларини сизлар яхшироқ биласизми ёки Аллоҳми? Аллоҳ томонидан бўлган гувоҳликни яширган кимсадан ҳам золимроқ одам борми? Аллоҳ қилаётган ишларингиздан ғофил эмас».

أَمْ تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرَٰهِۦمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطَ
كَانُوا۟ هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰ ۗ قُلْ ءَأَنتُمْ أَعْلَمُ أَمِ ٱللَّهُ ۗ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَتَمَ
شَهَٰدَةً عِندَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٠﴾

---

**141**. Улар ўтиб кетган кишилардир. Уларнинг қилган амаллари ўзлари учун, сизларнинг қилган амалларингиз ўзларингиз учундир. Ва сизлар улар қилган амаллар учун масъул бўлмайсиз.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْـَٔلُونَ
عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٤١﴾

---

**142**. Одамлардан ақлсизлари: «Улар (мусулмонлар) ни илгари қараган қиблаларидан нима юз ўгиртирди?», дейдилар. Айтинг: «Машриқ ҳам, Мағриб ҳам Аллоҳникидир. У Ўзи

۞ سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا وَلَّىٰهُمْ عَن قِبْلَتِهِمُ ٱلَّتِى كَانُوا۟ عَلَيْهَا ۚ
قُل لِّلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ ۚ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٤٢﴾

хоҳлаган кишиларни ҳақ йўлга ҳидоят қилади».

**143**. Шунингдек, (яъни, Ҳақ йўлга ҳидоят қилганимиз каби), сизларни бошқа одамлар устида гувоҳ бўлишингиз ва Пайғамбар сизларнинг устингизда гувоҳ бўлиши учун ўрта (адолатли) бир уммат қилдик. Сиз илгари қараган қиблани Биз фақатгина ким Пайғамбарга эргашиб, ким орқасига қайтиб кетишини билиш учун қилганмиз, холос. Гарчи бу оғир иш бўлса-да, магар Аллоҳ ҳидоят қилган зотларгагина (оғир эмасдир). Аллоҳ иймонларингизни (яъни, иймон билан ўқиган намозларингизни) зое қилгувчи эмас. Албатта, Аллоҳ одамларга Меҳрибон ва Раҳмлидир.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَٰكُمۡ أُمَّةٗ وَسَطٗا لِّتَكُونُواْ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ
وَيَكُونَ ٱلرَّسُولُ عَلَيۡكُمۡ شَهِيدٗاۗ وَمَا جَعَلۡنَا ٱلۡقِبۡلَةَ ٱلَّتِي كُنتَ
عَلَيۡهَآ إِلَّا لِنَعۡلَمَ مَن يَتَّبِعُ ٱلرَّسُولَ مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيۡهِۚ وَإِن
كَانَتۡ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِيعَ
إِيمَٰنَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ١٤٣

**144**. Гоҳо юзингиз тез-тез самога боққанини кўрамиз. Бас, албатта, Биз сизни ўзингиз рози бўлган қиблага бурамиз. Юзингизни Масжидул-Ҳаром (Макка) томонга буринг! (Эй мўминлар, сизлар ҳам) қаерда бўлсангизлар, юзларингизни унинг тарафига бурингиз! Китоб берилган зотлар, албатта, бунинг Парвардигорлари томонидан (келган ҳақ ҳукм) эканини биладилар. Аллоҳ улар қилаётган амаллардан (мутлақо) ғофил эмасдир.

قَدۡ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجۡهِكَ فِي ٱلسَّمَآءِۖ فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبۡلَةٗ تَرۡضَىٰهَاۚ فَوَلِّ
وَجۡهَكَ شَطۡرَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۚ وَحَيۡثُ مَا كُنتُمۡ فَوَلُّواْ وُجُوهَكُمۡ
شَطۡرَهُۥۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ لَيَعۡلَمُونَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡۗ وَمَا
ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعۡمَلُونَ ١٤٤

**145**. Қасамки, агар Сиз китоб берилган кимсаларга бор мўъжизаларни келтирсангиз ҳам улар қиблангизга эргашмайдилар. Сиз ҳам уларнинг қибласига эргашувчи эмассиз. Улар (яҳудий ва насронийлар) бир-бирларининг қибласига эргашувчи эмаслар. Агар сиз ўзингизга келган билим (ваҳий)дан кейин ҳам уларнинг ҳавойи нафсларига эргашсангиз, у ҳолда шубҳасиз, золимлардан бўлиб қоласиз.

وَلَئِنۡ أَتَيۡتَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ بِكُلِّ ءَايَةٖ مَّا تَبِعُواْ قِبۡلَتَكَۚ وَمَآ
أَنتَ بِتَابِعٖ قِبۡلَتَهُمۡۚ وَمَا بَعۡضُهُم بِتَابِعٖ قِبۡلَةَ بَعۡضٖۚ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ
أَهۡوَآءَهُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ إِنَّكَ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٥

**146**. Биз Китоб ато этган кимсалар (яҳудий ва насронийлар) уни (Муҳаммад пайғамбарни) ўз фарзандларини таниганлари каби танийдилар. (Яъни ўзларининг илоҳий китобларида у ҳақда ўқиганлар.) Ва, албатта, улардан бир гуруҳи билиб туриб ҳақиқатни беркитадилар.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمْ ۖ وَإِنَّ
فَرِيقًا مِّنْهُمْ لَيَكْتُمُونَ ٱلْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ١٤٦

**147**. Бу ҳақиқат (яъни, қибланинг ўзгариши) Парвардигорингиз томонидандир. Бас, ҳаргиз шубҳа қилгувчилардан бўлманг!

ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ١٤٧

**148**. Ҳар кимнинг ўз юзланадиган тарафи бор. Бас, яхши ишларга шошилингиз! Қаерда бўлманг, Аллоҳ барчаларингизни (ҳисоб-китоб учун) келтиради. Албатта, Аллоҳ ҳар нарсага Қодирдир.

وَلِكُلٍّ وِجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيهَا ۖ فَٱسْتَبِقُوا۟ ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ أَيْنَ مَا تَكُونُوا۟ يَأْتِ
بِكُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٤٨

**149**. (Эй Муҳаммад алайҳис-салоту вас-салом), қайси тарафдан чиқсангиз, юзингизни Масжидул-Ҳаром томонга буринг! У шубҳасиз, Парвардигорингиз (буюрган) ҳақ (қибла)дир. Аллоҳ қилаётган амалларингиздан ғофил эмасдир.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۖ وَإِنَّهُۥ
لَلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ١٤٩

**150**. Қайси тарафдан чиқсангиз, юзингизни Масжидул-Ҳаром томонга буринг! (Эй мўминлар), қаерда бўлсангизлар, юзларингизни ўша томонга бурингиз! Токи (айрим) одамлар учун сизларнинг устингизда ҳужжат бўлиб қолмасин. Лекин уларнинг ичида зулм қилгувчилар ҳам борки, сизлар улардан қўрқмангиз. Мендан қўрқингиз! Сизларга неъматимни комил қилиб беришим ва ҳидоят топишингиз учун шундай қилингиз.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ
مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُۥ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ
حُجَّةٌ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْهُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَٱخْشَوْنِى وَلِأُتِمَّ نِعْمَتِى
عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ١٥٠

**151**. Шунингдек, сизларга ўзларингиздан бўлган, сизларга Бизнинг оятларимизни тиловат қиладиган, сизларни поклайдиган, сизларга Китоб ва Ҳикматни (Қуръон ва Ҳадисни)

كَمَآ أَرْسَلْنَا فِيكُمْ رَسُولًا مِّنكُمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِنَا
وَيُزَكِّيكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَيُعَلِّمُكُم مَّا لَمْ
تَكُونُوا۟ تَعْلَمُونَ ١٥١

ўргатадиган ва билмаган нарсаларингизни билдирадиган бир Пайғамбар юбордик.

**152**. Бас, Мени эслангиз, Мен ҳам сизларни эслайман, Менга шукр қилингиз ва Менга куфр келтирмангиз!

فَٱذۡكُرُونِيٓ أَذۡكُرۡكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لِي وَلَا تَكۡفُرُونِ ١٥٢

**153**. Эй мўминлар, сабр қилиш ва намоз ўқиш билан (Аллоҳдан) мадад сўранглар! Албатта, Аллоҳ сабр қилгувчилар билан биргадир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱسۡتَعِينُواْ بِٱلصَّبۡرِ وَٱلصَّلَوٰةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٥٣

**154**. Аллоҳ йўлида ҳалок бўлганларни «ўликлар», деманглар! Йўқ, улар тириклардир, лекин сизлар сезмайсизлар.

وَلَا تَقُولُواْ لِمَن يُقۡتَلُ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمۡوَٰتُۢۚ بَلۡ أَحۡيَآءٞ وَلَٰكِن لَّا تَشۡعُرُونَ ١٥٤

**155**. Албатта, Биз сизларни хавфу хатар, очлик, молу жон ва мева-чеваларни камайтириш каби нарсалар билан имтиҳон қиламиз. Сабрли кишиларга хушхабар беринг!

وَلَنَبۡلُوَنَّكُم بِشَيۡءٖ مِّنَ ٱلۡخَوۡفِ وَٱلۡجُوعِ وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَنفُسِ وَٱلثَّمَرَٰتِۗ وَبَشِّرِ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٥٥

**156**. Улар мусибат етганда: «Албатта, биз Аллоҳникимиз ва, албатта, биз Унга қайтувчимиз», дерлар.

ٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَٰبَتۡهُم مُّصِيبَةٞ قَالُوٓاْ إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّآ إِلَيۡهِ رَٰجِعُونَ ١٥٦

**157**. Ана ўшаларга Парвардигорларидан мақтовлар ва раҳмат бор. Ана ўшалар ҳидоят топганлардир.

أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيۡهِمۡ صَلَوَٰتٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَرَحۡمَةٞۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُهۡتَدُونَ ١٥٧

**158**. Албатта, Сафо ва Марва Аллоҳ (буюрган) маросимлардандир. Бас, ким ҳаж ёки умра қилса, у икки тоғ орасида саъй қилишининг гуноҳи йўқдир. Ким ўз ихтиёри-ла яхшиликни ният қилса, бас, албатта, Аллоҳ шукр қилгувчи (Тақдирловчи) ва Билгувчидир.

۞إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلۡمَرۡوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِۖ فَمَنۡ حَجَّ ٱلۡبَيۡتَ أَوِ ٱعۡتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَاۚ وَمَن تَطَوَّعَ خَيۡرٗا فَإِنَّ ٱللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ١٥٨

**159**. Биз нозил қилган ҳужжатлар ва ҳидоятдан иборат нарсаларни одамларга Китобда баён қилиб берганимиздан кейин беркитган кимсаларни - ана ўшаларни Аллоҳ лаънатлагай

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡتُمُونَ مَآ أَنزَلۡنَا مِنَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلۡهُدَىٰ مِنۢ بَعۡدِ مَا بَيَّنَّٰهُ لِلنَّاسِ فِي ٱلۡكِتَٰبِ أُوْلَٰٓئِكَ يَلۡعَنُهُمُ ٱللَّهُ وَيَلۡعَنُهُمُ ٱللَّٰعِنُونَ ١٥٩

ва лаънатловчилар лаънатлагайлар.

---

**160**. Магар қайсилари тавба қилиб, ўзларини ўнглаб, (одамларга ҳақиқатни) очиқ айтсалар, бас, уларнинг тавбаларини қабул қиламан. Фақат Менгина тавбаларни қабул қилгувчи, Раҳмлидирман.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ وَأَصۡلَحُواْ وَبَيَّنُواْ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَتُوبُ عَلَيۡهِمۡ وَأَنَا ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٦٠

---

**161**. Куфр келтириб, кофир ҳолида ўлиб кетган кимсалар - ана ўшалар Аллоҳнинг, фаришталарнинг ва одамларнинг - ҳамма-ҳаммасининг лаънатига дучор бўлгайлар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٌ أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيۡهِمۡ لَعۡنَةُ ٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ١٦١

---

**162**. Унда абадий бўлурлар. Улардан азоб енгиллатилмас ва уларга назар ҳам солинмас.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ١٦٢

---

**163**. Илоҳингиз ягона Аллоҳдир. Ундан - Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳдан ўзга ҳеч қандай (ҳақиқий) илоҳ йўқдир.

وَإِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ١٦٣

---

**164**. Албатта, осмонлару ернинг яратилишида, кечаю кундузнинг алмашиб туришида, одамларга манфаат ила денгизда юриб турган кемада, Аллоҳнинг осмондан сув тушириб, у билан ўлган ерни тирилтириши ва унда турли жондорларни таратишида, шамолларни йўналтиришида, осмону ер орасидаги итоатгўй булутда ақл юритувчи қавм учун белгилар бор.

إِنَّ فِي خَلۡقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱلۡفُلۡكِ ٱلَّتِي تَجۡرِي فِي ٱلۡبَحۡرِ بِمَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن مَّآءٖ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٖ وَتَصۡرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ وَٱلسَّحَابِ ٱلۡمُسَخَّرِ بَيۡنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ١٦٤

---

**165**. Одамлар орасида шундай кимсалар борки, улар ўзгаларни Аллоҳга тенг билиб, уларни Аллоҳни севгандек севадилар. Иймонли кишиларнинг Аллоҳга бўлган муҳаббатлари қаттиқроқдир. (Бундай) золимлар азобни кўрган пайтларида (Қиёмат Кунида) бутун куч-қудрат Аллоҳники эканини ва Аллоҳнинг азоби қаттиқ азоб эканини билсалар эди.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَندَادٗا يُحِبُّونَهُمۡ كَحُبِّ ٱللَّهِۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَشَدُّ حُبّٗا لِّلَّهِۗ وَلَوۡ يَرَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِذۡ يَرَوۡنَ ٱلۡعَذَابَ أَنَّ ٱلۡقُوَّةَ لِلَّهِ جَمِيعٗا وَأَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعَذَابِ ١٦٥

**166**. У кунда пешволар эргашувчилардан тонадилар ва ҳаммалари азобни (кўзлари билан) кўрадилар. (У кунда уларни боғлаб турадиган) баҳонаю сабаблар узилади.

إِذۡ تَبَرَّأَ ٱلَّذِينَ ٱتُّبِعُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ وَتَقَطَّعَتۡ بِهِمُ ٱلۡأَسۡبَابُ ﴿١٦٦﴾

**167**. Эргашувчилар: «Қанийди, яна бир карра (яшашнинг) иложи бўлса-ю, улар биздан тонганларидек, биз ҳам улардан тонсак», дейдилар. Шундай қилиб, Аллоҳ таоло уларнинг қилган амалларини ўзларига ҳасрат-надомат қилиб кўрсатади ва улар жаҳаннамдан чиқувчи эмаслар.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ لَوۡ أَنَّ لَنَا كَرَّةٗ فَنَتَبَرَّأَ مِنۡهُمۡ كَمَا تَبَرَّءُواْ مِنَّاۗ كَذَٰلِكَ يُرِيهِمُ ٱللَّهُ أَعۡمَٰلَهُمۡ حَسَرَٰتٍ عَلَيۡهِمۡۖ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿١٦٧﴾

**168**. Эй одамлар! Ер юзидаги нарсалардан ҳалол-покларини енглар ва шайтон изидан эргашманглар, чунки у сизларга очиқ душмандир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ كُلُواْ مِمَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ حَلَٰلٗا طَيِّبٗا وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٌ ﴿١٦٨﴾

**169**. У сизларни фақат ёмонлик ва бузуқликка ҳамда Аллоҳ шаънида билмаган нарсаларингизни гапиришга буюради, холос.

إِنَّمَا يَأۡمُرُكُم بِٱلسُّوٓءِ وَٱلۡفَحۡشَآءِ وَأَن تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ﴿١٦٩﴾

**170**. Уларга: «Аллоҳ нозил қилган нарсага эргашингиз», дейилса, улар: «Йўқ, биз оталаримизни нимада топсак, шунга эргашамиз», дерлар. Оталари ҳеч нарсага ақли етмаган ва ҳидоят топмаган бўлсалар ҳам-а?!

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ نَتَّبِعُ مَآ أَلۡفَيۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ءَابَآؤُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ شَيۡـٔٗا وَلَا يَهۡتَدُونَ ﴿١٧٠﴾

**171**. Куфр келтирганлар мисоли худди қичқириқ ва овоздан бошқа нарсани эшитмайдиганларга бақираётган одамга ўхшайди. Улар кар, соқов ва кўрдирлар. Улар ақл ишлатмаслар.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ كَمَثَلِ ٱلَّذِي يَنۡعِقُ بِمَا لَا يَسۡمَعُ إِلَّا دُعَآءٗ وَنِدَآءٗۚ صُمُّۢ بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ﴿١٧١﴾

**172**. Эй иймон келтирганлар! Сизларга ризқ қилиб берганимиз пок нарсалардан енглар ва Аллоҳга шукр қилинглар, агар Унгагина ибодат қиладиган бўлсангизлар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لِلَّهِ إِن كُنتُمۡ إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ﴿١٧٢﴾

**173**. Албатта, У Зот сизларга фақат ўлимтикни,

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحۡمَ ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ بِهِۦ لِغَيۡرِ

қонни, чўчқанинг гўштини ва Аллоҳдан бошқа учун сўйилганни ҳаром қилди. Кимки мажбур бўлса-ю, зулм қилмай, ҳаддан ошмай (еса), унга гуноҳ бўлмас. Албатта, Аллоҳ Мағфиратли ва Раҳмлидир.

ٱللَّهِۖ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٌ ١٧٣

---

**174**. Албатта, Аллоҳ китобда туширган нарсани беркитганлар ва уни озгина баҳога сотганлар, ана ўшалар қоринларига оловдан бошқа нарсани емаслар, уларга Аллоҳ қиёмат куни гапирмас ва уларни покламас. Уларга аламли азоблар бор.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡتُمُونَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَيَشۡتَرُونَ بِهِۦ ثَمَنٗا
قَلِيلًا أُوْلَٰٓئِكَ مَا يَأۡكُلُونَ فِي بُطُونِهِمۡ إِلَّا ٱلنَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ
ٱللَّهُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٤

---

**175**. Ана ўшалар ҳидоят ўрнига залолатни, мағфират ўрнига азобни сотиб олган кимсалардир. Жаҳаннам ўтига мунча сабр-тоқатли эканлар-а?

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلۡهُدَىٰ وَٱلۡعَذَابَ بِٱلۡمَغۡفِرَةِۚ فَمَآ
أَصۡبَرَهُمۡ عَلَى ٱلنَّارِ ١٧٥

---

**176**. Бунинг сабаби, албатта, Аллоҳ китобни ҳақ билан нозил қилган эди. Китоб хусусида ихтилоф қилганлар эса тубсиз тортишувдадирлар.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ نَزَّلَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخۡتَلَفُواْ فِي
ٱلۡكِتَٰبِ لَفِي شِقَاقِۭ بَعِيدٖ ١٧٦

---

**177**. Юзларингизни Машриқ ва Мағриб томонларига бураверишингиз яхшилик эмас, балки Аллоҳга, Охират кунига, фаришталарга, китобларга, пайғамбарларга иймон келтирган, ўзи яхши кўриб туриб молини қариндош-уруғларига, етим-есирларга, мискин-бечораларга, йўловчи-мусофирларга, тиланчи-гадоларга ва қулларни озод қилиш йўлида берадиган, намозни тўкис адо қилиб, закотни берадиган киши(нинг иймони) яхшиликдир. Аҳдлашганларида аҳдларига вафо қилгувчилар ва хусусан оғир-енгил кунларда ва жангу жадал пайтида сабр-тоқат қилгувчилар, ана ўшалар чин иймонли кишилардир ва ана ўшалар асл тақводорлардир.

۞لَّيۡسَ ٱلۡبِرَّ أَن تُوَلُّواْ وُجُوهَكُمۡ قِبَلَ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ وَلَٰكِنَّ
ٱلۡبِرَّ مَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلۡكِتَٰبِ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ
وَءَاتَى ٱلۡمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ ذَوِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينَ وَٱبۡنَ
ٱلسَّبِيلِ وَٱلسَّآئِلِينَ وَفِي ٱلرِّقَابِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ
وَٱلۡمُوفُونَ بِعَهۡدِهِمۡ إِذَا عَٰهَدُواْۖ وَٱلصَّٰبِرِينَ فِي ٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ
وَحِينَ ٱلۡبَأۡسِۗ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُتَّقُونَ ١٧٧

**178**. Эй иймон келтирганлар! Сизга ўлдирилганлар учун қасос фарз қилинди: ҳурга ҳур, қулга қул, аёлга аёл. Кимга ўз биродаридан бир нарса афв қилинса, бас, яхшилик ила сўралсин ва адо этиш ҳам яхшиликча бўлсин. Бу Парвардигорингиздан енгиллик ва раҳматдир. Ундан кейин ким душманлик қилса, унга аламли азоб бор.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلْقِصَاصُ فِى ٱلْقَتْلَى ۖ ٱلْحُرُّ
بِٱلْحُرِّ وَٱلْعَبْدُ بِٱلْعَبْدِ وَٱلْأُنثَىٰ بِٱلْأُنثَىٰ ۚ فَمَنْ عُفِىَ لَهُۥ مِنْ أَخِيهِ
شَىْءٌ فَٱتِّبَاعٌۢ بِٱلْمَعْرُوفِ وَأَدَآءٌ إِلَيْهِ بِإِحْسَٰنٍ ۗ ذَٰلِكَ تَخْفِيفٌ مِّن
رَّبِّكُمْ وَرَحْمَةٌ ۗ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٨

---

**179**. Сизларга қасос олишда ҳаёт бор, эй ақл эгалари. Шоядки, тақво қилсангиз.

وَلَكُمْ فِى ٱلْقِصَاصِ حَيَوٰةٌ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ١٧٩

**180**. Бировингизга ўлим келган пайтида (ўзидан кейин) мол-дунё қолдираётган бўлса, адолат - тўғрилик билан ота-онага, қариндош-уруғга васият қилиш сизларга фарз этилди. Бундай васият қилиш Аллоҳдан қўрқувчилар устидаги бурчдир.

كُتِبَ عَلَيْكُمْ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ إِن تَرَكَ خَيْرًا ٱلْوَصِيَّةُ
لِلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ بِٱلْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى ٱلْمُتَّقِينَ ١٨٠

---

**181**. Ким уни эшитганидан кейин ўзгартирса, гуноҳи фақат ўзгартирганларнинг бўйнида. Албатта, Аллоҳ Эшитгувчи, Билгувчидир.

فَمَنۢ بَدَّلَهُۥ بَعْدَمَا سَمِعَهُۥ فَإِنَّمَآ إِثْمُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يُبَدِّلُونَهُۥٓ ۚ إِنَّ
ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٨١

---

**182**. Ким васият қилгувчи томонидан бирон тойилиш ёки гуноҳ содир бўлишидан хавфсираб, ораларини ислоҳ қилиб қўйса, гуноҳкор бўлмайди. Албатта, Аллоҳ Кечиргувчи, Раҳмлидир.

فَمَنْ خَافَ مِن مُّوصٍ جَنَفًا أَوْ إِثْمًا فَأَصْلَحَ بَيْنَهُمْ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٨٢

---

**183**. Эй иймон келтирганлар! Сизлардан аввалгиларга фарз қилинганидек, сизларга ҳам рўза тутиш фарз қилинди. Шоядки, тақво қилсангиз.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى ٱلَّذِينَ
مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ١٨٣

---

**184**. (Рўза) саноқли кунлардадир. Энди сизлардан бирор киши хаста ёки мусофир бўлса, у ҳолда (рўза тутолмаган кунларининг) саноғини бошқа кунларда тутади. Рўза тутишга қийналадиган кишилар бир мискин-бечоранинг бир кунлик

أَيَّامًا مَّعْدُودَٰتٍ ۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ
أَيَّامٍ أُخَرَ ۚ وَعَلَى ٱلَّذِينَ يُطِيقُونَهُۥ فِدْيَةٌ طَعَامُ مِسْكِينٍ ۖ فَمَن تَطَوَّعَ
خَيْرًا فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُۥ ۚ وَأَن تَصُومُوا۟ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ١٨٤

таоми миқдорида эваз тўлашлари лозим. Бас, ким ўз ихтиёри билан зиёда яхшилик қилса, ўзига яхши. Агар билсангиз, рўза тутишингиз ўзингиз учун яхшироқдир.

---

**185**. (У саноқли кунлар) Рамазон ойидирки, бу ойда одамлар учун ҳидоят бўлиб ҳамда ҳидоят ва фурқоннинг очиқ оятлари бўлиб Қуръон нозил қилинган. Бас, сизлардан ким бу ойда ҳозир (сафарга чиқмаган) бўлса, рўза тутсин. Ким хаста ёки мусофир бўлса, саноғини бошқа кунларда тутади. Аллоҳ сизларга енгилликни истайди, сизларга оғир бўлишини истамайди. Бу саноқни тўлдиришингиз ва ҳидоят қилгани сабабли Аллоҳни улуғлашингиз учундир. Шояд, шукр қилсангиз.

شَهۡرُ رَمَضَانَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ فِيهِ ٱلۡقُرۡءَانُ هُدٗى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَٰتٖ مِّنَ
ٱلۡهُدَىٰ وَٱلۡفُرۡقَانِۚ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ ٱلشَّهۡرَ فَلۡيَصُمۡهُۖ وَمَن كَانَ
مَرِيضًا أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٖ فَعِدَّةٞ مِّنۡ أَيَّامٍ أُخَرَۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ ٱلۡيُسۡرَ
وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ ٱلۡعُسۡرَ وَلِتُكۡمِلُواْ ٱلۡعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُواْ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا
هَدَىٰكُمۡ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٨٥

---

**186**. Бандаларим сиздан Мен ҳақимда сўрасалар, Мен уларга яқинман. Менга дуо қилган дуогўйларнинг дуосини ижобат қиламан. Бас, улар ҳам Менинг (даъватимга) жавоб қилсинлар ва Менга иймон келтирсинлар. Шояд, шунда тўғри йўлни топсалар.

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي قَرِيبٌۖ أُجِيبُ دَعۡوَةَ ٱلدَّاعِ إِذَا دَعَانِۖ
فَلۡيَسۡتَجِيبُواْ لِي وَلۡيُؤۡمِنُواْ بِي لَعَلَّهُمۡ يَرۡشُدُونَ ١٨٦

---

**187**. Сизларга рўза кечасида хотинларингизга яқинлик қилиш ҳалол қилинди. Улар сизга либосдир, сиз уларга либосдирсиз. Аллоҳ сизнинг ўзингизга хиёнат қилаётганингизни билди, тавбангизни қабул этди ва сизларни афв этди. Энди уларга яқинлашаверинг ва Аллоҳ сизга ёзган нарсани талаб қилинг. Тонг пайтида оқ ип қора ипдан ажрагунча еб-ичаверинг. Сўнгра рўзани кечгача тўкис адо этинг. Масжидларда эътикофдалигингизда уларга яқинлик қилманг. Булар Аллоҳнинг чегараларидир, унга яқинлашманг. Аллоҳ одамларга Ўз оятларини шундоқ баён этадир. Шоядки, тақво қилсалар.

أُحِلَّ لَكُمۡ لَيۡلَةَ ٱلصِّيَامِ ٱلرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَآئِكُمۡۚ هُنَّ لِبَاسٞ لَّكُمۡ
وَأَنتُمۡ لِبَاسٞ لَّهُنَّۗ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَخۡتَانُونَ أَنفُسَكُمۡ فَتَابَ
عَلَيۡكُمۡ وَعَفَا عَنكُمۡۖ فَٱلۡـَٰٔنَ بَٰشِرُوهُنَّ وَٱبۡتَغُواْ مَا كَتَبَ ٱللَّهُ
لَكُمۡۚ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ ٱلۡخَيۡطُ ٱلۡأَبۡيَضُ مِنَ ٱلۡخَيۡطِ
ٱلۡأَسۡوَدِ مِنَ ٱلۡفَجۡرِۖ ثُمَّ أَتِمُّواْ ٱلصِّيَامَ إِلَى ٱلَّيۡلِۚ وَلَا تُبَٰشِرُوهُنَّ وَأَنتُمۡ
عَٰكِفُونَ فِي ٱلۡمَسَٰجِدِۗ تِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ فَلَا تَقۡرَبُوهَاۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ
ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ١٨٧

**188**. Бир-бирларингизнинг молларингизни ботил йўл билан еманг. Билиб туриб одамларнинг молларидан бир қисмини ейишингиз учун ҳокимларга ботил даъвони ташламанг!

وَلَا تَأۡكُلُوٓاْ أَمۡوَٰلَكُم بَيۡنَكُم بِٱلۡبَٰطِلِ وَتُدۡلُواْ بِهَآ إِلَى ٱلۡحُكَّامِ
لِتَأۡكُلُواْ فَرِيقٗا مِّنۡ أَمۡوَٰلِ ٱلنَّاسِ بِٱلۡإِثۡمِ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٨٨

---

**189**. Сиздан ойлар ҳақида сўрашади. Айтинг, улар одамлар ва ҳаж учун вақт ўлчовларидир. Уйларингизга орқа томонидан киришингиз яхшилик эмас, балки Аллоҳдан қўрққан киши яхшилик қилгувчидир. Уйларга эшикларидан киринги ва Аллоҳдан қўрқингиз! Шояд, нажот топсангиз.

۞يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡأَهِلَّةِۖ قُلۡ هِيَ مَوَٰقِيتُ لِلنَّاسِ وَٱلۡحَجِّۗ وَلَيۡسَ
ٱلۡبِرُّ بِأَن تَأۡتُواْ ٱلۡبُيُوتَ مِن ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ ٱلۡبِرَّ مَنِ ٱتَّقَىٰۗ وَأۡتُواْ
ٱلۡبُيُوتَ مِنۡ أَبۡوَٰبِهَاۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٨٩

---

**190**. Сизларга қарши урушувчилар билан Аллоҳ йўлида жанг қилингиз ва тажовузкор бўлмангиз! Шубҳасиз, Аллоҳ тажовузкорларни севмайди.

وَقَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَكُمۡ وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا
يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ١٩٠

---

**191**. Уларни топган еринингизда қатл қилинг ва сизларни чиқарган жойдан уларни ҳам чиқаринг. Фитна қатл этишдан ҳам ёмонроқдир. Масжидул-Ҳаром олдида сизга қарши урушмагунларича, сиз урушманг. Агар урушсалар, бас, сиз ҳам урушинг. Кофирларнинг жазоси шундай.

وَٱقۡتُلُوهُمۡ حَيۡثُ ثَقِفۡتُمُوهُمۡ وَأَخۡرِجُوهُم مِّنۡ حَيۡثُ أَخۡرَجُوكُمۡۚ
وَٱلۡفِتۡنَةُ أَشَدُّ مِنَ ٱلۡقَتۡلِۚ وَلَا تُقَٰتِلُوهُمۡ عِندَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ حَتَّىٰ
يُقَٰتِلُوكُمۡ فِيهِۖ فَإِن قَٰتَلُوكُمۡ فَٱقۡتُلُوهُمۡۗ كَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩١

---

**192**. Агар тўхтасалар, албатта, Аллоҳ Мағфиратли ва Раҳмлидир.

فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٩٢

---

**193**. То фитна тугаб, бутун дин Аллоҳ учун бўлгунга қадар улар билан жанг қилинг. Тўхтасалар, (тўхтанг). Зеро, золимлардан бошқасига душманлик қилинмас.

وَقَٰتِلُوهُمۡ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتۡنَةٞ وَيَكُونَ ٱلدِّينُ لِلَّهِۖ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَلَا
عُدۡوَٰنَ إِلَّا عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩٣

---

**194**. Ҳаром ойга ҳаром ой. Ҳаром қилинган нарсаларда қасос бор. Ким сизга душманлик қилса, сиз ҳам унга шунга ўхшаш душманлик қилинг. Аллоҳдан қўрқинг ва билингки, албатта, Аллоҳ тақводорлар билан дир.

ٱلشَّهۡرُ ٱلۡحَرَامُ بِٱلشَّهۡرِ ٱلۡحَرَامِ وَٱلۡحُرُمَٰتُ قِصَاصٞۚ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ
عَلَيۡكُمۡ فَٱعۡتَدُواْ عَلَيۡهِ بِمِثۡلِ مَا ٱعۡتَدَىٰ عَلَيۡكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ١٩٤

**195**. Аллоҳ йўлида нафақа қилинг. Ўзингизни ҳалокатга ташламанг. Эҳсон қилинг, албатта, Аллоҳ эҳсон қилувчиларни хуш кўради.

وَأَنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلۡقُواْ بِأَيۡدِيكُمۡ إِلَى ٱلتَّهۡلُكَةِ وَأَحۡسِنُوٓاْۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٩٥

---

**196**. Аллоҳ учун ҳаж ва умрани тугал адо этинг. Агар ушланиб қолсангиз, муяссар бўлганича қурбонлик қилинг. Қурбонлик ўз жойига етмагунча сочингизни олдирманг. Сиздан ким бемор бўлса ёки бошида озор берувчи нарса бўлса, рўза тутиш ёки садақа бериш ёхуд қурбонлик сўйиш ила тўлов тўласин. Агар тинч бўлсангиз, ким ҳажгача умрадан фойдаланган бўлса, муяссар бўлган қурбонликни қилсин. Ким топмаса, уч кун ҳажда, етти кун қайтганингизда - ҳаммаси ўн кун тўлиқ рўза тутсин. Бу аҳли-оиласи Масжидул-Ҳаромда яшамайдиганлар учундир. Аллоҳдан тақво қилинг ва билингки, албатта, Аллоҳ азоби қаттиқ Зотдир.

وَأَتِمُّواْ ٱلۡحَجَّ وَٱلۡعُمۡرَةَ لِلَّهِۚ فَإِنۡ أُحۡصِرۡتُمۡ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۖ
وَلَا تَحۡلِقُواْ رُءُوسَكُمۡ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ ٱلۡهَدۡيُ مَحِلَّهُۥۚ فَمَن كَانَ مِنكُم
مَّرِيضًا أَوۡ بِهِۦٓ أَذٗى مِّن رَّأۡسِهِۦ فَفِدۡيَةٞ مِّن صِيَامٍ أَوۡ صَدَقَةٍ أَوۡ
نُسُكٖۚ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلۡعُمۡرَةِ إِلَى ٱلۡحَجِّ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ
ٱلۡهَدۡيِۚ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖ فِي ٱلۡحَجِّ وَسَبۡعَةٍ إِذَا رَجَعۡتُمۡۗ
تِلۡكَ عَشَرَةٞ كَامِلَةٞۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمۡ يَكُنۡ أَهۡلُهُۥ حَاضِرِي ٱلۡمَسۡجِدِ
ٱلۡحَرَامِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١٩٦

---

**197**. Ҳаж маълум ойлардир. Кимки уларда ўзига ҳажни фарз қилса, ҳажда шаҳвоний нарсалар, фисқ ва жанжал йўқдир. Нима яхшилик қилсангиз, Аллоҳ уни биладир. Озуқа олинг, энг яхши озуқа тақводир. Мендан тақво қилинг, эй ақл эгалари!

ٱلۡحَجُّ أَشۡهُرٞ مَّعۡلُومَٰتٞۚ فَمَن فَرَضَ فِيهِنَّ ٱلۡحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا
فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِي ٱلۡحَجِّۗ وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ يَعۡلَمۡهُ ٱللَّهُۗ
وَتَزَوَّدُواْ فَإِنَّ خَيۡرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُونِ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩٧

---

**198**. Сизга Парвардигорингиздан фазл исташингизда гуноҳ йўқ. Арафотдан қайтиб тушганингизда Аллоҳни Машъарул-Ҳаромда зикр қилинг. Илгари адашганлардан бўлсангиз ҳам сизни ҳидоятга бошлагани учун Уни зикр қилинг.

لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَبۡتَغُواْ فَضۡلٗا مِّن رَّبِّكُمۡۚ فَإِذَآ أَفَضۡتُم
مِّنۡ عَرَفَٰتٖ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ عِندَ ٱلۡمَشۡعَرِ ٱلۡحَرَامِۖ وَٱذۡكُرُوهُ كَمَا
هَدَىٰكُمۡ وَإِن كُنتُم مِّن قَبۡلِهِۦ لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ١٩٨

---

**199**. Сўнгра одамлар тушган томондан тушинглар ва Аллоҳга истиғфор айтинглар! Албатта, Аллоҳ мағфират қилгувчи, Раҳмлидир.

ثُمَّ أَفِيضُواْ مِنۡ حَيۡثُ أَفَاضَ ٱلنَّاسُ وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٩٩

---

**200**. Маросимларингизни адо қилиб бўлгач,

فَإِذَا قَضَيۡتُم مَّنَٰسِكَكُمۡ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَذِكۡرِكُمۡ ءَابَآءَكُمۡ أَوۡ

أَشَدَّ ذِكْرًا ۗ فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا وَمَا لَهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنْ خَلَـٰقٍ ٢٠٠

Аллоҳни аждодларингизни эслагандек, балки ундан-да қаттиқроқ эсланглар! Одамлардан баъзилари, «Эй Парвардигор, бизга мана шу дунёда бергин», дейди. Унинг учун охиратда ҳеч қандай насиба йўқ.

---

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ٢٠١

**201**. Ва улардан баъзилари: «Парвардигоро, бизга бу дунёда ҳам, охиратда ҳам яхшилик ато қилгин ва бизни дўзах азобидан сақлагин», дейдилар.

---

أُو۟لَـٰٓئِكَ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّمَّا كَسَبُوا۟ ۚ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ٢٠٢

**202**. Ана ўшаларга қилган касбларидан насиба бор. Аллоҳ тез ҳисоб қилувчидир.

---

۞ وَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ فِىٓ أَيَّامٍ مَّعْدُودَٰتٍ ۚ فَمَن تَعَجَّلَ فِى يَوْمَيْنِ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ وَمَن تَأَخَّرَ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ لِمَنِ ٱتَّقَىٰ ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّكُمْ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ٢٠٣

**203**. Аллоҳни саноқли кунларда эсланг. Бас, ким икки кундан кейин шошилиб кетса, унга гуноҳ йўқ. Ким кечикиб қолса, унга ҳам гуноҳ йўқ. Тақво қилувчилар учун. Аллоҳдан қўрқинглар ва билингларки, сиз, албатта, Унга тўпланурсиз.

---

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُعْجِبُكَ قَوْلُهُۥ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيُشْهِدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا فِى قَلْبِهِۦ وَهُوَ أَلَدُّ ٱلْخِصَامِ ٢٠٤

**204**. Одамлар ичида дунё ҳаётидаги гапи сени ажаблантирадиганлари бор. У қалбидаги нарсага Аллоҳни гувоҳ ҳам қилади. Ҳолбуки, у ашаддий хусуматчидир.

---

وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِى ٱلْأَرْضِ لِيُفْسِدَ فِيهَا وَيُهْلِكَ ٱلْحَرْثَ وَٱلنَّسْلَ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلْفَسَادَ ٢٠٥

**205**. Нари кетганда эса ер юзида бузғунчилик ҳамда экин ва наслни ҳалок қилиш йўлида югуриб-елади. Аллоҳ бузғунчилик-фасодни хуш кўрмас.

---

وَإِذَا قِيلَ لَهُ ٱتَّقِ ٱللَّهَ أَخَذَتْهُ ٱلْعِزَّةُ بِٱلْإِثْمِ ۚ فَحَسْبُهُۥ جَهَنَّمُ ۚ وَلَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ٢٠٦

**206**. Агар унга: «Аллоҳдан қўрқ», дейилса, уни кибру ҳавоси гуноҳга етаклар. Жаҳаннам унга етарлидир. Нақадар ёмон жой-а!

---

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشْرِى نَفْسَهُ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ رَءُوفٌۢ بِٱلْعِبَادِ ٢٠٧

**207**. Одамлар орасида Аллоҳ ризолиги йўлида ўз жонини берадиган зотлар ҳам бор. Аллоҳ бандаларига Меҳрибондир.

**208**. Эй иймон келтирганлар! Исломга тўлиғича киринг ва шайтоннинг изидан эргашманг. Албатта, у сизга очиқ душмандир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱدۡخُلُواْ فِي ٱلسِّلۡمِ كَآفَّةٗ وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ
ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٢٠٨

**209**. Агар сизларга очиқ ҳужжатлар келганидан кейин ҳам тойилсангиз, билингизки, албатта, Аллоҳ Қудратли, Ҳикматли Зотдир.

فَإِن زَلَلۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡكُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ
حَكِيمٌ ٢٠٩

**210**. Улар фақат бир нарсани кутяптилар. Уларга булутдан бўлган соябон остида Аллоҳ ва фаришталар келади-да, иш тамом бўлади. Барча ишлар ёлғиз Аллоҳга қайтарилажак.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن يَأۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ فِي ظُلَلٖ مِّنَ ٱلۡغَمَامِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ
وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٢١٠

**211**. Бани Исроилдан сўранг, уларга қанчалар очиқ мўъжизалар бердик экан! Ким Аллоҳнинг неъмати келганидан кейин уни ўзгартирса, бас, албатта, Аллоҳ жазоси қаттиқ Зотдир.

سَلۡ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ كَمۡ ءَاتَيۡنَٰهُم مِّنۡ ءَايَةِۭ بَيِّنَةٖۗ وَمَن يُبَدِّلۡ نِعۡمَةَ
ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢١١

**212**. Куфр йўлини тутган кимсалар учун бу ҳаёти дунё зийнатлаб қўйилди. Улар иймон эгаларининг устларидан куладилар. Ҳолбуки, Қиёмат Кунида тақводор зотлар улардан баланддир. Аллоҳ Ўзи истаган кишиларга ҳисобсиз ризқ беради.

زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَيَسۡخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۘ
وَٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ وَٱللَّهُ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ
حِسَابٖ ٢١٢

**213**. Одамлар бир миллат эдилар. Сўнг Аллоҳ хушхабар элтгувчи ва қўрқитувчи пайғамбарларини юборди ва уларга қўшиб одамлар орасида чиққан тортишувларга ҳакам бўлсин, деб ҳақ китобни нозил қилди. Энди очиқ оятлар келганидан кейин фақат шу китоб берилган кимсалар ҳадларидан ошиб, талашиб-тортишдилар. Сўнгра Аллоҳ Ўз изни билан мўминларни улар ихтилоф қилган ҳақ йўлга йўллади. Аллоҳ Ўзи истаган кишиларни тўғри йўлга ҳидоят қилади.

كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ فَبَعَثَ ٱللَّهُ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ
وَأَنزَلَ مَعَهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَ ٱلنَّاسِ فِيمَا ٱخۡتَلَفُواْ
فِيهِۚ وَمَا ٱخۡتَلَفَ فِيهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ أُوتُوهُ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ
بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۖ فَهَدَى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِمَا ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ مِنَ ٱلۡحَقِّ
بِإِذۡنِهِۦۗ وَٱللَّهُ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٍ ٢١٣

**214**. Ёки сизлардан илгари ўтган зотлар мисоли-

أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تَدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ وَلَمَّا يَأۡتِكُم مَّثَلُ ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن

قَبْلِكُم ۖ مَّسَّتْهُمُ ٱلْبَأْسَآءُ وَٱلضَّرَّآءُ وَزُلْزِلُوا۟ حَتَّىٰ يَقُولَ ٱلرَّسُولُ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ مَتَىٰ نَصْرُ ٱللَّهِ ۗ أَلَآ إِنَّ نَصْرَ ٱللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٤﴾

ибрати сизларга келмай туриб жаннатга киришни ўйладингизми? Уларга бало ва мусибатлар келиб, шундай ларзага тушган эдиларки, ҳатто пайғамбар ва иймонли кишилар: «Ахир қачон Аллоҳнинг ёрдами келади?» деб қолишган эди. Огоҳ бўлингизким, Аллоҳнинг ёрдами яқиндир.

---

يَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ ۖ قُلْ مَآ أَنفَقْتُم مِّنْ خَيْرٍ فَلِلْوَٰلِدَيْنِ
وَٱلْأَقْرَبِينَ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ
فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ﴿٢١٥﴾

**215**. Сиздан нималарни эҳсон қилишни сўрайдилар. Айтинг: «Қандай яхшилик қилсангиз, ота-онага, қариндош-уруғга, етим-мискинларга ва йўловчи-мусофирларга қилингиз. Қандай яхшилик қилсангиз, шубҳасиз, Аллоҳ уни Билгувчидир».

---

كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْ ۖ وَعَسَىٰٓ أَن تَكْرَهُوا۟ شَيْـًٔا
وَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ وَعَسَىٰٓ أَن تُحِبُّوا۟ شَيْـًٔا وَهُوَ شَرٌّ لَّكُمْ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ
وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢١٦﴾

**216**. Сизларга ёқмаса ҳам жанг қилишингиз фарз қилинди. Сизлар бир нарсани ёқтирмаслигингиз, аслида эса у сизларга яхши бўлиши мумкин. Сизлар бир нарсани ёқтиришингиз, аслида эса у сизларга ёмон бўлиши мумкин. Аллоҳ билади, сизлар билмайсизлар.

---

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلشَّهْرِ ٱلْحَرَامِ قِتَالٍ فِيهِ ۖ قُلْ قِتَالٌ فِيهِ كَبِيرٌ ۖ وَصَدٌّ
عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَكُفْرٌۢ بِهِۦ وَٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَإِخْرَاجُ أَهْلِهِۦ
مِنْهُ أَكْبَرُ عِندَ ٱللَّهِ ۚ وَٱلْفِتْنَةُ أَكْبَرُ مِنَ ٱلْقَتْلِ ۗ وَلَا يَزَالُونَ
يُقَٰتِلُونَكُمْ حَتَّىٰ يَرُدُّوكُمْ عَن دِينِكُمْ إِنِ ٱسْتَطَٰعُوا۟ ۚ وَمَن يَرْتَدِدْ
مِنكُمْ عَن دِينِهِۦ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ
فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢١٧﴾

**217**. Сиздан уруш ҳаром бўлган ойда жанг қилиш ҳақида сўрайдилар. Айтинг: «У ойда жанг қилиш катта гуноҳдир. Аллоҳнинг йўлидан тўсиш, Унга куфр келтириш ва Масжидул-Ҳаромдан тўсиш ва ундан аҳлларини қувиб чиқариш Аллоҳ наздида улуғроқ гуноҳдир. Фитна одам ўлдиришдан-да каттароқ гуноҳдир. Улар қўлларидан келса, то динингиздан қайтаргунларича сизлар билан уришаверадилар. Сизлардан ким ўз динидан қайтиб, динсиз ҳолда ўлса, ундай кимсаларнинг қилган амаллари дунёю охиратда беҳуда кетар. Улар дўзах эгаларидир ва унда абадий қолажаклар.

---

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ وَجَٰهَدُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ

**218**. Иймон келтирган, ҳижрат қилган ва Аллоҳ

يَرْجُونَ رَحْمَتَ ٱللَّهِ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢١٨﴾

йўлида курашган зотлар - ана ўшалар Аллоҳнинг раҳматидан умидвордирлар. Аллоҳ Мағфиратли ва Раҳмли Зотдир.

---

۞ يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْخَمْرِ وَٱلْمَيْسِرِ ۖ قُلْ فِيهِمَآ إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَٰفِعُ
لِلنَّاسِ وَإِثْمُهُمَآ أَكْبَرُ مِن نَّفْعِهِمَا ۗ وَيَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ قُلِ
ٱلْعَفْوَ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١٩﴾

**219**. Сиздан ароқ ва қимор ҳақида сўрайдилар. Айтинг: «Буларда катта гуноҳ ва одамлар учун фойдалар бор. Гуноҳи фойдасидан каттароқдир». Сиздан нималарни эҳсон қилишни сўрайдилар. «Эҳтиёжингиздан ортганини», деб жавоб беринг! Аллоҳ сизларга оятларини мана шундай баён этади. Шоядки, тафаккур қилсангизлар.

---

فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۗ وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْيَتَٰمَىٰ ۖ قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ خَيْرٌ ۖ
وَإِن تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَٰنُكُمْ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ ٱلْمُفْسِدَ مِنَ ٱلْمُصْلِحِ ۚ وَلَوْ
شَآءَ ٱللَّهُ لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٠﴾

**220**. Дунё ва Охират ҳақида. Сиздан етимлар ҳақида сўрайдилар. Айтинг: «Уларни ислоҳ қилиш яхшидир. Агар (молларингизни) уларнинг (моллари) билан қўшиб юборсангиз (зарари йўқ). Зеро, улар биродарларингиздир. Аллоҳ ким бузғунчи, ким ўнгловчи - ислоҳ қилувчи эканини билади. Агар истаса, сизларни машаққатга солган бўлур эди. Албатта, Аллоҳ қудрат ва ҳикмат эгасидир.

---

وَلَا تَنكِحُوا۟ ٱلْمُشْرِكَٰتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ ۚ وَلَأَمَةٌ مُّؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِّن
مُّشْرِكَةٍ وَلَوْ أَعْجَبَتْكُمْ ۗ وَلَا تُنكِحُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ حَتَّىٰ يُؤْمِنُوا۟ ۚ
وَلَعَبْدٌ مُّؤْمِنٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ يَدْعُونَ
إِلَى ٱلنَّارِ ۖ وَٱللَّهُ يَدْعُوٓا۟ إِلَى ٱلْجَنَّةِ وَٱلْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِۦ ۖ وَيُبَيِّنُ ءَايَٰتِهِۦ
لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢١﴾

**221**. Мушрика аёлларни иймон келтирмагунларича никоҳингизга олманг. Шубҳасиз, мўмина чўри мушрикадан, гарчи у сизга ёқса ҳам, яхшидир. Мушриклар иймонга келмагунларича, уларга (муслималарни) никоҳлаб берманг. Шубҳасиз, мўмин қул мушрикдан, гарчи у сизга ёқса ҳам, яхшидир. Улар дўзахга чақирадилар. Аллоҳ эса Ўз изни ила жаннатга ва мағфиратга чақиради ҳамда одамларга Ўз оятларини баён қилади. Шоядки, улар эслатма олсалар.

---

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ أَذًى فَٱعْتَزِلُوا۟ ٱلنِّسَآءَ فِى
ٱلْمَحِيضِ ۖ وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ
حَيْثُ أَمَرَكُمُ ٱللَّهُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلتَّوَّٰبِينَ وَيُحِبُّ ٱلْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٢﴾

**222**. Сиздан ҳайз ҳақида сўрайдилар. Айтинг: «У кўнгилсиз-нопок нарсадир. Бас, ҳайз пайтида аёлларингиздан четланингиз ва то покланмагунларича уларга яқинлашмангиз! Пок бўлганларидан кейин уларга Аллоҳ

буюрган тарафдан келингиз! Албатта, Аллоҳ тавба қилгувчиларни ва ўзларини мудом пок тутгувчиларни севади».

**223**. Аёлларингиз экинзорларингиздир. Бас, экинзорингизга хоҳлаган тарафингиздан келинг. Ўзингиз учун (яхшилик) тақдим қилинг. Аллоҳдан қўрқинг ва билингки, албатта, Унга рўбарў келувчисиз. Мўминларга хушхабар беринг.

نِسَآؤُكُمۡ حَرۡثٞ لَّكُمۡ فَأۡتُواْ حَرۡثَكُمۡ أَنَّىٰ شِئۡتُمۡۖ وَقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُم مُّلَٰقُوهُۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٢٣

**224**. Аллоҳга ичган қасамларингизни яхшилик қилиш, тақво қилиш ва одамлар орасини ислоҳ этишингизга тўсиқ қилманг. Аллоҳ Эшитувчи, Билувчидир.

وَلَا تَجۡعَلُواْ ٱللَّهَ عُرۡضَةٗ لِّأَيۡمَٰنِكُمۡ أَن تَبَرُّواْ وَتَتَّقُواْ وَتُصۡلِحُواْ بَيۡنَ ٱلنَّاسِۚ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٢٤

**225**. Аллоҳ сизларнинг беҳуда қасамларингиз учун жазоламайди. Лекин қалбдан қилган ишингиз учун жазолайди. Аллоҳ Мағфиратли, Раҳмлидир.

لَّا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغۡوِ فِيٓ أَيۡمَٰنِكُمۡ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا كَسَبَتۡ قُلُوبُكُمۡۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٞ ٢٢٥

**226**. Хотинларидан ийлаа (жинсий алоқа қилмасликка жазм) қилганлар учун кутиш тўрт ойдир. Агар қайтсалар, бас, албатта, Аллоҳ Кечиргувчи, Раҳмлидир.

لِّلَّذِينَ يُؤۡلُونَ مِن نِّسَآئِهِمۡ تَرَبُّصُ أَرۡبَعَةِ أَشۡهُرٖۖ فَإِن فَآءُو فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٢٦

**227**. Агар талоқни қасд қилган бўлсалар, бас, албатта, Аллоҳ Эшитувчи, Билувчи Зотдир.

وَإِنۡ عَزَمُواْ ٱلطَّلَٰقَ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٢٧

**228**. Талоқ қилинган аёллар уч ҳайз муддатида ўзларини кузатадилар. Агар Аллоҳга ва Охират Кунига ишонсалар, улар учун Аллоҳ бачадонларида яратган нарсани яширишлари ҳалол бўлмайди. Агар эрлари ислоҳни истасалар, шу муддат ичида уларни қайтариб олишга ҳақлидирлар. (Таомил ва урфга қараб) зиммаларидаги бурчларига яраша ҳуқуқлари ҳам бор. Ва эркаклар учун улар устида бир даража (имтиёз) бор.

وَٱلۡمُطَلَّقَٰتُ يَتَرَبَّصۡنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَٰثَةَ قُرُوٓءٖۚ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكۡتُمۡنَ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِيٓ أَرۡحَامِهِنَّ إِن كُنَّ يُؤۡمِنَّ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِي ذَٰلِكَ إِنۡ أَرَادُوٓاْ إِصۡلَٰحٗاۚ وَلَهُنَّ مِثۡلُ ٱلَّذِي عَلَيۡهِنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ وَلِلرِّجَالِ عَلَيۡهِنَّ دَرَجَةٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٢٨

Аллоҳ қудрат ва ҳикмат эгасидир.

**229**. Талоқ икки мартадир. Сўнгра, яхшиликча ушлаб қолиш ёки яхшиликча қўйиб юборишгина қолади. Сизга уларга берган нарсангиздан бирор нарсани олиш ҳалол бўлмас, магар икковлари Аллоҳнинг чегараларида тура олмасликдан қўрқсалар (бўлур). Бас, агар икковларининг Аллоҳнинг чегараларида тура олмаслигидан қўрқсангиз, хотин берган эвазда икковларига гуноҳ йўқдир. Ушбулар Аллоҳнинг чегараларидир. Бас, улардан тажовуз қилманг. Ким Аллоҳнинг чегараларидан тажовуз қилса, ана ўшалар золимлардир.

ٱلطَّلَٰقُ مَرَّتَانِۖ فَإِمۡسَاكُۢ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ تَسۡرِيحُۢ بِإِحۡسَٰنٖۗ وَلَا يَحِلُّ
لَكُمۡ أَن تَأۡخُذُواْ مِمَّآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ شَيۡـًٔا إِلَّآ أَن يَخَافَآ أَلَّا يُقِيمَا
حُدُودَ ٱللَّهِۖ فَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَا
فِيمَا ٱفۡتَدَتۡ بِهِۦۗ تِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ فَلَا تَعۡتَدُوهَاۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ
ٱللَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٢٩

**230**. Бас, агар яна талоқ қилса, бундан кейин у аёл то бошқа эрга тегиб чиқмагунча унга ҳалол бўлмас. Агар у ҳам талоқ қилса, агар Аллоҳнинг чегараларида туришга ишонсалар, бир-бирларига қайтсалар, гуноҳ бўлмас. Ушбулар Аллоҳнинг биладиган қавмларга баён қилаётган чегараларидир.

فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُۥ مِنۢ بَعۡدُ حَتَّىٰ تَنكِحَ زَوۡجًا غَيۡرَهُۥۗ فَإِن
طَلَّقَهَا فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ أَن يَتَرَاجَعَآ إِن ظَنَّآ أَن يُقِيمَا حُدُودَ
ٱللَّهِۗ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ يُبَيِّنُهَا لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٢٣٠

**231**. Қачон хотинларингизни талоқ қилсангизлар ва уларнинг идда муддатлари битиб қолса, бас, уларни яхшилик билан олиб қолинг ёки яхшилик билан кузатинг. Уларга зулм қилиш билан зарар етказиш учун ушлаб турманг. Ким шундай қилса, ўзига зулм қилибди. Аллоҳнинг оятларини ҳазил деб билманглар! Аллоҳнинг сизларга берган неъматини ва сизларга ваъз-насиҳат этиб нозил қилган Китоб ва (ундаги) ҳикматдан иборат нарсани ёдингизда тутингиз! Аллоҳдан қўрқингиз ва билингизким, албатта, Аллоҳ ҳамма нарсани билгувчидир.

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ
سَرِّحُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖۚ وَلَا تُمۡسِكُوهُنَّ ضِرَارٗا لِّتَعۡتَدُواْۚ وَمَن يَفۡعَلۡ
ذَٰلِكَ فَقَدۡ ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوٗاۚ وَٱذۡكُرُواْ
نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمَآ أَنزَلَ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡحِكۡمَةِ
يَعِظُكُم بِهِۦۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٣١

**232**. Қачон хотинларингизни талоқ қилсангизлар

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ أَن يَنكِحۡنَ

أَزۡوَٰجَهُنَّ إِذَا تَرَٰضَوۡاْ بَيۡنَهُم بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ
مِنكُمۡ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۗ ذَٰلِكُمۡ أَزۡكَىٰ لَكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ وَٱللَّهُ
يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٢٣٢

ва уларнинг идда муддатлари битиб қолса, бас, уларни ўзаро яхшилик билан келишишган бўлсалар, эрларига қайта никоҳланишдан тўсманг! Бу ҳукмлардан ораларингиздаги Аллоҳга ва Охират Кунига ишонадиган зотлар ваъз-насиҳат оладилар. Бу ҳукм сизлар учун энг тоза ва покловчи ҳукмдир. Аллоҳ билур, сизлар билмассиз.

---

۞وَٱلۡوَٰلِدَٰتُ يُرۡضِعۡنَ أَوۡلَٰدَهُنَّ حَوۡلَيۡنِ كَامِلَيۡنِۖ لِمَنۡ أَرَادَ أَن يُتِمَّ
ٱلرَّضَاعَةَۚ وَعَلَى ٱلۡمَوۡلُودِ لَهُۥ رِزۡقُهُنَّ وَكِسۡوَتُهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ لَا
تُكَلَّفُ نَفۡسٌ إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَا تُضَآرَّ وَٰلِدَةُۢ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوۡلُودٞ لَّهُۥ
بِوَلَدِهِۦۚ وَعَلَى ٱلۡوَارِثِ مِثۡلُ ذَٰلِكَۗ فَإِنۡ أَرَادَا فِصَالًا عَن تَرَاضٖ مِّنۡهُمَا
وَتَشَاوُرٖ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَاۗ وَإِنۡ أَرَدتُّمۡ أَن تَسۡتَرۡضِعُوٓاْ أَوۡلَٰدَكُمۡ
فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ إِذَا سَلَّمۡتُم مَّآ ءَاتَيۡتُم بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٢٣٣

**233**. Оналар болаларини тўла икки йил эмизадилар. (Бу ҳукм) эмизишни бенуқсон қилмоқчи бўлган кишилар учундир. Уларни яхшилик билан едириб-кийдириш отанинг зиммасидадир. Ҳеч кимга тоқатидан ташқари нарса таклиф қилинмайди. Болалари сабабли ота ҳам, она ҳам зарар тортмасин. Меросхўр - ворис зиммасида ҳам худди шундай (бурч) бор. Агар ўзаро келишиб, маслаҳат билан болани сутдан ажратмоқчи бўлсалар, гуноҳкор бўлмайдилар. Агар болаларингизни (эмизувчи энагага) эмиздирмоқчи бўлсангиз, берадиган ҳақни яхшилик билан тўла-тўкис тўлаб турсангиз, гуноҳкор бўлмайсиз. Аллоҳдан қўрқингиз ва билингизки, албатта, Аллоҳ қилаётган амалларингизни Кўргувчидир.

---

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوۡنَ مِنكُمۡ وَيَذَرُونَ أَزۡوَٰجٗا يَتَرَبَّصۡنَ بِأَنفُسِهِنَّ أَرۡبَعَةَ
أَشۡهُرٖ وَعَشۡرٗاۖ فَإِذَا بَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِيمَا فَعَلۡنَ
فِيٓ أَنفُسِهِنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٢٣٤

**234**. Сизлардан вафот қилган кишилар хотинларини қолдирган бўлсалар, улар тўрт ою ўн кун кутиб турадилар. Муддатлари битса, улар ўз хусусларида яхшилик билан қилган ишларида сизлар учун гуноҳ йўқдир. Аллоҳ қилаётган амалларингиздан хабардордир.

---

وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِيمَا عَرَّضۡتُم بِهِۦ مِنۡ خِطۡبَةِ ٱلنِّسَآءِ أَوۡ
أَكۡنَنتُمۡ فِيٓ أَنفُسِكُمۡۚ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمۡ سَتَذۡكُرُونَهُنَّ وَلَٰكِن
لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ سِرًّا إِلَّآ أَن تَقُولُواْ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗاۚ وَلَا تَعۡزِمُواْ عُقۡدَةَ
ٱلنِّكَاحِ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ ٱلۡكِتَٰبُ أَجَلَهُۥۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا فِيٓ
أَنفُسِكُمۡ فَٱحۡذَرُوهُۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٞ ٢٣٥

**235**. У аёлларга совчиликни ишора қилишингизда ёки ичларингизда ўйлашингизда сизлар учун гуноҳ йўқ. Аллоҳ уларга (совчилик ҳақида) айтишингизни билди. Лекин улар билан хуфёна ваъдалашмангиз! Фақат яхши гаплар гапиришингиз (жоиздир). То

идда муддати битмагунча никоҳ боғлашга қасд қилманг! Ва билингки, албатта, Аллоҳ ичларингиздаги нарсани билади. Бас, Ундан эҳтиёт бўлинг! Ва билингки, албатта, Аллоҳ Мағфиратли, Ҳалимдир.

---

لَّا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ إِن طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ مَا لَمۡ تَمَسُّوهُنَّ أَوۡ تَفۡرِضُواْ
لَهُنَّ فَرِيضَةٗۚ وَمَتِّعُوهُنَّ عَلَى ٱلۡمُوسِعِ قَدَرُهُۥ وَعَلَى ٱلۡمُقۡتِرِ قَدَرُهُۥ
مَتَٰعَۢا بِٱلۡمَعۡرُوفِۖ حَقًّا عَلَى ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٢٣٦

**236**. Агар хотинларингизни уларга қўл текизмай туриб ёки улар учун маҳр белгиламай туриб талоқ қилсангиз сизлар учун гуноҳ йўқдир. Уларни бой борича, йўқ ҳолича яхшилик қилиш билан фойдалантиринг! (Бу ҳукм) яхшилик қилгувчилар зиммасига бурч бўлди.

---

وَإِن طَلَّقۡتُمُوهُنَّ مِن قَبۡلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ وَقَدۡ فَرَضۡتُمۡ لَهُنَّ فَرِيضَةٗ
فَنِصۡفُ مَا فَرَضۡتُمۡ إِلَّآ أَن يَعۡفُونَ أَوۡ يَعۡفُوَاْ ٱلَّذِي بِيَدِهِۦ عُقۡدَةُ
ٱلنِّكَاحِۚ وَأَن تَعۡفُوٓاْ أَقۡرَبُ لِلتَّقۡوَىٰۚ وَلَا تَنسَوُاْ ٱلۡفَضۡلَ بَيۡنَكُمۡۚ إِنَّ
ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٣٧

**237**. Агар уларни маҳрни белгилаб қўйган ҳолингизда қўл тегизишдан илгари талоқ қилсангизлар, белгиланган маҳрнинг ярми (зиммангиздадир). Магар улар кечиб юборса ёки никоҳ қўлида бўлган зот кечса, (яъни, бутун маҳрни тўласа жоиздир). Кечиб юборишингиз тақвога яқинроқ ишдир. Ўзаро бир-бирларингизга фазлу карам қилишни унутмангиз! Албатта, Аллоҳ қилаётган амалларингизни Кўргувчидир.

---

حَٰفِظُواْ عَلَى ٱلصَّلَوَٰتِ وَٱلصَّلَوٰةِ ٱلۡوُسۡطَىٰ وَقُومُواْ لِلَّهِ قَٰنِتِينَ ٢٣٨

**238**. Намозларни ва ўрта намозни муҳофаза этинг. Аллоҳ учун хушуъ ила қоим бўлинг.

---

فَإِنۡ خِفۡتُمۡ فَرِجَالًا أَوۡ رُكۡبَانٗاۖ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَمَا
عَلَّمَكُم مَّا لَمۡ تَكُونُواْ تَعۡلَمُونَ ٢٣٩

**239**. Агар хавфда қолсангиз, юрган ва минган ҳолингизда, хотиржам бўлганингизда эса Аллоҳ билмаган нарсангизни қандоқ ўргатган бўлса, Уни шундоқ зикр қилинг.

---

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوۡنَ مِنكُمۡ وَيَذَرُونَ أَزۡوَٰجٗا وَصِيَّةٗ لِّأَزۡوَٰجِهِم مَّتَٰعًا
إِلَى ٱلۡحَوۡلِ غَيۡرَ إِخۡرَاجٖۚ فَإِنۡ خَرَجۡنَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِي مَا
فَعَلۡنَ فِيٓ أَنفُسِهِنَّ مِن مَّعۡرُوفٖۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٢٤٠

**240**. Сизлардан вафот этганда жуфтларини қолдираётганлар хотинлари чиқмасдан бир йилгача фойдаланишини васият қилсинлар. Агар улар чиқсалар, ўз хусусларида яхшилик билан қилган ишларида сизга гуноҳ йўқ. Аллоҳ Азиз ва Ҳаким Зотдир.

**241**. Талоқ қилинган аёлларни яхшилик билан фойдалантириш тақводор эрларнинг зиммасидаги бурчдир.

وَلِلْمُطَلَّقَٰتِ مَتَٰعٌۢ بِٱلْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى ٱلْمُتَّقِينَ ٢٤١

**242**. Аллоҳ шундай қилиб сизларга Ўз оятларини баён этади. Шоядки, ақл ишлатсангизлар.

كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٢٤٢

**243**. Диёрларидан ўлимдан қочиб чиққан минглаunion кишиларнинг (хабарини) билмадингизми?! Бас, Аллоҳ уларга: «Ўлинглар», деди. Сўнгра уларни тирилтирди. Албатта, Аллоҳ одамларга фазлу карам қилгувчидир. Лекин кўп одамлар шукр қилмаслар.

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ خَرَجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ وَهُمْ أُلُوفٌ حَذَرَ ٱلْمَوْتِ
فَقَالَ لَهُمُ ٱللَّهُ مُوتُوا۟ ثُمَّ أَحْيَٰهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ٢٤٣

**244**. Аллоҳнинг йўлида жанг қилинглар ва билинглар, албатта, Аллоҳ Эшитувчи ва Билгувчидир.

وَقَٰتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٤٤

**245**. Аллоҳга қарзи ҳасана (ихтиёрий қарз) берадиган ким борки, (Аллоҳ) унга бир неча баробар қилиб қайтарса. Ҳолбуки, (ризқингизни) тор ва кенг қиладиган Аллоҳдир ва Унга қайтарилажаксиз.

مَّن ذَا ٱلَّذِى يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥٓ أَضْعَافًا
كَثِيرَةً ۚ وَٱللَّهُ يَقْبِضُ وَيَبْصُۜطُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٢٤٥

**246**. Бани Исроилдан бўлган, Мусодан кейинги бир жамоатнинг ҳоли-хабарини билмадингизми? Улар ўзларининг пайғамбарларига: «Биз учун бир подшоҳ тайинлагин, Аллоҳ йўлида жанг қилайлик», дейишди. «Агар сизларга уруш фарз қилинса, эҳтимол урушмассиз?», деди (пайғамбар). Улар айтдилар: «Диёримиздан ҳайдалиб, болаларимиздан (ажралиб) турибмиз-ку, нега Аллоҳ йўлида урушмас эканмиз?» Уларга уруш фарз қилинганда эса озгина кишидан ташқари ҳаммалари бош тортдилар. Аллоҳ золимларни билгувчидир.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلْمَلَإِ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مِنۢ بَعْدِ مُوسَىٰٓ إِذْ قَالُوا۟ لِنَبِىٍّ
لَّهُمُ ٱبْعَثْ لَنَا مَلِكًا نُّقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ قَالَ هَلْ عَسَيْتُمْ إِن كُتِبَ
عَلَيْكُمُ ٱلْقِتَالُ أَلَّا تُقَٰتِلُوا۟ ۖ قَالُوا۟ وَمَا لَنَآ أَلَّا نُقَٰتِلَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَقَدْ أُخْرِجْنَا مِن دِيَٰرِنَا وَأَبْنَآئِنَا ۖ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقِتَالُ تَوَلَّوْا۟
إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٢٤٦

**247**. Пайғамбарлари уларга айтди: «Албатта, Аллоҳ сизларга Толутни подшоҳ қилиб

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ ٱللَّهَ قَدْ بَعَثَ لَكُمْ طَالُوتَ مَلِكًا ۚ قَالُوٓا۟ أَنَّىٰ
يَكُونُ لَهُ ٱلْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ أَحَقُّ بِٱلْمُلْكِ مِنْهُ وَلَمْ يُؤْتَ سَعَةً

مِنَ ٱلْمَالِۚ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰهُ عَلَيْكُمْ وَزَادَهُۥ بَسْطَةً فِى ٱلْعِلْمِ
وَٱلْجِسْمِۖ وَٱللَّهُ يُؤْتِى مُلْكَهُۥ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٧﴾

тайинлади». «У қаёқдан бизга подшоҳлик қилсин, ахир биз подшоҳликка ундан ҳақлироқмиз-ку, қолаверса, унга кенг-катта мол-давлат ато қилинмаган бўлса», дейишди. Пайғамбар айтди: «Албатта, Аллоҳ уни сизларнинг устингизга сайлади ҳамда унга илмда ва жисмда қувватни зиёда қилди. Аллоҳ мулкини Ўзи истаган кишига беради». Аллоҳ (фазлу карами) кенг, Билгувчидир.

---

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ ءَايَةَ مُلْكِهِۦٓ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلتَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٌ
مِّن رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا تَرَكَ ءَالُ مُوسَىٰ وَءَالُ هَٰرُونَ تَحْمِلُهُ
ٱلْمَلَٰٓئِكَةُۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤٨﴾

**248**. Пайғамбарлари уларга айтди: «Унинг подшоҳ бўлиб сайланганлигининг аломати - сизларга бир сандиқ келишидирки, унда Парвардигорингиз томонидан хотиржамлик ҳамда Мусо ва Ҳорун оилаларидан қолган мерос жо қилинган бўлиб, фаришталар кўтариб келадилар. Агар чиндан иймон эгалари бўлсангиз, шубҳасиз, бу воқеада сизлар учун оят-аломат бордир».

---

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِٱلْجُنُودِ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ مُبْتَلِيكُم بِنَهَرٍ فَمَن
شَرِبَ مِنْهُ فَلَيْسَ مِنِّى وَمَن لَّمْ يَطْعَمْهُ فَإِنَّهُۥ مِنِّىٓ إِلَّا مَنِ ٱغْتَرَفَ
غُرْفَةًۢ بِيَدِهِۦۚ فَشَرِبُوا۟ مِنْهُ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْۚ فَلَمَّا جَاوَزَهُۥ هُوَ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ قَالُوا۟ لَا طَاقَةَ لَنَا ٱلْيَوْمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦۚ قَالَ ٱلَّذِينَ
يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُوا۟ ٱللَّهِ كَم مِّن فِئَةٍ قَلِيلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةًۢ
بِإِذْنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٢٤٩﴾

**249**. Толут аскарлари билан чиққач, деди: «Аллоҳ сизларни бир дарё билан синайди. Ким ундан ичса, мендан эмас ва ким ичмаса, мендандир. Ким қўли билан фақат бир ҳовучгина олса, майли». Бас, у дарёдан озгиналаридан бошқа ҳаммалари ичдилар. У иймон келтирган кишилар билан бирга дарёдан ўтгач, (аскарлар) айтдилар: «Энди бу кун Жолут ва унинг лашкарларига кучимиз етмайди». (Шунда) Аллоҳга рўбарў бўлишларига ишонадиган зотлар: «Қанчадан-қанча кичкина гуруҳлар Аллоҳнинг изни билан катта гуруҳлар устидан ғалаба қилган. Аллоҳ сабр қилгувчилар билан биргадир», дедилар.

---

وَلَمَّا بَرَزُوا۟ لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦ قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ
أَقْدَامَنَا وَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٥٠﴾

**250**. Жолут ва унинг лашкарига рўбарў келганларида шундай дедилар: «Парвардигоро, устимиздан

сабру тоқат ёғдир, қадамларимизни собит қил ва бизни бу кофир қавм устидан ғолиб қил!»

---

**251**. Бас, Аллоҳнинг изни билан уларни енгдилар. Довуд Жолутни ўлдирди. Аллоҳ унга подшоҳлик, пайғамбарлик ва Ўзи хоҳлаган нарсаларидан таълим берди. Аллоҳ одамларнинг айримларини айримлари билан даф қилиб турмаса, шубҳасиз, ер фасодга дучор бўларди. Лекин Аллоҳ барча оламларга фазлу карамли Зотдир.

فَهَزَمُوهُم بِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُۥدُ جَالُوتَ وَءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلۡمُلۡكَ
وَٱلۡحِكۡمَةَ وَعَلَّمَهُۥ مِمَّا يَشَآءُۗ وَلَوۡلَا دَفۡعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعۡضَهُم
بِبَعۡضٖ لَّفَسَدَتِ ٱلۡأَرۡضُ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ ذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٥١

---

**252**. Булар Аллоҳнинг оятларидир. Уларни Сизга ҳаққирост тиловат қилмоқдамиз. Сиз, шак-шубҳасиз, пайғамбарлардансиз.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۚ وَإِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢٥٢

---

**253**. Ўша пайғамбарларнинг айримларини айримларидан афзал қилдик. Улардан Аллоҳ сўзлашгани ҳам бор. Айримларини эса бир неча даражаларга кўтариб қўйган. Марям ўғли Ийсога ҳужжатлар бердик ва уни Руҳул-Қудс (Жаброил) билан қувватлантирдик. Агар Аллоҳ хоҳлаганда улардан кейин ўтган одамлар ҳужжатлар келганидан кейин уришишмаган бўлардилар. Аммо улар ихтилоф қилдилар. Улардан кимдир иймон келтирди, кимдир куфр келтирди. Аллоҳ хоҳлаганида, урушмас эдилар. Лекин Аллоҳ Ўзи хоҳлаган ишини қилади.

۞تِلۡكَ ٱلرُّسُلُ فَضَّلۡنَا بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۘ مِّنۡهُم مَّن كَلَّمَ ٱللَّهُۖ
وَرَفَعَ بَعۡضَهُمۡ دَرَجَٰتٖۚ وَءَاتَيۡنَا عِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدۡنَٰهُ
بِرُوحِ ٱلۡقُدُسِۗ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقۡتَتَلَ ٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِم مِّنۢ بَعۡدِ
مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ وَلَٰكِنِ ٱخۡتَلَفُواْ فَمِنۡهُم مَّنۡ ءَامَنَ وَمِنۡهُم مَّن
كَفَرَۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقۡتَتَلُواْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يُرِيدُ ٢٥٣

---

**254**. Эй мўминлар, олди-сотди ҳам, ошна-оғайнигарчилик ҳам, шафоат - қуллов ҳам бўлмайдиган Кун келишидан олдин сизларга ризқ қилиб берган нарсаларимиздан инфоқ-эҳсон қилинглар! Кофирлар - ана ўшалар золимлардир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنفِقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰكُم مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ
لَّا بَيۡعٞ فِيهِ وَلَا خُلَّةٞ وَلَا شَفَٰعَةٞۗ وَٱلۡكَٰفِرُونَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٥٤

**255**. Аллоҳ. Ундан ўзга илоҳ йўқ. У Тирикдир ва Қайюмдир. Уни мудроқ ҳам, уйқу ҳам олмас. Осмонлару ердаги нарсалар Уникидир. Унинг ҳузурида Ўзининг изнисиз ҳеч ким шафоат қила олмас. У уларнинг олдиларидаги нарсани ҳам, ортларидаги нарсани ҳам билур. Унинг илмидан ҳеч нарсани иҳота қила олмаслар, магар Ўзи хоҳлаганини, холос. Унинг курсиси осмонлару ерни қамраган. У уларни муҳофаза қилишдан чарчамас. У энг Юксак ва Буюкдир.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُۚ لَا تَأۡخُذُهُۥ سِنَةٞ وَلَا نَوۡمٞۚ لَّهُۥ مَا
فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ مَن ذَا ٱلَّذِي يَشۡفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦۚ
يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۖ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيۡءٖ مِّنۡ عِلۡمِهِۦٓ
إِلَّا بِمَا شَآءَۚ وَسِعَ كُرۡسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۖ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفۡظُهُمَاۚ
وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٢٥٥

**256**. Динда мажбурлаш йўқ. Ҳақ йўл залолатдан ажраб бўлди. Бас, ким шайтондан юз ўгириб, Аллоҳга иймон келтирса, у ҳеч ажраб кетмайдиган мустаҳкам ҳалқани ушлабди. Аллоҳ Эшитгувчи, Билгувчидир.

لَآ إِكۡرَاهَ فِي ٱلدِّينِۖ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشۡدُ مِنَ ٱلۡغَيِّۚ فَمَن يَكۡفُرۡ بِٱلطَّٰغُوتِ
وَيُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰ لَا ٱنفِصَامَ لَهَاۗ وَٱللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٥٦

**257**. Аллоҳ иймон келтирганларнинг дўстидир. Уларни зулматлардан нурга чиқаради. Куфр келтирганларнинг дўстлари шайтонлардир. Уларни нурдан зулматларга чиқарадилар. Ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар.

ٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُخۡرِجُهُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۖ وَٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓاْ أَوۡلِيَآؤُهُمُ ٱلطَّٰغُوتُ يُخۡرِجُونَهُم مِّنَ ٱلنُّورِ إِلَى ٱلظُّلُمَٰتِۗ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٥٧

**258**. Аллоҳ подшоҳлик берганидан ҳовлиқиб Иброҳим билан Парвардигори ҳақида талашган кимсанинг ҳоли-хабарини билмадингизми? Иброҳим: «Парвардигорим тирилтириб, ўлдирадиган Зотдир», деганида, у: «Мен (ҳам) тирилтираман ва ўлдираман», деди. Иброҳим айтди: «Албатта, Аллоҳ қуёшни Машриқдан чиқаради. Сен уни Мағрибдан чиқаргин-чи?» Шунда бу кофир довдираб қолди. Аллоҳ золим кимсаларни ҳидоят қилмайди.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِي حَآجَّ إِبۡرَٰهِـۧمَ فِي رَبِّهِۦٓ أَنۡ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلۡمُلۡكَ إِذۡ قَالَ
إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّيَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ قَالَ أَنَا۠ أُحۡيِۦ وَأُمِيتُۖ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ
فَإِنَّ ٱللَّهَ يَأۡتِي بِٱلشَّمۡسِ مِنَ ٱلۡمَشۡرِقِ فَأۡتِ بِهَا مِنَ ٱلۡمَغۡرِبِ فَبُهِتَ
ٱلَّذِي كَفَرَۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٥٨

**259**. Ёки бир одам ҳақидаги қиссани (билмадингизмики), у томлари йиқилиб

أَوۡ كَٱلَّذِي مَرَّ عَلَىٰ قَرۡيَةٖ وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا قَالَ أَنَّىٰ يُحۡيِۦ
هَٰذِهِ ٱللَّهُ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۖ فَأَمَاتَهُ ٱللَّهُ مِاْئَةَ عَامٖ ثُمَّ بَعَثَهُۥۖ قَالَ كَمۡ

لَبِثْتَۖ قَالَ لَبِثْتُ يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍۖ قَالَ بَل لَّبِثْتَ مِاْئَةَ عَامٍ فَٱنظُرْ
إِلَىٰ طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ يَتَسَنَّهْۖ وَٱنظُرْ إِلَىٰ حِمَارِكَ وَلِنَجْعَلَكَ ءَايَةً
لِّلنَّاسِۖ وَٱنظُرْ إِلَى ٱلْعِظَامِ كَيْفَ نُنشِزُهَا ثُمَّ نَكْسُوهَا لَحْمًاۚ فَلَمَّا
تَبَيَّنَ لَهُۥ قَالَ أَعْلَمُ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٢٥٩

ҳувиллаб қолган бир қишлоқдан ўтаркан: «Аллоҳ буни қандай тирилтирар экан-а?» деди. Шунда Аллоҳ уни юз йил муддатга ўлдирди. Сўнгра тирилтириб сўради: «Қанча муддат турдинг?» «Бир кун ё ярим кун», деди у. Аллоҳ деди: «Йўқ, юз йил турдинг. Таом ва ичимлигингга қара - бузилган эмас. Энди эшагингга қара (чириб, суяклари ажраб кетган). (Бу ҳодисани Аллоҳнинг қудратини кўрсатиш) ва сени одамлар учун оят - ибрат қилиш учун (келтирдик). Бу суякларни қандай тиклаб, сўнг уларни гўшт билан қоплашимизни кўргин». Қачонки унга бу нарсалар аниқ кўрингач: «Албатта, Аллоҳ ҳамма нарсага Қодир эканини биламан», деди.

---

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ رَبِّ أَرِنِي كَيْفَ تُحْيِ ٱلْمَوْتَىٰۖ قَالَ أَوَلَمْ تُؤْمِنۖ قَالَ
بَلَىٰ وَلَٰكِن لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِيۖ قَالَ فَخُذْ أَرْبَعَةً مِّنَ ٱلطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ
إِلَيْكَ ثُمَّ ٱجْعَلْ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٍ مِّنْهُنَّ جُزْءًا ثُمَّ ٱدْعُهُنَّ يَأْتِينَكَ
سَعْيًاۚ وَٱعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٦٠

**260**. Эсланг, Иброҳим: «Парвардигорим, менга ўликларни қандай қилиб тирилтиришингни кўрсат», деганида, Аллоҳ: «Ишонмаганмидинг?», деди. Иброҳим айтди: «Йўқ, ишонгандим, лекин дилим яна ҳам таскин топиши учун». Аллоҳ айтди: «Тўртта қушни олиб, ўз олдингга тўплагин, кейин ҳар бир тоғнинг устига уларни бўлак-бўлак қилиб қўйгин ва шундан сўнг уларни чақиргин, сенинг олдингга дарҳол келадилар. Билгилки, Аллоҳ шубҳасиз, Қудратли ва Ҳикматлидир».

---

مَّثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنۢبَتَتْ سَبْعَ
سَنَابِلَ فِي كُلِّ سُنۢبُلَةٍ مِّاْئَةُ حَبَّةٍۗ وَٱللَّهُ يُضَٰعِفُ لِمَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ
وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٢٦١

**261**. Молларини Аллоҳнинг йўлида сарфлайдиганларнинг мисоли худди бир дона донга ўхшайди. Ундан етти бошоқ ўсиб чиқади. Ҳар бошоқда юздадан дон бор. Аллоҳ хоҳлаган бандасига кўпайтириб беради. Аллоҳ (фазлу карами) кенг, Билгувчидир.

---

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ لَا يُتْبِعُونَ مَآ أَنفَقُواْ مَنًّا وَلَآ
أَذًى لَّهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٦٢

**262**. Аллоҳнинг йўлида молларини сарфлаб, ортидан берган нарсаларига миннат

қилмайдиган ва озор бермайдиганларнинг ажрлари Парвардигорлари ҳузуридадир. Уларга хавф йўқ ва улар хафа ҳам бўлмаслар.

---

**263**. Яхши гап ва кечириш ортидан озор келадиган садақадан яхшироқ. Аллоҳ Беҳожат ва Ҳалимдир.

۞قَوۡلٞ مَّعۡرُوفٞ وَمَغۡفِرَةٌ خَيۡرٞ مِّن صَدَقَةٖ يَتۡبَعُهَآ أَذٗىۗ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَلِيمٞ ٢٦٣

---

**264**. Эй мўминлар, молини одамларга кўрсатиш учун берадиган, Аллоҳга ва Охират кунига ишонмайдиган кимсага ўхшаб берган садақаларингизни миннат ва озор билан йўққа чиқарманг! Зеро, унинг (риёкорнинг) мисоли худди бир устини чанг-тупроқ қоплаб олган силлиқ тошга ўхшайдики, унга шаррос қуйган ёмғир теккан-да қаттиқ-силлиқ тошлигича қолдирган. Ундайлар касб қилиб топган нарсаларидан ҳеч нарсага эга бўлмайдилар. Аллоҳ кофир қавмни ҳидоят қилмайди.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُبۡطِلُواْ صَدَقَٰتِكُم بِٱلۡمَنِّ وَٱلۡأَذَىٰ كَٱلَّذِي يُنفِقُ مَالَهُۥ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۖ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ صَفۡوَانٍ عَلَيۡهِ تُرَابٞ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٞ فَتَرَكَهُۥ صَلۡدٗاۖ لَّا يَقۡدِرُونَ عَلَىٰ شَيۡءٖ مِّمَّا كَسَبُواْۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٦٤

---

**265**. Молларини Аллоҳнинг ризолигини истаб ва дилларида мустаҳкам ишонч билан сарф қиладиган зотларнинг мисоли худди адирликдаги шаррос қуйган ёмғир теккач, ҳосилини икки баробар қилган боққа ўхшайди. Энди агар унга шаррос қуйган ёмғир тегмаган бўлса, майдалаб ёққан ёмғир ҳам кифоя қилади. Аллоҳ қилаётган амалингизни кўргувчидир.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمُ ٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِ ٱللَّهِ وَتَثۡبِيتٗا مِّنۡ أَنفُسِهِمۡ كَمَثَلِ جَنَّةِۭ بِرَبۡوَةٍ أَصَابَهَا وَابِلٞ فَـَٔاتَتۡ أُكُلَهَا ضِعۡفَيۡنِ فَإِن لَّمۡ يُصِبۡهَا وَابِلٞ فَطَلّٞۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٦٥

---

**266**. Сизлардан биронтангиз тагларидан дарёлар оқиб тургувчи, хурмо-ю узумлари бор, ҳар турли меваларга тўла боғи бўлиб, кексайиб нимжон болалари билан қолган пайтида ўша боғини ўтли бўрон уриб, ёниб битишини истайдими? Аллоҳ сизларга ўз оятларини мана шундай баён қилади. Шоядки, тафаккур қилсангизлар.

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمۡ أَن تَكُونَ لَهُۥ جَنَّةٞ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَابٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ لَهُۥ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَأَصَابَهُ ٱلۡكِبَرُ وَلَهُۥ ذُرِّيَّةٞ ضُعَفَآءُ فَأَصَابَهَآ إِعۡصَارٞ فِيهِ نَارٞ فَٱحۡتَرَقَتۡۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَتَفَكَّرُونَ ٢٦٦

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنفِقُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا كَسَبۡتُمۡ وَمِمَّآ أَخۡرَجۡنَا
لَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِۖ وَلَا تَيَمَّمُواْ ٱلۡخَبِيثَ مِنۡهُ تُنفِقُونَ وَلَسۡتُم
بِـَٔاخِذِيهِ إِلَّآ أَن تُغۡمِضُواْ فِيهِۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ٢٦٧

**267**. Эй мўминлар, касб қилиб топган нарсаларингизнинг ҳалол-покизаларидан ва Биз сизлар учун ердан чиқарган нарсалардан инфоқ-эҳсон қилингиз! Эҳсон қилиш учун улардан ўзингиз фақат кўз юмиб туриб оладиган - паст-нопокларини танламангиз! Билингизки, албатта, Аллоҳ Беҳожат ва ҳамду сано эгаси бўлган Зотдир.

ٱلشَّيۡطَٰنُ يَعِدُكُمُ ٱلۡفَقۡرَ وَيَأۡمُرُكُم بِٱلۡفَحۡشَآءِۖ وَٱللَّهُ يَعِدُكُم
مَّغۡفِرَةً مِّنۡهُ وَفَضۡلًاۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٢٦٨

**268**. Шайтон сизларни камбағал бўлиб қолишингиздан қўрқитади ва фаҳш ишларга буюради. Аллоҳ сизларга Ўз тарафидан мағфират ва фазлу карам ваъда қилади. Аллоҳ (фазлу карами) кенг ва Билгувчидир.

يُؤۡتِي ٱلۡحِكۡمَةَ مَن يَشَآءُۚ وَمَن يُؤۡتَ ٱلۡحِكۡمَةَ فَقَدۡ أُوتِيَ خَيۡرًا كَثِيرًاۗ
وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢٦٩

**269**. У Ўзи истаган кишиларга ҳикмат беради. Кимга ҳикмат берилган бўлса, бас, муҳаққакки, унга кўп яхшилик берилибди. Ваъз-эслатмаларни фақат аҳли донишларгина оладилар.

وَمَآ أَنفَقۡتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوۡ نَذَرۡتُم مِّن نَّذۡرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُهُۥۗ وَمَا
لِلظَّـٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٍ ٢٧٠

**270**. Инфоқ қилган ҳар бир нафақангиз ва назр қилган ҳар бир назрингизни шубҳасиз, Аллоҳ билади. Золимлар учун ҳеч қандай ёрдамчи йўқдир.

إِن تُبۡدُواْ ٱلصَّدَقَٰتِ فَنِعِمَّا هِيَۖ وَإِن تُخۡفُوهَا وَتُؤۡتُوهَا ٱلۡفُقَرَآءَ فَهُوَ
خَيۡرٌ لَّكُمۡۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن سَيِّـَٔاتِكُمۡۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ
خَبِيرٌ ٢٧١

**271**. Агар садақаларни ошкора ҳолда берсангиз, жуда яхши. Агар махфий қилиб, фақир-камбағалларга берсангиз, ўзингиз учун янада яхшироқдир. Қилган гуноҳларингизга каффорат бўлади. Аллоҳ қилаётган амалларингиздан хабардордир.

۞لَّيۡسَ عَلَيۡكَ هُدَىٰهُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۗ وَمَا تُنفِقُواْ
مِنۡ خَيۡرٍ فَلِأَنفُسِكُمۡۚ وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ ٱللَّهِۚ وَمَا تُنفِقُواْ
مِنۡ خَيۡرٍ يُوَفَّ إِلَيۡكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تُظۡلَمُونَ ٢٧٢

**272**. Уларни ҳидоят қилиш Сизнинг зиммангизда эмас. Балки Аллоҳ Ўзи истаган кишиларни ҳидоят қилади. Қандай яхшиликни инфоқ-эҳсон қилсангизлар, бас, ўзингиз учундир. (Ҳақиқий мўминлар) фақат Аллоҳ юзини истаб инфоқ-эҳсон қиладилар. Қилган ҳар

бир яхшилигингиз тўла-тўкис ўзингизга қайтарилади ва сизлар зулм қилинмайсизлар.

---

**273**. (Садақот-эҳсонлар) Аллоҳнинг йўлида тўсилган, бирор ерга сафар қилишга қодир бўлмайдиган, қаноатлари сабабли билмаган одамга бой-бадавлат бўлиб кўринадиган фақир-камбағаллар учундир. Уларнинг фақирликларини сиймоларидан билиб оласиз. Улар тиланиб туриб олмайдилар, қандай яхшилик қилсангиз, бас, албатта, Аллоҳ уни билгувчидир.

لِلْفُقَرَآءِ ٱلَّذِينَ أُحْصِرُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ ضَرْبًا فِى ٱلْأَرْضِ يَحْسَبُهُمُ ٱلْجَاهِلُ أَغْنِيَآءَ مِنَ ٱلتَّعَفُّفِ تَعْرِفُهُم بِسِيمَٰهُمْ لَا يَسْـَٔلُونَ ٱلنَّاسَ إِلْحَافًا ۗ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ﴿٢٧٣﴾

---

**274**. Мол-дунёларини кечаю кундуз, яширин ва ошкора эҳсон қиладиган зотлар учун Парвардигорларининг ҳузурида улуғ ажр бор. Улар учун ҳеч қандай хавфу хатар йўқ ва улар ғамгин бўлмайдилар.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُم بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ سِرًّا وَعَلَانِيَةً فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٧٤﴾

---

**275**. Судхўр бўлган кимсалар турмайдилар, магар жин чалган мажнун каби турадилар. Бунга сабаб уларнинг: «Савдо ҳам судхўрликнинг ўзи-ку?», деганларидир. Ҳолбуки, Аллоҳ савдони ҳалол, судхўрликни ҳаром қилган. Бас, кимга Парвардигоридан мавъиза - насиҳат етгач, тўхтаса, ўтгани ўзига ва унинг иши Аллоҳга (ҳавола). Ким (судхўрликка) қайтса, ўшалар жаҳаннам эгаларидир ва унда абадий қолажаклар.

ٱلَّذِينَ يَأْكُلُونَ ٱلرِّبَوٰا۟ لَا يَقُومُونَ إِلَّا كَمَا يَقُومُ ٱلَّذِى يَتَخَبَّطُهُ ٱلشَّيْطَٰنُ مِنَ ٱلْمَسِّ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوٓا۟ إِنَّمَا ٱلْبَيْعُ مِثْلُ ٱلرِّبَوٰا۟ ۗ وَأَحَلَّ ٱللَّهُ ٱلْبَيْعَ وَحَرَّمَ ٱلرِّبَوٰا۟ ۚ فَمَن جَآءَهُۥ مَوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ فَٱنتَهَىٰ فَلَهُۥ مَا سَلَفَ وَأَمْرُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ وَمَنْ عَادَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٧٥﴾

---

**276**. Аллоҳ судхўрликнинг (фойдасини) йўқ қилади ва садақаларнинг (фойдасини) зиёда қилади. Аллоҳ ҳар қандай кўрнамакни ва жиноятчини севмайди.

يَمْحَقُ ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَيُرْبِى ٱلصَّدَقَٰتِ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ ﴿٢٧٦﴾

---

**277**. Албатта, иймон келтирган, яхши амаллар қилган ва намозни тўкис адо қилиб, закотни берган зотлар учун Парвардигорлари ҳузурида ажр бор. Улар учун ҳеч қандай

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٧٧﴾

хавф-хатар йўқ ва улар ғамгин бўлмайдилар.

**278**. Эй мўминлар, Аллоҳдан қўрқингиз ва агар чиндан мўмин бўлсангиз, судхўрлик сарқитларини тарк қилингиз.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَذَرُواْ مَا بَقِيَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓاْ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَ ٢٧٨

**279**. Энди агар (фармонимизни) қилмасангиз, у ҳолда Аллоҳ ва пайғамбари томонидан бўлган урушни билиб қўйинг! Агар тавба қилсангиз, дастмоянгиз ўзингизга - золим ҳам, мазлум ҳам бўлмайсиз.

فَإِن لَّمۡ تَفۡعَلُواْ فَأۡذَنُواْ بِحَرۡبٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَإِن تُبۡتُمۡ فَلَكُمۡ
رُءُوسُ أَمۡوَٰلِكُمۡ لَا تَظۡلِمُونَ وَلَا تُظۡلَمُونَ ٢٧٩

**280**. Агар ночор бўлса, бойигунча кутинг! Агар билсангизлар, садақа қилиб юборишингиз ўзингиз учун яхшироқдир.

وَإِن كَانَ ذُو عُسۡرَةٖ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيۡسَرَةٖۚ وَأَن تَصَدَّقُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡ
إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٢٨٠

**281**. Аллоҳга қайтариладиган кундан қўрқингиз! Сўнгра ҳар бир жонга қилган амалининг жазо ёки мукофоти тўла-тўкис берилади ва ҳеч кимга зулм қилинмайди.

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا تُرۡجَعُونَ فِيهِ إِلَى ٱللَّهِۖ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ
وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٢٨١

**282**. Эй мўминлар, бир-бирларингиз билан қарз муомаласини қилсангиз, ёзиб қўйинглар! Ораларингизда бир котиб адолат билан ёзсин! Ҳеч бир котиб Аллоҳ билдирганидек ёзишдан бош тортмасин. Ёзсин! Зиммасида қарзи бўлган киши ёздирсин, Парвардигори Аллоҳдан қўрқсин ва ундан бирон нарсани камайтирмасин! Агар зиммасида қарзи бўлган киши ақлсиз ё ожиз бўлса ёки ёздиришга қодир бўлмаса, унинг ҳомий вакили адолат билан ёздирсин! Ва сизлар рози бўладиган гувоҳлардан икки эркак кишини, агар икки эркак топилмаса, бир эркак ва икки аёлни - бири унутиб адашса, яна бири унга эслатади - гувоҳ қилинглар! Гувоҳлар чақирилганда бош тортмасинлар! Хоҳ катта, хоҳ кичик қарз бўлсин, муддати келгунича ёзиб қўйишдан эринманглар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا تَدَايَنتُم بِدَيۡنٍ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى فَٱكۡتُبُوهُۚ
وَلۡيَكۡتُب بَّيۡنَكُمۡ كَاتِبُۢ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَلَا يَأۡبَ كَاتِبٌ أَن يَكۡتُبَ
كَمَا عَلَّمَهُ ٱللَّهُۚ فَلۡيَكۡتُبۡ وَلۡيُمۡلِلِ ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ وَلۡيَتَّقِ ٱللَّهَ
رَبَّهُۥ وَلَا يَبۡخَسۡ مِنۡهُ شَيۡـٔٗاۚ فَإِن كَانَ ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ سَفِيهًا
أَوۡ ضَعِيفًا أَوۡ لَا يَسۡتَطِيعُ أَن يُمِلَّ هُوَ فَلۡيُمۡلِلۡ وَلِيُّهُۥ بِٱلۡعَدۡلِۚ
وَٱسۡتَشۡهِدُواْ شَهِيدَيۡنِ مِن رِّجَالِكُمۡۖ فَإِن لَّمۡ يَكُونَا رَجُلَيۡنِ فَرَجُلٞ
وَٱمۡرَأَتَانِ مِمَّن تَرۡضَوۡنَ مِنَ ٱلشُّهَدَآءِ أَن تَضِلَّ إِحۡدَىٰهُمَا فَتُذَكِّرَ
إِحۡدَىٰهُمَا ٱلۡأُخۡرَىٰۚ وَلَا يَأۡبَ ٱلشُّهَدَآءُ إِذَا مَا دُعُواْۚ وَلَا تَسۡـَٔمُوٓاْ أَن
تَكۡتُبُوهُ صَغِيرًا أَوۡ كَبِيرًا إِلَىٰٓ أَجَلِهِۦۚ ذَٰلِكُمۡ أَقۡسَطُ عِندَ ٱللَّهِ
وَأَقۡوَمُ لِلشَّهَٰدَةِ وَأَدۡنَىٰٓ أَلَّا تَرۡتَابُوٓاْ إِلَّآ أَن تَكُونَ تِجَٰرَةً حَاضِرَةٗ
تُدِيرُونَهَا بَيۡنَكُمۡ فَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَلَّا تَكۡتُبُوهَاۗ وَأَشۡهِدُوٓاْ
إِذَا تَبَايَعۡتُمۡۚ وَلَا يُضَآرَّ كَاتِبٞ وَلَا شَهِيدٞۚ وَإِن تَفۡعَلُواْ فَإِنَّهُۥ فُسُوقُۢ
بِكُمۡۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱللَّهُۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٨٢

Мана шу Аллоҳ наздида адолатлироқ, гувоҳлик учун тўғрироқ ва шак-шубҳа қилмасликка яқинроқдир. Лекин агар ораларингизда юргизиб турган нақд савдо бўлса, уни ёзмасангиз ҳам сизлар учун гуноҳ йўқдир. Бир-бирингиз билан савдо қилганда гувоҳ келтиринг! На котиб, на гувоҳга зарар етмасин. Агар (аксини) қилсангиз, албатта, бу фосиқлигингиздир. Аллоҳдан қўрқингиз! Аллоҳ сизларга билдиради. Аллоҳ ҳамма нарсани билгувчидир.

---

**283**. Агар сафарда бўлсангиз ва котиб топа олмасангиз, қўл билан тутгудек гаров олинг! Агар бир-бирларингизга омонат қўйсангиз, омонат қўйилган киши омонатини адо қилсин ва Парвардигори - Аллоҳдан қўрқсин! Гувоҳликни яширмангиз! Ким уни яширса, бас, албатта, унинг қалби осий - гуноҳкордир. Аллоҳ қилаётган амалингизни билгувчидир.

وَإِن كُنتُمْ عَلَىٰ سَفَرٍ وَلَمْ تَجِدُوا۟ كَاتِبًا فَرِهَٰنٌ مَّقْبُوضَةٌ ۖ فَإِنْ أَمِنَ
بَعْضُكُم بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ ٱلَّذِى ٱؤْتُمِنَ أَمَٰنَتَهُۥ وَلْيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥ ۗ
وَلَا تَكْتُمُوا۟ ٱلشَّهَٰدَةَ ۚ وَمَن يَكْتُمْهَا فَإِنَّهُۥٓ ءَاثِمٌ قَلْبُهُۥ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٨٣﴾

---

**284**. Осмонлару ердаги ҳамма нарса Аллоҳникидир. Ичингиздаги нарсани хоҳ ошкор қилинг, хоҳ яширинг, Аллоҳ сизларни ўша нарса билан ҳисоб-китоб қилади ва Ўзи истаган кишини мағфират қилиб, Ўзи истаган кишини азоблайди. Аллоҳ ҳамма нарсага қодирдир.

لِّلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَإِن تُبْدُوا۟ مَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ
أَوْ تُخْفُوهُ يُحَاسِبْكُم بِهِ ٱللَّهُ ۖ فَيَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۗ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٨٤﴾

---

**285**. Пайғамбар ўзига Парвардигоридан нозил қилинган нарсага иймон келтирди ва мўминлар (ҳам иймон келтирдилар). Ҳаммалари Аллоҳга, фаришталарига, китобларига ва пайғамбарларига иймон келтирдилар (ва дедилар): «Унинг пайғамбарларидан бирон кишини ажратиб қўймаймиз». Ва дедилар: «Эшитдик ва итоат этдик. Парвардигоро, гуноҳларимизни мағфират қилишингни сўраймиз. Ва фақат Ўзингга қайтажакмиз».

ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ
وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِۦ ۚ وَقَالُوا۟
سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۖ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٢٨٥﴾

لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَهَا مَا كَسَبَتۡ وَعَلَيۡهَا مَا
ٱكۡتَسَبَتۡۗ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذۡنَآ إِن نَّسِينَآ أَوۡ أَخۡطَأۡنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تَحۡمِلۡ
عَلَيۡنَآ إِصۡرٗا كَمَا حَمَلۡتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلۡنَا
مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦۖ وَٱعۡفُ عَنَّا وَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَآۚ أَنتَ مَوۡلَىٰنَا
فَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٨٦

**286**. Аллоҳ ҳеч бир жонни тоқатидан ташқари нарсага таклиф қилмайди. Қилган (яхши) амали ўзининг фойдасигадир ва (ёмон) амали ўзининг зараригадир. Парвардигоро, агар унутган ёки хато қилган бўлсак, бизни азобингга гирифтор айлама! Парвардигоро, зиммамизга биздан илгари ўтганларнинг бўйинларига қўйган юкингни юклама! Парвардигоро, бизни тоқатимиз етмайдиган нарсага зўрлама! Бизни афв эт, мағфират қил, (ҳолимизга) раҳм айла! Ўзинг Хожамизсан! Бас, бу кофир қавм устидан Ўзинг бизни ғолиб қил!

# Оли Имрон آل عمران

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф, лом, мим.

الٓمٓ ١

**2**. Аллоҳ. Ундан ўзга илоҳ йўқ. (У) тирик ва абадий тургувчидир.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُ ٢

**3**. У Зот Сизга ўзидан аввалгиларни тасдиқловчи бўлган бу Китобни ҳақ билан нозил қилди. Таврот ва Инжилни ҳам туширди.

نَزَّلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَأَنزَلَ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ ٣

**4**. Ундан олдин одамларни ҳақ йўлга ҳидоят қилиш учун. (Энди эса) Фурқонни нозил қилди. Аллоҳнинг оятларига куфр келтирганларга қаттиқ азоб бордир. Аллоҳ Қудратли ва интиқом Соҳибидир.

مِن قَبۡلُ هُدٗى لِّلنَّاسِ وَأَنزَلَ ٱلۡفُرۡقَانَۗ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٍ ٤

**5**. Албатта, Аллоҳга на ердаги ва на кўкдаги бирон нарса махфий эмасдир.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَخۡفَىٰ عَلَيۡهِ شَيۡءٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٥

**6**. У сизларни бачадонларда Ўзи хоҳлаган суратга соладиган Зотдир. Ундан ўзга илоҳ йўқ. У Азиз ва Ҳаким Зотдир.

هُوَ ٱلَّذِي يُصَوِّرُكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ كَيۡفَ يَشَآءُۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٦

**7**. У сизга китоб нозил қилган Зотдирки, унда шу китобнинг асли - моҳияти бўлган муҳкам - аниқ-равшан оятлар ҳам ва бошқа муташобиҳ - тушуниш қийин бўлган оятлар ҳам бор. Энди дилларида ҳақ йўлдан оғиш бўлган кимсалар фитнага солиш ва (ўз ҳавойи нафсларига мувофиқ) таъвил-тафсир қилиш учун унинг муташобиҳ оятларига эргашадилар. Ҳолбуки, ундай оятларнинг таъвилини ёлғиз Аллоҳгина билур. Илмда собитқадам бўлган кишилар эса:

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۡهُ ءَايَٰتٞ مُّحۡكَمَٰتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلۡكِتَٰبِ وَأُخَرُ مُتَشَٰبِهَٰتٞۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمۡ زَيۡغٞ فَيَتَّبِعُونَ مَا تَشَٰبَهَ مِنۡهُ ٱبۡتِغَآءَ ٱلۡفِتۡنَةِ وَٱبۡتِغَآءَ تَأۡوِيلِهِۦۖ وَمَا يَعۡلَمُ تَأۡوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُۗ وَٱلرَّٰسِخُونَ فِي ٱلۡعِلۡمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلّٞ مِّنۡ عِندِ رَبِّنَاۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٧

«Унга иймон келтирганмиз. Ҳамма оятлари Парвардигоримиз ҳузуридандир», дейдилар. Ақллилargina панд-насиҳат олурлар.

**8**. «Парвардигоро, бизни ҳидоят қилганингдан кейин дилларимизни ҳақ йўлдан оғдирмагин ва бизга Ўз ҳузурингдан раҳмат ато этгин! Ато этгувчи фақат Ўзингдирсан!»

رَبَّنَا لَا تُزِغۡ قُلُوبَنَا بَعۡدَ إِذۡ هَدَيۡتَنَا وَهَبۡ لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحۡمَةًۚ إِنَّكَ
أَنتَ ٱلۡوَهَّابُ ٨

**9**. «Парвардигоро, албатта, Сен одамларни келишига шубҳа йўқ бир кунга тўплагувчисан. Албатта, Аллоҳ ваъдасига хилоф қилмагай!»

رَبَّنَآ إِنَّكَ جَامِعُ ٱلنَّاسِ لِيَوۡمٖ لَّا رَيۡبَ فِيهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخۡلِفُ
ٱلۡمِيعَادَ ٩

**10**. Куфр йўлини тутган кимсаларнинг на моллари ва на болалари уларни Аллоҳнинг азобидан қутқара олмайди. Улар дўзахнинг ўтинларидир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ
شَيۡـٔٗاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ وَقُودُ ٱلنَّارِ ١٠

**11**. (Уларнинг ҳоли) худди Фиръавн одамларининг ва улардан аввал ўтган кофирларнинг ҳоли кабидирки, бизнинг оятларимизни ёлғон дейишгач, Аллоҳ уларни гуноҳлари билан ушлаб азоблади. Аллоҳ азоби қаттиқ Зотдир.

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا فَأَخَذَهُمُ
ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡۗ وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١١

**12**. Куфр келтирганларга айтинг: «Шак-шубҳасиз, мағлуб бўлажаксиз ва жаҳаннамга тўпланажаксиз. У нақадар ёмон жой!»

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ سَتُغۡلَبُونَ وَتُحۡشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٢

**13**. Сизлар учун бири Аллоҳ йўлида жанг қилган, иккинчиси кофир бўлган икки гуруҳ орасидаги тўқнашувда ибратли ҳодиса бўлган эди. Улар (мусулмонлар) ўз кўзлари билан (кофирларнинг) икки баробар кўп эканини кўриб турар эдилар. Аллоҳ эса Ўзи истаган кишиларни ғолиб қилиш билан қўллаб-қувватлайди. Албатта, бу воқеада фикр эгалари учун ибрат бордир.

قَدۡ كَانَ لَكُمۡ ءَايَةٞ فِي فِئَتَيۡنِ ٱلۡتَقَتَاۖ فِئَةٞ تُقَٰتِلُ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَأُخۡرَىٰ كَافِرَةٞ يَرَوۡنَهُم مِّثۡلَيۡهِمۡ رَأۡيَ ٱلۡعَيۡنِۚ وَٱللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصۡرِهِۦ مَن
يَشَآءُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ١٣

**14**. Одамларга аёллар, болалар, туганмас олтин-кумуш бойликлар, қимматбаҳо отлар, чорва ва экин-тикинлар каби истак-хоҳишларга кўнгил қўйиш чиройли қилиб кўрсатилди. Ҳолбуки, бу нарсалар ҳаёти дунёнинг нарсаларидир. Энг яхши қайтадиган жой эса Аллоҳ ҳузуридадир.

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ ٱلشَّهَوَٰتِ مِنَ ٱلنِّسَآءِ وَٱلۡبَنِينَ وَٱلۡقَنَٰطِيرِ ٱلۡمُقَنطَرَةِ مِنَ ٱلذَّهَبِ وَٱلۡفِضَّةِ وَٱلۡخَيۡلِ ٱلۡمُسَوَّمَةِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ وَٱلۡحَرۡثِۗ ذَٰلِكَ مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلۡمَـَٔابِ ١٤

---

**15**. Айтинг: «Сизларга булардан яхширок нарса ҳақида хабар берайми? Тақво қилганлар учун Парвардигорлари ҳузурида остидан анҳорлар оқиб тургувчи боғлар бор. Ўша ерларда абадий қоладилар. Покиза жуфтлар ва Аллоҳнинг ризолиги (ҳам) бор. Аллоҳ бандаларини (мудом) Кўргувчидир».

۞ قُلۡ أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيۡرٖ مِّن ذَٰلِكُمۡۖ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَأَزۡوَٰجٞ مُّطَهَّرَةٞ وَرِضۡوَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ١٥

---

**16**. Улар: «Парвардигоро, биз Сенга иймон келтирганмиз, энди Ўзинг гуноҳларимизни мағфират айла ва бизни жаҳаннам азобидан асра», дейдилар.

ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ إِنَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٦

---

**17**. Улар сабр-қаноатли, иймонларида содиқ, ибодат-итоатли, инфоқ-эҳсонли бўлган ва саҳарларда Аллоҳдан мағфират тилайдиган кишилардир.

ٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلۡقَٰنِتِينَ وَٱلۡمُنفِقِينَ وَٱلۡمُسۡتَغۡفِرِينَ بِٱلۡأَسۡحَارِ ١٧

---

**18**. Аллоҳ адолат билан иш қилиб, Ўзидан ўзга илоҳ йўқлигига гувоҳлик берди. Фаришталар ва илм эгалари ҳам. Ундан ўзга илоҳ йўқ. У Азиз ва Ҳакимдир.

شَهِدَ ٱللَّهُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَأُوْلُواْ ٱلۡعِلۡمِ قَآئِمَۢا بِٱلۡقِسۡطِۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٨

---

**19**. Аллоҳ наздида мақбул дин Исломдир. Аҳли китоблар ўзларига ҳужжат келганидан кейин фақат ўзаро ҳасад-адоват қилганлари сабаблигина талашиб-тортишдилар. Ким Аллоҳнинг оятларига кофир бўлса, бас, албатта, Аллоҳ тез ҳисоб-китоб қилгувчи Зотдир.

إِنَّ ٱلدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلۡإِسۡلَٰمُۗ وَمَا ٱخۡتَلَفَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۗ وَمَن يَكۡفُرۡ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩

**20**. Агар сиз билан тортишсалар: «Мен юзимни Аллоҳга таслим этдим ва менга эргашганлар ҳам!« деб айтинг. Китоб берилганларга ва саводсизларга: «Исломга кирдингизми?» деб айтинг. Исломга кирсалар, демак, ҳидоят топибдилар. Юз ўгирсалар, сизнинг зиммангизда етказиш, холос. Аллоҳ бандаларни кўриб турувчидир.

فَإِنْ حَآجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ وَجْهِيَ لِلَّهِ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِۗ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْأُمِّيِّـۧنَ ءَأَسْلَمْتُمْۚ فَإِنْ أَسْلَمُواْ فَقَدِ ٱهْتَدَواْۖ وَّإِن تَوَلَّوْاْ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ ٱلْبَلَٰغُۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِٱلْعِبَادِ ٢٠

**21**. Аллоҳнинг оятларини инкор қиладиган, пайғамбарларни ноҳақ ўлдирадиган ва одамлар орасидаги адолатга чақирувчи зотларни ўлдирадиган кимсаларга, албатта, аламли азоб «хушхабар» ини етказинг!

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَيَقْتُلُونَ ٱلَّذِينَ يَأْمُرُونَ بِٱلْقِسْطِ مِنَ ٱلنَّاسِ فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢١

**22**. Уларнинг қилган амаллари дунёю Охиратда беҳуда кетмиш ва улар учун бирор ёрдамчи йўқдир.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فِي ٱلدُّنْيَا وَٱلْأٓخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٢

**23**. Китобдан насибадор бўлганларни кўрмайсизми?! Уларга ҳакамлик қилиши учун Аллоҳнинг китобига чақирилганларида улардан бир гуруҳи юз ўгириб бурилиб кетадилар.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبًا مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ يُدْعَوْنَ إِلَىٰ كِتَٰبِ ٱللَّهِ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ وَهُم مُّعْرِضُونَ ٢٣

**24**. Бунга сабаб уларнинг: «Бизга фақат саноқли кунлардагина дўзах ўти тегади», дейишларидир. Ўзлари тўқиган бу ёлғонлари уларни динларидан адаштириб қўйди.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُواْ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامًا مَّعْدُودَٰتٍۖ وَغَرَّهُمْ فِي دِينِهِم مَّا كَانُواْ يَفْتَرُونَ ٢٤

**25**. Энди уларни ҳеч шак-шубҳасиз келадиган кунга тўплаганимизда ва ҳар бир жонга зулм қилинмаган ҳолда қилган амаллари учун тўла жазо-мукофот берилганда қандай бўларкин?!

فَكَيْفَ إِذَا جَمَعْنَٰهُمْ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيهِ وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ٢٥

26. Айтинг: «Эй мулку давлат эгаси бўлган Аллоҳ, Сен истаган кишингга мулк ато қилурсан ва истаган кишингдан бу мулкни тортиб олурсан, истаган кишингни азиз

قُلِ ٱللَّهُمَّ مَٰلِكَ ٱلْمُلْكِ تُؤْتِي ٱلْمُلْكَ مَن تَشَآءُ وَتَنزِعُ ٱلْمُلْكَ مِمَّن تَشَآءُ وَتُعِزُّ مَن تَشَآءُ وَتُذِلُّ مَن تَشَآءُۖ بِيَدِكَ ٱلْخَيْرُۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٢٦

қилурсан ва истаган кишингни хор қилурсан. Бор яхшилик ёлғиз Сенинг қўлингдадир. Албатта, Сен барча нарсага Қодирсан!»

---

**27**. (Айтинг): «Кечани кундузга киритурсан ва кундузни кечага киритурсан, ўликдан тирикни чиқарурсан ва тирикдан ўликни чиқарурсан ҳамда истаган бандангга беҳисоб ризқ берурсан».

تُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَتُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ ۖ وَتُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ
وَتُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ ۖ وَتَرْزُقُ مَن تَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ٢٧

---

**28**. Мўминлар мўминларни қўйиб, кофирларни дўст тутмасинлар. Ким буни қилса, бас, унга Аллоҳдан ҳеч нарса йўқ. Магар улардан сақлансангиз, Аллоҳ сизларни Ўз(азоб)идан огоҳ қиладир. Ва қайтиб бориш Аллоҳнинг Ўзигадир.

لَّا يَتَّخِذِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۖ وَمَن
يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ ٱللَّهِ فِى شَىْءٍ إِلَّآ أَن تَتَّقُوا۟ مِنْهُمْ تُقَىٰةً ۗ
وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفْسَهُۥ ۗ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ٢٨

---

**29**. Айтинг: «Дилларингиздаги нарсани хоҳ яширинг, хоҳ ошкор қилинг, Аллоҳ билур. (У Зот) осмонлару ердаги бор нарсани билур. Аллоҳ ҳамма нарсага Қодирдир».

قُلْ إِن تُخْفُوا۟ مَا فِى صُدُورِكُمْ أَوْ تُبْدُوهُ يَعْلَمْهُ ٱللَّهُ ۗ وَيَعْلَمُ مَا فِى
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٢٩

---

**30**. Ҳар бир жон ўз қилган яхши амалларини ҳозиру нозир ҳолда кўрадиган, ёмон амалларининг эса олис-олисларда қолиб кетишини истайдиган Кунни (эсланглар)! Аллоҳ сизларни Ўзининг (азобидан) огоҳ қилур. Аллоҳ бандаларига Меҳрибондир.

يَوْمَ تَجِدُ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ مِنْ خَيْرٍ مُّحْضَرًا وَمَا عَمِلَتْ مِن
سُوٓءٍ تَوَدُّ لَوْ أَنَّ بَيْنَهَا وَبَيْنَهُۥٓ أَمَدًۢا بَعِيدًا ۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفْسَهُۥ ۗ
وَٱللَّهُ رَءُوفٌۢ بِٱلْعِبَادِ ٣٠

---

**31**. Айтинг: «Агар Аллоҳни севсангиз, менга эргашинглар. Шунда Аллоҳ сизларни севади ва гуноҳларингизни кечиради. Аллоҳ Кечиргувчи, Меҳрибондир».

قُلْ إِن كُنتُمْ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ فَٱتَّبِعُونِى يُحْبِبْكُمُ ٱللَّهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ
ذُنُوبَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٣١

---

**32**. Айтинг: «Аллоҳ ва пайғамбарга итоат қилингиз!» Агар юз ўгирсалар, бас, албатта, Аллоҳ кофирларни севмас.

قُلْ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ ۖ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْكَٰفِرِينَ ٣٢

---

**33**. Албатта, Аллоҳ Одам ва Нуҳни ҳамда

۞ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحًا وَءَالَ إِبْرَٰهِيمَ وَءَالَ عِمْرَٰنَ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ٣٣

Иброҳим хонадонини ва Имрон хонадонини бутун оламлардан (устун қилиб) танлаб олди.

---

**34**. Баъзилари баъзиларига зурриётдир. Аллоҳ Эшитгувчи, Билгувчидир.

ذُرِّيَّةَۢ بَعۡضُهَا مِنۢ بَعۡضٖۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٣٤

---

**35**. Имроннинг хотини: «Эй Роббим! Албатта, мен қорнимдагини Ўзингга холис назр қилдим. Бас, мендан қабул эт. Албатта, Сен Эшитгувчи, Билгувчи Зотсан», деганини эсланг.

إِذۡ قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ عِمۡرَٰنَ رَبِّ إِنِّي نَذَرۡتُ لَكَ مَا فِي بَطۡنِي مُحَرَّرٗا فَتَقَبَّلۡ مِنِّيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٥

---

**36**. Кўзи ёригач эса: «Парвардигорим, мен қиз туғдим», деди. Ҳолбуки, Аллоҳ унинг нима туққанини билгувчироқдир ва ўғил қиздек эмас. «Ва мен унга Марям деб исм қўйдим. Мен бу қизга ва унинг зурриётига даргоҳингдан қувилган шайтоннинг ёмонлигидан паноҳ беришингни Сендан илтижо қиламан».

فَلَمَّا وَضَعَتۡهَا قَالَتۡ رَبِّ إِنِّي وَضَعۡتُهَآ أُنثَىٰ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا وَضَعَتۡ وَلَيۡسَ ٱلذَّكَرُ كَٱلۡأُنثَىٰۖ وَإِنِّي سَمَّيۡتُهَا مَرۡيَمَ وَإِنِّيٓ أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ٣٦

---

**37**. Бас, Парвардигори уни хуш қабул айлаб, чиройли парвариш этди ва унга Закариёни кафил қилди. Ҳар қачон Закариё унинг олдига - ҳужрага кирганида унинг ҳузурида бир ризқ-насиба кўрди. У: «Эй Марям, бу нарсалар сенга қаёқдан келди?», деб сўраганида (Марям) жавоб қилди: «Булар Аллоҳ ҳузуридандир. Албатта, Аллоҳ Ўзи истаган бандасига беҳисоб ризқ берур».

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٖ وَأَنۢبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنٗا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّاۖ كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيۡهَا زَكَرِيَّا ٱلۡمِحۡرَابَ وَجَدَ عِندَهَا رِزۡقٗاۖ قَالَ يَٰمَرۡيَمُ أَنَّىٰ لَكِ هَٰذَاۖ قَالَتۡ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٍ ٣٧

---

**38**. Ўшанда Закариё Парвардигорига дуо қилиб деди: «Парвардигорим, менга ҳам Ўз ҳузурингдан бир покиза фарзанд ато эт! Албатта, Сен дуо-илтижоларни Эшитгувчисан».

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُۥۖ قَالَ رَبِّ هَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ ذُرِّيَّةٗ طَيِّبَةًۖ إِنَّكَ سَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ٣٨

---

**39**. Сўнг меҳробда намоз ўқиб турган вақтида унга фаришталар нидо қилдилар: «(Эй Закариё), Аллоҳ сенга Аллоҳнинг сўзини тасдиқ этадиган, (ўз қавмига) хожа бўладиган, (шаҳватлардан ўзини) тиядиган ва солиҳ

فَنَادَتۡهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٞ يُصَلِّي فِي ٱلۡمِحۡرَابِ أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحۡيَىٰ مُصَدِّقَۢا بِكَلِمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَسَيِّدٗا وَحَصُورٗا وَنَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٣٩

пайғамбарлардан бўладиган Яҳё исмли фарзанд хушхабарини берур».

**40**. «Парвардигорим, менга кексалик етган, хотиним эса туғмас бўлса, мендан қандай фарзанд бўлсин?» деди (Закариё). (Аллоҳ) айтди: «Шундай, Аллоҳ истаган ишини қилур».

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَقَدۡ بَلَغَنِيَ ٱلۡكِبَرُ وَٱمۡرَأَتِي عَاقِرٞۖ قَالَ
كَذَٰلِكَ ٱللَّهُ يَفۡعَلُ مَا يَشَآءُ ﴿٤٠﴾

**41**. «Парвардигорим, мен учун бирон белги - аломат қилсанг», деди у. Аллоҳ айтди: «Сенга белги шуки, уч кун одамларга фақат имо-ишора билангина «гапирасан». Парвардигорингни мудом ёд қил ва туну кун У зотни поклаб ибодат қил!»

قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ
إِلَّا رَمۡزٗاۗ وَٱذۡكُر رَّبَّكَ كَثِيرٗا وَسَبِّحۡ بِٱلۡعَشِيِّ وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ﴿٤١﴾

**42**. Эсланг! Фаришталар Марямга дедилар: «Эй Марям, албатта, Аллоҳ сени танлаб олди ва поклади ҳамда сени бутун оламларнинг аёлларидан афзал қилди».

وَإِذۡ قَالَتِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰكِ وَطَهَّرَكِ وَٱصۡطَفَىٰكِ
عَلَىٰ نِسَآءِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٤٢﴾

**43**. (Фаришталар яна дедилар): «Эй Марям, Парвардигорингга итоат қил ва рукуъ қилгувчилар билан бирга сажда ва рукуъ қил!»

يَٰمَرۡيَمُ ٱقۡنُتِي لِرَبِّكِ وَٱسۡجُدِي وَٱرۡكَعِي مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ﴿٤٣﴾

**44**. Ғайб хабарларидан бўлган бу хабарни сизга Биз ваҳий қилмоқдамиз. Ҳолбуки, Сиз улардан қайсилари Марямга кафил бўлишини билиш учун қаламларини (қуръа қилиб) ташлаганларида уларнинг олдида эмасдингиз ва талашиб-тортишганларида ҳам уларнинг олдида эмасдингиз.

ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهِ إِلَيۡكَۚ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يُلۡقُونَ
أَقۡلَٰمَهُمۡ أَيُّهُمۡ يَكۡفُلُ مَرۡيَمَ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يَخۡتَصِمُونَ ﴿٤٤﴾

**45**. Эсланг! Фаришталар дедилар: «Эй Марям, албатта, Аллоҳ сенга Ўзидан бўлган Сўзнинг башоратини бермоқда, унинг исми Масиҳ Ийсо ибн Марям, бу дунёю охиратда обрўли ва яқин бандалардандир».

إِذۡ قَالَتِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٖ مِّنۡهُ ٱسۡمُهُ
ٱلۡمَسِيحُ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ وَجِيهٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمِنَ
ٱلۡمُقَرَّبِينَ ﴿٤٥﴾

**46**. (Яна дедилар:) «У одамларга гўдаклик пайтида

وَيُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِي ٱلۡمَهۡدِ وَكَهۡلٗا وَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٤٦﴾

ҳам, вояга етган чоғида ҳам гапирур. Ўзи солиҳ бандалардандир».

**47**. У: «Парвардигорим, менга башар қўл теккизмаган бўлса, қандай қилиб болам бўлади?!» - деди. У зот: «Шундай, Аллоҳ хоҳлаганини қилади. Бир ишни ирода қилса, унга «Бўл!» дейди, бас, у бўлади», - деди.

قَالَتۡ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي وَلَدٞ وَلَمۡ يَمۡسَسۡنِي بَشَرٞۖ قَالَ كَذَٰلِكِ ٱللَّهُ
يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤٧

**48**. Унга ёзишни, ҳикматни, Таврот ва Инжилни ўргатади.

وَيُعَلِّمُهُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ ٤٨

**49**. Уни Бани Исроилга пайғамбар қилади (ва у дейди): «Мен сизларга Парвардигорингиздан оят-далил келтирдим: Мен сизларга лойдан қуш тимсолини ясаб унга пуфласам, у Аллоҳнинг изни-иродаси билан ҳақиқий қуш бўлади. Кўр, пес касалларини тузата оламан ва Аллоҳнинг изни билан ўликларни тирилтираман ҳамда сизларга ейдиган ва уйларингизда сақлайдиган нарсаларингизни айтиб бера оламан. Агар мўмин бўлсангизлар, албатта, бу ишларда сизлар учун аниқ оят-далиллар бордир».

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنِّي قَدۡ جِئۡتُكُم بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ
أَنِّيٓ أَخۡلُقُ لَكُم مِّنَ ٱلطِّينِ كَهَيۡـَٔةِ ٱلطَّيۡرِ فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ
طَيۡرَۢا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ وَأُبۡرِئُ ٱلۡأَكۡمَهَ وَٱلۡأَبۡرَصَ وَأُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ
وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأۡكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَةٗ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٤٩

**50**. «(Мен) сизларга ўзимдан олдинги Тавротни тасдиқловчи бўлган ҳолда, сизлар учун ҳаром қилинган айрим нарсаларни ҳалол қилиш учун (келдим). Сизларга Парвардигорингиздан оят-далил келтирдим. Бас, Аллоҳдан қўрқингиз ва менга итоат қилингиз!

وَمُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعۡضَ ٱلَّذِي حُرِّمَ
عَلَيۡكُمۡۚ وَجِئۡتُكُم بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٥٠

**51**. Албатта, Аллоҳ менинг Парвардигорим ва сизнинг Парвардигорингиздир. Бас, Унга ибодат қилинг. Мана шу тўғри йўлдир», (деди).

إِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٥١

**52**. Ийсо улар томонидан куфрни кўргач: «Аллоҳнинг динига даъват қилишимда ким менга ёрдамчи бўлур?», деди. Ҳаворийлар

۞فَلَمَّآ أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنۡهُمُ ٱلۡكُفۡرَ قَالَ مَنۡ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ قَالَ
ٱلۡحَوَارِيُّونَ نَحۡنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَٱشۡهَدۡ بِأَنَّا مُسۡلِمُونَ ٥٢

айтдилар: «Биз Аллоҳнинг (динига) ёрдам бергувчилармиз. Аллоҳга иймон келтирдик. Гувоҳ бўлгинки, биз Аллоҳга бўйсунгувчилармиз.

---

**53**. Парвардигоро, нозил қилган нарсангга ишондик, пайғамбарингга эргашдик. Бас, бизни гувоҳлик берувчилар қаторига ёзгин!»

رَبَّنَآ ءَامَنَّا بِمَآ أَنزَلۡتَ وَٱتَّبَعۡنَا ٱلرَّسُولَ فَٱكۡتُبۡنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٥٣

---

**54**. Макр қилдилар. Аллоҳ ҳам «макр» қилди. Аллоҳнинг «макри» ўткирроқдир.

وَمَكَرُواْ وَمَكَرَ ٱللَّهُۖ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلۡمَٰكِرِينَ ٥٤

---

**55**. Аллоҳ: «Эй Ийсо, мен сени вафот қилдирувчи ва Ўзимга кўтарувчиман ҳамда куфр келтирганлардан сени покловчиман ва қиёмат кунигача сенга эргашганларни куфр келтирганлардан устун қилгувчиман. Сўнгра, қайтиш жойингиз Ўзимга, бас, ихтилоф қилган нарсаларингиз бўйича орангизда Ўзим ҳукм чиқарурман», деганини эсланг!

إِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَىٰٓ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَجَاعِلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوكَ فَوۡقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۖ ثُمَّ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ فِيمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٥٥

---

**56**. Бас, куфр келтирганларни бу дунёю у дунёда шиддатли азоб ила азоблайман. Уларга ёрдам берувчилар йўқдир.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَأُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٥٦

---

**57**. Иймон келтирган ва яхши амаллар қилганларнинг эса (Аллоҳ) ажрини тўлиқ беради. Аллоҳ золимларни хуш кўрмайди.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٧

---

**58**. Сизга тиловат қилаётганимиз бу қисса Аллоҳнинг оятлари ва ҳикматли эслатмаларидандир.

ذَٰلِكَ نَتۡلُوهُ عَلَيۡكَ مِنَ ٱلۡأٓيَٰتِ وَٱلذِّكۡرِ ٱلۡحَكِيمِ ٥٨

---

**59**. Албатта, Аллоҳнинг наздида Ийсонинг мисоли худди Одамнинг мисолига ўхшайди. Уни тупроқдан яратиб, сўнгра унга «Бўл!» деди, бас, у бўлди.

إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ ٱللَّهِ كَمَثَلِ ءَادَمَۖ خَلَقَهُۥ مِن تُرَابٖ ثُمَّ قَالَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٥٩

---

**60**. (Бу) Парвардигорингиз томонидан бўлган ҳақ сўздир. Бас, шубҳа қилгувчилардан бўлманг!

ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ ٦٠

61. Сизга келган илмдан кейин ким сиз билан у ҳақда тортишса: «Келинглар, ўғилларимизни ва ўғилларингизни, аёлларимизни ва аёлларингизни, ўзимизни ва ўзингизни чақирамиз-да, сўнгра «ёлғончиларга Аллоҳнинг лаънати бўлсин!» дея дуо қилишамиз», деб айтинг.

فَمَنْ حَآجَّكَ فِيهِ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ فَقُلْ تَعَالَوْا۟ نَدْعُ أَبْنَآءَنَا وَأَبْنَآءَكُمْ وَنِسَآءَنَا وَنِسَآءَكُمْ وَأَنفُسَنَا وَأَنفُسَكُمْ ثُمَّ نَبْتَهِلْ فَنَجْعَل لَّعْنَتَ ٱللَّهِ عَلَى ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٦١﴾

62. Албатта, бу ҳақ-рост қиссадир. Аллоҳдан ўзга илоҳ йўқ. Албатта, Аллоҳнинг Ўзигина Қудратли ва Ҳикматлидир.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْقَصَصُ ٱلْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٦٢﴾

63. Агар юз ўгирсалар, бас, албатта, Аллоҳ бузғунчиларни Билгувчидир.

فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٦٣﴾

64. Айтинг: «Эй аҳли китоб, бизга ҳам, сизга ҳам баб-баробар бўлган бир сўзга келингиз - ёлғиз Аллоҳгагина ибодат қилайлик, Унга ҳеч нарсани шерик қилмайлик ва бир-бировларимизни Аллоҳдан ўзга парвардигор қилиб олмайлик». Агар улар ушбу даъватдан юз ўгирсалар, у ҳолда сизлар (эй мўминлар): «Гувоҳ бўлингларки, биз мусулмонлар ягона Аллоҳга итоат қилгувчилармиз», деб айтингиз!

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ تَعَالَوْا۟ إِلَىٰ كَلِمَةٍ سَوَآءٍۭ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا ٱللَّهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهِۦ شَيْـًٔا وَلَا يَتَّخِذَ بَعْضُنَا بَعْضًا أَرْبَابًا مِّن دُونِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقُولُوا۟ ٱشْهَدُوا۟ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٦٤﴾

65. Эй аҳли китоблар, нимага Иброҳим ҳақида талашасизлар. Ҳолбуки, Таврот ҳам, Инжил ҳам ундан кейин тушган-ку! Ақл юритмайсизларми?!

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تُحَآجُّونَ فِىٓ إِبْرَٰهِيمَ وَمَآ أُنزِلَتِ ٱلتَّوْرَىٰةُ وَٱلْإِنجِيلُ إِلَّا مِنۢ بَعْدِهِۦٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٥﴾

66. Ҳой сизлар! Ўзингиз билган нарсада-ку талашдингиз, энди нимага ўзингиз билмаган нарсада талашмоқдасиз?! Аллоҳ билади, сиз эса билмайсиз.

هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ حَٰجَجْتُمْ فِيمَا لَكُم بِهِۦ عِلْمٌ فَلِمَ تُحَآجُّونَ فِيمَا لَيْسَ لَكُم بِهِۦ عِلْمٌ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٦﴾

67. Иброҳим яҳудий ҳам, насроний ҳам эмас, ҳақ йўлдан тоймаган мусулмон эди. Ва мушриклардан ҳам бўлмаганди.

مَا كَانَ إِبْرَٰهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا نَصْرَانِيًّا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفًا مُّسْلِمًا وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٦٧﴾

68. Албатта, одамларнинг Иброҳимга ҳақлироғи

إِنَّ أَوْلَى ٱلنَّاسِ بِإِبْرَٰهِيمَ لَلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا ٱلنَّبِىُّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۗ

وَٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٨

унга эргашганлар, мана бу пайғамбар ва иймон келтирганлардир. Аллоҳ мўминларнинг дўстидир.

---

وَدَّت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَوۡ يُضِلُّونَكُمۡ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٦٩

**69**. Аҳли китобдан бир тоифаси сизларни адаштирмоқчи бўладилар. Лекин улар ўзлари сезмаган ҳолларида фақат ўзларинигина адаштирадилар, холос.

---

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٧٠

**70**. Эй аҳли китоблар, нима учун ўзингиз гувоҳ бўла туриб, Аллоҳнинг оятларига куфр келтирасизлар?!

---

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَلۡبِسُونَ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ وَتَكۡتُمُونَ ٱلۡحَقَّ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٧١

**71**. Эй аҳли китоблар, нима учун ҳақни ботилга аралаштирасизлар ва билиб туриб ҳақни яширасизлар?!

---

وَقَالَت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ ءَامِنُواْ بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَجۡهَ ٱلنَّهَارِ وَٱكۡفُرُوٓاْ ءَاخِرَهُۥ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٧٢

**72**. Аҳли китобдан бир тоифаси шундай дейишди: «Мўминларга нозил қилинган нарсага куннинг бошида иймон келтириб, охирида эса уни инкор қилинглар. Шоядки, қайтсалар.

---

وَلَا تُؤۡمِنُوٓاْ إِلَّا لِمَن تَبِعَ دِينَكُمۡ قُلۡ إِنَّ ٱلۡهُدَىٰ هُدَى ٱللَّهِ أَن يُؤۡتَىٰٓ أَحَدٞ مِّثۡلَ مَآ أُوتِيتُمۡ أَوۡ يُحَآجُّوكُمۡ عِندَ رَبِّكُمۡۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡفَضۡلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٧٣

**73**. Бирорта одамга сизларга берилган билим берилмаслиги ёки Парвардигорингиз ҳузурида сизлар билан ҳужжатлашмаслиги учун фақат ўз динингизга бўйсунган кишиларгагина ишонинглар!» Айтинг: «Албатта, Ҳақ йўл Аллоҳнинг йўлидир». Айтинг: «Албатта, фазлу карам Аллоҳнинг қўлида, уни Ўзи истаган кишиларга берур. Аллоҳ фазли кенг, билгувчи Зотдир.

---

يَخۡتَصُّ بِرَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٤

**74**. Ўз раҳматини Ўзи истаган кишига хос қилиб беради. Аллоҳ улуғ фазлу марҳамат Соҳибидир».

---

۞وَمِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مَنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِقِنطَارٖ يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِدِينَارٖ لَّا يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ إِلَّا مَا دُمۡتَ عَلَيۡهِ قَآئِمٗاۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لَيۡسَ عَلَيۡنَا فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ سَبِيلٞ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ

**75**. Аҳли китоб орасида шундай кишилар борки, унга беҳисоб молни омонат қўйсангиз, сизга қайтаради. Уларнинг орасида яна

ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٧٥

шундайлари ҳам борки, унга бир динорни ишониб берсангиз, то устида туриб олмагунингизча сизга қайтиб бермайди. Бунинг боиси уларнинг: «Омилар учун бизнинг устимизга ҳеч қандай йўл йўқ», дейишларидир. Улар билиб туриб Аллоҳ ҳақида ёлғон сўзларни сўзлайдилар.

---

بَلَىٰۚ مَنۡ أَوۡفَىٰ بِعَهۡدِهِۦ وَٱتَّقَىٰ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ٧٦

**76**. Йўқ! Балки ким аҳдига вафо қилса ва тақво қилса, бас, Аллоҳ тақводорларни севади.

---

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشۡتَرُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَأَيۡمَٰنِهِمۡ ثَمَنٗا قَلِيلًا أُوْلَٰٓئِكَ لَا
خَلَٰقَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ إِلَيۡهِمۡ يَوۡمَ
ٱلۡقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٧٧

**77**. Аллоҳга берган аҳду паймонлари ва қасамларини арзон баҳога сотиб юборадиганлар учун Охиратда ҳеч қандай насиба йўқдир. Қиёмат кунида Аллоҳ уларга гапирмайди, назар солмайди ва (гуноҳларидан) покламайди. Улар учун аламли азоб бордир.

---

وَإِنَّ مِنۡهُمۡ لَفَرِيقٗا يَلۡوُۥنَ أَلۡسِنَتَهُم بِٱلۡكِتَٰبِ لِتَحۡسَبُوهُ مِنَ
ٱلۡكِتَٰبِ وَمَا هُوَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَيَقُولُونَ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ وَمَا هُوَ
مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٧٨

**78**. Улардан бир гуруҳи борки, сизлар Китобдан деб ўйлашингиз учун Китоб (оятлари) ни тилларини буриб ўқийдилар. (Аслида эса) у Китобдан эмас. Ва: «У Аллоҳнинг ҳузуридандир», дейдилар. (Аслида эса) у Аллоҳнинг ҳузуридан эмас. Улар билиб туриб, Аллоҳ ҳақида ёлғон сўзлайдилар.

---

مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُؤۡتِيَهُ ٱللَّهُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ
لِلنَّاسِ كُونُواْ عِبَادٗا لِّي مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن كُونُواْ رَبَّٰنِيِّـۧنَ بِمَا
كُنتُمۡ تُعَلِّمُونَ ٱلۡكِتَٰبَ وَبِمَا كُنتُمۡ تَدۡرُسُونَ ٧٩

**79**. Бирор одам учун Аллоҳ унга Китоб, ҳикмат ва пайғамбарлик берганидан сўнг, одамларга: «Аллоҳга эмас, менга ибодат қилинглар», дейиши жоиз эмас, балки уларга: «Аллоҳнинг китобини одамларга таълим бериб ва ўзингиз ўқиб-ўрганиб, ёлғиз Парвардигорга ибодат қиладиган кишилар бўлинглар» (демоғи лозимдир).

---

وَلَا يَأۡمُرَكُمۡ أَن تَتَّخِذُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ أَرۡبَابًاۗ أَيَأۡمُرُكُم
بِٱلۡكُفۡرِ بَعۡدَ إِذۡ أَنتُم مُّسۡلِمُونَ ٨٠

**80**. У сизларни фаришталар ва бошқа пайғамбарларни худо қилиб олишингизга буюриши ҳам жоиз эмас. Ахир у сизларни мусулмон бўлганингиздан кейин куфрга қайтишга буюрадими?!

**81**. Эсланг, Аллоҳ барча пайғамбарлардан: «Мен сизларга қандай Китоб ва ҳикмат бермайин, кейин сизларнинг пайғамбарлигингизни тасдиқ этувчи бир пайғамбар келгач, албатта, унга иймон келтирурсиз ва ёрдам берурсиз», деб аҳд-паймон олгач, уларга: «Мана шу аҳдимни иқрор бўлиб қабул қилдингизларми?», деди. Улар: «Иқрормиз», деб жавоб қилишгач, Аллоҳ айтди: «Гувоҳ бўлингиз! Мен ҳам сизлар билан гувоҳ бўлгувчилардanman».

وَإِذۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ لَمَآ ءَاتَيۡتُكُم مِّن كِتَٰبٖ وَحِكۡمَةٖ ثُمَّ
جَآءَكُمۡ رَسُولٞ مُّصَدِّقٞ لِّمَا مَعَكُمۡ لَتُؤۡمِنُنَّ بِهِۦ وَلَتَنصُرُنَّهُۥۚ قَالَ
ءَأَقۡرَرۡتُمۡ وَأَخَذۡتُمۡ عَلَىٰ ذَٰلِكُمۡ إِصۡرِيۖ قَالُوٓاْ أَقۡرَرۡنَاۚ قَالَ فَٱشۡهَدُواْ
وَأَنَا۠ مَعَكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٨١

**82**. Бас, ким шундан кейин ҳам юз ўгирса, ана ўшалар фосиқлардир.

فَمَن تَوَلَّىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٨٢

**83**. Аллоҳнинг динидан ўзга дин истайдиларми?! Ахир осмонлару ердаги барча махлуқотлар истаса-истамаса Унга бўйсуниб турибдилар-ку ва Унинг Ўзига қайтариладилар-ку!

أَفَغَيۡرَ دِينِ ٱللَّهِ يَبۡغُونَ وَلَهُۥٓ أَسۡلَمَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ طَوۡعٗا
وَكَرۡهٗا وَإِلَيۡهِ يُرۡجَعُونَ ٨٣

**84**. Айтинг: «Аллоҳга, бизга нозил қилинган нарсага, Иброҳим, Исмоил, Исҳоқ, Яъқуб ва унинг уруғ-авлодларига нозил қилинган нарсаларга ҳамда Мусо, Ийсо ва барча пайғамбарларга Парвардигорлари томонидан берилган нарсаларга иймон келтирдик. Улардан бирортасини ажратиб қўймаймиз. Биз Унинг Ўзигагина бўйсунгувчилармиз».

قُلۡ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ
وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَٱلنَّبِيُّونَ
مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ٨٤

**85**. Ким Исломдан ўзга дин истаса, ҳаргиз қабул қилинмайди ва у охиратда зиён кўргувчилардандир.

وَمَن يَبۡتَغِ غَيۡرَ ٱلۡإِسۡلَٰمِ دِينٗا فَلَن يُقۡبَلَ مِنۡهُ وَهُوَ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنَ
ٱلۡخَٰسِرِينَ ٨٥

**86**. Иймон келтириб, пайғамбарнинг ҳақ пайғамбар эканига гувоҳ бўлганларидан ва уларга далил-оятлар келганидан кейин кофир бўлган кимсаларни Аллоҳ қандай ҳидоят қилсин?! Аллоҳ зулм қилгувчи қавмни ҳидоят қилмайди.

كَيۡفَ يَهۡدِي ٱللَّهُ قَوۡمٗا كَفَرُواْ بَعۡدَ إِيمَٰنِهِمۡ وَشَهِدُوٓاْ أَنَّ ٱلرَّسُولَ
حَقّٞ وَجَآءَهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٦

**87**. Уларнинг жазоси уларга Аллоҳнинг, фаришталарнинг ва барча одамларнинг лаънати бўлишидир.

أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمۡ أَنَّ عَلَيۡهِمۡ لَعۡنَةَ ٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ٨٧

---

**88**. Унда абадий қоладилар. Улардан азоб енгиллатилмайди ва уларга назар ҳам солинмайди.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٨

---

**89**. Магар шундай бўлгандан кейин тавба қилиб, яхши амалларни қилган бўлсалар, бас, Аллоҳ Кечиргувчи ва Раҳмлидир.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ٨٩

---

**90**. Албатта, иймонларидан кейин куфр келтириб, сўнгра куфри зиёда бўлганларнинг тавбаси ҳеч-ҳеч қабул қилинмас. Ана ўшалар адашганлардир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بَعۡدَ إِيمَٰنِهِمۡ ثُمَّ ٱزۡدَادُواْ كُفۡرٗا لَّن تُقۡبَلَ
تَوۡبَتُهُمۡ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلضَّآلُّونَ ٩٠

---

**91**. Албатта, куфр келтириб, кофир ҳолида ўлганларнинг бирортасидан, агар ер юзи тўла олтин фидо қилса ҳам, асло қабул қилинмас. Ана ўшаларга аламли азоб бор. Ва уларга ёрдамчилар йўқ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٞ فَلَن يُقۡبَلَ مِنۡ أَحَدِهِم مِّلۡءُ
ٱلۡأَرۡضِ ذَهَبٗا وَلَوِ ٱفۡتَدَىٰ بِهِۦٓۗ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ وَمَا لَهُم
مِّن نَّٰصِرِينَ ٩١

---

**92**. Суйган нарсаларингиздан инфоқ-эҳсон қилиб бермагунингизча ҳаргиз яхшиликка (жаннатга) етмагайсиз. Ҳар қандай нарсани инфоқ қилсангиз, албатта, Аллоҳ уни билур.

لَن تَنَالُواْ ٱلۡبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُواْ مِمَّا تُحِبُّونَۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيۡءٖ فَإِنَّ
ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٞ ٩٢

---

**93**. Таврот туширилишидан олдин Исроил (Яъқуб алайҳиссалом) ўзига ҳаром қилиб олган нарсадан бошқа барча таомлар Бани Исроилга ҳалол эди. «Агар ростгўй бўлсангизлар, Тавротни келтириб ўқиб кўринглар», деб айтинг.

۞كُلُّ ٱلطَّعَامِ كَانَ حِلّٗا لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسۡرَٰٓءِيلُ عَلَىٰ
نَفۡسِهِۦ مِن قَبۡلِ أَن تُنَزَّلَ ٱلتَّوۡرَىٰةُۚ قُلۡ فَأۡتُواْ بِٱلتَّوۡرَىٰةِ فَٱتۡلُوهَآ إِن
كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٩٣

---

**94**. Бас, ким мана шундан кейин ҳам Аллоҳга бўҳтон қилса, ана ўшалар зулм қилгувчилардир.

فَمَنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ٩٤

---

**95**. «Аллоҳнинг сўзи ростдир. Бас, ҳақ йўлдан

قُلۡ صَدَقَ ٱللَّهُۗ فَٱتَّبِعُواْ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٩٥

тоймаган ва мушриклардан бўлмаган Иброҳимнинг динига эргашинглар!», деб айтинг!

**96**. Албатта, одамлар ибодат қилишлари учун қурилган биринчи уй Маккадаги муборак ва бутун оламлар учун ҳидоят (маёғи бўлган Каъбадир).

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي بِبَكَّةَ مُبَارَكًا وَهُدًى لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٩٦﴾

**97**. Унда очиқ аломатлар ва мақоми Иброҳим бор. Ким унга кирса, тинч бўладир. Йўлига қодир одамларга Аллоҳ учун Байтни ҳаж қилмоқ бурчдир. Ким куфр келтирса, Аллоҳ оламлардан Беҳожатдир.

فِيهِ ءَايَٰتٌۢ بَيِّنَٰتٌ مَّقَامُ إِبْرَٰهِيمَ ۖ وَمَن دَخَلَهُۥ كَانَ ءَامِنًا ۗ وَلِلَّهِ عَلَى
ٱلنَّاسِ حِجُّ ٱلْبَيْتِ مَنِ ٱسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلًا ۚ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ
غَنِيٌّ عَنِ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٩٧﴾

**98**. Айтинг: «Эй аҳли китоб, нима учун Аллоҳнинг оятларини инкор қилмоқдасиз? Ахир Аллоҳ қилаётган амалларингизга гувоҳ-ку!»

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ
مَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٨﴾

**99**. Айтинг: «Эй аҳли китоб, нима учун иймон келтирган кишиларни Аллоҳнинг йўлидан тўсасизлар ва ўзингиз гувоҳ бўлиб туриб, ундан қийиқ ахтарасизлар? Ахир Аллоҳ қилаётган амалларингиздан ғофил эмас-ку!»

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ تَبْغُونَهَا
عِوَجًا وَأَنتُمْ شُهَدَآءُ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٩٩﴾

**100**. Эй иймон келтирганлар! Агар китоб берилганларнинг бир тоифасига итоат қилсангиз, иймонингиздан кейин сизни яна кофирликка қайтарадилар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن تُطِيعُوا۟ فَرِيقًا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
يَرُدُّوكُم بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ كَٰفِرِينَ ﴿١٠٠﴾

**101**. Аллоҳнинг оятлари сизга тиловат қилиниб турган бўлса-ю, Унинг Расули ичингизда бўлса-ю, қандай қилиб куфр келтирасиз?! Ким Аллоҳга маҳкам боғланса, шубҳасиз, тўғри йўлга ҳидоят топган бўладир.

وَكَيْفَ تَكْفُرُونَ وَأَنتُمْ تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ وَفِيكُمْ
رَسُولُهُۥ ۗ وَمَن يَعْتَصِم بِٱللَّهِ فَقَدْ هُدِىَ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٠١﴾

**102**. Эй мўминлар, Аллоҳдан ҳақ-рост қўрқиш билан қўрқинглар ва фақат мусулмон бўлган ҳолингизда дунёдан ўтинглар!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِۦ وَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم
مُّسْلِمُونَ ﴿١٠٢﴾

**103**. Барчангиз Аллоҳнинг арқонини маҳкам тутинг ва бўлиниб кетманг. Аллоҳнинг сизга берган неъматини эсланг. Бир вақтлар (ўзаро) душман эдингиз, бас, қалбларингизни улфат қилди. Унинг неъмати ила биродар бўлдингиз. Оловли жар ёқасида эдингиз, ундан сизни қутқарди. Шундай қилиб, Аллоҳ сизга Ўз оятларини баён қилади. Шоядки, ҳидоят топсангиз.

وَٱعۡتَصِمُواْ بِحَبۡلِ ٱللَّهِ جَمِيعٗا وَلَا تَفَرَّقُواْۚ وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ
عَلَيۡكُمۡ إِذۡ كُنتُمۡ أَعۡدَآءٗ فَأَلَّفَ بَيۡنَ قُلُوبِكُمۡ فَأَصۡبَحۡتُم
بِنِعۡمَتِهِۦٓ إِخۡوَٰنٗا وَكُنتُمۡ عَلَىٰ شَفَا حُفۡرَةٖ مِّنَ ٱلنَّارِ فَأَنقَذَكُم مِّنۡهَاۗ
كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٠٣

---

**104**. Ораларингиздан эзгуликка даъват қиладиган, яхшиликка буюрадиган ва ёмонликдан қайтарадиган бир жамоат бўлсин. Ана ўшалар нажот топгувчилардир.

وَلۡتَكُن مِّنكُمۡ أُمَّةٞ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلۡخَيۡرِ وَيَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ
وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٤

---

**105**. Аниқ ҳужжатлар келганидан кейин бўлиниб кетган ва бир-бирлари билан ихтилоф қилиб, талашиб-тортишган кимсалар каби бўлмангиз! Ана ундайлар учун улуғ азоб бордир.

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ تَفَرَّقُواْ وَٱخۡتَلَفُواْ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ
ٱلۡبَيِّنَٰتُۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١٠٥

---

**106**. Юзлар оқ ва юзлар қора бўладиган кунда юзлари қора бўлганларга: «Иймонингиздан кейин кофир бўлдингизми?! Куфр келтирган бўлганингиз учун азобни татиб кўринг», дейилур.

يَوۡمَ تَبۡيَضُّ وُجُوهٞ وَتَسۡوَدُّ وُجُوهٞۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسۡوَدَّتۡ وُجُوهُهُمۡ
أَكَفَرۡتُم بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ١٠٦

---

**107**. Юзлари оқ бўлган зотлар эса Аллоҳнинг раҳматида бўлиб, ўша жойда абадий қолажаклар.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱبۡيَضَّتۡ وُجُوهُهُمۡ فَفِي رَحۡمَةِ ٱللَّهِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٠٧

---

**108**. Булар Аллоҳнинг оятларидир. Сизга уларни ҳақ-рост тиловат қилмоқдамиз. Аллоҳ барча оламларга (яъни, ҳеч кимга) бирон зулм қилишни истамас.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۗ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلۡمٗا
لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٨

---

**109**. Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Ишлар Аллоҳга қайтарилажак.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ١٠٩

**110**. Сизлар одамлар учун чиқарилган энг яхши уммат бўлдингиз. Яхши амалларга буюрасиз, ёмон амаллардан қайтарасиз ва Аллоҳга иймон келтирасиз. Агар аҳли китоб ҳам иймон келтирганда эди, ўзлари учун яхши бўларди. Улардан мўминлари ҳам бор. (Лекин) кўплари итоатсиз кимсалардир.

كُنتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ
ٱلْمُنكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ ۗ وَلَوْ ءَامَنَ أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُم ۚ
مِّنْهُمُ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَأَكْثَرُهُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿١١٠﴾

---

**111**. Улар сизларга озор беришдан бошқа ҳеч қандай зарар етказа олмайдилар. Агар сизлар билан урушсалар, орқаларига қараб қочадилар. Сўнгра уларга ёрдам берилмайди.

لَن يَضُرُّوكُمْ إِلَّآ أَذًى ۖ وَإِن يُقَٰتِلُوكُمْ يُوَلُّوكُمُ ٱلْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ﴿١١١﴾

---

**112**. Агар улар Аллоҳ тарафидан бир аҳдда ва одамлар тарафидан бир аҳдда (омонликда) бўлмасалар, албатта, уларга қаерда бўлмасинлар, хор-зорлик битиб қўйилди. Улар Аллоҳнинг ғазаби билан кетдилар ва уларга хорлик ёзиб қўйилди. Чунки улар Аллоҳ оятларига кофир бўлдилар ва пайғамбарларни ноҳақ ўлдирдилар. Бунга сабаб уларнинг қилган исёнлари ва тажовузкор бўлганларидир.

ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلذِّلَّةُ أَيْنَ مَا ثُقِفُوٓا۟ إِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَحَبْلٍ مِّنَ
ٱلنَّاسِ وَبَآءُو بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْمَسْكَنَةُ ۚ ذَٰلِكَ
بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۚ
ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ﴿١١٢﴾

---

**113**. Ҳаммаси баробар эмас. Аҳли китоблар орасида Аллоҳнинг оятларини сажда қилган ҳолларида тунда тиловат қиладиган тўғри йўлдаги жамоат ҳам бор.

۞ لَيْسُوا۟ سَوَآءً ۗ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ أُمَّةٌ قَآئِمَةٌ يَتْلُونَ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ
ءَانَآءَ ٱلَّيْلِ وَهُمْ يَسْجُدُونَ ﴿١١٣﴾

---

**114**. Улар Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирадилар, яхши амалларга буюриб, ёмон амаллардан қайтарадилар ва яхшиликларга шошиладилар. Ана ўшалар солиҳлардандир.

يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ وَيَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ
ٱلْمُنكَرِ وَيُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١١٤﴾

---

**115**. Улар қилган бирон яхшилик инкор этилмайди. Аллоҳ тақводорларни билгувчидир.

وَمَا يَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَلَن يُكْفَرُوهُ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُتَّقِينَ ﴿١١٥﴾

---

**116**. Куфр келтирган кимсаларга моллари ҳам, болалари ҳам Аллоҳ(нинг азоби)дан (қутқариш

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَن تُغْنِىَ عَنْهُمْ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ
شَيْـًٔا ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۚ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿١١٦﴾

борасида) заррача асқотмайди. Ана ўшалар жаҳаннам эгалари бўлиб, ўша жойда абадий қолажаклар.

---

**117**. Уларнинг бу дунё ҳаётида қиладиган инфоқ-эҳсонлари ўзига зулм қилган бир қавмнинг экинини шамол уриб, ҳалок қилганига ўхшайди. Аллоҳ уларга зулм қилмади. Лекин улар ўзларига зулм қилдилар.

مَثَلُ مَا يُنفِقُونَ فِي هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا كَمَثَلِ رِيحٖ فِيهَا صِرٌّ
أَصَابَتۡ حَرۡثَ قَوۡمٖ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَأَهۡلَكَتۡهُۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ
وَلَٰكِنۡ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١١٧

---

**118**. Эй мўминлар, ўзингизни қўйиб, уларни (мунофиқларни) сирдош дўст тутмангиз! Улар сизларга зарар етказишда кучларини аямайдилар ва ёмон ҳолга тушишингизни орзу қиладилар. Уларнинг сизларни ёмон кўришлари оғизларидан ошкор бўлди. Дилларидаги адоватлари эса янада каттароқдир. Агар ақл юритсангизлар, сизлар учун оят-аломатларни аниқ баён қилдик.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ بِطَانَةٗ مِّن دُونِكُمۡ لَا يَأۡلُونَكُمۡ
خَبَالٗا وَدُّواْ مَا عَنِتُّمۡ قَدۡ بَدَتِ ٱلۡبَغۡضَآءُ مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَمَا تُخۡفِي
صُدُورُهُمۡ أَكۡبَرُۚ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ١١٨

---

**119**. Ҳой сизлар! Сизлар уларни яхши кўрасизлар, улар эса сизларни яхши кўрмайдилар. Сизлар ҳамма китобларга иймон келтирасизлар, (улар эса сизларнинг китобингизга иймон келтирмайдилар). Сизларга йўлиққанларида: «Иймон келтирдик», дейишади. Ўзлари холи қолишганда эса сизларни қаттиқ ёмон кўрганлари сабабли бармоқларини тишлайдилар. «Шу адоватларинг билан ўлиб кетинглар!», деб айтинг! Албатта, Аллоҳ диллардаги сирларни (ҳам) Билгувчидир.

هَـٰٓأَنتُمۡ أُوْلَآءِ تُحِبُّونَهُمۡ وَلَا يُحِبُّونَكُمۡ وَتُؤۡمِنُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ كُلِّهِۦ
وَإِذَا لَقُوكُمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ عَضُّواْ عَلَيۡكُمُ ٱلۡأَنَامِلَ مِنَ
ٱلۡغَيۡظِۚ قُلۡ مُوتُواْ بِغَيۡظِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١١٩

---

**120**. Агар сизларга бирон яхшилик етса, бу уларни хафа қилади. Агар сабр-тоқат қилсангиз ва Аллоҳдан қўрқсангиз, уларнинг найранглари сизларга ҳеч қандай зарар етказа олмайди. Албатта, Аллоҳ уларнинг қилаётган амалларини иҳота қилгувчидир.

إِن تَمۡسَسۡكُمۡ حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡ وَإِن تُصِبۡكُمۡ سَيِّئَةٞ يَفۡرَحُواْ
بِهَاۖ وَإِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ لَا يَضُرُّكُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـًٔاۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا
يَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ١٢٠

**121**. Аҳли оилангиз ҳузуридан чиқиб, мўминларни урушадиган жойларига шай қилиб қўйган пайтингизни эсланг! Аллоҳ Эшитгувчи, Билгувчидир.

وَإِذۡ غَدَوۡتَ مِنۡ أَهۡلِكَ تُبَوِّئُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ مَقَٰعِدَ لِلۡقِتَالِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٢١

---

**122**. Ўша пайт сизларнинг орангиздан икки гуруҳ умидсизликка туша бошлади. Ҳолбуки, Аллоҳ уларга ёр эди. Бас, мўминлар ёлғиз Аллоҳгагина суянсинлар!

إِذۡ هَمَّت طَّآئِفَتَانِ مِنكُمۡ أَن تَفۡشَلَا وَٱللَّهُ وَلِيُّهُمَاۗ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٢٢

---

**123**. Ахир Аллоҳ Бадр жангида кучсиз бўлсангиз-да, сизларни ғолиб қилди-ку. Бас, Аллоҳдан қўрқингиз! Шоядки, шукр қилсангизлар.

وَلَقَدۡ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ بِبَدۡرٖ وَأَنتُمۡ أَذِلَّةٞۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢٣

---

**124**. Мўминларга: «Парвардигорингиз сизларга уч минг (самодан) туширилган фаришта билан мадад бериши кифоя қилмайдими?», деган пайтингизни эсланг!

إِذۡ تَقُولُ لِلۡمُؤۡمِنِينَ أَلَن يَكۡفِيَكُمۡ أَن يُمِدَّكُمۡ رَبُّكُم بِثَلَٰثَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُنزَلِينَ ١٢٤

---

**125**. Йўқ, (кифоя қилур). Агар сабр қилсангизлар, Аллоҳдан қўрқсангизлар ва улар шу заҳоти сизларга ҳужум қилсалар, Парвардигорингиз сизларга беш минг белгили фаришта билан мадад берур.

بَلَىٰٓۚ إِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ وَيَأۡتُوكُم مِّن فَوۡرِهِمۡ هَٰذَا يُمۡدِدۡكُمۡ رَبُّكُم بِخَمۡسَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُسَوِّمِينَ ١٢٥

---

**126**. Буни Аллоҳ фақат сизларга хушхабар бўлсин, деб ва дилларингиз таскин топиши учун қилди. Аслида ғалаба фақат Азиз ва Ҳаким бўлган Аллоҳ ҳузуридан келур.

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشۡرَىٰ لَكُمۡ وَلِتَطۡمَئِنَّ قُلُوبُكُم بِهِۦۗ وَمَا ٱلنَّصۡرُ إِلَّا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١٢٦

---

**127**. Кофирларнинг бир қисмини ҳалок қилиш ёки мағлуб қилиб, ноумид ҳолда қайтариш учун (Аллоҳ сизларни ғолиб қилди).

لِيَقۡطَعَ طَرَفٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَوۡ يَكۡبِتَهُمۡ فَيَنقَلِبُواْ خَآئِبِينَ ١٢٧

---

**128**. Сиз учун бу ишда ҳеч бир нарса (яъни, инон-ихтиёр) йўқдир. (Аллоҳнинг Ўзи) ё уларнинг тавбаларини қабул қилар ёки золимликлари сабабли азоблар.

لَيۡسَ لَكَ مِنَ ٱلۡأَمۡرِ شَيۡءٌ أَوۡ يَتُوبَ عَلَيۡهِمۡ أَوۡ يُعَذِّبَهُمۡ فَإِنَّهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٢٨

**129**. Осмонлару ердаги ҳамма нарса Аллоҳникидир. У Зот Ўзи истаган кишининг гуноҳларини мағфират қилур ва Ўзи истаган кимсани азоблар. Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибондир.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِۚ يَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن
يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٢٩

---

**130**. Эй мўминлар, (берган қарзларингизни) бир неча баробар қилиб олиш билан судхўрлик қилмангиз! Аллоҳдан қўрқингиз! Шояд, нажот топгайсиз.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَأْكُلُواْ ٱلرِّبَوٰٓاْ أَضْعَٰفًا مُّضَٰعَفَةًۖ وَٱتَّقُواْ
ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ١٣٠

---

**131**. Кофирлар учун тайёрлаб қўйилган дўзахдан қўрқингиз!

وَٱتَّقُواْ ٱلنَّارَ ٱلَّتِيٓ أُعِدَّتْ لِلْكَٰفِرِينَ ١٣١

---

**132**. Аллоҳ ва Пайғамбарга итоат қилингиз. Шояд, Аллоҳнинг раҳматига мушарраф бўлсангиз.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ١٣٢

---

**133**. Парвардигорингиз томонидан бўладиган мағфиратга ҳамда кенглиги осмонлару ерча келадиган тақводорлар учун тайёрлаб қўйилган жаннатга шошилингиз!

۞وَسَارِعُوٓاْ إِلَىٰ مَغْفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا ٱلسَّمَٰوَٰتُ
وَٱلْأَرْضُ أُعِدَّتْ لِلْمُتَّقِينَ ١٣٣

---

**134**. (Тақводорларки,) яхши-ёмон кунларда инфоқ-эҳсон қиладилар, ғазабларини ичларига ютадилар, одамларни афв этадилар. Аллоҳ яхшилик қилувчиларни севади.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ فِي ٱلسَّرَّآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَٱلْكَٰظِمِينَ ٱلْغَيْظَ وَٱلْعَافِينَ
عَنِ ٱلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ١٣٤

---

**135**. (Тақводорларки,) бирон-бир гуноҳ иш қилиб қўйсалар ёки ўзларига зулм қилсалар, дарҳол Аллоҳни эслаб, гуноҳларига мағфират сўрайдилар. Ҳар қандай гуноҳни ёлғиз Аллоҳгина мағфират қилур. Билиб туриб қилмишларини давом эттирмайдилар.

وَٱلَّذِينَ إِذَا فَعَلُواْ فَٰحِشَةً أَوْ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمْ ذَكَرُواْ ٱللَّهَ فَٱسْتَغْفَرُواْ
لِذُنُوبِهِمْ وَمَن يَغْفِرُ ٱلذُّنُوبَ إِلَّا ٱللَّهُ وَلَمْ يُصِرُّواْ عَلَىٰ مَا فَعَلُواْ وَهُمْ
يَعْلَمُونَ ١٣٥

---

**136**. Уларнинг мукофотлари Парвардигорлари томонидан мағфират ва остидан дарёлар оқиб турадиган жаннатлар бўлиб, улар ўша жойда абадий қолажаклар. Яхши амал қилгувчиларнинг ажрлари нақадар яхши!

أُوْلَـٰٓئِكَ جَزَآؤُهُم مَّغْفِرَةٞ مِّن رَّبِّهِمْ وَجَنَّٰتٞ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَنِعْمَ أَجْرُ ٱلْعَٰمِلِينَ ١٣٦

**137**. Сизлардан илгари ҳам суннатлар - ибратлар ўтгандир. Бас, ер юзини кезиб, Аллоҳнинг динини ёлғон деганларнинг оқибатлари қандай бўлганини бир кўринглар!

قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِكُمۡ سُنَنٞ فَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ١٣٧

---

**138**. Бу одамлар учун баёндир. Тақво эгалари учун ҳидоят ва панд-насиҳатдир.

هَٰذَا بَيَانٞ لِّلنَّاسِ وَهُدٗى وَمَوۡعِظَةٞ لِّلۡمُتَّقِينَ ١٣٨

---

**139**. Сустлашмангиз ва ғамгин бўлмангиз! Агар мўмин бўлсангизлар, сизлар устунсизлар.

وَلَا تَهِنُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَنتُمُ ٱلۡأَعۡلَوۡنَ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٣٩

---

**140**. Агар сизларга жароҳат етган бўлса, у қавмга ҳам худди шундай жароҳат етган. Аллоҳ ҳақиқий иймон келтирган кишиларни билиши ҳамда орангиздан шаҳидларни саралаб олиши учун бу кунларни одамлар орасида айлантириб турамиз. Аллоҳ золим кимсаларни севмайди.

إِن يَمۡسَسۡكُمۡ قَرۡحٞ فَقَدۡ مَسَّ ٱلۡقَوۡمَ قَرۡحٞ مِّثۡلُهُۥۚ وَتِلۡكَ ٱلۡأَيَّامُ
نُدَاوِلُهَا بَيۡنَ ٱلنَّاسِ وَلِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَيَتَّخِذَ مِنكُمۡ
شُهَدَآءَۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٠

---

**141**. Аллоҳ иймон келтирган зотларни поклаш ва кофирларни ҳалок қилиш учун (бу кунларни одамлар орасида айлантириб туради).

وَلِيُمَحِّصَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَيَمۡحَقَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٤١

---

**142**. Ёки Аллоҳ ичингиздаги жиҳод қилганлар ва сабрлиларни мутлақо билмай туриб жаннатга кирамиз, деб ўйладингизми?!

أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تَدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ وَلَمَّا يَعۡلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ
مِنكُمۡ وَيَعۡلَمَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٤٢

---

**143**. Ўлимга рўбарў бўлишингиздан илгари уни орзу қилар эдингиз. Мана энди уни ўз кўзингиз билан кўриб турибсиз.

وَلَقَدۡ كُنتُمۡ تَمَنَّوۡنَ ٱلۡمَوۡتَ مِن قَبۡلِ أَن تَلۡقَوۡهُ فَقَدۡ رَأَيۡتُمُوهُ وَأَنتُمۡ
تَنظُرُونَ ١٤٣

---

**144**. Муҳаммад ҳам бир пайғамбар, холос. Ундан аввал ҳам пайғамбарлар ўтган. Агар у ўлса ёки қатл қилинса, ортингизга қайтасизми?! Ким ортига қайтса, Аллоҳга бирон зарар келтира олмас. Аллоҳ шукр қилувчиларни мукофотлайди.

وَمَا مُحَمَّدٌ إِلَّا رَسُولٞ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِ ٱلرُّسُلُۚ أَفَإِيْن مَّاتَ أَوۡ قُتِلَ
ٱنقَلَبۡتُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡۚ وَمَن يَنقَلِبۡ عَلَىٰ عَقِبَيۡهِ فَلَن يَضُرَّ ٱللَّهَ
شَيۡـٔٗاۗ وَسَيَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤

---

**145**. Ҳеч бир жон Аллоҳнинг изнисиз ўлмас.

وَمَا كَانَ لِنَفۡسٍ أَن تَمُوتَ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِ كِتَٰبٗا مُّؤَجَّلٗاۗ وَمَن

Бу ёзилган ажалдир. Ким бу дунёнинг савобини хоҳласа, унга ўшандан берурмиз. Ким охиратнинг савобини хоҳласа, унга ўшандан берурмиз. Ва шукр қилувчиларни мукофотлаймиз.

يُرِدْ ثَوَابَ ٱلدُّنْيَا نُؤْتِهِۦ مِنْهَا وَمَن يُرِدْ ثَوَابَ ٱلْـَٔاخِرَةِ نُؤْتِهِۦ مِنْهَا ۚ
وَسَنَجْزِى ٱلشَّـٰكِرِينَ ﴿١٤٥﴾

---

**146**. Қанчадан-қанча пайғамбарлар ўтганки, кўпгина раббонийлар-художўйлар улар билан елкама-елка туриб жанг қилганлар. Аллоҳ йўлида ўзларига етган машаққатлар сабабли бўшашмаганлар, заифлик қилмаганлар ва бўйин эгмаганлар. Аллоҳ сабр қилгувчиларни севади.

وَكَأَيِّن مِّن نَّبِىٍّ قَـٰتَلَ مَعَهُۥ رِبِّيُّونَ كَثِيرٌ فَمَا وَهَنُوا۟ لِمَآ أَصَابَهُمْ
فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَمَا ضَعُفُوا۟ وَمَا ٱسْتَكَانُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلصَّـٰبِرِينَ ﴿١٤٦﴾

---

**147**. Уларнинг айтадиган гаплари: «Парвардигоро, бизнинг гуноҳларимиз ва ишимиздаги исрофимизни Ўзинг кечиргин, собитқадам қилгин ва кофир қавм устидан бизга нусрат бергин!» дейиш бўлган, холос.

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسْرَافَنَا فِىٓ أَمْرِنَا
وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿١٤٧﴾

---

**148**. Бас, Аллоҳ уларга бу дунёнинг савобини ҳам, охиратнинг гўзал савобини ҳам берди. Аллоҳ гўзал амал қилувчиларни севади.

فَـَٔاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ ثَوَابَ ٱلدُّنْيَا وَحُسْنَ ثَوَابِ ٱلْـَٔاخِرَةِ ۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ
ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٤٨﴾

---

**149**. Эй иймон келтирганлар! Агар куфр келтирганларга итоат қилсангиз, орқангизга қайтарурлар. Бас, зиён кўргувчиларга айланиб қолурсиз.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن تُطِيعُوا۟ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يَرُدُّوكُمْ عَلَىٰٓ
أَعْقَـٰبِكُمْ فَتَنقَلِبُوا۟ خَـٰسِرِينَ ﴿١٤٩﴾

---

**150**. Йўқ! Аллоҳ Хожангиздир. У Зот энг яхши ёрдамчидир.

بَلِ ٱللَّهُ مَوْلَىٰكُمْ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلنَّـٰصِرِينَ ﴿١٥٠﴾

---

**151**. Яқинда куфр келтирганларнинг қалбига Аллоҳга худолиги исботланмаган нарсаларни ширк келтирганлари учун қўрқувни солурмиз. Уларнинг қароргоҳи дўзахдир. Золимларнинг жойи қандай ҳам ёмон!

سَنُلْقِى فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلرُّعْبَ بِمَآ أَشْرَكُوا۟ بِٱللَّهِ مَا لَمْ
يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَـٰنًا ۖ وَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۚ وَبِئْسَ مَثْوَى ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿١٥١﴾

---

**152**. Аллоҳ ўз ваъдасининг устидан чиқди - сизлар Унинг изни билан кофирларни то сусткашлик

وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ ٱللَّهُ وَعْدَهُۥٓ إِذْ تَحُسُّونَهُم بِإِذْنِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا
فَشِلْتُمْ وَتَنَـٰزَعْتُمْ فِى ٱلْأَمْرِ وَعَصَيْتُم مِّنۢ بَعْدِ مَآ أَرَىٰكُم مَّا

تُحِبُّونَۚ مِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلدُّنۡيَا وَمِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلۡأٓخِرَةَۚ ثُمَّ صَرَفَكُمۡ عَنۡهُمۡ لِيَبۡتَلِيَكُمۡۖ وَلَقَدۡ عَفَا عَنكُمۡۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٥٢

қилиб, фармон борасида талашиб-тортишган ва Аллоҳ сизлар яхши кўрган нарсани кўзингизга кўрсатиб қўйганидан кейин пайғамбарнинг амридан бош тортган пайтингизгача қира бошладингиз. Орангизда дунёни истаганлар ҳам, Охиратни истаганлар ҳам бор. Сўнгра сизларни синаш учун улардан буриб юборди. Энди гуноҳларингизни афв этди. Аллоҳ мўминларга фазлу марҳаматли Зотдир.

---

۞إِذۡ تُصۡعِدُونَ وَلَا تَلۡوُۥنَ عَلَىٰٓ أَحَدٖ وَٱلرَّسُولُ يَدۡعُوكُمۡ فِيٓ أُخۡرَىٰكُمۡ فَأَثَٰبَكُمۡ غَمَّۢا بِغَمّٖ لِّكَيۡلَا تَحۡزَنُواْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمۡ وَلَا مَآ أَصَٰبَكُمۡۗ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٥٣

**153**. Пайғамбар ортингиздан чақириб турса ҳам ҳеч кимга қарамай тирқираб қочганингизни эсланг. Ўтган ишга ва етган мусибатга хафа бўлмаслигингиз учун сизга ғам устига ғам берди. Аллоҳ қилаётган амалларингиздан хабардор Зотдир.

---

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيۡكُم مِّنۢ بَعۡدِ ٱلۡغَمِّ أَمَنَةٗ نُّعَاسٗا يَغۡشَىٰ طَآئِفَةٗ مِّنكُمۡۖ وَطَآئِفَةٞ قَدۡ أَهَمَّتۡهُمۡ أَنفُسُهُمۡ يَظُنُّونَ بِٱللَّهِ غَيۡرَ ٱلۡحَقِّ ظَنَّ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِۖ يَقُولُونَ هَل لَّنَا مِنَ ٱلۡأَمۡرِ مِن شَيۡءٖۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡأَمۡرَ كُلَّهُۥ لِلَّهِۗ يُخۡفُونَ فِيٓ أَنفُسِهِم مَّا لَا يُبۡدُونَ لَكَۖ يَقُولُونَ لَوۡ كَانَ لَنَا مِنَ ٱلۡأَمۡرِ شَيۡءٞ مَّا قُتِلۡنَا هَٰهُنَاۗ قُل لَّوۡ كُنتُمۡ فِي بُيُوتِكُمۡ لَبَرَزَ ٱلَّذِينَ كُتِبَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَتۡلُ إِلَىٰ مَضَاجِعِهِمۡۖ وَلِيَبۡتَلِيَ ٱللَّهُ مَا فِي صُدُورِكُمۡ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِي قُلُوبِكُمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٥٤

**154**. Сўнгра бу ғамнинг кетидан сизларга бир ором уйқусини туширдикки, у сизлардан бир тоифани қамраб олди. Бошқа бир тоифа эса Аллоҳ ҳақида ноҳақ, жоҳилият гумонида бўлиб, ўз жонларининг ғамига тушиб қолдилар. Улар: «Бу ишдан бизнинг ҳам насибамиз борми?» (бизнинг ҳам фикримиз олинадими?) дейишади. Айтинг: «Ишнинг ҳаммаси Аллоҳники!» Улар сизга ошкор қилмайдиган нарсани яшириб, дейдилар: «Ихтиёримиз ўзимизда бўлганида эди, бу ерларда ўлиб кетмаган бўлар эдик». Айтинг: «Агар уйларингизнинг ичига беркиниб олганингизда ҳам ўлдирилиши Аллоҳ томонидан ҳукм қилинган кишилар ҳалокат жойига, албатта, келган бўлар эдилар». (Аллоҳ бу ишни) кўнгилларингиздаги нарсани имтиҳон қилиш ва дилларингиздаги нарсани поклаш учун қилди. Аллоҳ дилларидаги сирларни (ҳам) Билгувчиди

---

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَلَّوۡاْ مِنكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِ إِنَّمَا ٱسۡتَزَلَّهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ

**155**. Икки жамоат тўқнашган куни сизлардан

қочган кишиларни ўзлари қилган айрим гуноҳлари сабабли фақат шайтонгина йўлдан оздирди. Энди Аллоҳ уларнинг гуноҳларини афв этди. Албатта, Аллоҳ Кечиргувчи, Ҳалимдир.

بِبَعْضِ مَا كَسَبُوا۟ ۖ وَلَقَدْ عَفَا ٱللَّهُ عَنْهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ١٥٥

---

**156**. Эй иймон келтирганлар, куфр келтирган ва бошқа ерларга сафар қилиб ёки ғазотга чиқиб кетган дўстлари ҳақида: «Биз билан қолганларида ўлмаган ва ўлдирилмаган бўлар эдилар», дейдиган кимсаларга ўхшамангиз! (Бу гапларини) Аллоҳ уларнинг дилларидаги ҳасрат қилиб қўяди. Ахир тирилтирадиган ҳам, ўлдирадиган ҳам Аллоҳ-ку?! Аллоҳ қилаётган амалларингизни кўргувчидир.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقَالُوا۟ لِإِخْوَٰنِهِمْ
إِذَا ضَرَبُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ أَوْ كَانُوا۟ غُزًّى لَّوْ كَانُوا۟ عِندَنَا مَا مَاتُوا۟ وَمَا
قُتِلُوا۟ لِيَجْعَلَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ حَسْرَةً فِى قُلُوبِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۗ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ١٥٦

---

**157**. Агар Аллоҳ йўлида ўлдирилсангизлар ёки ўлсангизлар, Аллоҳ томонидан бўлғуси мағфират ва раҳмат улар тўплаган дунёдан, албатта, яхшироқдир.

وَلَئِن قُتِلْتُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوْ مُتُّمْ لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ
مِّمَّا يَجْمَعُونَ ١٥٧

---

**158**. Ўлсангиз ҳам, ўлдирилсангиз ҳам, албатта, Аллоҳ ҳузурига тўпланажаксиз.

وَلَئِن مُّتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى ٱللَّهِ تُحْشَرُونَ ١٥٨

---

**159**. Аллоҳнинг марҳамати сабабли уларга мулойим бўлдингиз. Агар қўпол, тошбағир бўлганингизда эди, атрофингиздан аниқ тарқалиб кетардилар. Бас, уларни афв этинг, улар учун Аллоҳдан мағфират сўранг ва ишларингизда улар билан маслаҳатлашинг. (Аниқ бир қарорга келиб, бир ишни) қасд қилсангиз, Аллоҳга таваккал қилинг! Албатта, Аллоҳ таваккал қилувчиларни севади.

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ لِنتَ لَهُمْ ۖ وَلَوْ كُنتَ فَظًّا غَلِيظَ ٱلْقَلْبِ
لَٱنفَضُّوا۟ مِنْ حَوْلِكَ ۖ فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِى
ٱلْأَمْرِ ۖ فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَوَكِّلِينَ ١٥٩

---

**160**. Агар сизларга Аллоҳ нусрат берса, ҳеч ким сизлардан ғолиб бўлмас. Сизларни ёрдамсиз қўйса, Ундан ўзга бирон зот ёрдамчи бўлмас. Мўминлар Аллоҳгагина таваккал қилсинлар!

إِن يَنصُرْكُمُ ٱللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ ۖ وَإِن يَخْذُلْكُمْ فَمَن ذَا ٱلَّذِى
يَنصُرُكُم مِّنۢ بَعْدِهِۦ ۗ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ١٦٠

**161**. Ҳеч бир пайғамбарнинг хиёнат қилиши жоиз эмас. Ким хиёнат қилса, Қиёмат кунида қилган хиёнати билан бирга келур. Сўнгра ҳар бир жон амалига яраша жазосини тўла олади. Улар зулм қилинмайдилар.

وَمَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَن يَغُلَّ ۚ وَمَن يَغْلُلْ يَأْتِ بِمَا غَلَّ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

---

**162**. Аллоҳ ризосини истаган киши Аллоҳнинг ғазабига дучор бўлиб, борар жойи жаҳаннам бўлган кимса билан баробарми? (Жаҳаннам) нақадар ёмон оқибат!

أَفَمَنِ ٱتَّبَعَ رِضْوَٰنَ ٱللَّهِ كَمَنۢ بَآءَ بِسَخَطٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأْوَىٰهُ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٦٢﴾

---

**163**. Уларнинг Аллоҳнинг ҳузуридаги даражалари турлича. Аллоҳ қилаётган амалларини Кўргувчидир.

هُمْ دَرَجَٰتٌ عِندَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٣﴾

---

**164**. Аллоҳ мўминларга яхшилик қилди. Чунки уларга ўзларидан бўлган, Аллоҳнинг оятларини тиловат қиладиган, (гуноҳларидан) поклайдиган ҳамда уларга Китоб ва ҳикматни ўргатадиган бир пайғамбарни юборди. Гарчи улар илгари очиқ залолатда эдилар.

لَقَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذْ بَعَثَ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلُ لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿١٦٤﴾

---

**165**. Сизларга бир мусибат етса - ҳолбуки, ўзингизлар ҳам унга икки баробар мусибат етказган эдингиз - «Бу бало қайдан келди?», дейсизларми?! Уларга: «Бу ўз қилмишларингиздан», деб айтинг! Албатта, Аллоҳ ҳамма нарсага қодирдир.

أَوَلَمَّآ أَصَٰبَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُم مِّثْلَيْهَا قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا ۖ قُلْ هُوَ مِنْ عِندِ أَنفُسِكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٦٥﴾

---

**166**. Икки жамоат тўқнашган куни сизларга етган мусибат Аллоҳнинг изни-иродаси билан ва ҳақиқий мўминларни билиш учун эди.

وَمَآ أَصَٰبَكُمْ يَوْمَ ٱلْتَقَى ٱلْجَمْعَانِ فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيَعْلَمَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٦٦﴾

---

**167**. Ҳамда мунофиқлик қилганларни аниқлаш учун бўлди. Уларга: «Келинглар, Аллоҳ йўлида жанг қилинглар ёки мудофаа қилинглар», дейилса, «Агар жанг бўлишини аниқ билганимизда сизларнинг ортингиздан борган бўлар эдик», дейишади. Ўша куни

وَلِيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ نَافَقُوا۟ ۚ وَقِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا۟ قَٰتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوِ ٱدْفَعُوا۟ ۖ قَالُوا۟ لَوْ نَعْلَمُ قِتَالًا لَّٱتَّبَعْنَٰكُمْ ۗ هُمْ لِلْكُفْرِ يَوْمَئِذٍ أَقْرَبُ مِنْهُمْ لِلْإِيمَٰنِ ۚ يَقُولُونَ بِأَفْوَٰهِهِم مَّا لَيْسَ فِى قُلُوبِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يَكْتُمُونَ ﴿١٦٧﴾

улар иймондан кўра куфрга яқинроқ эдилар. Оғизларида кўнгилларида йўқ нарсаларни гапирмоқдалар. Аллоҳ эса уларнинг яширган сирларини жуда яхши билгувчидир.

---

**168**. Ўзлари (урушга чиқмай) ўтириб олиб дўстлари ҳақида: «Бизнинг гапимизга кирганларида ўлдирилмаган бўлардилар», дейдилар. Уларга: «Гапларингиз рост бўлса, ўзларингиздан ўлимни даф қилинглар-чи», деб айтинг!

ٱلَّذِينَ قَالُواْ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ وَقَعَدُواْ لَوۡ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُواْۗ قُلۡ فَٱدۡرَءُواْ عَنۡ
أَنفُسِكُمُ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٦٨

---

**169**. Аллоҳ йўлидаги жангда ўлдирилган зотларни ҳаргиз ўликлар деб ўйламанг! Йўқ, улар тириклардир! Парвардигорлари ҳузурида ризқланиб турадилар.

وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمۡوَٰتَۢاۚ بَلۡ أَحۡيَآءٌ عِندَ رَبِّهِمۡ
يُرۡزَقُونَ ١٦٩

---

**170**. Улар Аллоҳ Ўз фазлидан берган нарсалардан хурсандлар ва ҳали ортларидан ўзларига қўшилмаган биродарларига, уларга хавф йўқлигининг ҳамда хафа ҳам бўлмасликларининг хушхабарини бермоқдалар.

فَرِحِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ وَيَسۡتَبۡشِرُونَ بِٱلَّذِينَ لَمۡ
يَلۡحَقُواْ بِهِم مِّنۡ خَلۡفِهِمۡ أَلَّا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ١٧٠

---

**171**. Улар Аллоҳ томонидан бўлган неъмат ва фазлу карам ҳақида ҳамда мўминларнинг ажри-мукофотини Аллоҳ зое қилмаслиги ҳақида хушхабар берадилар.

۞يَسۡتَبۡشِرُونَ بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضۡلٖ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٧١

---

**172**. Улар жароҳат етгандан кейин ҳам Аллоҳ ва Пайғамбар чақириғига жавоб берадиганлардир. Улардан яхшилик ва тақво қилганларига улуғ ажрлар бордир.

ٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡقَرۡحُۚ لِلَّذِينَ
أَحۡسَنُواْ مِنۡهُمۡ وَٱتَّقَوۡاْ أَجۡرٌ عَظِيمٌ ١٧٢

---

**173**. Ундай зотларга айрим кимсалар: «Қурайш одамлари сизларга қарши (саноқсиз лашкар) тўплаган, бас, улардан қўрқингиз!» деганларида бу гап уларнинг иймонларини зиёда қилди ва: «Бизга ёлғиз Аллоҳнинг Ўзи кифоя. У энг яхши ишончли Вакилдир», дедилар.

ٱلَّذِينَ قَالَ لَهُمُ ٱلنَّاسُ إِنَّ ٱلنَّاسَ قَدۡ جَمَعُواْ لَكُمۡ فَٱخۡشَوۡهُمۡ
فَزَادَهُمۡ إِيمَٰنٗا وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ وَنِعۡمَ ٱلۡوَكِيلُ ١٧٣

**174**. Бас, Аллоҳнинг неъмати ва фазли ила бирон ёмонлик етмасдан қайтдилар. Улар Аллоҳнинг розилигини истагандилар. Аллоҳ улуғ фазл эгасидир.

فَٱنقَلَبُواْ بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضۡلٖ لَّمۡ يَمۡسَسۡهُمۡ سُوٓءٞ وَٱتَّبَعُواْ رِضۡوَٰنَ
ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضۡلٍ عَظِيمٍ ١٧٤

---

**175**. У шайтондир. (Сизларни) ўзининг дўстларидан қўрқитмоқчи бўлади. Агар мўмин бўлсангиз, улардан қўрқмангиз, Мендан қўрқингиз!

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ يُخَوِّفُ أَوۡلِيَآءَهُۥ فَلَا تَخَافُوهُمۡ وَخَافُونِ إِن
كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧٥

---

**176**. Куфрга ошиқаётганлар сизни хафа қилмасин. Албатта, улар ҳаргиз Аллоҳга бирор зарар етказа олмаслар. Аллоҳ уларга охиратда насиба қўймасликни хоҳлайди. Уларга улкан азоб бордир.

وَلَا يَحۡزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡكُفۡرِۚ إِنَّهُمۡ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۗ
يُرِيدُ ٱللَّهُ أَلَّا يَجۡعَلَ لَهُمۡ حَظّٗا فِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٧٦

---

**177**. Албатта, куфрни иймонга сотиб олганлар Аллоҳга ҳаргиз бирор зарар етказа олмаслар. Уларга аламли азоб бордир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلۡكُفۡرَ بِٱلۡإِيمَٰنِ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۖ وَلَهُمۡ
عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٧٧

---

**178**. Куфр келтирганлар уларни тек қўйганимизни ўзлари учун яхшилик, деб ҳисобламасинлар. Биз уларни фақат гуноҳлари кўпайиши учунгина тек қўямиз. Уларга хор қилувчи азоб бордир.

وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّمَا نُمۡلِي لَهُمۡ خَيۡرٞ لِّأَنفُسِهِمۡۚ إِنَّمَا
نُمۡلِي لَهُمۡ لِيَزۡدَادُوٓاْ إِثۡمٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٧٨

---

**179**. Аллоҳ мўминларни покидан нопокини ажратмасдан шу ҳолатингизда ташлаб қўймайди. Аллоҳ сизларни ғайбдан хабардор қилиб (ҳам) қўймади. Лекин Аллоҳ пайғамбарларидан Ўзи истаган одамини танлаб олади. Бас, Аллоҳ ва Унинг пайғамбарларига иймон келтирингиз. Агар иймон келтирсангиз ва тақво қилсангиз, сизларга улуғ ажр бордир.

مَّا كَانَ ٱللَّهُ لِيَذَرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ عَلَىٰ مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ ٱلۡخَبِيثَ
مِنَ ٱلطَّيِّبِۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُطۡلِعَكُمۡ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ
يَجۡتَبِي مِن رُّسُلِهِۦ مَن يَشَآءُۖ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۚ وَإِن تُؤۡمِنُواْ
وَتَتَّقُواْ فَلَكُمۡ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ١٧٩

---

**180**. Аллоҳ Ўз фазлидан берган нарсага бахиллик қилганлар буни ўзларига яхшилик деб ҳисобламасинлар. Аксинча, бу уларга ёмонликдир. Қиёмат куни бахиллик қилган

وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ هُوَ خَيۡرٗا
لَّهُمۖ بَلۡ هُوَ شَرّٞ لَّهُمۡۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُواْ بِهِۦ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ وَلِلَّهِ
مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١٨٠

нарсалари бўйинларига ўралур. Осмонлару ернинг мероси Аллоҳникидир. Аллоҳ қилаётган амалларингиздан хабардордир.

---

**181**. Албатта, Аллоҳ: «Аллоҳ камбағал, бизлар боймиз», деганларнинг гапини эшитди. Уларнинг айтган гапларини ва пайғамбарларни ноҳақ ўлдирганларини ёзиб қўюрмиз ва уларга: «Куйдиргувчи азобни татиб кўрингиз!», деймиз.

لَّقَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَآءُ
سَنَكْتُبُ مَا قَالُوا۟ وَقَتْلَهُمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ ذُوقُوا۟ عَذَابَ
ٱلْحَرِيقِ ١٨١

---

**182**. Шундай бўлиши ўзингиз қилган ишлар туфайлидир. Албатта, Аллоҳ бандаларига зулм қилувчи эмас.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ١٨٢

---

**183**. «Албатта, Аллоҳ бизга бирон пайғамбар то бир қурбонлик атаб, уни олов еб кетмагунча унга иймон келтирмаслигимизни буюрган», деганларга айтинг: «Муҳаққакки, мендан илгари сизларга кўп пайғамбарлар очиқ ҳужжатлар ва сизлар айтган нарсани келтирганлар. Гапларингиз рост бўлса, нима учун уларни ўлдиргандингиз?!»

ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ عَهِدَ إِلَيْنَآ أَلَّا نُؤْمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ
تَأْكُلُهُ ٱلنَّارُ ۗ قُلْ قَدْ جَآءَكُمْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِى بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَبِٱلَّذِى
قُلْتُمْ فَلِمَ قَتَلْتُمُوهُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١٨٣

---

**184**. Сизни ёлғончига чиқараётган бўлсалар, сиздан олдинги очиқ ҳужжатлар, битиклар ва нурли Китоб келтирган пайғамбарлар (ҳам) ёлғончига чиқарилганлар.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ جَآءُو بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ
وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ١٨٤

---

**185**. Ҳар бир жон ўлимни тотгувчидир. Қиёмат куни савобларингизни тўла олурсиз. Ким дўзахдан четлатилиб, жаннатга киритилса, нажот топибди. Дунё ҳаёти алдамчи матодан бошқа нарса эмас.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ وَإِنَّمَا تُوَفَّوْنَ أُجُورَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۖ فَمَن
زُحْزِحَ عَنِ ٱلنَّارِ وَأُدْخِلَ ٱلْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ۗ وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا
مَتَٰعُ ٱلْغُرُورِ ١٨٥

---

**186**. Албатта, молу жонларингизда синовга учрайсиз ва, албатта, олдинги китоб берилганлар ва ширк келтирганлардан кўплаб озор эшитасиз. Агар сабр қилсангиз

۞ لَتُبْلَوُنَّ فِىٓ أَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟
ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا۟ أَذًى كَثِيرًا ۚ وَإِن تَصْبِرُوا۟
وَتَتَّقُوا۟ فَإِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ١٨٦

ва тақво қилсангиз, албатта, бу жиддий ишлардандир.

---

**187**. Аллоҳ китоб берилганлардан, уни одамларга, албатта, баён қилурсиз ва беркитмассиз, деб аҳд олганини эсланг. Бас, уни ортларига отдилар ва арзон нархга сотдилар. Сотиб олган нарсалари нақадар ёмон!

وَإِذۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ لَتُبَيِّنُنَّهُۥ لِلنَّاسِ وَلَا تَكۡتُمُونَهُۥ فَنَبَذُوهُ وَرَآءَ ظُهُورِهِمۡ وَٱشۡتَرَوۡاْ بِهِۦ ثَمَنٗا قَلِيلٗاۖ فَبِئۡسَ مَا يَشۡتَرُونَ ١٨٧

---

**188**. Сиз ҳаргиз қилган ишларига хурсанд бўладиган ва қилмаган ишлари учун мақтовлар эшитишни яхши кўрадиган кимсалар азобдан йироқ жойдалар, деб ўйламанг! Улар учун аламли азоб бордир.

لَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفۡرَحُونَ بِمَآ أَتَواْ وَّيُحِبُّونَ أَن يُحۡمَدُواْ بِمَا لَمۡ يَفۡعَلُواْ فَلَا تَحۡسَبَنَّهُم بِمَفَازَةٖ مِّنَ ٱلۡعَذَابِۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٨٨

---

**189**. Осмонлару ернинг мулки Аллоҳникидир. Аллоҳ ҳар нарсага Қодирдир.

وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١٨٩

---

**190**. Албатта, осмонлару ернинг яратилишида ва кеча-кундузнинг алмашиниб туришида ақл эгалари учун оят-аломатлар бордир.

إِنَّ فِي خَلۡقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩٠

---

**191**. Улар турганда ҳам, ўтирганда ҳам, ёнбошлаганда ҳам Аллоҳни эслайдилар ва осмонлару ернинг яратилиши ҳақида тафаккур қилиб (дейдилар): «Парвардигоро, буни беҳуда яратмагансан! Сен поксан, бизни жаҳаннам азобидан асрагин».

ٱلَّذِينَ يَذۡكُرُونَ ٱللَّهَ قِيَٰمٗا وَقُعُودٗا وَعَلَىٰ جُنُوبِهِمۡ وَيَتَفَكَّرُونَ فِي خَلۡقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ رَبَّنَا مَا خَلَقۡتَ هَٰذَا بَٰطِلٗا سُبۡحَٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٩١

---

**192**. «Парвардигоро, Сен кимни жаҳаннамга киритсанг, уни аниқ шарманда қилибсан. Золимларга ёрдам берувчилар йўқ».

رَبَّنَآ إِنَّكَ مَن تُدۡخِلِ ٱلنَّارَ فَقَدۡ أَخۡزَيۡتَهُۥۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٖ ١٩٢

---

**193**. Парвардигоро, жарчининг «Раббингизга иймон келтиринг!» дея нидо қилаётганини эшитдик ва иймон келтирдик. Парвардигоро, гуноҳларимизни кечиргин, ёмонликларимизни ўчиргин ва яхшилар билан бирга ўлдиргин!

رَّبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعۡنَا مُنَادِيٗا يُنَادِي لِلۡإِيمَٰنِ أَنۡ ءَامِنُواْ بِرَبِّكُمۡ فَـَٔامَنَّاۚ رَبَّنَا فَٱغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرۡ عَنَّا سَيِّـَٔاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ ٱلۡأَبۡرَارِ ١٩٣

**194**. Парвардигоро, Пайғамбарларинг орқали бизга ваъда қилган нарсаларингни бергин ва бизни Қиёмат куни шарманда қилмагин! Албатта, Сен ваъдага хилоф қилмассан».

رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا عَلَىٰ رُسُلِكَ وَلَا تُخۡزِنَا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ إِنَّكَ لَا
تُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ١٩٤

---

**195**. Парвардигорлари уларнинг дуоларини ижобат қилиб (деди): «Албатта, Мен эркак бўлсин, аёл бўлсин, сизлардан бирон амал қилгувчининг амалини зое қилмасман. Чунки бировингиз бировингиздансиз. Ҳижрат қилган, юртидан қувилган, Менинг йўлимда азиятлар чеккан, жанг қилиб, қатл этилган зотларнинг қилган гуноҳларини ўчиргайман ва уларни остидан анҳорлар оқиб турадиган боғларга киритурман. Бу Аллоҳ ҳузуридан бўлган савобдир. Энг гўзал савоб Аллоҳнинг ҳузуридадир».

فَٱسۡتَجَابَ لَهُمۡ رَبُّهُمۡ أَنِّي لَآ أُضِيعُ عَمَلَ عَٰمِلٖ مِّنكُم مِّن
ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰۖ بَعۡضُكُم مِّنۢ بَعۡضٖۖ فَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ وَأُخۡرِجُواْ مِن
دِيَٰرِهِمۡ وَأُوذُواْ فِي سَبِيلِي وَقَٰتَلُواْ وَقُتِلُواْ لَأُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ
وَلَأُدۡخِلَنَّهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ ثَوَابٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ
وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلثَّوَابِ ١٩٥

---

**196**. Куфр келтирганларнинг шаҳарларда кезишлари сизни алдаб қўймасин.

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١٩٦

---

**197**. Бу озгина матодир. Сўнгра жойлари жаҳаннам бўлгай! Нақадар ёмон жой у!

مَتَٰعٞ قَلِيلٞ ثُمَّ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٩٧

---

**198**. Парвардигорларидан тақво қилганлар учун эса остидан анҳорлар оқиб турадиган жаннатлар бордирки, уларда абадий қолурлар. Бу Аллоҳнинг зиёфатидир. Яхшилар учун Аллоҳнинг ҳузуридагиси яхшироқдир.

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَا نُزُلٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۗ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّلۡأَبۡرَارِ ١٩٨

---

**199**. Албатта, аҳли китоблардан ҳам Аллоҳга, сизларга туширилган нарсага, ўзларига туширилган нарсага иймон келтирадиганлари, Аллоҳга ўзини хор тутиб бўйин эгадиганлари, Аллоҳнинг оятларини арзон баҳога сотмайдиганлари ҳам бор. Ана ўшаларга Парвардигорлари ҳузурида ажр бор. Албатта, Аллоҳ тезда ҳисоб-китоб қилгувчи Зотдир.

وَإِنَّ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَمَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ وَمَآ أُنزِلَ
إِلَيۡهِمۡ خَٰشِعِينَ لِلَّهِ لَا يَشۡتَرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلًاۗ أُوْلَٰٓئِكَ
لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩٩

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱصْبِرُواْ وَصَابِرُواْ وَرَابِطُواْ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٢٠٠﴾

**200**. Эй иймон келтирганлар! Сабр қилингиз. Сабр қилишда ғолиб келингиз. Курашга бел боғлаб турингиз. Аллоҳдан тақво қилингиз. Шоядки, нажот топсангиз.

# Нисо النساء

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Эй одамлар, сизларни бир жондан яратган ва ундан жуфтини яратиб, икковларидан кўплаб эркагу аёллар таратган Парвардигорингиздан қўрқингиз. Ораларингиздаги савол-жавобларда ўртага номи солинадиган Аллоҳдан қўрқингиз ва қариндошлик (ришталарини узишдан қўрқингиз). Албатта, Аллоҳ устингиздан сизларни кузатиб турувчидир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ
وَخَلَقَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا وَبَثَّ مِنۡهُمَا رِجَالٗا كَثِيرٗا وَنِسَآءٗۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
ٱلَّذِي تَسَآءَلُونَ بِهِۦ وَٱلۡأَرۡحَامَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَيۡكُمۡ رَقِيبٗا ١

**2**. Етимларга молларини берингиз. Покни нопокка алмаштирмангиз. Уларнинг молларини ўзингизнинг молларингизга қўшиб емангиз. Бу катта гуноҳ бўлур.

وَءَاتُواْ ٱلۡيَتَٰمَىٰٓ أَمۡوَٰلَهُمۡۖ وَلَا تَتَبَدَّلُواْ ٱلۡخَبِيثَ بِٱلطَّيِّبِۖ وَلَا تَأۡكُلُوٓاْ
أَمۡوَٰلَهُمۡ إِلَىٰٓ أَمۡوَٰلِكُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ حُوبٗا كَبِيرٗا ٢

**3**. Агар етим қизларга адолат қила олмасликдан қўрқсангиз, сизлар учун никоҳи ҳалол бўлган аёлларга иккита, учта, тўрттадан уйланаверинглар. Адолат қила олмасликдан қўрқсангиз, битта аёлга (уйланинг) ёки қўл остингиздаги чўри билан (кифояланинг). Мана шу жабру зулмга ўтиб кетмаслигингизга яқинроқдир.

وَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا تُقۡسِطُواْ فِي ٱلۡيَتَٰمَىٰ فَٱنكِحُواْ مَا طَابَ لَكُم مِّنَ
ٱلنِّسَآءِ مَثۡنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَۖ فَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا تَعۡدِلُواْ فَوَٰحِدَةً أَوۡ مَا
مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَلَّا تَعُولُواْ ٣

**4**. Аёлларга маҳрларини кўнгилдан чиқариб беринг. Агар улар ундан бирор нарсани чин кўнгилдан тутсалар, уни еяверинглар. Ош бўлсин, офият бўлсин.

وَءَاتُواْ ٱلنِّسَآءَ صَدُقَٰتِهِنَّ نِحۡلَةٗۚ فَإِن طِبۡنَ لَكُمۡ عَن شَيۡءٖ مِّنۡهُ
نَفۡسٗا فَكُلُوهُ هَنِيٓـٔٗا مَّرِيٓـٔٗا ٤

**5**. Эси пастларга Аллоҳ сизлар учун тирикчилик воситаси қилиб қўйган молларингизни бериб қўймангиз. Уларни ўша моллардан едириб-кийдиринг ва уларга яхши гапиринг!

وَلَا تُؤۡتُواْ ٱلسُّفَهَآءَ أَمۡوَٰلَكُمُ ٱلَّتِي جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمۡ قِيَٰمٗا
وَٱرۡزُقُوهُمۡ فِيهَا وَٱكۡسُوهُمۡ وَقُولُواْ لَهُمۡ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا ٥

**6**. Етимларни то балоғат ёшига етгунларича имтиҳон қилиб (текшириб) туринглар. Агар уларнинг эс-ҳушлари жойида эканини кўрсангиз, молларини ўзларига топширинглар. Уларни исроф қилиб ва (эгалари) катта бўлиб қолмасин, деб шошилиб еб қўйманглар. (Етимни оталиққа олган киши) агар бой бўлса, (етимнинг молидан) парҳез қилсин. Бордию камбағал бўлса, яхшилик билан (яъни, қилган хизматига яраша) олиб есин. Мол-мулкларини ўзларига қайтарганингизда эса гувоҳ келтиринглар. Аллоҳнинг Ўзи етарли ҳисоб-китоб қилгувчидир.

وَٱبْتَلُوا۟ ٱلْيَتَٰمَىٰ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغُوا۟ ٱلنِّكَاحَ فَإِنْ ءَانَسْتُم مِّنْهُمْ رُشْدًا
فَٱدْفَعُوٓا۟ إِلَيْهِمْ أَمْوَٰلَهُمْ ۖ وَلَا تَأْكُلُوهَآ إِسْرَافًا وَبِدَارًا أَن يَكْبَرُوا۟ ۚ
وَمَن كَانَ غَنِيًّا فَلْيَسْتَعْفِفْ ۖ وَمَن كَانَ فَقِيرًا فَلْيَأْكُلْ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ
فَإِذَا دَفَعْتُمْ إِلَيْهِمْ أَمْوَٰلَهُمْ فَأَشْهِدُوا۟ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبًا ٦

---

**7**. Ота-оналар ва қариндошлар қолдирган нарсада эркакларнинг насибаси бор. Ота-оналар ва қариндошлар қолдирган нарсада аёлларнинг насибаси бор. У оз бўлсин, кўп бўлсин, фарз қилинган насибадир.

لِّلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ وَٱلْأَقْرَبُونَ وَلِلنِّسَآءِ
نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ وَٱلْأَقْرَبُونَ مِمَّا قَلَّ مِنْهُ أَوْ كَثُرَ ۚ
نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ٧

---

**8**. Мерос тақсимида узоқ қариндошлар, етим ва мискинлар ҳам ҳозир бўлсалар, уларни ҳам шу меросдан баҳраманд қилиб, яхши сўзлар айтинглар.

وَإِذَا حَضَرَ ٱلْقِسْمَةَ أُو۟لُوا۟ ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينُ فَٱرْزُقُوهُم
مِّنْهُ وَقُولُوا۟ لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ٨

---

**9**. Ўз ортларидан заифҳол зурриётларини қолдиришдан қандай қўрқсалар, (бошқалар ҳақида ҳам) шундай қўрқсинлар. Бас, Аллоҳдан қўрқсинлар ва тўғри сўз айтсинлар.

وَلْيَخْشَ ٱلَّذِينَ لَوْ تَرَكُوا۟ مِنْ خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةً ضِعَٰفًا خَافُوا۟ عَلَيْهِمْ
فَلْيَتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلْيَقُولُوا۟ قَوْلًا سَدِيدًا ٩

---

**10**. Етимларнинг молларини зулм билан ейдиганлар шак-шубҳасиз, қоринларига олов еган бўлурлар ва, албатта, дўзахга киражаклар!

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَأْكُلُونَ أَمْوَٰلَ ٱلْيَتَٰمَىٰ ظُلْمًا إِنَّمَا يَأْكُلُونَ فِى بُطُونِهِمْ
نَارًا ۖ وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيرًا ١٠

---

**11**. Аллоҳ фарзандларингизга (тегишли мерос) ҳақида бир ўғил учун икки қиз улуши баробарида мерос беришни амр қилур. Агар меросхўрлар иккидан ортиқ қиз бўлса, уларга (ота-она) қолдирган нарсанинг учдан иккиси, агар якка қиз бўлса, унга

يُوصِيكُمُ ٱللَّهُ فِىٓ أَوْلَٰدِكُمْ ۖ لِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ ٱلْأُنثَيَيْنِ ۚ فَإِن
كُنَّ نِسَآءً فَوْقَ ٱثْنَتَيْنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَ ۖ وَإِن كَانَتْ وَٰحِدَةً
فَلَهَا ٱلنِّصْفُ ۚ وَلِأَبَوَيْهِ لِكُلِّ وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا ٱلسُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ إِن
كَانَ لَهُۥ وَلَدٌ ۚ فَإِن لَّمْ يَكُن لَّهُۥ وَلَدٌ وَوَرِثَهُۥٓ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ ٱلثُّلُثُ ۚ
فَإِن كَانَ لَهُۥٓ إِخْوَةٌ فَلِأُمِّهِ ٱلسُّدُسُ ۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِى بِهَآ أَوْ
دَيْنٍ ۗ ءَابَآؤُكُمْ وَأَبْنَآؤُكُمْ لَا تَدْرُونَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ لَكُمْ نَفْعًا

فَرِيضَةً مِّنَ ٱللَّهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١﴾

(мероснинг) ярми тегур. Агар марҳумнинг фарзанди бўлса, қолдирган меросидан ота-онасининг ҳар бирига олтидан бири тегур. Энди агар фарзанд бўлмай, фақат ота-онаси (меросхўр) бўлса, у ҳолда онасига учдан бир тегур (қолгани отасига қолади). Агар унинг ака-укалари бўлса, онасига олтидан бир тегур. (Бу тақсимотлар) марҳум қилган васият ва унинг қарзлари адо этилганидан кейин бўлур. Ота-оналарингиз ва фарзандларингизнинг қайси бирларидан сизларга кўпроқ фойда келишини билмайсизлар. (Мерос) Аллоҳ томонидан қатъий фарз қилиб қўйилди. Аллоҳ ҳамма нарсани билгувчи ва ҳар ишни ҳикмат билан қилгувчи Зотдир.

---

۞ وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَٰجُكُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّهُنَّ وَلَدٌۚ فَإِن
كَانَ لَهُنَّ وَلَدٌ فَلَكُمُ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْنَۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِينَ بِهَآ
أَوْ دَيْنٍۚ وَلَهُنَّ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْتُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّكُمْ وَلَدٌۚ فَإِن كَانَ
لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ ٱلثُّمُنُ مِمَّا تَرَكْتُمۚ مِّنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ تُوصُونَ بِهَآ أَوْ
دَيْنٍۗ وَإِن كَانَ رَجُلٌ يُورَثُ كَلَٰلَةً أَوِ ٱمْرَأَةٌ وَلَهُۥٓ أَخٌ أَوْ أُخْتٌ فَلِكُلِّ
وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا ٱلسُّدُسُۚ فَإِن كَانُوٓاْ أَكْثَرَ مِن ذَٰلِكَ فَهُمْ شُرَكَآءُ فِى
ٱلثُّلُثِۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصَىٰ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ غَيْرَ مُضَآرٍّۚ وَصِيَّةً مِّنَ
ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿١٢﴾

**12**. Сизларга хотинларингиз қолдирган меросдан - агар улардан фарзанд қолмаган бўлса - ярми тегур. Энди агар уларнинг фарзандлари қолган бўлса, сизларга уларнинг меросидан тўртдан бири тегур. (Бу тақсимотлар) марҳума қилган васият ва унинг қарзлари адо этилгандан кейин бўлур. Уларга (хотинларингизга) сизлар қолдирган меросдан - агар сизлардан фарзанд қолмаган бўлса - тўртдан бири тегур. Энди агар сизларнинг фарзандингиз қолган бўлса, уларга сизнинг меросингиздан саккиздан бири тегур. (Бу тақсимотлар) сизлар қилган васият ва қарзларингиз адо қилингандан кейин бўлур. Агар мероси қолаётган эркак ёки аёлнинг на ота ва на онаси бўлмай, (она томонидан) бир ака ёки укаси ёхуд бир опа ёки синглиси қолган бўлса, уларнинг икковидан ҳар бирига олтидан бир тегур. Энди агар улар бирдан ортиқ бўлсалар, улар мероснинг учдан бир ҳиссасига тенг шерик бўлурлар. (Бу тақсимотлар) меросхўрларга зарар етказмайдиган ҳолда қилинган васият ва қарзлар адо қилингандан кейин бўлур.

(Бу ҳукмлар) Аллоҳ томонидан бўлган амр-фармондир. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳалимдир.

**13**. Мана шу Аллоҳнинг ҳадларидир. Ким Аллоҳ ва Унинг пайғамбарига итоат этса, уни остидан дарёлар оқиб турадиган жаннатларга киритади ва улар ўша жойда абадий қоладилар. Бу буюк муваффақиятдир.

تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى
مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٣﴾

**14**. Ким Аллоҳ ва Унинг пайғамбарига итоатсизлик қилиб, Аллоҳнинг ҳадларидан тажовуз қилса, уни дўзахга киритади ва у ўша жойда абадий қолади. Ва унинг учун хор қилгувчи азоб бордир.

وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَتَعَدَّ حُدُودَهُۥ يُدْخِلْهُ نَارًا خَٰلِدًا فِيهَا
وَلَهُۥ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٤﴾

**15**. Аёлларингиздан фоҳиша (зино) қилганларига ўзларингиздан тўртта гувоҳ келтиринг. Агар гувоҳлик берсалар, уларни то ўлим етгунча ёки Аллоҳ бир йўл кўрсатгунча уйларида тутиб туринг.

وَٱلَّٰتِى يَأْتِينَ ٱلْفَٰحِشَةَ مِن نِّسَآئِكُمْ فَٱسْتَشْهِدُوا۟ عَلَيْهِنَّ أَرْبَعَةً
مِّنكُمْ ۖ فَإِن شَهِدُوا۟ فَأَمْسِكُوهُنَّ فِى ٱلْبُيُوتِ حَتَّىٰ يَتَوَفَّىٰهُنَّ ٱلْمَوْتُ
أَوْ يَجْعَلَ ٱللَّهُ لَهُنَّ سَبِيلًا ﴿١٥﴾

**16**. Сизлардан ўша (фаҳш) ишни қилган икки эркакка таъзир беринглар. Агар икковлари тавба қилсалар ва тузалсалар, уларни тек қўйинглар. Албатта, Аллоҳ тавбаларни қабул қилувчи ва Раҳимлидир.

وَٱلَّذَانِ يَأْتِيَٰنِهَا مِنكُمْ فَـَٔاذُوهُمَا ۖ فَإِن تَابَا وَأَصْلَحَا فَأَعْرِضُوا۟
عَنْهُمَآ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ تَوَّابًا رَّحِيمًا ﴿١٦﴾

**17**. Албатта, Аллоҳнинг тавбаларни қабул қилиши фақат бironta гуноҳни нодонлик билан қилиб қўйиб, сўнгра дарҳол тавба қилган кишилар учундир. Аллоҳ ана шундай кишиларнинг тавбасини қабул қилур. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳакимдир.

إِنَّمَا ٱلتَّوْبَةُ عَلَى ٱللَّهِ لِلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ يَتُوبُونَ مِن
قَرِيبٍ فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧﴾

**18**. Ёмонликларни қилиб юриб, ўлим келгач, энди тавба қилдим, деганларнинг ва кофир ҳолларида ўлганларнинг тавбаси қабул қилинмас. Уларга аламли азобни тайёрлаб қўйганмиз.

وَلَيْسَتِ ٱلتَّوْبَةُ لِلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ حَتَّىٰٓ إِذَا حَضَرَ أَحَدَهُمُ
ٱلْمَوْتُ قَالَ إِنِّى تُبْتُ ٱلْـَٰٔنَ وَلَا ٱلَّذِينَ يَمُوتُونَ وَهُمْ كُفَّارٌ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٨﴾

**19**. Эй иймон келтирганлар, сизлар учун хотинларни мажбурлаб мерос қилиб олиш ҳалол эмас. Берган маҳрларингизнинг бир қисмини қайтариб олиш учун хотинларингизни тўсиб туриб олманглар! Лекин агар улар очиқ бузуқлик қилсалар (тазйиқ ўтказишингиз мумкин). Улар билан тинч-тотув яшанглар. Уларни ёқтирмаётган бўлсангизлар, сизлар ёқтирмаган нарсада Аллоҳ кўп яхшиликларни қилиб қўйган бўлиши мумкин.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن تَرِثُواْ ٱلنِّسَآءَ كَرۡهٗاۖ وَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ لِتَذۡهَبُواْ بِبَعۡضِ مَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَعَاشِرُوهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ فَإِن كَرِهۡتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰٓ أَن تَكۡرَهُواْ شَيۡـٔٗا وَيَجۡعَلَ ٱللَّهُ فِيهِ خَيۡرٗا كَثِيرٗا ١٩

**20**. Агар бир хотинни қўйиб, бошқа хотинга уйланмоқчи бўлсангизлар, аввалгисига саноқсиз молу дунёни (маҳр қилиб) берган бўлсангиз ҳам ундан бирон нарсани қайтариб олмангиз! Уни бўҳтон ва очиқ гуноҳ билан оласизми?

وَإِنۡ أَرَدتُّمُ ٱسۡتِبۡدَالَ زَوۡجٖ مَّكَانَ زَوۡجٖ وَءَاتَيۡتُمۡ إِحۡدَىٰهُنَّ قِنطَارٗا فَلَا تَأۡخُذُواْ مِنۡهُ شَيۡـًٔاۚ أَتَأۡخُذُونَهُۥ بُهۡتَٰنٗا وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا ٢٠

**21**. Ахир бир-бирингиз билан қовушиб, улар сизлардан қатъий аҳду паймон олганларидан кейин яна қандай қилиб уни қайтариб оласизлар?!

وَكَيۡفَ تَأۡخُذُونَهُۥ وَقَدۡ أَفۡضَىٰ بَعۡضُكُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٖ وَأَخَذۡنَ مِنكُم مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا ٢١

**22**. Оталарингиз уйланган хотинларни никоҳингизга олманг! Аввал ўтган бўлса, майли. Албатта, бу жуда хунук, жирканч ва ёмон йўлдир.

وَلَا تَنكِحُواْ مَا نَكَحَ ءَابَآؤُكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا قَدۡ سَلَفَۚ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةٗ وَمَقۡتٗا وَسَآءَ سَبِيلًا ٢٢

**23**. Сизларга оналарингиз, қизларингиз, опа-сингилларингиз, аммаларингиз, холаларингиз, ака-укаларингизнинг қизлари, опа-сингилларингизнинг қизлари, эмизган оналарингиз, эмикдош опа-сингилларингиз, қайноналарингиз, жинсий алоқада бўлган хотинларингизнинг қарамоғингиздаги қизлари ҳаром қилинди (яъни, уларга уйланиш мумкин эмас). Улар билан жинсий алоқада бўлмаган бўлсангиз, ҳечқиси йўқ. Яна ўз пушти камарингиздан бўлган ўғилларингизнинг хотинларига (уйланишингиз) ҳамда опа-сингилни қўшиб олишингиз (яъни, бирини талоқ

حُرِّمَتۡ عَلَيۡكُمۡ أُمَّهَٰتُكُمۡ وَبَنَاتُكُمۡ وَأَخَوَٰتُكُمۡ وَعَمَّٰتُكُمۡ وَخَٰلَٰتُكُمۡ وَبَنَاتُ ٱلۡأَخِ وَبَنَاتُ ٱلۡأُخۡتِ وَأُمَّهَٰتُكُمُ ٱلَّٰتِيٓ أَرۡضَعۡنَكُمۡ وَأَخَوَٰتُكُم مِّنَ ٱلرَّضَٰعَةِ وَأُمَّهَٰتُ نِسَآئِكُمۡ وَرَبَٰٓئِبُكُمُ ٱلَّٰتِي فِي حُجُورِكُم مِّن نِّسَآئِكُمُ ٱلَّٰتِي دَخَلۡتُم بِهِنَّ فَإِن لَّمۡ تَكُونُواْ دَخَلۡتُم بِهِنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ وَحَلَٰٓئِلُ أَبۡنَآئِكُمُ ٱلَّذِينَ مِنۡ أَصۡلَٰبِكُمۡ وَأَن تَجۡمَعُواْ بَيۡنَ ٱلۡأُخۡتَيۡنِ إِلَّا مَا قَدۡ سَلَفَۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٢٣

қилмай туриб бошқасига уйланишларингиз ҳаром қилинди). Олдин ўтган бўлса, майли. Албатта, Аллоҳ мағфиратли ва меҳрибон бўлган Зотдир.

---

**24**. Қўлингиздаги мулкингиз бўлган (чўрилар)дан бошқа эрли аёллар ҳам (ҳаром қилинди). Бу сизларга Аллоҳнинг ёзганидир (фарзидир). Ана ўшалардан бошқаларни поклик билан, зино аралаштирмасдан молларингиз (маҳр бериш) ила талаб қилмоғингиз ҳалол қилинди. Улар билан қовушган бўлсангиз, маҳрларини берингиз. Бу фарздир. Фарз маҳрдан кейин ўзаро розилик ила келишганингиз гуноҳ эмас. Албатта, Аллоҳ Билувчи ва Ҳикматли Зотдир.

۞وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۖ كِتَٰبَ ٱللَّهِ
عَلَيۡكُمۡۚ وَأُحِلَّ لَكُم مَّا وَرَآءَ ذَٰلِكُمۡ أَن تَبۡتَغُواْ بِأَمۡوَٰلِكُم
مُّحۡصِنِينَ غَيۡرَ مُسَٰفِحِينَۚ فَمَا ٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهِۦ مِنۡهُنَّ فَـَٔاتُوهُنَّ
أُجُورَهُنَّ فَرِيضَةٗۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِيمَا تَرَٰضَيۡتُم بِهِۦ مِنۢ بَعۡدِ
ٱلۡفَرِيضَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٢٤

---

**25**. Сизлардан ким ҳур мўмина аёлларга уйланиш имкониятига эга бўлмаса, қўлларингиздаги мўмина чўрилардан бирига уйланаверсин. Аллоҳ иймонларингизни жуда яхши билгувчидир. Бирингиз бирингиздансиз. Бас, улардан ўзларини сақлаган, фоҳишалик қилмаган ва махфий ўйнашлар тутмаганларига хожаларининг изни билан уйланаверинглар ва маҳрларини тўкис қилиб беринглар. Энди эрга текканидан кейин бузуқлик қилсалар, уларга ҳур аёлларга бериладиган жазонинг ярми берилур. Бу орангиздаги бузилиб кетишдан қўрққан кишилар учундир. Сабр қилишингиз ўзингиз учун яхшироқдир. Аллоҳ Мағфиратли ва Раҳмлидир.

وَمَن لَّمۡ يَسۡتَطِعۡ مِنكُمۡ طَوۡلًا أَن يَنكِحَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ
فَمِن مَّا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُم مِّن فَتَيَٰتِكُمُ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۚ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ
بِإِيمَٰنِكُمۚ بَعۡضُكُم مِّنۢ بَعۡضٖۚ فَٱنكِحُوهُنَّ بِإِذۡنِ أَهۡلِهِنَّ
وَءَاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِ مُحۡصَنَٰتٍ غَيۡرَ مُسَٰفِحَٰتٖ وَلَا
مُتَّخِذَٰتِ أَخۡدَانٖۚ فَإِذَآ أُحۡصِنَّ فَإِنۡ أَتَيۡنَ بِفَٰحِشَةٖ فَعَلَيۡهِنَّ نِصۡفُ
مَا عَلَى ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ مِنَ ٱلۡعَذَابِۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَشِيَ ٱلۡعَنَتَ مِنكُمۡۚ
وَأَن تَصۡبِرُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡۗ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٥

---

**26**. Аллоҳ сизларга баён айлашни, сизларни олдингиларнинг йўлига ҳидоят этишни ва тавбаларингизни қабул қилишни истайди. Аллоҳ Билувчи ва Ҳикматли Зотдир.

يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمۡ وَيَهۡدِيَكُمۡ سُنَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ
وَيَتُوبَ عَلَيۡكُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٢٦

---

**27**. Аллоҳ тавбаларингизни қабул қилишни истайди, ҳою ҳавасга берилган кимсалар эса

وَٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يَتُوبَ عَلَيۡكُمۡ وَيُرِيدُ ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلشَّهَوَٰتِ أَن
تَمِيلُواْ مَيۡلًا عَظِيمٗا ٢٧

(ҳақ йўлдан) бутунлай оғиб кетишингизни истайдилар.

**28**. Аллоҳ (юкингизни) енгиллатишни истайди. (Зотан), инсон ожиз қилиб яратилгандир.

يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُخَفِّفَ عَنكُمۡۚ وَخُلِقَ ٱلۡإِنسَٰنُ ضَعِيفٗا ٢٨

**29**. Эй иймон келтирганлар, бир-бирингизнинг молингизни ноҳақ емангиз. Ўзаро розилик асосидаги тижорат бундан мустасно. Бир-бирингизни ўлдирмангиз. Аллоҳ сизларга Раҳмли бўлган Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَأۡكُلُوٓاْ أَمۡوَٰلَكُم بَيۡنَكُم بِٱلۡبَٰطِلِ إِلَّآ
أَن تَكُونَ تِجَٰرَةً عَن تَرَاضٖ مِّنكُمۡۚ وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡۚ إِنَّ
ٱللَّهَ كَانَ بِكُمۡ رَحِيمٗا ٢٩

**30**. Ким тажовузкорлик ва зулм билан шу ишни қилса, биз уни дўзахга киритажакмиз. Бу Аллоҳ учун осондир.

وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ عُدۡوَٰنٗا وَظُلۡمٗا فَسَوۡفَ نُصۡلِيهِ نَارٗاۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ
عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ٣٠

**31**. Катта гуноҳлардан тийилсангизлар, кичик гуноҳларингизни ўчириб юборамиз ва сизларни улуғ манзилга киритамиз.

إِن تَجۡتَنِبُواْ كَبَآئِرَ مَا تُنۡهَوۡنَ عَنۡهُ نُكَفِّرۡ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ
وَنُدۡخِلۡكُم مُّدۡخَلٗا كَرِيمٗا ٣١

**32**. Аллоҳ бирингизни бирингиздан ортиқ қилиб қўйган нарсадан умидвор бўлманг. Эркакларга ўз меҳнатларидан насиба бор, аёлларга ҳам ўз меҳнатларидан насиба бор. Аллоҳнинг фазлу марҳаматидан сўранглар. Албатта, Аллоҳ ҳамма нарсани Билгувчидир.

وَلَا تَتَمَنَّوۡاْ مَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بِهِۦ بَعۡضَكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ لِّلرِّجَالِ
نَصِيبٞ مِّمَّا ٱكۡتَسَبُواْۖ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٞ مِّمَّا ٱكۡتَسَبۡنَۚ وَسۡـَٔلُواْ
ٱللَّهَ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٣٢

**33**. Ҳар бир инсон учун ота-она ва қариндошлар қолдириб кетган меросдан (баҳраманд бўлгувчи) меросхўрлар қилиб қўйдик. Кимлар билан аҳд-паймон қилган бўлсангиз, бас, уларга ўз ҳиссаларини берингиз! Албатта, Аллоҳ ҳамма нарсага гувоҳ бўлган Зотдир.

وَلِكُلّٖ جَعَلۡنَا مَوَٰلِيَ مِمَّا تَرَكَ ٱلۡوَٰلِدَانِ وَٱلۡأَقۡرَبُونَۚ وَٱلَّذِينَ عَقَدَتۡ
أَيۡمَٰنُكُمۡ فَـَٔاتُوهُمۡ نَصِيبَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدًا ٣٣

**34**. Эркаклар хотинлари устида раҳбардирлар. Бунга сабаб Аллоҳ уларнинг бировларини бировларидан ортиқ қилгани ва ўз мол-мулкларидан сарф-харажат қилганларидир. Бас, ибодат-итоатли ва эрлари йўқлигида

ٱلرِّجَالُ قَوَّٰمُونَ عَلَى ٱلنِّسَآءِ بِمَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ
وَبِمَآ أَنفَقُواْ مِنۡ أَمۡوَٰلِهِمۡۚ فَٱلصَّٰلِحَٰتُ قَٰنِتَٰتٌ حَٰفِظَٰتٞ لِّلۡغَيۡبِ
بِمَا حَفِظَ ٱللَّهُۚ وَٱلَّٰتِي تَخَافُونَ نُشُوزَهُنَّ فَعِظُوهُنَّ وَٱهۡجُرُوهُنَّ فِي
ٱلۡمَضَاجِعِ وَٱضۡرِبُوهُنَّۖ فَإِنۡ أَطَعۡنَكُمۡ فَلَا تَبۡغُواْ عَلَيۡهِنَّ سَبِيلًاۗ إِنَّ
ٱللَّهَ كَانَ عَلِيّٗا كَبِيرٗا ٣٤

Аллоҳнинг ҳифзу ҳимояти билан (эрларининг мол-мулкларини ва ўз иффатларини) сақловчи хотинлар - яхши хотинлардир. Хотинларингизнинг итоатсизлигидан қўрқсангиз, аввало уларга панд-насиҳат қилинглар, сўнг уларни ётоқларда тарк қилинглар, сўнгра уринглар. Аммо сизларга итоат қилсалар, уларга қарши бошқа йўл ахтарманглар. Албатта, Аллоҳ Олий ва Буюк бўлган Зотдир.

---

**35**. Агар икковларининг оралари бузилишидан қўрқсангиз, эрнинг аҳлидан бир ҳакам ва хотиннинг аҳлидан бир ҳакам чақирингиз. Агар улар ислоҳни хоҳласалар, Аллоҳ эр-хотин орасига иттифоқликни солур. Албатта, Аллоҳ Билувчи ва Хабардор бўлган Зотдир.

وَإِنۡ خِفۡتُمۡ شِقَاقَ بَيۡنِهِمَا فَٱبۡعَثُواْ حَكَمٗا مِّنۡ أَهۡلِهِۦ وَحَكَمٗا مِّنۡ
أَهۡلِهَآ إِن يُرِيدَآ إِصۡلَٰحٗا يُوَفِّقِ ٱللَّهُ بَيۡنَهُمَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا
خَبِيرٗا ٣٥

---

**36**. Аллоҳга ибодат қилинглар ва Унга ҳеч нарсани ширк келтирманглар. Ота-онага, қариндошларга, етимларга, мискинларга, қариндош қўшнига, ёт қўшнига, ёнингиздаги ҳамроҳингизга, йўловчи мусофирга ва қўлингизда мулк бўлганларга яхшилик қилинглар. Албатта, Аллоҳ ўзига бино қўйган мутакаббир бўлган кимсани ёқтирмайди.

۞وَٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُشۡرِكُواْ بِهِۦ شَيۡـٔٗاۖ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَٰنٗا وَبِذِي
ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱلۡجَارِ ذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡجَارِ ٱلۡجُنُبِ
وَٱلصَّاحِبِ بِٱلۡجَنۢبِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يُحِبُّ مَن كَانَ مُخۡتَالٗا فَخُورًا ٣٦

---

**37**. Улар ўзлари ҳам бахиллик қиладиган, ўзгаларни ҳам бахилликка чақирадиган ва Аллоҳ уларга Ўз фазлидан берган нарсаларни яширадиган кимсалардир. Биз кофирларга хорловчи азобни тайёрлаб қўйганмиз.

ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ وَيَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلۡبُخۡلِ وَيَكۡتُمُونَ مَآ ءَاتَىٰهُمُ
ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ وَأَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٗا مُّهِينٗا ٣٧

---

**38**. (Кофирларки), молларини одамлар кўрсин, деб эҳсон қиладилар, ўзлари эса на Аллоҳга ва на охират кунига иймон келтирмайдилар. Кимга шайтон дўст бўлса, у энг ёмон дўст булур.

وَٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمۡ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا بِٱلۡيَوۡمِ
ٱلۡأٓخِرِۗ وَمَن يَكُنِ ٱلشَّيۡطَٰنُ لَهُۥ قَرِينٗا فَسَآءَ قَرِينٗا ٣٨

---

**39**. Аллоҳга ва охират кунига иймон келтириб, Аллоҳ берган ризқдан инфоқ-эҳсон қилганларида

وَمَاذَا عَلَيۡهِمۡ لَوۡ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ بِهِمۡ عَلِيمًا ٣٩

уларга нима зарар қиларди? Аллоҳ уларни яхши Билувчи бўлган Зотдир!

**40**. Аллоҳ заррача ҳам зулм қилмайди. Яхшилик бўлса, унинг савобини кўпайтириб беради ва Ўз ҳузуридан улуғ ажр ато этади.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظۡلِمُ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖۖ وَإِن تَكُ حَسَنَةٗ يُضَٰعِفۡهَا وَيُؤۡتِ مِن
لَّدُنۡهُ أَجۡرًا عَظِيمٗا ﴿٤٠﴾

**41**. Ҳар бир умматдан бир гувоҳ келтириб, сизни уларга қарши бир гувоҳ қилиб келтирганимизда уларнинг ҳоли не кечади?

فَكَيۡفَ إِذَا جِئۡنَا مِن كُلِّ أُمَّةِۭ بِشَهِيدٖ وَجِئۡنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ
شَهِيدٗا ﴿٤١﴾

**42**. У кунда куфр келтириб, пайғамбарга осийлик қилганлар ер билан битта бўлиб кетишни орзу қилиб қоладилар ва Аллоҳдан биронта ҳам гапни яширолмайдилар.

يَوۡمَئِذٖ يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَعَصَوُاْ ٱلرَّسُولَ لَوۡ تُسَوَّىٰ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضُ
وَلَا يَكۡتُمُونَ ٱللَّهَ حَدِيثٗا ﴿٤٢﴾

**43**. Эй иймон келтирганлар! То айтаётган гапингизни биладиган бўлмагунингизча маст ҳолингизда ва сафарда бўлмасангиз, то ғусл қилмагунингизча жунуб ҳолингизда намозга яқинлашмангиз. Бетоб ё сафарда бўлсангизлар ёки сизлардан бирон киши ҳожатхонадан чиққан бўлса, ёхуд хотинларингиз билан яқинлик қилган бўлсангиз ва сув топа олмасангиз, покиза тупроқ билан таяммум қилиб, юз ва қўлларингизга суртинглар. Албатта, Аллоҳ афв этувчи ва Мағфиратли бўлган Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقۡرَبُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنتُمۡ سُكَٰرَىٰ حَتَّىٰ
تَعۡلَمُواْ مَا تَقُولُونَ وَلَا جُنُبًا إِلَّا عَابِرِي سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغۡتَسِلُواْۚ وَإِن
كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ أَحَدٞ مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ أَوۡ
لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمۡ تَجِدُواْ مَآءٗ فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدٗا طَيِّبٗا فَٱمۡسَحُواْ
بِوُجُوهِكُمۡ وَأَيۡدِيكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُورًا ﴿٤٣﴾

**44**. Китобдан насибадор бўлган кимсаларнинг залолатни сотиб олаётганларини ва сизларнинг ҳам йўлдан озишингизни истаётганларини кўрмадингизми?

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ يَشۡتَرُونَ ٱلضَّلَٰلَةَ
وَيُرِيدُونَ أَن تَضِلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ﴿٤٤﴾

**45**. Ҳолбуки, Аллоҳ душманларингизни жуда яхши Билгувчидир. Аллоҳнинг ўзи етарли дўст, Аллоҳнинг ўзи етарли ёрдамчидир.

وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِأَعۡدَآئِكُمۡۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَلِيّٗا وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ نَصِيرٗا ﴿٤٥﴾

**46**. Яҳудийлар орасида шундайлари борки, улар сўзларни ўз ўрнидан ўзгартирадилар

مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْ يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَيَقُولُونَ سَمِعۡنَا
وَعَصَيۡنَا وَٱسۡمَعۡ غَيۡرَ مُسۡمَعٖ وَرَٰعِنَا لَيَّۢا بِأَلۡسِنَتِهِمۡ وَطَعۡنٗا فِي ٱلدِّينِۚ

ва тилларини буриб, динга жароҳат етказиш ғаразида: «Тингладик ва бош тортдик. Қулоқ сол, эшитмай қолгур! (Роино) Бизга боқ», дейдилар. Агар улар «Тингладик ва итоат этдик. Бизни ҳам тинглаб, (унзурно) бизга ҳам назар қилиб тур», деганларида ўзларига яхшироқ ва тўғрироқ бўлур эди. Лекин Аллоҳ уларни куфрлари сабабли лаънатлади. Бас, уларнинг камдан-камлари иймон келтирадилар.

وَلَوْ أَنَّهُمْ قَالُوا۟ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا وَٱسْمَعْ وَٱنظُرْنَا لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَقْوَمَ وَلَـٰكِن لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٤٦﴾

---

**47**. Эй китоб берилганлар! Юзларни бузиб, орқаларига бурмасимиздан ёки уларни шанба одамларини лаънатлаганимиздек лаънатламасимиздан олдин сизлардаги нарсани тасдиқловчи этиб нозил қилган (Китоб)имизга иймон келтиринг. Аллоҳнинг иши амалга ошгусидир.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَـٰبَ ءَامِنُوا۟ بِمَا نَزَّلْنَا مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبْلِ أَن نَّطْمِسَ وُجُوهًا فَنَرُدَّهَا عَلَىٰٓ أَدْبَارِهَآ أَوْ نَلْعَنَهُمْ كَمَا لَعَنَّآ أَصْحَـٰبَ ٱلسَّبْتِ ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٤٧﴾

---

**48**. Аллоҳ Ўзига ширк келтирилишини асло кечирмайди. Ўзи истаган одамининг шундан бошқа гуноҳини кечиради. Ким Аллоҳга ширк келтирса, шубҳасиз, катта гуноҳни тўқибди.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱفْتَرَىٰٓ إِثْمًا عَظِيمًا ﴿٤٨﴾

---

**49**. Ўзларини пок қилиб кўрсатаётганларни кўрмадингизми?! Йўқ, аксинча, Аллоҳ ўзи истаган одамини поклайди. Ва қилча зулм қилинмаслар.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُم ۚ بَلِ ٱللَّهُ يُزَكِّى مَن يَشَآءُ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٤٩﴾

---

**50**. Уларнинг Аллоҳга ёлғон тўқишини кўринг! Шунинг ўзи очиқ-ойдин гуноҳ (саналиш)га етарлидир.

ٱنظُرْ كَيْفَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ ۖ وَكَفَىٰ بِهِۦٓ إِثْمًا مُّبِينًا ﴿٥٠﴾

---

**51**. Китобдан насибадор бўлган кимсаларнинг бут ва санамларга сиғинаётганларини ҳамда куфр келтирганлар ҳақида: «Ўшалар иймон келтирганлардан кўра тўғрироқ йўлдалар», деяётганларини кўрмадингизми?

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ نَصِيبًا مِّنَ ٱلْكِتَـٰبِ يُؤْمِنُونَ بِٱلْجِبْتِ وَٱلطَّـٰغُوتِ وَيَقُولُونَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هَـٰٓؤُلَآءِ أَهْدَىٰ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ سَبِيلًا ﴿٥١﴾

**52**. Аллоҳ лаънатлаган кимсалар ана ўшалардир. Аллоҳ кимни лаънатлаган бўлса, унга ҳеч бир мададкор тополмассиз.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ ۖ وَمَن يَلْعَنِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ نَصِيرًا ﴿٥٢﴾

**53**. Ёки уларнинг мулкдан насибаси борми? Шундай бўлган тақдирда ҳам одамларга зиғирча ҳам бермаган бўлардилар.

أَمْ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّنَ ٱلْمُلْكِ فَإِذًا لَّا يُؤْتُونَ ٱلنَّاسَ نَقِيرًا ﴿٥٣﴾

**54**. Ёки Аллоҳ одамларга Ўз фазлидан берган нарсаларга ҳасад қилмоқдаларми? Биз Иброҳим авлодига ҳам китобни, ҳикматни ва улуғ мулкни берганмиз-ку?!

أَمْ يَحْسُدُونَ ٱلنَّاسَ عَلَىٰ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ۖ فَقَدْ ءَاتَيْنَآ ءَالَ إِبْرَٰهِيمَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَءَاتَيْنَٰهُم مُّلْكًا عَظِيمًا ﴿٥٤﴾

55. Бас, уларнинг ичида унга иймон келтирганлар ҳам бор, ундан юз ўгирганлар ҳам бор. Куйдиришга жаҳаннам етарлидир.

فَمِنْهُم مَّنْ ءَامَنَ بِهِۦ وَمِنْهُم مَّن صَدَّ عَنْهُ ۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ﴿٥٥﴾

**56**. Оятларимизни инкор қилганларни, албатта, дўзахга солурмиз. Терилари куйиб битиши билан ўрнига бошқа териларни алмаштирамиз. Токи азобни тотсинлар. Албатта, Аллоҳ Азиз ва Ҳаким бўлган Зотдир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا سَوْفَ نُصْلِيهِمْ نَارًا كُلَّمَا نَضِجَتْ جُلُودُهُم بَدَّلْنَٰهُمْ جُلُودًا غَيْرَهَا لِيَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٥٦﴾

**57**. Иймон келтирган ва солиҳ амаллар қилганларни остидан анҳорлар оқиб турадиган жаннатларга киритамиз. У ерларда абадий қоладилар. Улар учун у ерларда покиза жуфтлар бор. Уларни қуюқ сояли жойларга киритамиз.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ لَّهُمْ فِيهَآ أَزْوَٰجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَنُدْخِلُهُمْ ظِلًّا ظَلِيلًا ﴿٥٧﴾

**58**. Аллоҳ сизларни омонатларни ўз эгаларига топширишингизга ҳамда одамлар орасида ҳакамлик қилганингизда адолат билан ҳукм қилишингизга буюради. Аллоҳ сизларга нақадар яхши ўгит беради. Аллоҳ (ҳамма нарсани) Эшитгувчи, Кўргувчи бўлган Зотдир.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تُؤَدُّوا۟ ٱلْأَمَٰنَٰتِ إِلَىٰٓ أَهْلِهَا وَإِذَا حَكَمْتُم بَيْنَ ٱلنَّاسِ أَن تَحْكُمُوا۟ بِٱلْعَدْلِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُم بِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ سَمِيعًۢا بَصِيرًا ﴿٥٨﴾

**59**. Эй иймон келтирганлар! Аллоҳга итоат этингиз. Пайғамбарга ва ўзингиздан бўлган раҳбарга итоат этингиз. Бирон нарсада

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ وَأُو۟لِى ٱلْأَمْرِ مِنكُمْ ۖ فَإِن تَنَٰزَعْتُمْ فِى شَىْءٍ فَرُدُّوهُ إِلَى ٱللَّهِ وَٱلرَّسُولِ إِن كُنتُمْ تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ﴿٥٩﴾

тортишиб қолсангиз, агар Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирган бўлсангиз, уни Аллоҳга ва Пайғамбарга қайтарингиз. Мана шу яхшироқ ва гўзалроқ ечимдир.

---

**60**. Ўзларини сизга нозил қилинган нарсага ва сиздан олдин нозил қилинган нарсага иймон келтирган, деб даъво қиладиган кимсаларнинг шайтоннинг ҳакамлик қилишини истаётганларини кўрмадингизми? Ҳолбуки, уни инкор қилишга буюрилган эдилар. Шайтон уларни бутунлай йўлдан уришни хоҳлайди.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يَزۡعُمُونَ أَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ وَمَآ أُنزِلَ
مِن قَبۡلِكَ يُرِيدُونَ أَن يَتَحَاكَمُوٓاْ إِلَى ٱلطَّٰغُوتِ وَقَدۡ أُمِرُوٓاْ أَن
يَكۡفُرُواْ بِهِۦۖ وَيُرِيدُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَن يُضِلَّهُمۡ ضَلَٰلَۢا بَعِيدٗا ٦٠

---

**61**. Уларга: «Аллоҳ нозил қилган нарсага ва Пайғамбарга келинглар», дейилса, мунофиқларнинг сиздан бутунлай юз ўгираётганларини кўрасиз.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ رَأَيۡتَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ
يَصُدُّونَ عَنكَ صُدُودٗا ٦١

---

**62**. Энди ўзларининг қилмишлари сабабли уларга бирон мусибат етса, шундан кейин сизнинг ҳузурингизга келишиб: «Биз фақат яхшиликни ва орани ўнглашни истаган эдик, холос», деб қасам ичишлари қандоқ бўлди?

فَكَيۡفَ إِذَآ أَصَٰبَتۡهُم مُّصِيبَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ ثُمَّ جَآءُوكَ
يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنۡ أَرَدۡنَآ إِلَّآ إِحۡسَٰنٗا وَتَوۡفِيقًا ٦٢

---

**63**. Уларнинг қалбларида нима борлигини Аллоҳ яхши билади. Улардан юз ўгиринг ва уларга насиҳат қилиб, ўзлари ҳақида пурмаъно сўзларни айтинг.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ مَا فِي قُلُوبِهِمۡ فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَعِظۡهُمۡ
وَقُل لَّهُمۡ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ قَوۡلَۢا بَلِيغٗا ٦٣

---

**64**. Қайси бир пайғамбарни юборган бўлсак, Аллоҳнинг изни ила фақат итоат қилиниши учун юборганмиз. Ўзларига ўзлари зулм қилган пайтларида сизга келиб, Аллоҳга истиғфор айтганларида ва Пайғамбар ҳам улар учун истиғфор айтганида эди, албатта, Аллоҳнинг тавбаларни қабул этувчи ва раҳмли Зот эканини топган бўлардилар.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا لِيُطَاعَ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ إِذ ظَّلَمُوٓاْ
أَنفُسَهُمۡ جَآءُوكَ فَٱسۡتَغۡفَرُواْ ٱللَّهَ وَٱسۡتَغۡفَرَ لَهُمُ ٱلرَّسُولُ لَوَجَدُواْ
ٱللَّهَ تَوَّابٗا رَّحِيمٗا ٦٤

---

**65**. Асло! Парвардигорингизга қасамки, ораларида

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤۡمِنُونَ حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيۡنَهُمۡ ثُمَّ لَا

юз берган келишмовчиликларда сизни ҳакам қилмагунларича, кейин эса сиз чиқарган ҳукмдан дилларида ҳеч қандай танглик топмай, тўла таслим бўлмагунларича мўмин бўлмайдилар.

يَجِدُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ حَرَجٗا مِّمَّا قَضَيۡتَ وَيُسَلِّمُواْ تَسۡلِيمٗا ٦٥

---

**66**. Уларга: «Бир-бирингизни ўлдирингиз ва диёрларингиздан чиқингиз», деб буюрганимизда эди, буни улардан жуда озчилиги бажарган бўларди. Ўзларига қилинган панд-насиҳатларга амал қилганларида эди, ўзлари учун яхшироқ ва (иймонлари) мустаҳкамроқ бўлар эди.

وَلَوۡ أَنَّا كَتَبۡنَا عَلَيۡهِمۡ أَنِ ٱقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ أَوِ ٱخۡرُجُواْ مِن دِيَٰرِكُم
مَّا فَعَلُوهُ إِلَّا قَلِيلٞ مِّنۡهُمۡۖ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ فَعَلُواْ مَا يُوعَظُونَ بِهِۦ لَكَانَ
خَيۡرٗا لَّهُمۡ وَأَشَدَّ تَثۡبِيتٗا ٦٦

---

**67**. У ҳолда Биз ҳам уларга Ўз ҳузуримиздан улуғ ажр берган бўлар эдик.

وَإِذٗا لَّأٓتَيۡنَٰهُم مِّن لَّدُنَّآ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٦٧

---

**68**. Ва уларни тўғри йўлга ҳидоят қилган бўлардик.

وَلَهَدَيۡنَٰهُمۡ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ٦٨

---

**69**. Ким Аллоҳга ва Расулга итоат қилса, бас, ана ўшалар Аллоҳнинг неъматига сазовор бўлган набийлар, сиддиқлар, шаҳидлар ва солиҳлар билан бирга бўлурлар. Улар нақадар яхши ҳамроҳлардир.

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَعَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم
مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلصِّدِّيقِينَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَٱلصَّٰلِحِينَۚ وَحَسُنَ أُوْلَٰٓئِكَ
رَفِيقٗا ٦٩

---

**70**. Бу Аллоҳ томонидан бўлган фазлу-марҳаматдир. Аллоҳнинг Ўзи етарли Билгувчидир.

ذَٰلِكَ ٱلۡفَضۡلُ مِنَ ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ عَلِيمٗا ٧٠

---

**71**. Эй иймон келтирганлар, эҳтиёт чораларини кўриб, гуруҳ-гуруҳ бўлиб қўзғалинг ёки тўп ҳолингизда қўзғалинг!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ خُذُواْ حِذۡرَكُمۡ فَٱنفِرُواْ ثُبَاتٍ أَوِ ٱنفِرُواْ جَمِيعٗا ٧١

---

**72**. Ораларингизда ортда қоладиган ва сизларга бирон мусибат етса: «Аллоҳ ёрлақаб улар билан бирга бўлмадим, (акс ҳолда ҳалок бўлар эдим)», дейдиган кимсалар ҳам бор.

وَإِنَّ مِنكُمۡ لَمَن لَّيُبَطِّئَنَّ فَإِنۡ أَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةٞ قَالَ قَدۡ أَنۡعَمَ
ٱللَّهُ عَلَيَّ إِذۡ لَمۡ أَكُن مَّعَهُمۡ شَهِيدٗا ٧٢

---

**73**. Бордию сизларга Аллоҳдан фазлу марҳамат етса, у худди сизлар билан ўзининг орасида

وَلَئِنۡ أَصَٰبَكُمۡ فَضۡلٞ مِّنَ ٱللَّهِ لَيَقُولَنَّ كَأَن لَّمۡ تَكُنۢ بَيۡنَكُمۡ
وَبَيۡنَهُۥ مَوَدَّةٞ يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ مَعَهُمۡ فَأَفُوزَ فَوۡزًا عَظِيمٗا ٧٣

ҳеч қандай дўстлик бўлмагандек: «Қанийди, мен ҳам ўшалар билан бирга бўлиб, улуғ зафарга эришганимда», дейиши муқаррар.

**74**. Аллоҳ йўлида дунё ҳаётини бериб, охиратни сотиб оладиганлар жанг қилсинлар. Ким Аллоҳ йўлида жанг қилиб ўлдирилса ёки ғалаба қилса, унга улуғ мукофот ато этажакмиз.

۞فَلْيُقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يَشْرُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا بِٱلْءَاخِرَةِ ۚ
وَمَن يُقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيُقْتَلْ أَوْ يَغْلِبْ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا
عَظِيمًا ﴿٧٤﴾

**75**. Сизларга нима бўлдики, Аллоҳ йўлида ва: «Парвардигоро, бизни эгалари золим бўлган бу шаҳардан озод қил ва бизга ўз ҳузурингдан бир дўст бергин, бизга ўз ҳузурингдан бир ёрдамчи қилгин», деяётган эркаклар, аёллар ҳамда болалардан иборат бўлган бечоралар(ни озод қилиш) йўлида жанг қилмаяпсизлар?!

وَمَا لَكُمْ لَا تُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ
ٱلرِّجَالِ وَٱلنِّسَآءِ وَٱلْوِلْدَٰنِ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا مِنْ
هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ ٱلظَّالِمِ أَهْلُهَا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا وَٱجْعَل
لَّنَا مِن لَّدُنكَ نَصِيرًا ﴿٧٥﴾

**76**. Иймон келтирганлар Аллоҳнинг йўлида жанг қилурлар. Куфр келтирганлар эса тоғутнинг йўлида жанг қилурлар. Бас, шайтоннинг дўстларига қарши жанг қилингиз. Албатта, шайтоннинг ҳийласи (ҳар доим) заиф бўлган.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُقَٰتِلُونَ
فِى سَبِيلِ ٱلطَّٰغُوتِ فَقَٰتِلُوٓا۟ أَوْلِيَآءَ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّ كَيْدَ ٱلشَّيْطَٰنِ
كَانَ ضَعِيفًا ﴿٧٦﴾

**77**. Мана бу кимсаларни кўрмадингизмики, уларга: «Ўзингизни босинг ва намозингизни ўқиб, закотингизни адо этингиз», дейилган эди. Энди жанг фарз қилинганида эса, баногоҳ улардан бир тўпи одамлардан Аллоҳдан қўрққандек, балки ундан-да қаттиқроқ қўрқмоқдалар. Ва (ҳатто): «Парвардигоро, нега бизга жангни фарз қилдинг? Бироз ортга суриб турганингда эди», дедилар. Уларга айтинг: «Дунё матоси озгинадир. Аллоҳдан қўрққан кишига охират яхшироқдир. Сизлар қилча зулм қилинмассизлар».

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوٓا۟ أَيْدِيَكُمْ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟
ٱلزَّكَوٰةَ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقِتَالُ إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَخْشَوْنَ ٱلنَّاسَ
كَخَشْيَةِ ٱللَّهِ أَوْ أَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُوا۟ رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ عَلَيْنَا ٱلْقِتَالَ
لَوْلَآ أَخَّرْتَنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ ۗ قُلْ مَتَٰعُ ٱلدُّنْيَا قَلِيلٌ وَٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ
لِّمَنِ ٱتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٧﴾

**78**. Қаерда бўлсангиз, ҳатто мустаҳкам қалъалар

أَيْنَمَا تَكُونُوا۟ يُدْرِككُّمُ ٱلْمَوْتُ وَلَوْ كُنتُمْ فِى بُرُوجٍ مُّشَيَّدَةٍ ۗ وَإِن

تُصِبْهُمْ حَسَنَةٌ يَقُولُوا۟ هَٰذِهِۦ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ
يَقُولُوا۟ هَٰذِهِۦ مِنْ عِندِكَ ۚ قُلْ كُلٌّ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ فَمَالِ هَٰٓؤُلَآءِ ٱلْقَوْمِ
لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ حَدِيثًا ﴿٧٨﴾

ичида бўлсангиз ҳам ўлим сизларни топиб олур. Агар уларга (мунофиқларга) бирон яхшилик етса: «Бу Аллоҳнинг ҳузуридан», дейдилар. Борди-ю бирон ёмонлик етиб қолса: «Бунга сен сабабсан», дейдилар. Айтинг: «Ҳамма нарса Аллоҳдандир». Нега бу қавм кишилари ҳеч гап англамайдилар-а?!

---

مَّآ أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ ۖ وَمَآ أَصَابَكَ مِن سَيِّئَةٍ فَمِن
نَّفْسِكَ ۚ وَأَرْسَلْنَٰكَ لِلنَّاسِ رَسُولًا ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ﴿٧٩﴾

**79**. Сизга нима яхшилик етган бўлса, у Аллоҳдандир. Нима ёмонлик етган бўлса, у ўзингиздандир. Биз сизни одамларга пайғамбар қилиб юбордик. Бунга Аллоҳнинг ўзи етарли гувоҳдир.

---

مَّن يُطِعِ ٱلرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ ٱللَّهَ ۖ وَمَن تَوَلَّىٰ فَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ
عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ﴿٨٠﴾

**80**. Ким Пайғамбарга итоат қилса, Аллоҳга итоат қилган бўлур. Ким юз ўгирса, Биз сизни уларга қўриқчи қилиб юбормадик.

---

وَيَقُولُونَ طَاعَةٌ فَإِذَا بَرَزُوا۟ مِنْ عِندِكَ بَيَّتَ طَآئِفَةٌ مِّنْهُمْ غَيْرَ
ٱلَّذِى تَقُولُ ۖ وَٱللَّهُ يَكْتُبُ مَا يُبَيِّتُونَ ۖ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى
ٱللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿٨١﴾

**81**. Улар: «Итоат этамиз», дейдилару ҳузурингиздан чиққанларидан кейин эса улардан бир тоифаси сиз айтган гапларнинг аксига хуфёна тил бириктирадилар. Аллоҳ эса уларнинг хуфёна келишувларини ёзиб қўюр. Бас, сиз улардан юз ўгириб, Аллоҳга таваккул қилинг. Аллоҳнинг Ўзи етарли Вакилдир.

---

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلْقُرْءَانَ ۚ وَلَوْ كَانَ مِنْ عِندِ غَيْرِ ٱللَّهِ لَوَجَدُوا۟ فِيهِ
ٱخْتِلَٰفًا كَثِيرًا ﴿٨٢﴾

**82**. Ахир улар Қуръон ҳақида фикр юритмайдиларми?! Агар у Аллоҳдан бошқа биров томонидан бўлса эди, унда кўп қарама-қаршиликларни топган бўлар эдилар-ку?!

---

وَإِذَا جَآءَهُمْ أَمْرٌ مِّنَ ٱلْأَمْنِ أَوِ ٱلْخَوْفِ أَذَاعُوا۟ بِهِۦ ۖ وَلَوْ رَدُّوهُ إِلَى
ٱلرَّسُولِ وَإِلَىٰٓ أُو۟لِى ٱلْأَمْرِ مِنْهُمْ لَعَلِمَهُ ٱلَّذِينَ يَسْتَنۢبِطُونَهُۥ مِنْهُمْ ۗ وَلَوْلَا
فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ لَٱتَّبَعْتُمُ ٱلشَّيْطَٰنَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٣﴾

**83**. Қачон уларга тинчлик ёки хавф-хатар хабари келса, уни ёйиб юборадилар. Пайғамбарга ва ўзларидан бўлган бошлиқларгагина етказганларида эди, уни билмоқчи бўлган кишилар ўшалардан билган бўлар эдилар. Агар сизларга Аллоҳнинг фазлу марҳамати бўлмаса эди, айрим кишилардан ташқари ҳаммангиз шайтонга эргашиб кетар эдингиз.

**84**. Бас, Аллоҳ йўлида жанг қилинг. Зотан, сиз фақат ўзингиз учун жавобгарсиз. Мўминларни ҳам тарғиб қилинг! Шояд Аллоҳ куфр келтирган кимсаларнинг зўрлигини даф қилса. Аллоҳ қуввати ортиқ, азоби қаттиқ Зотдир.

فَقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا نَفۡسَكَۚ وَحَرِّضِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ
عَسَى ٱللَّهُ أَن يَكُفَّ بَأۡسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ وَٱللَّهُ أَشَدُّ بَأۡسٗا
وَأَشَدُّ تَنكِيلٗا ٨٤

**85**. Ким ҳаққоний тараф олса, ўзига ҳам унинг савобидан бир насиба тегади. Ким ноҳақ тараф олса, ўзига ҳам унинг гуноҳидан бир улуш тегади. Аллоҳ ҳамма нарсага Шоҳиддир.

مَّن يَشۡفَعۡ شَفَٰعَةً حَسَنَةٗ يَكُن لَّهُۥ نَصِيبٞ مِّنۡهَاۖ وَمَن يَشۡفَعۡ شَفَٰعَةٗ
سَيِّئَةٗ يَكُن لَّهُۥ كِفۡلٞ مِّنۡهَاۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ مُّقِيتٗا ٨٥

**86**. Қачон сизларга бирон ибора билан салом берилса, сизлар ундан чиройлироқ қилиб алик олинглар ёки (ҳеч бўлмаса) ўша иборани қайтаринглар. Албатта, Аллоҳ ҳамма нарсани ҳисобга олгувчи бўлган Зотдир.

وَإِذَا حُيِّيتُم بِتَحِيَّةٖ فَحَيُّواْ بِأَحۡسَنَ مِنۡهَآ أَوۡ رُدُّوهَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ
كُلِّ شَيۡءٍ حَسِيبًا ٨٦

**87**. Аллоҳ. Ундан ўзга илоҳ йўқдир. У сизларни (рўй бериши) шак-шубҳасиз бўлган қиёмат кунида тўплайди. Аллоҳдан кўра ростгўйроқ ким бор?!

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ لَيَجۡمَعَنَّكُمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا رَيۡبَ فِيهِۗ وَمَنۡ
أَصۡدَقُ مِنَ ٱللَّهِ حَدِيثٗا ٨٧

**88**. (Эй мўминлар), нега сизлар мунофиқлар тўғрисида икки гуруҳга бўлиниб олдингиз? Ахир Аллоҳ уларни ўз қилмишлари сабабли (куфр ва нифоққа) қайтарди-ку?! Аллоҳ адаштирган кимсани тўғри йўлга солмоқчимисизлар? Аллоҳ кимни адаштириб қўйган бўлса, унга (унинг қалбига) йўл топа олмайсиз!

۞فَمَا لَكُمۡ فِي ٱلۡمُنَٰفِقِينَ فِئَتَيۡنِ وَٱللَّهُ أَرۡكَسَهُم بِمَا كَسَبُوٓاْۚ
أَتُرِيدُونَ أَن تَهۡدُواْ مَنۡ أَضَلَّ ٱللَّهُۖ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ
لَهُۥ سَبِيلٗا ٨٨

**89**. Улар ўзлари кофир бўлганлари каби сизлар ҳам кофир бўлиб, улар билан баробар бўлиб қолишларингизни истайдилар. Бас, сизлар то Аллоҳ йўлида ҳижрат қилмагунларича уларни дўст тутманглар! Агар юз ўгирсалар, уларни топган жойингизда тутиб ўлдирингиз ва улардан на бир дўст ва на бир ёрдамчи олмангиз!

وَدُّواْ لَوۡ تَكۡفُرُونَ كَمَا كَفَرُواْ فَتَكُونُونَ سَوَآءٗۖ فَلَا تَتَّخِذُواْ مِنۡهُمۡ
أَوۡلِيَآءَ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَخُذُوهُمۡ وَٱقۡتُلُوهُمۡ
حَيۡثُ وَجَدتُّمُوهُمۡۖ وَلَا تَتَّخِذُواْ مِنۡهُمۡ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرًا ٨٩

**90**. Аммо (у мунофиқлардан) ораларингизда аҳду паймон бўлган қавмга келиб қўшилган ёки хоҳ сизлар билан, хоҳ ўзларининг қавми билан урушиш жонига тегиб олдингизга келган кимсаларга тегмангиз! Агар Аллоҳ истаса эди, уларни сизлардан устун қилиб қўйган бўлар эди ва улар сизларга қарши жанг қилар эдилар. Бас, агар сизлардан четланиб, сизларга қарши жанг қилмай сулҳ тузишни таклиф қилиб келсалар, Аллоҳ сизлар учун уларнинг устига ҳеч қандай йўл бермайди.

إِلَّا ٱلَّذِينَ يَصِلُونَ إِلَىٰ قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٌ أَوۡ جَآءُوكُمۡ
حَصِرَتۡ صُدُورُهُمۡ أَن يُقَٰتِلُوكُمۡ أَوۡ يُقَٰتِلُواْ قَوۡمَهُمۡۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ
لَسَلَّطَهُمۡ عَلَيۡكُمۡ فَلَقَٰتَلُوكُمۡۚ فَإِنِ ٱعۡتَزَلُوكُمۡ فَلَمۡ يُقَٰتِلُوكُمۡ وَأَلۡقَوۡاْ
إِلَيۡكُمُ ٱلسَّلَمَ فَمَا جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمۡ عَلَيۡهِمۡ سَبِيلٗا ٩٠

**91**. (У мунофиқлардан) бошқа бир тоифасининг эса сизлардан ҳам, ўз қавмларидан ҳам тинч-хотиржам бўлишни кўзлаётганларини кўрасизлар. Ҳар қачон фитнага (яъни, куфрга) қайтишга тўғри келса, ўзларини унга ташлайдилар. Бас, агар улар сизлардан четланмас, сизларга сулҳ таклиф қилмас ва қўлларини тиймас эканлар, уларни топган жойингизда тутиб ўлдирингиз. Бундай кимсаларга қарши (ҳужум қилишингиз учун) сизларга очиқ ҳужжат бериб қўйдик.

سَتَجِدُونَ ءَاخَرِينَ يُرِيدُونَ أَن يَأۡمَنُوكُمۡ وَيَأۡمَنُواْ قَوۡمَهُمۡ كُلَّ مَا
رُدُّوٓاْ إِلَى ٱلۡفِتۡنَةِ أُرۡكِسُواْ فِيهَاۚ فَإِن لَّمۡ يَعۡتَزِلُوكُمۡ وَيُلۡقُوٓاْ إِلَيۡكُمُ
ٱلسَّلَمَ وَيَكُفُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ فَخُذُوهُمۡ وَٱقۡتُلُوهُمۡ حَيۡثُ ثَقِفۡتُمُوهُمۡۚ
وَأُوْلَٰٓئِكُمۡ جَعَلۡنَا لَكُمۡ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٗا مُّبِينٗا ٩١

**92**. Мўмин мўминни ўлдириши мумкин эмас. Билмасдан ўлдириб қўйиши бундан мустасно. Ким бир мўминни билмай ўлдириб қўйса, у бир мўмин қулни озод қилиши ва марҳумнинг эгаларига - агар кечиб юбормасалар - хун тўлаши вожибдир. Агар марҳум ўзи мўмин бўлиб, сизларга душман қавмдан бўлса, фақат бир мўмин қулни озод қилиши вожиб. Агар у сизлар билан сулҳ тузган қавмдан бўлса, унинг эгаларига хун тўлаш ва бир мўмин қулни озод қилиш лозим. Бас, ким (озод қилиш учун бир қул) топишга қодир бўлмаса, Аллоҳга тавба қилиб муттасил икки ой рўза тутмоғи лозим. Аллоҳ билим ва ҳикмат эгаси бўлган Зотдир.

وَمَا كَانَ لِمُؤۡمِنٍ أَن يَقۡتُلَ مُؤۡمِنًا إِلَّا خَطَـٔٗاۚ وَمَن قَتَلَ مُؤۡمِنًا خَطَـٔٗا
فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مُّؤۡمِنَةٖ وَدِيَةٞ مُّسَلَّمَةٌ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَصَّدَّقُواْۚ فَإِن
كَانَ مِن قَوۡمٍ عَدُوّٖ لَّكُمۡ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مُّؤۡمِنَةٖۖ وَإِن
كَانَ مِن قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٞ فَدِيَةٞ مُّسَلَّمَةٌ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ
وَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مُّؤۡمِنَةٖۖ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ شَهۡرَيۡنِ مُتَتَابِعَيۡنِ تَوۡبَةٗ
مِّنَ ٱللَّهِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٩٢

**93**. Ким бир мўминни қасдан ўлдирса, унинг жазоси жаҳаннамдир. Унда абадий қолур. Аллоҳ унга ғазаб қилгай ва уни лаънатлагай ҳамда унга улкан азобни тайёрлаб қўйгай.

وَمَن يَقۡتُلۡ مُؤۡمِنٗا مُّتَعَمِّدٗا فَجَزَآؤُهُۥ جَهَنَّمُ خَٰلِدٗا فِيهَا وَغَضِبَ
ٱللَّهُ عَلَيۡهِ وَلَعَنَهُۥ وَأَعَدَّ لَهُۥ عَذَابًا عَظِيمٗا ٩٣

---

**94**. Эй иймон келтирганлар! Аллоҳнинг йўлида жиҳодга чиқсангиз, аниқлаб олинглар ва сизга салом берган кимсага, мўмин эмассан, деманглар. Бу дунё ҳаётининг ўткинчи ўлжасини истайсизлар, Аллоҳнинг ҳузурида эса кўплаб ўлжалар бор. Авваллари сиз ҳам шундай эдингиз, Аллоҳ сизга неъмат берди. Бас, аниқлаб олинг. Албатта, Аллоҳ қилаётган амалларингиздан Хабардордир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا ضَرَبۡتُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَتَبَيَّنُواْ وَلَا تَقُولُواْ
لِمَنۡ أَلۡقَىٰٓ إِلَيۡكُمُ ٱلسَّلَٰمَ لَسۡتَ مُؤۡمِنٗا تَبۡتَغُونَ عَرَضَ ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَا فَعِندَ ٱللَّهِ مَغَانِمُ كَثِيرَةٞۚ كَذَٰلِكَ كُنتُم مِّن قَبۡلُ فَمَنَّ ٱللَّهُ
عَلَيۡكُمۡ فَتَبَيَّنُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ٩٤

---

**95**. Бешикаст бўла туриб (жиҳодга чиқмай) ўтириб олган мўминлар билан Аллоҳнинг йўлида моллари ва жонлари ила жанг қилган мужоҳидлар баробар бўлмаслар. Аллоҳ моллари ва жонлари билан жанг қилган мужоҳидларнинг даражасини ўтириб олганлардан бир даража афзал қилди ва Аллоҳ ҳаммасига яхшиликни ваъда қилган. Аллоҳ мужоҳидларни ўтириб олганлардан улуғ ажр ила афзал қилган.

لَّا يَسۡتَوِي ٱلۡقَٰعِدُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ غَيۡرُ أُوْلِي ٱلضَّرَرِ وَٱلۡمُجَٰهِدُونَ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡۚ فَضَّلَ ٱللَّهُ ٱلۡمُجَٰهِدِينَ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ
وَأَنفُسِهِمۡ عَلَى ٱلۡقَٰعِدِينَ دَرَجَةٗۚ وَكُلّٗا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَفَضَّلَ ٱللَّهُ
ٱلۡمُجَٰهِدِينَ عَلَى ٱلۡقَٰعِدِينَ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٩٥

---

**96**. Ўзи тарафидан бўлган даражалар ила, мағфират ва раҳмат ила (афзал қилган). Аллоҳ Мағфиратли ва Раҳмли бўлган Зотдир.

دَرَجَٰتٖ مِّنۡهُ وَمَغۡفِرَةٗ وَرَحۡمَةٗۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمًا ٩٦

---

**97**. Ўз жонларига жабр қилганларнинг жонларини олиш чоғида фаришталар уларга: «Қандай яшадингиз?», деганларида: «Ер юзида бечоралар эдик», дедилар. (Шунда фаришталар): «Аллоҳнинг ери кенг эди-ку?! Ҳижрат қилсангизлар (бўлмасмиди)?!» дейишди. Ана ўшаларнинг жойлари жаҳаннамдир. У қандай ҳам ёмон жой!

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِيٓ أَنفُسِهِمۡ قَالُواْ فِيمَ كُنتُمۡۖ قَالُواْ
كُنَّا مُسۡتَضۡعَفِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ قَالُوٓاْ أَلَمۡ تَكُنۡ أَرۡضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٗ
فَتُهَاجِرُواْ فِيهَاۚ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَسَآءَتۡ مَصِيرًا ٩٧

**98**. Бирон чорасини қилолмай, ҳижрат қилишга йўл тополмай чорасиз қолган кишилар, аёллар ва болалар бундан мустасно.

إِلَّا ٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ وَٱلنِّسَآءِ وَٱلْوِلْدَٰنِ لَا يَسْتَطِيعُونَ
حِيلَةً وَلَا يَهْتَدُونَ سَبِيلًا ٩٨

---

**99**. Шоядки, Аллоҳ ана ўшаларни афв этса! Аллоҳ Кечиримли ва Мағфиратли бўлган Зотдир.

فَأُو۟لَٰٓئِكَ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَعْفُوَ عَنْهُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَفُوًّا غَفُورًا ٩٩

---

**100**. Ким Аллоҳ йўлида ҳижрат қилса, ер юзида кўпгина паноҳгоҳлар ва кенгчилик топади. Ким уйидан Аллоҳ ва Расули йўлида ҳижрат қилиб чиқса, кейин эса унга ўлим етса, унинг ажри Аллоҳ зиммасига аниқ тушибди. Аллоҳ мағфиратли ва марҳаматли бўлган Зотдир.

۞ وَمَن يُهَاجِرْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ يَجِدْ فِى ٱلْأَرْضِ مُرَٰغَمًا كَثِيرًا وَسَعَةً ۚ
وَمَن يَخْرُجْ مِنۢ بَيْتِهِۦ مُهَاجِرًا إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ يُدْرِكْهُ ٱلْمَوْتُ
فَقَدْ وَقَعَ أَجْرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ١٠٠

---

**101**. Ер юзида сафар қилиб юрганингизда куфр келтирган кимсаларнинг фитна қилишларидан хавфсирасангизлар, намозингизни қаср (қисқа) қилиб ўқисангиз, сизга гуноҳ йўқдир. Аниқки, кофирлар сизларга очиқ душманлардир.

وَإِذَا ضَرَبْتُمْ فِى ٱلْأَرْضِ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَقْصُرُوا۟ مِنَ
ٱلصَّلَوٰةِ إِنْ خِفْتُمْ أَن يَفْتِنَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱلْكَٰفِرِينَ كَانُوا۟
لَكُمْ عَدُوًّا مُّبِينًا ١٠١

---

**102**. Қачон сиз мўминлар орасида бўлиб, намозда уларга имомлик қилсангиз, улардан бир тоифаси сиз билан намозга куролланиб турсинлар. Саждага борганларида орқаларингга бориб, (сизларни қўриқлаб) турсинлар ва ҳали намоз ўқимаган бошқа тоифа келиб сиз билан бирга намоз ўқисинлар. Улар ҳам эҳтиёт чораларини кўриб, куролланиб олсинлар. Кофирлар сизлар курол-яроғ ва асбоб-анжомларингиздан ғафлатда бўлган пайтингизда устингизга бирданига ҳамла қилишни истайдилар. Агар ёғингарчиликдан азият чексангизлар ёки бемор бўлсангизлар, куролларингизни ечиб қўйишингиз гуноҳ эмас. Аммо эҳтиёт чорангизни кўриб қўйинглар. Албатта, Аллоҳ кофирлар учун хор қилгувчи азобни тайёрлаб қўйгандир.

وَإِذَا كُنتَ فِيهِمْ فَأَقَمْتَ لَهُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَلْتَقُمْ طَآئِفَةٌ مِّنْهُم مَّعَكَ
وَلْيَأْخُذُوٓا۟ أَسْلِحَتَهُمْ فَإِذَا سَجَدُوا۟ فَلْيَكُونُوا۟ مِن وَرَآئِكُمْ وَلْتَأْتِ
طَآئِفَةٌ أُخْرَىٰ لَمْ يُصَلُّوا۟ فَلْيُصَلُّوا۟ مَعَكَ وَلْيَأْخُذُوا۟ حِذْرَهُمْ
وَأَسْلِحَتَهُمْ ۗ وَدَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْ تَغْفُلُونَ عَنْ أَسْلِحَتِكُمْ
وَأَمْتِعَتِكُمْ فَيَمِيلُونَ عَلَيْكُم مَّيْلَةً وَٰحِدَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ
إِن كَانَ بِكُمْ أَذًى مِّن مَّطَرٍ أَوْ كُنتُم مَّرْضَىٰٓ أَن تَضَعُوٓا۟ أَسْلِحَتَكُمْ ۖ
وَخُذُوا۟ حِذْرَكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ١٠٢

**103**. Намозни адо этганингиздан сўнг Аллоҳни турганда ҳам, ўтирганда ҳам, ёнбошлаганда ҳам эслангиз. Хотиржам бўлганингизда намозни тўлиқ адо этингиз. Албатта, мўминларга намоз аниқ вақтда (адо этилиши) фарз бўлди.

فَإِذَا قَضَيۡتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ قِيَٰمٗا وَقُعُودٗا وَعَلَىٰ جُنُوبِكُمۡۚ
فَإِذَا ٱطۡمَأۡنَنتُمۡ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَۚ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ كَانَتۡ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
كِتَٰبٗا مَّوۡقُوتٗا ١٠٣

---

**104**. У қавмни қувишда бўш келмангиз! Агар алам чекаётган бўлсангиз, улар ҳам худди сиздек алам чекмоқдалар. Сиз эса Аллоҳдан улар умид қилмаган нарсани умид қилмоқдасиз. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким бўлган Зотдир.

وَلَا تَهِنُواْ فِي ٱبۡتِغَآءِ ٱلۡقَوۡمِۖ إِن تَكُونُواْ تَأۡلَمُونَ فَإِنَّهُمۡ يَأۡلَمُونَ كَمَا
تَأۡلَمُونَۖ وَتَرۡجُونَ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا يَرۡجُونَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ١٠٤

---

**105**. Албатта, Биз сизга одамлар орасида Аллоҳ кўрсатган йўл билан ҳукм этишингиз учун Китобни ҳақ ила нозил қилдик. Сиз хоинларнинг тарафини олувчи бўлманг.

إِنَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ لِتَحۡكُمَ بَيۡنَ ٱلنَّاسِ بِمَآ أَرَىٰكَ
ٱللَّهُۚ وَلَا تَكُن لِّلۡخَآئِنِينَ خَصِيمٗا ١٠٥

---

**106**. Аллоҳга истиғфор айтинг! Албатта, Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли бўлган Зотдир.

وَٱسۡتَغۡفِرِ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٠٦

---

**107**. Сиз ўзларига ўзлари хиёнат қиладиганларнинг ёнини олманг! Албатта, Аллоҳ хоин ва жиноятчи бўлган кимсаларни севмайди.

وَلَا تُجَٰدِلۡ عَنِ ٱلَّذِينَ يَخۡتَانُونَ أَنفُسَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ
خَوَّانًا أَثِيمٗا ١٠٧

---

**108**. Улар одамлардан яшира оладилар, аммо Аллоҳдан яшира олмайдилар. У Зот Ўзи рози бўлмайдиган гапларнинг режасини хуфёна тузаётган пайтларида ҳам улар билан бирга бўлур. Аллоҳ уларнинг қилаётган амалларини иҳота қилгувчи Зотдир.

يَسۡتَخۡفُونَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَلَا يَسۡتَخۡفُونَ مِنَ ٱللَّهِ وَهُوَ مَعَهُمۡ إِذۡ
يُبَيِّتُونَ مَا لَا يَرۡضَىٰ مِنَ ٱلۡقَوۡلِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطًا ١٠٨

---

**109**. Мана сизлар, бу дунёда уларнинг ёнини олдингиз. Энди Қиёмат кунида уларни ким Аллоҳдан ҳимоя қилиб ёнларини олур ёки ким уларга вакил бўлур?!

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ جَٰدَلۡتُمۡ عَنۡهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فَمَن يُجَٰدِلُ ٱللَّهَ
عَنۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَم مَّن يَكُونُ عَلَيۡهِمۡ وَكِيلٗا ١٠٩

---

**110**. Ким бир ёмонлик қилса ёки ўзига ўзи зулм

وَمَن يَعۡمَلۡ سُوٓءًا أَوۡ يَظۡلِمۡ نَفۡسَهُۥ ثُمَّ يَسۡتَغۡفِرِ ٱللَّهَ يَجِدِ ٱللَّهَ

этса, кейин эса Аллоҳга истиғфор айтса, Аллоҳни Мағфиратли ва Раҳмли топар.

غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١١٠﴾

**111**. Ким бир гуноҳ қилса, фақат ўзига зарар қилган бўлади. Аллоҳ Билувчи ва Ҳаким бўлган Зотдир.

وَمَن يَكْسِبْ إِثْمًا فَإِنَّمَا يَكْسِبُهُۥ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١١﴾

**112**. Ким бир хато ёки гуноҳ қилиб, кейин уни бир бегуноҳга ағдарса, шубҳасиз, бўҳтон ва очиқ гуноҳни ўз бўйнига олибди.

وَمَن يَكْسِبْ خَطِيٓـَٔةً أَوْ إِثْمًا ثُمَّ يَرْمِ بِهِۦ بَرِيٓـًٔا فَقَدِ ٱحْتَمَلَ بُهْتَٰنًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿١١٢﴾

**113**. Агар сизга Аллоҳнинг фазлу марҳамати бўлмаганда эди, улардан бир тоифаси сизни йўлдан оздиришга уриниб қолган эди. Улар фақат ўзларини адаштирадилар, холос. Сизга эса бирон зиён етказа олмайдилар. (Зеро) Аллоҳ сизга Китоб ва ҳикматни нозил қилди ҳамда билмаган нарсаларингизни билдирди. Аллоҳнинг сизга қилган фазлу марҳамати улуғ бўлди.

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكَ وَرَحْمَتُهُۥ لَهَمَّت طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ أَن يُضِلُّوكَ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمْ ۖ وَمَا يَضُرُّونَكَ مِن شَىْءٍ ۚ وَأَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا لَمْ تَكُن تَعْلَمُ ۚ وَكَانَ فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكَ عَظِيمًا ﴿١١٣﴾

**114**. Уларнинг кўп махфий суҳбатларидан - агар садақа беришга ё бирон яхшилик қилишга ёки одамлар ўртасини ислоҳ қилишга буюрган бўлмасалар - ҳеч қандай фойда йўқдир. Ким Аллоҳ ризосини истаб, шу ишларни қилса, унга улуғ мукофот берурмиз.

۞ لَّا خَيْرَ فِى كَثِيرٍ مِّن نَّجْوَىٰهُمْ إِلَّا مَنْ أَمَرَ بِصَدَقَةٍ أَوْ مَعْرُوفٍ أَوْ إِصْلَٰحٍۭ بَيْنَ ٱلنَّاسِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١١٤﴾

**115**. Ким ҳидоятни аниқ таниганидан кейин Пайғамбарга хилоф қилса ва мўминларнинг йўлидан бошқа йўлга юрса, уни кетган томонига қўйиб берамиз ва жаҳаннамга киритамиз. У қандоқ ҳам ёмон жой!

وَمَن يُشَاقِقِ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُ ٱلْهُدَىٰ وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيلِ ٱلْمُؤْمِنِينَ نُوَلِّهِۦ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصْلِهِۦ جَهَنَّمَ ۖ وَسَآءَتْ مَصِيرًا ﴿١١٥﴾

**116**. Албатта, Аллоҳ ўзига ширк келтирилишини кечирмайди. Шундан бошқа гуноҳларни Ўзи хоҳлаган бандалари учун кечиради. Ким Аллоҳга ширк келтирса, демак, жуда қаттиқ йўлдан озибди.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١١٦﴾

**117**. Улар Аллоҳни қўйиб, фақат аёл санамларга ибодат қилурлар ва фақат бебош шайтонга ибодат қилурлар.

إِن يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ إِنَٰثٗا وَإِن يَدۡعُونَ إِلَّا شَيۡطَٰنٗا مَّرِيدٗا ١١٧

**118**. Аллоҳ уни лаънатлади. У деди: «Қасамки, бандаларнинг орасидан ўзимга тегишли насибани албатта оламан.

لَّعَنَهُ ٱللَّهُۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنۡ عِبَادِكَ نَصِيبٗا مَّفۡرُوضٗا ١١٨

**119**. Уларни йўлдан оздираман, хомхаёлларга мубтало қиламан, буюрсам, улар чорваларининг қулоқларини кесадилар, буюрсам, Аллоҳ яратган нарсаларни ўзгартириб-бузадилар». Кимки Аллоҳни қўйиб, шайтонни дўст тутса, бас, у очиқдан-очиқ зиён қилибди.

وَلَأُضِلَّنَّهُمۡ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمۡ وَلَأٓمُرَنَّهُمۡ فَلَيُبَتِّكُنَّ ءَاذَانَ ٱلۡأَنۡعَٰمِ
وَلَأٓمُرَنَّهُمۡ فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلۡقَ ٱللَّهِۚ وَمَن يَتَّخِذِ ٱلشَّيۡطَٰنَ وَلِيّٗا مِّن دُونِ
ٱللَّهِ فَقَدۡ خَسِرَ خُسۡرَانٗا مُّبِينٗا ١١٩

**120**. (Шайтон) уларга ваъда берур ва уларни хомхаёлларга мубтало қилур. Шайтон уларга алдов-ёлғондан бошқа нарсани ваъда қилмас.

يَعِدُهُمۡ وَيُمَنِّيهِمۡۖ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ١٢٠

**121**. Ана ўшаларнинг жойлари жаҳаннамдир. Ундан қутулиш йўлини топа олмаслар.

أُوْلَٰٓئِكَ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ عَنۡهَا مَحِيصٗا ١٢١

**122**. Иймон келтириб, яхши амалларни қилганларни остидан анҳорлар оқиб турган жаннатларга киритурмиз. Унда абадий қолурлар. Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Аллоҳдан кўра ростгўйроқ ким бор?!

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَنُدۡخِلُهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن
تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٗاۚ وَمَنۡ أَصۡدَقُ مِنَ
ٱللَّهِ قِيلٗا ١٢٢

**123**. Сизларнинг хомхаёлингизча ҳам эмас, аҳли китобларнинг хомхаёлича ҳам эмас. Ким ёмонлик қилса, жазосини олур ва ўзига Аллоҳдан ўзга дўст ҳам, ёрдамчи ҳам топа олмас.

لَّيۡسَ بِأَمَانِيِّكُمۡ وَلَآ أَمَانِيِّ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِۗ مَن يَعۡمَلۡ سُوٓءٗا يُجۡزَ بِهِۦ
وَلَا يَجِدۡ لَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ١٢٣

**124**. Эркакми, аёлми, мўмин бўлган ҳолда яхши амалларни қилса, ана ўшалар жаннатга кирурлар ва уларга қилча ҳам зулм қилинмас.

وَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ
يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ وَلَا يُظۡلَمُونَ نَقِيرٗا ١٢٤

**125**. Чин мусулмон бўлган ҳолида ўзини Аллоҳга топширган ва ҳақ йўлдаги Иброҳимнинг динига эргашган кишининг динидан ҳам гўзалроқ дин борми?! (Ахир) Иброҳимни Аллоҳ Ўзига дўст тутган.

وَمَنۡ أَحۡسَنُ دِينٗا مِّمَّنۡ أَسۡلَمَ وَجۡهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ وَٱتَّبَعَ مِلَّةَ
إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۗ وَٱتَّخَذَ ٱللَّهُ إِبۡرَٰهِيمَ خَلِيلٗا ١٢٥

---

**126**. Осмонлару ердаги ҳамма нарса Аллоҳникидир. Аллоҳ ҳамма нарсани қамраб олгувчи бўлган Зотдир.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٖ مُّحِيطٗا ١٢٦

---

**127**. Сиздан аёллар ҳақида фатво сўрайдилар. Айтинг: «Улар тўғрисида сизларга Аллоҳ ва Китобда тиловат қилинадиган оятлар фатво берур. Яна етим қизларни улар учун фарз қилинган маҳрларини бермасдан (никоҳингизга олишингизни) ва никоҳингизга олишдан юз ўгириб (яна бошқа бировга турмушга чиқишига ҳам монелик қилишингизни ҳаром қилади). Яна ночор болалар ҳақида фатво бериб, бундай етимлар хусусида адолат билан туришингизни амр этади. Сизлар нима яхшилик қилсангиз, албатта, Аллоҳ уни билиб тургувчи бўлган Зотдир».

وَيَسۡتَفۡتُونَكَ فِي ٱلنِّسَآءِۖ قُلِ ٱللَّهُ يُفۡتِيكُمۡ فِيهِنَّ وَمَا يُتۡلَىٰ
عَلَيۡكُمۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ فِي يَتَٰمَى ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِي لَا تُؤۡتُونَهُنَّ
مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرۡغَبُونَ أَن تَنكِحُوهُنَّ وَٱلۡمُسۡتَضۡعَفِينَ مِنَ
ٱلۡوِلۡدَٰنِ وَأَن تَقُومُواْ لِلۡيَتَٰمَىٰ بِٱلۡقِسۡطِۚ وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ
فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِهِۦ عَلِيمٗا ١٢٧

---

**128**. Агар аёл киши ўз эридан кўнгилсизлик ва юз ўгириш содир бўлишидан қўрқса, икковлари ўзаро сулҳга келишишларида гуноҳ йўқ. Сулҳ яхшидир. Нафслар қизғанишга ҳозирдир. Агар яхшилик ва тақво қилсангиз, албатта, Аллоҳ нима қилаётганингиздан Хабардордир.

وَإِنِ ٱمۡرَأَةٌ خَافَتۡ مِنۢ بَعۡلِهَا نُشُوزًا أَوۡ إِعۡرَاضٗا فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ
أَن يُصۡلِحَا بَيۡنَهُمَا صُلۡحٗاۚ وَٱلصُّلۡحُ خَيۡرٞۗ وَأُحۡضِرَتِ ٱلۡأَنفُسُ ٱلشُّحَّۚ
وَإِن تُحۡسِنُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ١٢٨

---

**129**. Ҳар қанча уринсангизлар ҳам хотинларингиз ўртасида адолат қила олмайсиз. Бутунлай юз ўгириб, уни муаллақдек ташлаб қўймангиз. Агар ислоҳ ва тақво қилсангиз, албатта, Аллоҳ мағфиратли, меҳрибон бўлган Зотдир.

وَلَن تَسۡتَطِيعُوٓاْ أَن تَعۡدِلُواْ بَيۡنَ ٱلنِّسَآءِ وَلَوۡ حَرَصۡتُمۡۖ فَلَا تَمِيلُواْ
كُلَّ ٱلۡمَيۡلِ فَتَذَرُوهَا كَٱلۡمُعَلَّقَةِۚ وَإِن تُصۡلِحُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ
كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٢٩

---

**130**. Агар ажрашсалар, Аллоҳ Ўз фазлидан ҳар

وَإِن يَتَفَرَّقَا يُغۡنِ ٱللَّهُ كُلّٗا مِّن سَعَتِهِۦۚ وَكَانَ ٱللَّهُ وَٰسِعًا حَكِيمٗا ١٣٠

иккисини беҳожат қилур. Аллоҳ фазли кенг ва Ҳаким бўлган Зотдир.

**131**. Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Биз сиздан олдинги китоб берилганларга ҳам, сизларга ҳам: «Аллоҳдан тақво қилингиз», деб амр қилдик. Агар куфр келтирсангиз, албатта, осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Аллоҳ беҳожат ва мақтовга лойиқ бўлган Зотдир.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِۗ وَلَقَدْ وَصَّيْنَا ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَإِيَّاكُمْ أَنِ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ وَإِن تَكْفُرُواْ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدًا ﴿١٣١﴾

**132**. Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳникидир. Вакил бўлишга Аллоҳ кифоядир.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٣٢﴾

**133**. Агар хоҳласа, эй одамлар, сизларни кетказиб, бошқаларни келтирур. Аллоҳ бунга қодир бўлган Зотдир.

إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ أَيُّهَا ٱلنَّاسُ وَيَأْتِ بِـَٔاخَرِينَۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ قَدِيرًا ﴿١٣٣﴾

**134**. Ким дунё савобини истаса, (билсинки), Аллоҳнинг ҳузурида бу дунёнинг ҳам, у дунёнинг ҳам савоби бордир. Аллоҳ Эшитувчи ва Кўрувчи бўлган Зотдир.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ثَوَابَ ٱلدُّنْيَا فَعِندَ ٱللَّهِ ثَوَابُ ٱلدُّنْيَا وَٱلْأٓخِرَةِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعًۢا بَصِيرًا ﴿١٣٤﴾

**135**. Эй иймон келтирганлар! Адолат ила туринг ҳамда ўзингиз, ота-онангиз ва қариндошларингиз зиддига бўлса ҳам Аллоҳ учун тўғри гувоҳлик берувчи бўлинг. У (гувоҳлик берилувчи) бой бўлса ҳам, камбағал бўлса ҳам Аллоҳ унга яқинроқдир. Ҳавойи нафсга эргашиб, адолатсизлик қилманг. Агар тилингизни бурсангиз ёки юз ўгириб кетсангиз, албатта, Аллоҳ нима қилаётганингиздан хабардор бўлган Зотдир.

۞يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُواْ قَوَّٰمِينَ بِٱلْقِسْطِ شُهَدَآءَ لِلَّهِ وَلَوْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ أَوِ ٱلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَۚ إِن يَكُنْ غَنِيًّا أَوْ فَقِيرًا فَٱللَّهُ أَوْلَىٰ بِهِمَاۖ فَلَا تَتَّبِعُواْ ٱلْهَوَىٰٓ أَن تَعْدِلُواْۚ وَإِن تَلْوُۥٓاْ أَوْ تُعْرِضُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٣٥﴾

**136**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳга, Унинг Пайғамбарига ва шу Пайғамбарига нозил қилган китобга ҳамда илгари нозил бўлган китобларга иймон келтирингиз. Ким Аллоҳга, фаришталарига, китобларига,

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِي نَزَّلَ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِن قَبْلُۚ وَمَن يَكْفُرْ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَٱلْيَوْمِ ٱلْأٓخِرِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١٣٦﴾

пайғамбарларига ва охират кунига куфр келтирса, демак, у жуда қаттиқ адашибди.

**137**. Олдин иймон келтириб, кейин куфр келтирган, ортидан яна иймонга келиб, сўнгра яна куфрга қайтган, кейин эса куфрлари янада зиёда бўлган кимсаларни Аллоҳ ҳаргиз кечирмас ва зинҳор ҳақ йўлга ҳидоят қилмас.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ثُمَّ كَفَرُوا۟ ثُمَّ ءَامَنُوا۟ ثُمَّ كَفَرُوا۟ ثُمَّ ٱزْدَادُوا۟
كُفْرًا لَّمْ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ سَبِيلًۢا ١٣٧

**138**. Бундай мунофиқларга улар учун аламли азоб борлигидан «хушхабар» бериб қўйинг!

بَشِّرِ ٱلْمُنَٰفِقِينَ بِأَنَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ١٣٨

**139**. Улар мўминларни қўйиб, кофирларни дўст тутадиганлардир. Куч-қудратни ўшалардан қидирадиларми? Иззату куч-қудратнинг ҳаммаси Аллоҳникидир.

ٱلَّذِينَ يَتَّخِذُونَ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَيَبْتَغُونَ
عِندَهُمُ ٱلْعِزَّةَ فَإِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ١٣٩

**140**. Ахир Аллоҳ сизларга китобда: «Қачонки Аллоҳнинг оятлари инкор қилинаётганини ва масхара қилинаётганини эшитсангизлар, то бошқа гапга ўтмагунларича ундай кимсалар билан бирга ўтирманглар», деган сўзларни нозил қилган эди-ку?! (Модомики, улар билан ўтирган экансиз), демак, сизлар ҳам шак-шубҳасиз, ўшаларга ўхшагансиз. Албатта, Аллоҳ барча мунофиқ ва кофирларни жаҳаннамга жамлагувчидир.

وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِى ٱلْكِتَٰبِ أَنْ إِذَا سَمِعْتُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ
يُكْفَرُ بِهَا وَيُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُوا۟ مَعَهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا۟ فِى
حَدِيثٍ غَيْرِهِۦٓ ۚ إِنَّكُمْ إِذًا مِّثْلُهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ جَامِعُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ
وَٱلْكَٰفِرِينَ فِى جَهَنَّمَ جَمِيعًا ١٤٠

**141**. Улар сизларни пойлаб турадилар. Сизларга Аллоҳ томонидан зафар келса: «Сизлар билан бирга эмасмидик?!» дейдилар. Агар ғалаба кофирларга насиб бўлса: «Биз сизлардан устун бўлган ва сизларни мўминлардан ҳимоя қилган эмасмидик?» дейишади. Аллоҳ Қиёмат кунида ўрталарингизда ҳакамлик қилур. Аллоҳ ҳаргиз кофирлар учун мўминлар устига йўл бермагай.

ٱلَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمْ فَإِن كَانَ لَكُمْ فَتْحٌ مِّنَ ٱللَّهِ قَالُوٓا۟ أَلَمْ
نَكُن مَّعَكُمْ وَإِن كَانَ لِلْكَٰفِرِينَ نَصِيبٌ قَالُوٓا۟ أَلَمْ نَسْتَحْوِذْ
عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُم مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَلَن يَجْعَلَ ٱللَّهُ لِلْكَٰفِرِينَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ سَبِيلًا ١٤١

**142**. Мунофиқлар Аллоҳни алдамоқчи бўладилар. Аллоҳнинг Ўзи уларни алдаб қўяди. Намозга турсалар, эриниб турадилар. Хўжакўрсинга иш қиладилар. Аллоҳни камдан-кам ёдга оладилар.

إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَهُوَ خَٰدِعُهُمۡ وَإِذَا قَامُوٓاْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ
قَامُواْ كُسَالَىٰ يُرَآءُونَ ٱلنَّاسَ وَلَا يَذۡكُرُونَ ٱللَّهَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٤٢

---

**143**. Улар ўртада сарсондирлар. На анавиларга қўшила оладилар ва на манавиларга. Аллоҳ кимни адаштириб қўйган бўлса, ҳаргиз унга бирон йўл топа олмассиз.

مُّذَبۡذَبِينَ بَيۡنَ ذَٰلِكَ لَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِۚ وَمَن يُضۡلِلِ
ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلٗا ١٤٣

---

**144**. Эй мўминлар, мўминларни қўйиб, кофирларни дўст тутмангиз! Аллоҳ учун ўз зарарларингизга очиқ ҳужжат қилиб беришни истайсизми?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَجۡعَلُواْ لِلَّهِ عَلَيۡكُمۡ سُلۡطَٰنٗا مُّبِينًا ١٤٤

---

**145**. Албатта, мунофиқлар дўзахнинг энг тубидадирлар ва ҳаргиз уларга бир ёрдамчи топа олмассиз.

إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ فِي ٱلدَّرۡكِ ٱلۡأَسۡفَلِ مِنَ ٱلنَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمۡ نَصِيرًا ١٤٥

---

**146**. Тавба қилиб, ўзларини ўнглаб олган, Аллоҳга боғланиб, динларини холис Аллоҳ учун қилганлар бундан мустасно. Улар мўминлар билан биргадир. Яқинда Аллоҳ мўминларга улуғ савоб берур.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ وَأَصۡلَحُواْ وَٱعۡتَصَمُواْ بِٱللَّهِ وَأَخۡلَصُواْ دِينَهُمۡ لِلَّهِ
فَأُوْلَٰٓئِكَ مَعَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَسَوۡفَ يُؤۡتِ ٱللَّهُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ أَجۡرًا عَظِيمٗا ١٤٦

---

**147**. Агар шукр қилсангизлар ва иймон келтирсангизлар, Аллоҳ сизларни азоблаб нима қилади?! Аллоҳ Шакур (оз амал учун кўп савоб берувчи) ва Билувчи бўлган Зотдир.

مَّا يَفۡعَلُ ٱللَّهُ بِعَذَابِكُمۡ إِن شَكَرۡتُمۡ وَءَامَنتُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ شَاكِرًا
عَلِيمٗا ١٤٧

---

**148**. Аллоҳ ёмон сўзларнинг ошкора айтилишини хуш кўрмайди. (Бу ишнинг) мазлум томонидан бўлиши бундан мустасно. Аллоҳ Эшитгувчи, Билгувчи бўлган Зотдир.

۞لَّا يُحِبُّ ٱللَّهُ ٱلۡجَهۡرَ بِٱلسُّوٓءِ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ إِلَّا مَن ظُلِمَۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
سَمِيعًا عَلِيمًا ١٤٨

---

**149**. Агар бирон яхшиликни ошкора ё махфий қилсангиз ёки бирон ёмонликни афв этсангиз, (жуда яхши). Зеро, Аллоҳ Кечиргувчи ва Қодир бўлган Зотдир.

إِن تُبۡدُواْ خَيۡرًا أَوۡ تُخۡفُوهُ أَوۡ تَعۡفُواْ عَن سُوٓءٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوّٗا
قَدِيرًا ١٤٩

**150**. Албатта, Аллоҳ ва пайғамбарларига ишонмайдиган, Аллоҳ билан пайғамбарларининг ораларини ажратишни истайдиган ва: «Айримларига ишонамиз, айримларига ишонмаймиз», дейдиган ҳамда ора йўлни тутишни истайдиган кимсалар -

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡفُرُونَ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيُرِيدُونَ أَن يُفَرِّقُواْ بَيۡنَ ٱللَّهِ
وَرُسُلِهِۦ وَيَقُولُونَ نُؤۡمِنُ بِبَعۡضٖ وَنَكۡفُرُ بِبَعۡضٖ وَيُرِيدُونَ أَن
يَتَّخِذُواْ بَيۡنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ١٥٠

---

**151**. Ана ўшалар ҳақиқий кофирлардир. Кофирларга хор қилгувчи азобни тайёрлаб қўйганмиз.

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ حَقّٗاۚ وَأَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٗا مُّهِينٗا ١٥١

---

**152**. Аллоҳ ва Унинг пайғамбарларига иймон келтирган ҳамда улардан биронтасини ажратиб қўймаган зотларга эса яқинда (Аллоҳ муносиб) мукофотларини ато этажак. Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон бўлган Зотдир.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَلَمۡ يُفَرِّقُواْ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ أُوْلَٰٓئِكَ
سَوۡفَ يُؤۡتِيهِمۡ أُجُورَهُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٥٢

---

**153**. Аҳли китоб сиздан самодан уларга бир китоб нозил қилишингизни сўрайди. Мусодан бундан ҳам каттароқ нарсани сўраб: «Бизга Аллоҳни очиқ кўрсат», дегандилар. Шунда зулмлари туфайли уларни чақмоқ урганди. Кейин эса ўзларига аниқ-равшан ҳужжатлар келганидан кейин ҳам бузоқни худо қилиб олишди. Буни ҳам кечирдик ва Мусога очиқ ҳужжат ато этдик.

يَسۡـَٔلُكَ أَهۡلُ ٱلۡكِتَٰبِ أَن تُنَزِّلَ عَلَيۡهِمۡ كِتَٰبٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِۚ فَقَدۡ
سَأَلُواْ مُوسَىٰٓ أَكۡبَرَ مِن ذَٰلِكَ فَقَالُوٓاْ أَرِنَا ٱللَّهَ جَهۡرَةٗ فَأَخَذَتۡهُمُ
ٱلصَّٰعِقَةُ بِظُلۡمِهِمۡۚ ثُمَّ ٱتَّخَذُواْ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ
فَعَفَوۡنَا عَن ذَٰلِكَۚ وَءَاتَيۡنَا مُوسَىٰ سُلۡطَٰنٗا مُّبِينٗا ١٥٣

---

**154**. Аҳдни бузганлари сабабли устларига Тур тоғини кўтардик ва уларга: «Бу дарвозадан сажда қилган ҳолингизда кирингиз», дедик. Яна уларга: «Шанба кунлари ҳаддингиздан ошманг», дедик ҳамда улардан қаттиқ аҳд-паймон олдик.

وَرَفَعۡنَا فَوۡقَهُمُ ٱلطُّورَ بِمِيثَٰقِهِمۡ وَقُلۡنَا لَهُمُ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡبَابَ سُجَّدٗا
وَقُلۡنَا لَهُمۡ لَا تَعۡدُواْ فِي ٱلسَّبۡتِ وَأَخَذۡنَا مِنۡهُم مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا ١٥٤

---

**155**. Сўнгра аҳду паймонларини бузганлари, Аллоҳнинг оятларини инкор қилганлари, пайғамбарларни ноҳақ ўлдирганлари ва: «Дилларимиз қулф», деганлари сабабли (Биз уларни лаънатладик). Йўқ, балки куфрлари сабабли Аллоҳ уларнинг дилларини

فَبِمَا نَقۡضِهِم مِّيثَٰقَهُمۡ وَكُفۡرِهِم بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَقَتۡلِهِمُ ٱلۡأَنۢبِيَآءَ بِغَيۡرِ
حَقّٖ وَقَوۡلِهِمۡ قُلُوبُنَا غُلۡفُۢۚ بَلۡ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَيۡهَا بِكُفۡرِهِمۡ فَلَا
يُؤۡمِنُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٥٥

муҳрлаб қўйгандир. Бас, камдан-камлари иймон келтирадилар.

---

**156**. Яна куфр келтирганлари ва Марям хусусида улуғ бўҳтон қилганлари сабабли (Биз уларни лаънатладик).

وَبِكُفۡرِهِمۡ وَقَوۡلِهِمۡ عَلَىٰ مَرۡيَمَ بُهۡتَٰنًا عَظِيمٗا ١٥٦

---

**157**. Ҳамда Аллоҳнинг пайғамбари бўлган Масиҳ Ийсо ибн Марямни биз ўлдирганмиз, деган сўзлари сабабли (Биз уларни лаънатладик). Ҳолбуки, улар уни ўлдирганлари ҳам, осганлари ҳам йўқ. Фақат улар учун (бошқа биров Ийсога) ўхшатиб қўйилди, холос. Албатта, Ийсо ҳақида талашиб-тортишган кимсалар унинг (ўлдирилган-ўлдирилмагани) ҳақида шубҳада қолганлар. У ҳақда фақат гумонларга бериладилар, холос. Уни аниқ ўлдирмаганлар.

وَقَوۡلِهِمۡ إِنَّا قَتَلۡنَا ٱلۡمَسِيحَ عِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ رَسُولَ ٱللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ
وَمَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمۡۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ لَفِي شَكّٖ
مِّنۡهُۚ مَا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٍ إِلَّا ٱتِّبَاعَ ٱلظَّنِّۚ وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينَۢا ١٥٧

---

**158**. Балки уни Аллоҳ Ўз ҳузурига кўтаргандир. Аллоҳ Азиз ва Ҳаким бўлган Зотдир.

بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيۡهِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٥٨

---

**159**. Ҳеч бир аҳли китоб йўқки, унга ўлимидан олдин иймон келтирмаса. Қиёмат куни эса у уларнинг зиддига гувоҳ бўлур.

وَإِن مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ إِلَّا لَيُؤۡمِنَنَّ بِهِۦ قَبۡلَ مَوۡتِهِۦۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
يَكُونُ عَلَيۡهِمۡ شَهِيدٗا ١٥٩

---

**160**. Яҳудий бўлганларга уларнинг зулми, Аллоҳнинг йўлидан кўп одамларни тўсгани учун олдин уларга ҳалол қилинган нарсаларни ҳаром қилиб қўйдик.

فَبِظُلۡمٖ مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا عَلَيۡهِمۡ طَيِّبَٰتٍ أُحِلَّتۡ لَهُمۡ
وَبِصَدِّهِمۡ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ كَثِيرٗا ١٦٠

---

**161**. Яна қайтарилган бўлсалар ҳам судхўрлик қилганлари ҳамда одамларнинг молларини ботил йўл билан еганлари сабабли. Улардан кофирлари учун аламли азобни тайёрлаб қўйдик.

وَأَخۡذِهِمُ ٱلرِّبَوٰاْ وَقَدۡ نُهُواْ عَنۡهُ وَأَكۡلِهِمۡ أَمۡوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلۡبَٰطِلِۚ
وَأَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ مِنۡهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٦١

---

**162**. Лекин уларнинг орасидан илмда мустаҳкам бўлган зотлар ҳамда сизга нозил қилинган

لَّٰكِنِ ٱلرَّٰسِخُونَ فِي ٱلۡعِلۡمِ مِنۡهُمۡ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ يُؤۡمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ
إِلَيۡكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبۡلِكَۚ وَٱلۡمُقِيمِينَ ٱلصَّلَوٰةَۚ وَٱلۡمُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ

нарсага ва сиздан илгари нозил қилинган нарсаларга иймон келтирадиган мўминлар, хусусан, намозни барпо қилувчилар, закотни адо қилгувчилар ҳамда Аллоҳ ва Охират Кунига иймон келтирувчилар - ана ўшаларга улуғ мукофот ато этурмиз.

وَالْمُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ أُولَٰئِكَ سَنُؤْتِيهِمْ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٦٢﴾

---

**163**. Биз Нуҳга ва ундан кейинги пайғамбарларга ваҳий юборганимиз каби сизга ҳам ваҳий юбордик. Яна Иброҳим, Исмоил, Исҳоқ, Яъқуб ва унинг уруғ-авлоди, Ийсо, Айюб, Юнус, Ҳорун ва Сулаймон пайғамбарларга ҳам ваҳий юборганмиз. Довудга Забурни ато этдик.

۞إِنَّا أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ كَمَا أَوْحَيْنَا إِلَىٰ نُوحٍ وَالنَّبِيِّينَ مِن بَعْدِهِ ۚ
وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ
وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَارُونَ وَسُلَيْمَانَ ۚ وَآتَيْنَا دَاوُودَ زَبُورًا ﴿١٦٣﴾

---

**164**. Пайғамбарларки, улар ҳақида сизга илгари ҳикоя қилдик. Пайғамбарларки, улар ҳақида сизга ҳикоя қилганимиз йўқ. Мусо билан Аллоҳнинг Ўзи (бевосита) гаплашди.

وَرُسُلًا قَدْ قَصَصْنَاهُمْ عَلَيْكَ مِن قَبْلُ وَرُسُلًا لَّمْ نَقْصُصْهُمْ
عَلَيْكَ ۚ وَكَلَّمَ اللَّهُ مُوسَىٰ تَكْلِيمًا ﴿١٦٤﴾

---

**165**. Пайғамбарларки, хушхабар элтувчи ва қўрқитувчидирлар.Токи бу пайғамбарлардан кейин одамлар учун Аллоҳга қарши бирон ҳужжат қолмасин. Аллоҳ қудрат ва ҳикмат эгаси бўлган Зотдир.

رُّسُلًا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى اللَّهِ حُجَّةٌ بَعْدَ
الرُّسُلِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٦٥﴾

---

**166**. Лекин Аллоҳ Ўзи сизга нозил қилган нарсага гувоҳлик берур. Уни Ўз илми билан нозил қилди. Фаришталар ҳам гувоҳлик берурлар. Аллоҳнинг Ўзи етарли Гувоҳдир.

لَّٰكِنِ اللَّهُ يَشْهَدُ بِمَا أَنزَلَ إِلَيْكَ ۖ أَنزَلَهُ بِعِلْمِهِ ۖ وَالْمَلَائِكَةُ
يَشْهَدُونَ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا ﴿١٦٦﴾

---

**167**. Албатта, кофир бўлган ва Аллоҳнинг йўлидан тўсган кимсалар қаттиқ адашгандирлар.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ قَدْ ضَلُّوا ضَلَالًا بَعِيدًا ﴿١٦٧﴾

---

**168**. Албатта, куфр йўлига кириб, жабру зулм қилган кимсаларни Аллоҳ ҳаргиз кечирмайди ва зинҳор ҳақ йўлга ҳидоят қилмайди.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَظَلَمُوا لَمْ يَكُنِ اللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ
طَرِيقًا ﴿١٦٨﴾

**169**. Магар уларни жаҳаннам йўлига бошлар ва улар у жойда абадий қолурлар. Бу иш Аллоҳга осондир.

إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًاۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ١٦٩

**170**. Эй инсонлар, Пайғамбар Парвардигорингиз тарафидан ҳақни олиб келди. Бас, иймон келтиринглар. (Шунда) ўзингизга яхши бўлади. Агар куфр келтирсангиз, бас, осмонлару ердаги (ҳамма) нарса Аллоҳникидир. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким бўлган Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَكُمُ ٱلرَّسُولُ بِٱلۡحَقِّ مِن رَّبِّكُمۡ فَـَٔامِنُواْ خَيۡرًا لَّكُمۡۚ وَإِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ١٧٠

**171**. Эй аҳли китоб, динингизда ҳаддингиздан ошмангиз! Аллоҳ ҳақида фақат ҳақ гапни айтингиз! Албатта, Масиҳ Ийсо ибн Марям Аллоҳнинг пайғамбари ва Унинг Марямга етказган сўзи ҳамда Унинг томонидан бўлган руҳдир, холос. Бас, Аллоҳ ва Унинг пайғамбарларига иймон келтирингиз! (Аллоҳ) учта демангиз, (бундай дейишдан) тийилингиз, шунда ўзингиз учун яхши бўлур. Шубҳасиз, Аллоҳ ягона илоҳдир. У фарзандлик бўлишдан пок бўлган Зотдир. Осмонлардаги ва Ердаги бор нарса Уникидир. Вакилликка Аллоҳнинг Ўзи етарлидир.

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَا تَغۡلُواْ فِي دِينِكُمۡ وَلَا تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّۚ إِنَّمَا ٱلۡمَسِيحُ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ رَسُولُ ٱللَّهِ وَكَلِمَتُهُۥٓ أَلۡقَىٰهَآ إِلَىٰ مَرۡيَمَ وَرُوحٞ مِّنۡهُۖ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۖ وَلَا تَقُولُواْ ثَلَٰثَةٌۚ ٱنتَهُواْ خَيۡرًا لَّكُمۡۚ إِنَّمَا ٱللَّهُ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ سُبۡحَٰنَهُۥٓ أَن يَكُونَ لَهُۥ وَلَدٞۘ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ١٧١

**172**. Масиҳ ҳам, муқарраб фаришталар ҳам Аллоҳга банда бўлишдан асло ор қилмайдилар. Ким Унга банда бўлишдан бош тортса ва мутакаббирлик қилса, яқинда уларнинг ҳаммасини Ўзига тўплайди.

لَّن يَسۡتَنكِفَ ٱلۡمَسِيحُ أَن يَكُونَ عَبۡدٗا لِّلَّهِ وَلَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ٱلۡمُقَرَّبُونَۚ وَمَن يَسۡتَنكِفۡ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَيَسۡتَكۡبِرۡ فَسَيَحۡشُرُهُمۡ إِلَيۡهِ جَمِيعٗا ١٧٢

**173**. Иймон келтириб, яхши амаллар қилганларнинг ажрларини тўлиқ қилиб берур ва Ўз фазлидан зиёда ҳам қилур. Бош тортиб, такаббурлик қилганларни эса аламли азоб билан азоблар ва улар ўзлари учун Аллоҳдан ўзга дўст ҳам, ёрдамчи ҳам топмаслар.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضۡلِهِۦۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسۡتَنكَفُواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ فَيُعَذِّبُهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ١٧٣

**174**. Эй одамлар, сизларга Парвардигорингиздан

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَكُم بُرۡهَٰنٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَأَنزَلۡنَآ

إِلَيۡكُمۡ نُورٗا مُّبِينٗا ﴿١٧٤﴾

ҳужжат келди ва сизга ёрқин нурни нозил қилдик.

---

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَٱعۡتَصَمُواْ بِهِۦ فَسَيُدۡخِلُهُمۡ فِي رَحۡمَةٖ مِّنۡهُ
وَفَضۡلٖ وَيَهۡدِيهِمۡ إِلَيۡهِ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ﴿١٧٥﴾

**175**. Аллоҳга иймон келтирган ва маҳкам боғланган зотларни Ўз тарафидан раҳмат ва фазлга дохил қилур ва Ўзига (олиб борадиган) тўғри йўлга йўллагай.

---

يَسۡتَفۡتُونَكَ قُلِ ٱللَّهُ يُفۡتِيكُمۡ فِي ٱلۡكَلَٰلَةِۚ إِنِ ٱمۡرُؤٌاْ هَلَكَ لَيۡسَ
لَهُۥ وَلَدٞ وَلَهُۥٓ أُخۡتٞ فَلَهَا نِصۡفُ مَا تَرَكَۚ وَهُوَ يَرِثُهَآ إِن لَّمۡ يَكُن
لَّهَا وَلَدٞۚ فَإِن كَانَتَا ٱثۡنَتَيۡنِ فَلَهُمَا ٱلثُّلُثَانِ مِمَّا تَرَكَۚ وَإِن كَانُوٓاْ إِخۡوَةٗ
رِّجَالٗا وَنِسَآءٗ فَلِلذَّكَرِ مِثۡلُ حَظِّ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۗ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ أَن
تَضِلُّواْۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ﴿١٧٦﴾

**176**. Сиздан фатво сўрайдилар. Айтинг: «Аллоҳ сизларга калола ҳақида фатво беради. Бир фарзандсиз одам ўлса ва унинг бир дона опаси ё синглиси бўлса, мероснинг ярми уникидир. Ўша бир дона опаси ё синглисининг фарзанди бўлмаса, ака ундан мерос олади. Опа ё сингиллар (бир дона эмас), иккита бўлса, мероснинг учдан иккиси уларникидир. Фақат опа-сингиллargина эмас, ака-укалар ҳам бўлса, бир эркакка икки аёл улуши берилади. Адашиб кетмаслигингиз учун Аллоҳ сизларга баён қиляпти. Аллоҳ ҳамма нарсани Билгувчидир».

# Моида المائدة

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

1. Эй иймон келтирганлар, битимларга вафо қилинлар. Сизларга чорва ҳайвонлари ҳалол қилинди. (Ҳаромлиги) тиловат қилинганлари ҳамда эҳромдалик пайтингизда овни ҳалол қилиб олишингиз бундан мустасно. Албатта, Аллоҳ Ўзи истаганидек ҳукм қилур.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَوۡفُواْ بِٱلۡعُقُودِۚ أُحِلَّتۡ لَكُم بَهِيمَةُ ٱلۡأَنۡعَٰمِ
إِلَّا مَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ غَيۡرَ مُحِلِّي ٱلصَّيۡدِ وَأَنتُمۡ حُرُمٌۗ إِنَّ ٱللَّهَ
يَحۡكُمُ مَا يُرِيدُ ١

2. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳ буюрган удумларни бузишни, уруш ҳаром қилинган ойда жанг қилишни, Аллоҳ йўлида ҳадя этилган ҳайвонларни (ўлдиришни) ва уларга осиб қўйилган ҳадялик белгиларини (узиб ташлашни) ҳамда Парвардигорларидан фазлу марҳамат ва ризолик тилаб Байтул-Ҳаромни (Каъбани) мақсад қилиб кетаётган кишиларга (қарши жанг қилишни) ҳалол қилиб олмангиз! (Эҳромдан чиқиб) ҳалол бўлгач, ов қилаверингиз. Сизларни Каъбадан тўсганлари сабабли бирон қавмни ёмон кўришингиз ҳаддингиздан ошишингизга сабаб бўлмасин! Яхшилик ва тақво йўлида ҳамкорлик қилингиз, гуноҳ ва тажовузкорлик йўлида ҳамкорлик қилмангиз! Аллоҳдан қўрқингиз! Шубҳасиз, Аллоҳ азоби қаттиқ Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحِلُّواْ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ وَلَا ٱلشَّهۡرَ ٱلۡحَرَامَ وَلَا
ٱلۡهَدۡيَ وَلَا ٱلۡقَلَٰٓئِدَ وَلَآ ءَآمِّينَ ٱلۡبَيۡتَ ٱلۡحَرَامَ يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّن
رَّبِّهِمۡ وَرِضۡوَٰنٗاۚ وَإِذَا حَلَلۡتُمۡ فَٱصۡطَادُواْۚ وَلَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شَنَـَٔانُ قَوۡمٍ
أَن صَدُّوكُمۡ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ أَن تَعۡتَدُواْۘ وَتَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡبِرِّ
وَٱلتَّقۡوَىٰۖ وَلَا تَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ
شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢

3. Сизларга ўлакса, қон, тўнғиз гўшти, Аллоҳдан бошқага атаб сўйилган нарса, бўғилиб ўлган, уриб ўлдирилган, баланд жойдан қулаб ўлган, сузишиб ўлган ва йиртқич ҳайвон тишлаб ўлдирган жониворлар ҳаром қилинди. (Жони чиқмай туриб) сўйиб юборганингиз бундан мустасно. Яна бутларга атаб сўйилган

حُرِّمَتۡ عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةُ وَٱلدَّمُ وَلَحۡمُ ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيۡرِ
ٱللَّهِ بِهِۦ وَٱلۡمُنۡخَنِقَةُ وَٱلۡمَوۡقُوذَةُ وَٱلۡمُتَرَدِّيَةُ وَٱلنَّطِيحَةُ وَمَآ أَكَلَ
ٱلسَّبُعُ إِلَّا مَا ذَكَّيۡتُمۡ وَمَا ذُبِحَ عَلَى ٱلنُّصُبِ وَأَن تَسۡتَقۡسِمُواْ
بِٱلۡأَزۡلَٰمِۚ ذَٰلِكُمۡ فِسۡقٌۗ ٱلۡيَوۡمَ يَئِسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن دِينِكُمۡ
فَلَا تَخۡشَوۡهُمۡ وَٱخۡشَوۡنِۚ ٱلۡيَوۡمَ أَكۡمَلۡتُ لَكُمۡ دِينَكُمۡ وَأَتۡمَمۡتُ
عَلَيۡكُمۡ نِعۡمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ ٱلۡإِسۡلَٰمَ دِينٗاۚ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ فِي
مَخۡمَصَةٍ غَيۡرَ مُتَجَانِفٖ لِّإِثۡمٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣

ҳайвонлар ва (фол) чўплардан қисматингизни сўрашингиз (ҳам сизларга ҳаром қилинди). Зотан, бу ишларингиз итоатсизликдир. Бугун энди кофир бўлган кимсаларнинг сизларни динингиздан (чиқаришдан) умидлари узилди. Бас, улардан қўрқмангиз, Мендан қўрқингиз! Бугун сизларга динингизни комил қилдим ва неъматимни тўкис қилиб бердим ҳамда сизлар учун (фақат) Исломни дин қилиб танладим. Бас, кимки очарчиликда гуноҳ томонга оғмаган ҳолида (мазкур ҳаром қилинган нарсаларни ейишга) мажбур бўлса, (Аллоҳ кечирар). Зеро, Аллоҳ мағфиратли, меҳрибон Зотдир.

---

**4**. Сиздан ўзлари учун нималар ҳалол қилинганини сўрайдилар. Айтинг: «Сизлар учун барча покиза нарсалар ва яна сизларнинг таълимингизни олган жониворларнинг - Аллоҳ сизларга билдирган нарсалардан билдириб қўлга ўргатган жониворларнинг (тутиб келтирган овлари) ҳалол қилинди. Бас, улар сизлар учун ушлаб келтирган нарсаларни еяверинглар ва (уларни овга қўйиб юбораётганингизда) Аллоҳнинг номини зикр қилинглар! Аллоҳдан қўрқинглар! Албатта, Аллоҳ жуда тез ҳисоб-китоб қилгувчи Зотдир.

يَسْـَٔلُونَكَ مَاذَآ أُحِلَّ لَهُمْۖ قُلْ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُ وَمَا عَلَّمْتُم
مِّنَ ٱلْجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا عَلَّمَكُمُ ٱللَّهُۖ فَكُلُوا۟ مِمَّآ
أَمْسَكْنَ عَلَيْكُمْ وَٱذْكُرُوا۟ ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهِۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ
سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٤﴾

---

**5**. Бугун сизлар учун барча покиза нарсалар ҳалол қилинди. Китоб берилган кимсаларнинг таомлари сизлар учун ҳалолдир ва сизларнинг таомларингиз улар учун ҳалолдир. Зино қилмай ва яширин ўйнаш тутмай маҳрларини бериб уйлансангиз, сизлар учун мўминаларнинг афифалари (ўзини ҳаромдан сақлаганлари) ҳам, сизлардан олдинги Китоб берилганларнинг афифалари ҳам ҳалолдир. Кимки иймонидан қайтса, унинг қилган амали беҳуда кетиши аниқдир ва у Охиратда зиён кўргувчилар тоифасидандир.

ٱلْيَوْمَ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُۖ وَطَعَامُ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ حِلٌّ لَّكُمْ
وَطَعَامُكُمْ حِلٌّ لَّهُمْۖ وَٱلْمُحْصَنَٰتُ مِنَ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَٱلْمُحْصَنَٰتُ
مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ
مُحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَٰفِحِينَ وَلَا مُتَّخِذِىٓ أَخْدَانٍۗ وَمَن يَكْفُرْ
بِٱلْإِيمَٰنِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُۥ وَهُوَ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٥﴾

**6**. Эй иймон келтирганлар, намозга турганингизда юзларингизни ҳамда қўлларингизни тирсаклари билан ювингиз, бошларингизга масҳ тортингиз ва оёқларингизни тўпиқлари билан ювингиз! Агар жунуб бўлсаларингиз, покланингиз! Агар бемор ё сафарда бўлсаларингиз ёки бировингиз ҳожатхонадан чиққан бўлса ёхуд хотинларингизга қўшилган бўлсаларингиз ва сув топа олмасангиз, покиза тупроқ билан таяммум қилингиз. Аллоҳ сизларга қийинчилик туғдиришни истамайди, балки сизларни поклашни ва сизларга Ўз неъматини комил қилиб беришни истайди. Шоядки, шукр қилсангизлар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قُمۡتُمۡ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ فَٱغۡسِلُواْ وُجُوهَكُمۡ وَأَيۡدِيَكُمۡ إِلَى ٱلۡمَرَافِقِ وَٱمۡسَحُواْ بِرُءُوسِكُمۡ وَأَرۡجُلَكُمۡ إِلَى ٱلۡكَعۡبَيۡنِۚ وَإِن كُنتُمۡ جُنُبٗا فَٱطَّهَّرُواْۚ وَإِن كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ أَحَدٞ مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ أَوۡ لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمۡ تَجِدُواْ مَآءٗ فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدٗا طَيِّبٗا فَٱمۡسَحُواْ بِوُجُوهِكُمۡ وَأَيۡدِيكُم مِّنۡهُۚ مَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيَجۡعَلَ عَلَيۡكُم مِّنۡ حَرَجٖ وَلَٰكِن يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمۡ وَلِيُتِمَّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٦

---

**7**. Аллоҳнинг сизга берган неъматини ва сиздан олган аҳдини эслангиз. Ўшанда: «Эшитдик ва итоат қилдик», дегандингиз. Аллоҳдан тақво қилингиз. Албатта, Аллоҳ диллардаги (сирлар)ни ҳам Билгувчидир.

وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمِيثَٰقَهُ ٱلَّذِي وَاثَقَكُم بِهِۦٓ إِذۡ قُلۡتُمۡ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٧

---

**8**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳ учун ҳақда турингиз, адолат билан гувоҳлик бергувчи бўлингиз! Бирон қавмни ёмон кўришингиз сизларни адолат қилмасликка олиб бормасин! Адолат қилингиз! Шу тақвога яқинроқдир. Аллоҳдан қўрқингиз! Албатта, Аллоҳ қилаётган амалларингиздан хабардордир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُواْ قَوَّٰمِينَ لِلَّهِ شُهَدَآءَ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَلَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شَنَـَٔانُ قَوۡمٍ عَلَىٰٓ أَلَّا تَعۡدِلُواْۚ ٱعۡدِلُواْ هُوَ أَقۡرَبُ لِلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ٨

---

**9**. Аллоҳ иймон келтирган ва яхши амаллар қилган зотларга улар учун мағфират ва улуғ ажр борлигини ваъда қилди.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٌ عَظِيمٞ ٩

---

**10**. Куфр келтирганлар ва оятларимизни ёлғонга чиқарганлар - ана ўшалар дўзах эгаларидир.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ١٠

---

**11**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳнинг сизга берган неъматини эслангиз. Бир қавм сизга қўл кўтармоқчи бўлганида (Аллоҳ) уларнинг қўлларини сиздан қайтарган эди. Аллоҳдан

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ هَمَّ قَوۡمٌ أَن يَبۡسُطُوٓاْ إِلَيۡكُمۡ أَيۡدِيَهُمۡ فَكَفَّ أَيۡدِيَهُمۡ عَنكُمۡۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١١

тақво қилингиз. Мўминлар ёлғиз Аллоҳгагина суянсинлар.

**12**. Аллоҳ Бани Исроилнинг аҳд-паймонини олди. Улардан ўн иккитасини бошлиқ қилиб юбордик. Аллоҳ айтди: «Албатта, Мен сизлар билан биргаман. Қасамки, намозни тўкис адо этсангиз, закотни берсангиз, пайғамбарларимга иймон келтирсангиз ва ёрдам берсангиз ҳамда Аллоҳга қарзи ҳасана берсангиз, ёмонликларингизни ўчириб, ўзингизни остидан дарёлар оқиб турадиган жаннатларга киритаман. Шундан кейин ҳам сизлардан ким куфр келтирса, у тўғри йўлдан аниқ озибди».

۞وَلَقَدۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَبَعَثۡنَا مِنۡهُمُ ٱثۡنَيۡ عَشَرَ
نَقِيبٗاۖ وَقَالَ ٱللَّهُ إِنِّي مَعَكُمۡۖ لَئِنۡ أَقَمۡتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَيۡتُمُ ٱلزَّكَوٰةَ
وَءَامَنتُم بِرُسُلِي وَعَزَّرۡتُمُوهُمۡ وَأَقۡرَضۡتُمُ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا لَّأُكَفِّرَنَّ
عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَلَأُدۡخِلَنَّكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ
فَمَن كَفَرَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ مِنكُمۡ فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١٢

**13**. Аҳду паймонларини бузганлари туфайли уларни лаънатладик ва тошбағирга айлантирдик. Улар калималарни ўз ўринларидан ўзгартирадилар ва ўзларига берилган эслатмалардан бир улушини унутиб юбордилар. Сиз ҳар доим улар томонидан бир хиёнатга йўлиқасиз. Озгиналаригина бундан (хиёнат қилишдан) мустасно. Уларни афв этиб, кечириб юбораверинг. Албатта, Аллоҳ яхшилик қилгувчиларни севади.

فَبِمَا نَقۡضِهِم مِّيثَٰقَهُمۡ لَعَنَّٰهُمۡ وَجَعَلۡنَا قُلُوبَهُمۡ قَٰسِيَةٗۖ يُحَرِّفُونَ
ٱلۡكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَنَسُواْ حَظّٗا مِّمَّا ذُكِّرُواْ بِهِۦۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ
عَلَىٰ خَآئِنَةٖ مِّنۡهُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۖ فَٱعۡفُ عَنۡهُمۡ وَٱصۡفَحۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ
يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣

**14**. «Бизлар насронийимиз», деган кимсалардан ҳам аҳд-паймонларини олдик. (Улар ҳам) ўзларига берилган эслатмалардан бир улушини унутиб юбордилар. Шунда Биз уларнинг ўрталарида то Қиёмат кунига қадар нафрат ва адоватни авж олдирдик. Яқинда Аллоҳ уларга қилган қилмишларини баён қилиб беради.

وَمِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّا نَصَٰرَىٰٓ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَهُمۡ فَنَسُواْ حَظّٗا مِّمَّا
ذُكِّرُواْ بِهِۦ فَأَغۡرَيۡنَا بَيۡنَهُمُ ٱلۡعَدَاوَةَ وَٱلۡبَغۡضَآءَ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ
وَسَوۡفَ يُنَبِّئُهُمُ ٱللَّهُ بِمَا كَانُواْ يَصۡنَعُونَ ١٤

**15**. Эй аҳли китоб, сизларга элчимиз китобингиз ичидан сизлар яшириб келган кўп нарсаларни баён қилиб, кўп нарсаларни эса афв этиб - тарк этиб келди. Сизларга Аллоҳ тарафидан бир нур ва очиқ китоб келди.

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ قَدۡ جَآءَكُمۡ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمۡ كَثِيرٗا مِّمَّا كُنتُمۡ
تُخۡفُونَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَيَعۡفُواْ عَن كَثِيرٖۚ قَدۡ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٞ
وَكِتَٰبٞ مُّبِينٞ ١٥

**16**. У билан Аллоҳ Ўзининг ризосига эргашганларни саломатлик йўлларига бошлар ва уларни Ўз изни ила зулматлардан нурга олиб чиқиб, тўғри йўлга ҳидоят қилур.

يَهۡدِي بِهِ ٱللَّهُ مَنِ ٱتَّبَعَ رِضۡوَٰنَهُۥ سُبُلَ ٱلسَّلَٰمِ وَيُخۡرِجُهُم مِّنَ
ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذۡنِهِۦ وَيَهۡدِيهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ١٦

---

**17**. «Аллоҳ Марямнинг ўғли Масиҳдир», деган кимсалар аниқ кофир бўлдилар. Айтинг: «Агар Аллоҳ Марямнинг ўғли Масиҳни, унинг онасини ва ер юзидаги ҳамма одамларни ҳалок этишни истаса, ким Аллоҳни бирон ишдан қайтара олади?!» Осмонлар, ер ва уларнинг орасидаги бор нарсалар Аллоҳнинг мулкидир. У Ўзи истаган нарсасини яратур. Аллоҳ ҳамма нарсага Қодирдир.

لَّقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ مَرۡيَمَۚ قُلۡ فَمَن
يَمۡلِكُ مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔا إِنۡ أَرَادَ أَن يُهۡلِكَ ٱلۡمَسِيحَ ٱبۡنَ مَرۡيَمَ وَأُمَّهُۥ
وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗاۗ وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَاۚ
يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٧

---

**18**. Яҳудий ва насронийлар: «Биз Аллоҳнинг болалари ва суюклиларимиз», дедилар. Айтинг: «У ҳолда нега сизларни гуноҳларингиз сабабли азоблайди?! Балки сизлар ҳам У Зот яратган махлуоқотлар қаторидаги башарсизлар. У Зот Ўзи хоҳлаган одамини мағфират қилур, истаган одамига азоб берур». Осмонлару ер ва уларнинг орасидаги бор нарсалар Аллоҳнинг мулкидир. Қайтиб борар жой Унгадир.

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ وَٱلنَّصَٰرَىٰ نَحۡنُ أَبۡنَٰٓؤُاْ ٱللَّهِ وَأَحِبَّٰٓؤُهُۥۚ قُلۡ فَلِمَ
يُعَذِّبُكُم بِذُنُوبِكُمۖ بَلۡ أَنتُم بَشَرٞ مِّمَّنۡ خَلَقَۚ يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ
وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَاۖ
وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ١٨

---

**19**. Эй аҳли китоб, «Бизга хушхабар элтувчи ҳам, огоҳлантирувчи ҳам келмади», демаслигингиз учун (олдинги) пайғамбарлардан бир муддат ўтиб, сизларга Бизнинг элчимиз келди. Сизларга хушхабар элтувчи ва огоҳлантирувчи келди. Аллоҳ ҳар нарсага Қодирдир.

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ قَدۡ جَآءَكُمۡ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمۡ عَلَىٰ فَتۡرَةٖ مِّنَ
ٱلرُّسُلِ أَن تَقُولُواْ مَا جَآءَنَا مِنۢ بَشِيرٖ وَلَا نَذِيرٖۖ فَقَدۡ جَآءَكُم
بَشِيرٞ وَنَذِيرٞۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٩

---

**20**. Мусо ўз қавмига: «Эй қавмим, Аллоҳнинг сизга берган неъматларини эсланг. У пайғамбарларни сизлардан чиқарди, сизларни подшоҳлар қилди ва оламлардаги ҳеч кимга бермаган нарсаларни сизларга берди», - деганини эсланг.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ
جَعَلَ فِيكُمۡ أَنۢبِيَآءَ وَجَعَلَكُم مُّلُوكٗا وَءَاتَىٰكُم مَّا لَمۡ يُؤۡتِ
أَحَدٗا مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٠

21. Эй қавмим, Аллоҳ сизга ёзиб қўйган муқаддас ерга киринг. Ортингизга қайтманг. Акс ҳолда зиён кўргувчиларга айланасиз.

يَٰقَوۡمِ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡأَرۡضَ ٱلۡمُقَدَّسَةَ ٱلَّتِي كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمۡ وَلَا تَرۡتَدُّواْ
عَلَىٰٓ أَدۡبَارِكُمۡ فَتَنقَلِبُواْ خَٰسِرِينَ ٢١

---

22. Улар: «Эй Мусо, унда зўравон қавм бор. Улар ундан чиқмагунларича биз ҳаргиз кирмасмиз. Улар чиқиб кетсалар, кейин биз кирурмиз», - дедилар.

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ فِيهَا قَوۡمٗا جَبَّارِينَ وَإِنَّا لَن نَّدۡخُلَهَا حَتَّىٰ يَخۡرُجُواْ
مِنۡهَا فَإِن يَخۡرُجُواْ مِنۡهَا فَإِنَّا دَٰخِلُونَ ٢٢

---

23. Аллоҳдан қўрқадиган ва Аллоҳ уларга (тавфиқ) ато этган икки киши деди: «Уларга (қарши) эшикдан киринглар. Кирсангизлар, сизлар ғолибсизлар. Агар мўмин бўлсангизлар, Аллоҳга таваккал қилинглар».

قَالَ رَجُلَانِ مِنَ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمَا ٱدۡخُلُواْ
عَلَيۡهِمُ ٱلۡبَابَ فَإِذَا دَخَلۡتُمُوهُ فَإِنَّكُمۡ غَٰلِبُونَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَتَوَكَّلُوٓاْ
إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٢٣

---

24. Улар: «Эй Мусо, модомики, улар ўша ерда экан, биз зинҳор у ерга кирмасмиз. Сен ўзинг Парвардигоринг билан бориб уларга қарши жанг қилаверинглар. Биз шу ерда ўтириб турувчимиз», - дедилар.

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّا لَن نَّدۡخُلَهَآ أَبَدٗا مَّا دَامُواْ فِيهَا فَٱذۡهَبۡ أَنتَ
وَرَبُّكَ فَقَٰتِلَآ إِنَّا هَٰهُنَا قَٰعِدُونَ ٢٤

---

25. Мусо айтди: «Парвардигорим, мен фақат ўзимга ва биродарим (Ҳорунга) эгаман, холос. Бас, Ўзинг биз билан бу итоатсиз қавмнинг орасини ажратгин».

قَالَ رَبِّ إِنِّي لَآ أَمۡلِكُ إِلَّا نَفۡسِي وَأَخِيۖ فَٱفۡرُقۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَ ٱلۡقَوۡمِ
ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٥

---

26. (Аллоҳ) деди: «Энди бу ер уларга қирқ йилгача ҳаромдир. Ер юзида адашиб сарсон-саргардон юрадилар. Сен бу фосиқ қавмдан хафа бўлма».

قَالَ فَإِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيۡهِمۡۛ أَرۡبَعِينَ سَنَةٗۛ يَتِيهُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ فَلَا تَأۡسَ
عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٦

---

27. Уларга Одамнинг икки ўғли ҳақидаги хабарни ҳаққирост тиловат қилиб беринг. Улар қурбонлик қилганларида биридан қабул қилиниб, бошқасидан қабул қилинмаганди. Шунда у «Сени, албатта, ўлдираман», деганида (укаси) шундай деганди: «Аллоҳ тақводорлардангина қабул қилур.

۞وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ ٱبۡنَيۡ ءَادَمَ بِٱلۡحَقِّ إِذۡ قَرَّبَا قُرۡبَانٗا فَتُقُبِّلَ مِنۡ
أَحَدِهِمَا وَلَمۡ يُتَقَبَّلۡ مِنَ ٱلۡأٓخَرِ قَالَ لَأَقۡتُلَنَّكَۖ قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ ٱللَّهُ
مِنَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٢٧

---

28. Сен мени ўлдириш учун қўл кўтарсанг ҳам

لَئِنۢ بَسَطتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقۡتُلَنِي مَآ أَنَا۠ بِبَاسِطٖ يَدِيَ إِلَيۡكَ لِأَقۡتُلَكَۖ

إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٨

мен сени ўлдириш учун қўл кўтармайман. Мен оламлар Парвардигори Аллоҳдан қўрқаман.

---

إِنِّيٓ أُرِيدُ أَن تَبُوٓأَ بِإِثۡمِي وَإِثۡمِكَ فَتَكُونَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِۚ وَذَٰلِكَ
جَزَٰٓؤُاْ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٩

**29**. Менинг гуноҳимни ҳам, ўзингнинг гуноҳингни ҳам орқалаб кетиб, дўзах аҳлидан бўлишингни истайман. Золимларнинг жазоси шудир».

---

فَطَوَّعَتۡ لَهُۥ نَفۡسُهُۥ قَتۡلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُۥ فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٣٠

**30**. Нафси унга ўз биродарини ўлдиришни чиройли қилиб кўрсатди. Бас, уни ўлдирди. (Шу билан) зиён кўргувчилардан бўлиб қолди.

---

فَبَعَثَ ٱللَّهُ غُرَابٗا يَبۡحَثُ فِي ٱلۡأَرۡضِ لِيُرِيَهُۥ كَيۡفَ يُوَٰرِي سَوۡءَةَ
أَخِيهِۚ قَالَ يَٰوَيۡلَتَىٰٓ أَعَجَزۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِثۡلَ هَٰذَا ٱلۡغُرَابِ فَأُوَٰرِيَ
سَوۡءَةَ أَخِيۖ فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلنَّٰدِمِينَ ٣١

**31**. Сўнгра Аллоҳ унга биродарининг мурдасини қандай кўмишни кўрсатиш учун ерни титадиган бир қарға юборди. У: «Менга ўлим бўлсин, мана шу қарғачалик бўла олмадимми - биродаримнинг мурдасини ўзим кўма олмадимми?!» деб надомат қилгувчилардан бўлиб қолди.

---

مِنۡ أَجۡلِ ذَٰلِكَ كَتَبۡنَا عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنَّهُۥ مَن قَتَلَ نَفۡسَۢا بِغَيۡرِ
نَفۡسٍ أَوۡ فَسَادٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ ٱلنَّاسَ جَمِيعٗا وَمَنۡ أَحۡيَاهَا
فَكَأَنَّمَآ أَحۡيَا ٱلنَّاسَ جَمِيعٗاۚ وَلَقَدۡ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُنَا بِٱلۡبَيِّنَٰتِ ثُمَّ إِنَّ
كَثِيرٗا مِّنۡهُم بَعۡدَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡأَرۡضِ لَمُسۡرِفُونَ ٣٢

**32**. Шу сабабли Бани Исроил (зиммаси)га шундай ёздик: «Ким ҳеч кимни ўлдирмаган ва ер юзида бузғунчилик қилмаган одамни ўлдирса, худди ҳамма одамларни ўлдиргандек бўлади. Ким уни тирилтирса, худди ҳамма одамларни тирилтиргандек бўлади». Элчиларимиз уларга ҳужжатлар олиб келдилар. Шундан кейин ҳам улардан кўплари ер юзида исроф қилгувчилар (ҳаддан ошгувчилар)дир.

---

إِنَّمَا جَزَٰٓؤُاْ ٱلَّذِينَ يُحَارِبُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَسۡعَوۡنَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَسَادًا أَن
يُقَتَّلُوٓاْ أَوۡ يُصَلَّبُوٓاْ أَوۡ تُقَطَّعَ أَيۡدِيهِمۡ وَأَرۡجُلُهُم مِّنۡ خِلَٰفٍ أَوۡ يُنفَوۡاْ مِنَ
ٱلۡأَرۡضِۚ ذَٰلِكَ لَهُمۡ خِزۡيٞ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ٣٣

**33**. Аллоҳ ва Пайғамбарига қарши жанг қиладиган, ерда бузғунчилик қилиб юрадиган кимсаларнинг жазоси - ўлдирилишлари ё дорга осилишлари ёки оёқ-қўллари қарама-қарши тарафдан кесилиши ёхуд ердан сургун қилинишларидир. Бу иш улар учун дунёда шармандалик бўлур. Охиратда эса уларга улуғ азоб бордир.

---

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِن قَبۡلِ أَن تَقۡدِرُواْ عَلَيۡهِمۡۖ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ

**34**. Уларга қодир бўлишингиздан олдин тавба

غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣٤

қилиб қолганлари бундан мустасно. Аллоҳ мағфиратли ва раҳмли Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱبۡتَغُوٓاْ إِلَيۡهِ ٱلۡوَسِيلَةَ وَجَٰهِدُواْ فِي سَبِيلِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٣٥

**35**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳдан тақво қилингиз ва Унга васила излангиз ҳамда Унинг йўлида жиҳод қилингиз. Шоядки, шунда нажот топсангиз.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ أَنَّ لَهُم مَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لِيَفۡتَدُواْ بِهِۦ مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَا تُقُبِّلَ مِنۡهُمۡۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٣٦

**36**. Ер юзидаги ҳамма нарса ва яна шунча нарса кофирларники бўлиб, Қиёмат кунининг азобидан қутулиш учун ўшанинг ҳаммасини тўламоқчи бўлсалар ҳам улардан қабул қилинмас. Улар учун аламли азоб бордир.

يُرِيدُونَ أَن يَخۡرُجُواْ مِنَ ٱلنَّارِ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنۡهَاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّقِيمٞ ٣٧

**37**. Улар дўзахдан чиқмоқчи бўладилар. (Аммо) Улар ундан чиққувчи эмаслар. Уларга доимий азоб бор.

وَٱلسَّارِقُ وَٱلسَّارِقَةُ فَٱقۡطَعُوٓاْ أَيۡدِيَهُمَا جَزَآءَۢ بِمَا كَسَبَا نَكَٰلٗا مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٣٨

**38**. Ўғри эркак ва ўғри аёлнинг қўлларини кесинглар! (Токи бу иш) уларнинг қилмишларига яраша жазо ва Аллоҳ томонидан берилган азоб бўлсин. Аллоҳ Азиз ва Ҳакимдир.

فَمَن تَابَ مِنۢ بَعۡدِ ظُلۡمِهِۦ وَأَصۡلَحَ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَتُوبُ عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ٣٩

**39**. Ким зулм қилганидан кейин тавба қилиб, ўзини ўнглаб олса, Аллоҳ унинг тавбасини қабул қилади. Аллоҳ Кечиргувчи ва Меҳрибондир.

أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٤٠

**40**. Осмонлару ер Аллоҳнинг мулки эканини, (У Зот) истаган бандасини азоблаб, истаган бандасини кечириб юборишини билмадингизми? Аллоҳ ҳар нарсага Қодирдир.

۞يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ لَا يَحۡزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡكُفۡرِ مِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَلَمۡ تُؤۡمِن قُلُوبُهُمۡۛ وَمِنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْۛ سَمَّٰعُونَ لِلۡكَذِبِ سَمَّٰعُونَ لِقَوۡمٍ ءَاخَرِينَ لَمۡ يَأۡتُوكَۖ يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ مِنۢ بَعۡدِ مَوَاضِعِهِۦۖ يَقُولُونَ إِنۡ أُوتِيتُمۡ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِن لَّمۡ تُؤۡتَوۡهُ فَٱحۡذَرُواْۚ وَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ فِتۡنَتَهُۥ فَلَن تَمۡلِكَ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔاۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَمۡ يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يُطَهِّرَ قُلُوبَهُمۡۚ لَهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا خِزۡيٞۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٤١

**41**. Эй Пайғамбар, тилларида иймон келтирдик деб, дилларида эса инонмаганлар ва яҳудийларнинг куфрга ошиқишлари сизни хафа қилмасин. Улар ёлғонни кўп эшитадилар ва сизга келмаган қавмларга ҳам қулоқ соладилар. Сўзларни ўз ўринларига қўйилганидан кейин ўзгартирадилар. Улар: «Агар сизларга мана

шу берилса, олинглар, шу берилмаса, эҳтиёт бўлинглар», дейишади. Аллоҳ кимни фитнага солишни ирода қилса, унга Аллоҳ томонидан бўладиган бирон нарсани тўса олмассиз. Улар шундай кимсалардирки, Аллоҳ уларнинг кўнгилларини поклашни истамади. Улар учун дунёда шармандалик, охиратда эса улуғ азоб бордир.

**42**. Улар (кўпинча) ёлғонга қулоқ соладиган ҳаромхўрлардир. Сизга келсалар, ўрталарида ҳакамлик қилинг ёки улардан юз ўгиринг. Улардан юз ўгирсангиз, сизга ҳеч қачон ҳеч қандай зарар етказа олмаслар. Ҳакамлик қилсангиз, ўрталарида адолат билан ҳукм қилинг. Албатта, Аллоҳ адолат қилувчиларни яхши кўради.

سَمَّٰعُونَ لِلۡكَذِبِ أَكَّٰلُونَ لِلسُّحۡتِۚ فَإِن جَآءُوكَ فَٱحۡكُم بَيۡنَهُمۡ
أَوۡ أَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡۖ وَإِن تُعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ فَلَن يَضُرُّوكَ شَيۡـٔٗاۖ وَإِنۡ
حَكَمۡتَ فَٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِٱلۡقِسۡطِۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُقۡسِطِينَ ٤٢

**43**. Олдиларида Аллоҳнинг ҳукмини ўзида жо қилган Таврот бўла туриб, қандай қилиб сизни ҳакам қилиб оладилар-у, яна шундан кейин (сиз чиқарган ҳукмдан) юз ўгириб кетадилар-а?! Улар мўмин эмаслар.

وَكَيۡفَ يُحَكِّمُونَكَ وَعِندَهُمُ ٱلتَّوۡرَىٰةُ فِيهَا حُكۡمُ ٱللَّهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوۡنَ
مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَۚ وَمَآ أُوْلَٰٓئِكَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٣

**44**. Биз Тавротни нозил қилдик. Унда ҳидоят ва нур бор. Аллоҳга бўйсунувчи пайғамбарлар, раббонийлар ва аҳбор (яҳудий олимлар, раввин)лар ўзларига Аллоҳнинг китоби омонат қўйилгани сабабли яҳудийларга у билан ҳукм қиладилар. Улар бу китоб устида гувоҳдирлар. Одамлардан қўрқманглар, Мендан қўрқинглар. Менинг оятларимни арзон баҳога сотманглар. Аллоҳ нозил қилган (дин) билан ҳукм қилмаганлар - ана ўшалар кофирлардир.

إِنَّآ أَنزَلۡنَا ٱلتَّوۡرَىٰةَ فِيهَا هُدٗى وَنُورٞۚ يَحۡكُمُ بِهَا ٱلنَّبِيُّونَ ٱلَّذِينَ
أَسۡلَمُواْ لِلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلۡأَحۡبَارُ بِمَا ٱسۡتُحۡفِظُواْ مِن
كِتَٰبِ ٱللَّهِ وَكَانُواْ عَلَيۡهِ شُهَدَآءَۚ فَلَا تَخۡشَوُاْ ٱلنَّاسَ وَٱخۡشَوۡنِ وَلَا
تَشۡتَرُواْ بِـَٔايَٰتِي ثَمَنٗا قَلِيلٗاۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٤٤

**45**. Унда (Тавротда) уларга жонга жон, кўзга кўз, бурунга бурун, қулоққа қулоқ, тишга тиш ва жароҳатларга ҳам қасос олинади,

وَكَتَبۡنَا عَلَيۡهِمۡ فِيهَآ أَنَّ ٱلنَّفۡسَ بِٱلنَّفۡسِ وَٱلۡعَيۡنَ بِٱلۡعَيۡنِ وَٱلۡأَنفَ
بِٱلۡأَنفِ وَٱلۡأُذُنَ بِٱلۡأُذُنِ وَٱلسِّنَّ بِٱلسِّنِّ وَٱلۡجُرُوحَ قِصَاصٞۚ
فَمَن تَصَدَّقَ بِهِۦ فَهُوَ كَفَّارَةٞ لَّهُۥۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ

فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٥

деб ёздик. Ким уни кечиб юборса, ўзи учун каффорат бўлур. Аллоҳ нозил қилган (ваҳий) билан ҳукм қилмаганлар - ана ўшалар золимлардир.

---

وَقَفَّيۡنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ
ٱلتَّوۡرَىٰةِۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡإِنجِيلَ فِيهِ هُدٗى وَنُورٞ وَمُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ
مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ وَهُدٗى وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٦

**46**. Уларнинг изларидан Ийсо ибн Марямни ўзидан олдинги Тавротни тасдиқловчи қилиб эргаштирдик. Унга Инжилни бердик. Унда ҳидоят ва нур бор. У ўзидан олдинги Тавротни тасдиқловчидир. У тақводорлар учун ҳидоят ва панд-насиҳатдир.

---

وَلۡيَحۡكُمۡ أَهۡلُ ٱلۡإِنجِيلِ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فِيهِۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ
أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٤٧

**47**. Инжил аҳли унда Аллоҳ нозил қилган нарса билан ҳукм қилсинлар. Аллоҳ нозил қилган (ваҳий) билан ҳукм қилмаганлар - ана ўшалар фосиқлардир.

---

وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ
وَمُهَيۡمِنًا عَلَيۡهِۖ فَٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُۖ وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡ
عَمَّا جَآءَكَ مِنَ ٱلۡحَقِّۚ لِكُلّٖ جَعَلۡنَا مِنكُمۡ شِرۡعَةٗ وَمِنۡهَاجٗاۚ وَلَوۡ
شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَلَٰكِن لِّيَبۡلُوَكُمۡ فِي مَآ ءَاتَىٰكُمۡۖ
فَٱسۡتَبِقُواْ ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡ جَمِيعٗا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ
فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٤٨

**48**. Биз сизга бу Китобни ҳақ ила нозил қилдик. (Уни сизга) ўзидан олдинги китоб(лар)ни тасдиқловчи ва улар устидан назоратчи (қилиб туширдик). Бас, улар орасида Аллоҳ нозил қилган ваҳий билан ҳакамлик қилинг. Ўзингизга келган ҳақни қўйиб, уларнинг ҳавойи нафсларига эргашманг. Сизлардан ҳар бирингизга алоҳида шариат ва йўл қилиб қўйдик. Аллоҳ истаганида ҳаммангизни бир уммат қилиб қўярди. Аммо У сизларни Ўзи ато этган нарсада синаш учун (шундай қилди). Бас, эзгуликларга шошилингиз. Ҳаммангизнинг қайтар жойингиз Аллоҳгадир. Ана ўшанда ихтилоф қилган нарсаларингиз ҳақида хабар берур.

---

وَأَنِ ٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡ وَٱحۡذَرۡهُمۡ
أَن يَفۡتِنُوكَ عَنۢ بَعۡضِ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيۡكَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَٱعۡلَمۡ أَنَّمَا
يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُصِيبَهُم بِبَعۡضِ ذُنُوبِهِمۡۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ
لَفَٰسِقُونَ ٤٩

**49**. Улар ўртасида Аллоҳ нозил қилган нарса билан ҳукм қилинг. Уларнинг ҳавойи нафсларига эргашманг ва Аллоҳ сизга нозил қилган нарсаларнинг айримларидан сизни фитнага солишларидан эҳтиёт бўлинг! Юз ўгирсалар, билингки, Аллоҳ

уларга айрим гуноҳлари туфайли мусибат етказишни хоҳлаяпти. Одамларнинг кўплари фосиқлардир.

**50**. Жоҳилият ҳукмини истайдиларми?! Ишончи комил қавм учун Аллоҳдан ҳам яхшироқ ҳукм қиладиган ким бор?!

أَفَحُكْمَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ يَبْغُونَ ۚ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ حُكْمًا لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٥٠﴾

**51**. Эй иймон келтирганлар, яҳудий ва насронийларни дўст тутмангиз. Улар бир-бирларига дўстдирлар. Сизлардан ким уларни дўст тутса, бас, у ўшалардандир. Албатта, Аллоҳ золим қавмни ҳидоят этмас.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلْيَهُودَ وَٱلنَّصَٰرَىٰٓ أَوْلِيَآءَ ۘ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَإِنَّهُۥ مِنْهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥١﴾

**52**. Кўрасизки, қалбида марази борлар: «Бизга бирон мусибат етиб қолишидан қўрқамиз», дея улар сари шошадилар. Шоядки, Аллоҳ ғалаба ёки Ўз ҳузуридан бирон ишни олиб келса ва улар ичларида яширган нарсаларига надомат қилувчиларга айланиб қолсалар.

فَتَرَى ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يُسَٰرِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ نَخْشَىٰٓ أَن تُصِيبَنَا دَآئِرَةٌ ۚ فَعَسَى ٱللَّهُ أَن يَأْتِىَ بِٱلْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِّنْ عِندِهِۦ فَيُصْبِحُوا۟ عَلَىٰ مَآ أَسَرُّوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِمْ نَٰدِمِينَ ﴿٥٢﴾

**53**. Иймон келтирганлар: «Жон-жаҳдлари билан «Сизлар билан биргамиз», деб қасам ичганлар шуларми?» дейдилар. Уларнинг амаллари ҳабата кетди ва ўзлари зиён кўргувчиларга айланиб қолдилар.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ ۙ إِنَّهُمْ لَمَعَكُمْ ۚ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فَأَصْبَحُوا۟ خَٰسِرِينَ ﴿٥٣﴾

**54**. Эй иймон келтирганлар, сизлардан ким динидан қайтса, Аллоҳ бошқа бир қавмни олиб келадики, Аллоҳ уларни яхши кўради, улар эса Аллоҳни яхши кўрадилар. Улар мўминларга мулойим, кофирларга эса қаттиққўл бўлиб, бирон маломатгўйнинг маломатидан қўрқмай Аллоҳ йўлида курашадилар. Бу Аллоҳнинг фазлидирки, уни Ўзи истаган кишиларга берур. Аллоҳ (фазлу карами) кенг, (ҳамма нарсани) Билгувчидир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَن يَرْتَدَّ مِنكُمْ عَن دِينِهِۦ فَسَوْفَ يَأْتِى ٱللَّهُ بِقَوْمٍ يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُۥٓ أَذِلَّةٍ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ يُجَٰهِدُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ لَوْمَةَ لَآئِمٍ ۚ ذَٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٤﴾

**55**. Сизларнинг дўстингиз Аллоҳ, Унинг пайғамбари ҳамда ўзларини хор тутиб намозни тўкис адо этадиган, закот берадиган мўминлардир.

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ
وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُمْ رَٰكِعُونَ ٥٥

---

**56**. Ким Аллоҳни, Унинг пайғамбарини ва мўминларни дўст тутса, бас, Аллоҳнинг гуруҳигина ғолиб бўлгувчидир.

وَمَن يَتَوَلَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فَإِنَّ حِزْبَ ٱللَّهِ هُمُ
ٱلْغَٰلِبُونَ ٥٦

---

**57**. Эй мўминлар, сизлардан олдинги китоб берилганлардан динингизни масхара ва ўйин қилиб олганларни ҳамда кофирларни дўст тутмангиз! Агар мўмин бўлсангиз, Аллоҳдан қўрқингиз!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَكُمْ هُزُوًا وَلَعِبًا
مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَٱلْكُفَّارَ أَوْلِيَآءَۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ٥٧

---

**58**. Намозга чақирсангиз, уни масхара ва ўйин қиладилар. Бунга сабаб уларнинг ақлни ишлата билмайдиган қавм эканликларидир.

وَإِذَا نَادَيْتُمْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ ٱتَّخَذُوهَا هُزُوًا وَلَعِبًاۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا
يَعْقِلُونَ ٥٨

---

**59**. Айтинг: «Эй аҳли китоб, сизлар бизни Аллоҳга, бизга нозил қилинган (Қуръон) га ва илгари нозил қилинган (китоблар) га иймон келтирганимиз ҳамда сизларнинг кўпчилигингиз фосиқ бўлганингиз сабаблигина ёмон кўрасизлар».

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ هَلْ تَنقِمُونَ مِنَّآ إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ
إِلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلُ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ فَٰسِقُونَ ٥٩

---

**60**. Айтинг: «Сизларга Аллоҳнинг ҳузуридаги бундан ҳам ёмонроқ «савоб» ҳақида хабар берайми? Ким Аллоҳнинг лаънатига учраган, ғазабига дучор бўлган, маймун ва чўчқага айлантирилган ҳамда тоғутга ибодат қилган бўлса, ана ўшалар энг ёмон мартабадаги ва тўғри йўлдан бутунлай адашган кимсалардир».

قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِۚ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ
وَغَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ ٱلْقِرَدَةَ وَٱلْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَۚ
أُوْلَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ٦٠

---

**61**. Улар сизларнинг олдингизга келганларида: «Иймон келтирдик», дейдилар. Ҳолбуки, улар кофир ҳолда кириб, кофир ҳолда чиқарлар. Аллоҳ улар яширган нарсани жуда яхши билгувчидир.

وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُواْ بِٱلْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُواْ بِهِۦۚ
وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا كَانُواْ يَكْتُمُونَ ٦١

**62**. Улардан кўпларининг гуноҳ, адоват ва ҳаромхўрлик сари ошиқаётганларини кўрасиз. Қилаётган ишлари нақадар ёмон!

وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَأَكْلِهِمُ
ٱلسُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٦٢﴾

---

**63**. Раббонийлари ва аҳборлари уларни гуноҳ гаплардан ва ҳаромхўрликдан қайтарсалар бўлмасмиди?! Қилаётган ҳунарлари қандай ҳам ёмон-а!

لَوْلَا يَنْهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ عَن قَوْلِهِمُ ٱلْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ
ٱلسُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ﴿٦٣﴾

---

**64**. Яҳудийлар: «Аллоҳнинг қўли боғлиқ (яъни, бахил)», дедилар. Ўзларининг қўллари боғлансин ва шу гаплари билан лаънатга йўлиқсинлар. Аксинча, У Зотнинг қўллари очиқдир ва Ўзи хоҳлаганича инфоқ-эҳсон қилур. Сизга Парвардигорингиз тарафидан нозил қилинган ваҳий улардан кўпларига туғён ва куфрни, албатта, зиёда қилади. То қиёмат кунига қадар уларнинг ораларига нафрату адоватни солиб қўйганмиз. Қачон уруш оловини ёқсалар, Аллоҳ уни ўчирур. Улар ерда бузғунчилик қилиб юрурлар. Аллоҳ эса бузғунчиларни ёқтирмайди.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغْلُولَةٌ ۚ غُلَّتْ أَيْدِيهِمْ وَلُعِنُوا۟ بِمَا قَالُوا۟ ۘ بَلْ
يَدَاهُ مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ ۚ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ
إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ۚ وَأَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ
يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ كُلَّمَآ أَوْقَدُوا۟ نَارًا لِّلْحَرْبِ أَطْفَأَهَا ٱللَّهُ ۚ وَيَسْعَوْنَ فِى
ٱلْأَرْضِ فَسَادًا ۚ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٦٤﴾

---

**65**. Аҳли китоб иймон келтириб, тақво қилсалар эди, уларнинг ёмонликларини ўчирган ва наим (лаззатли неъмат) жаннатларига киритган бўлар эдик.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَكَفَّرْنَا عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ
وَلَأَدْخَلْنَٰهُمْ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٦٥﴾

---

**66**. Агар улар Тавротга, Инжилга ва Парвардигорлари томонидан нозил қилинган барча нарсаларга амал қилганларида эди, устларидан (осмондан) ҳам, остларидан (ердан) ҳам ризқланган бўлур эдилар. Уларнинг ораларида адолатли кишилар ҳам бор. Аммо уларнинг кўплари нақадар ёмон амалларни қиладилар.

وَلَوْ أَنَّهُمْ أَقَامُوا۟ ٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِم مِّن رَّبِّهِمْ لَأَكَلُوا۟
مِن فَوْقِهِمْ وَمِن تَحْتِ أَرْجُلِهِم ۚ مِّنْهُمْ أُمَّةٌ مُّقْتَصِدَةٌ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ
سَآءَ مَا يَعْمَلُونَ ﴿٦٦﴾

---

**67**. Эй Пайғамбар, сизга Парвардигорингиз томонидан нозил қилинган нарсани етказинг! Шундай қилмасангиз, Унинг рисолатини

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ بَلِّغْ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۖ وَإِن لَّمْ تَفْعَلْ فَمَا
بَلَّغْتَ رِسَالَتَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ يَعْصِمُكَ مِنَ ٱلنَّاسِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ
ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٦٧﴾

етказмаган бўлурсиз, Аллоҳ Сизни одамлардан сақлагай. Албатта, Аллоҳ кофир қавмни ҳидоят қилмас.

---

**68**. Айтинг: «Эй аҳли китоб, то Тавротга, Инжилга ва сизларга Парвардигорингиз томонидан нозил қилинган барча нарсаларга амал қилмагунингизча ҳеч қандай динда эмассизлар». Сизга Парвардигорингиз томонидан нозил қилинган нарса улардан кўпларига туғён ва куфрни аниқ зиёда қилади. Бас, сиз кофир қавмга ачинманг!

قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَسۡتُمۡ عَلَىٰ شَيۡءٍ حَتَّىٰ تُقِيمُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ
وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرٗا مِّنۡهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ
مِن رَّبِّكَ طُغۡيَٰنٗا وَكُفۡرٗاۖ فَلَا تَأۡسَ عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٦٨

---

**69**. Иймон келтирганлар, яҳудийлар, собиийлар ва насронийлардан қайси бири Аллоҳга ва охират кунига иймон келтириб, яхши амаллар қилса, ўшалар учун хавф йўқдир ва улар ғамгин бўлмаслар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلصَّٰبِـُٔونَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ مَنۡ ءَامَنَ
بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ
يَحۡزَنُونَ ٦٩

---

**70**. Бани Исроилнинг аҳд-паймонини олдик ва уларга пайғамбарлар юбордик. Қачон уларга бир пайғамбар нафслари хоҳламаган бирон ҳукмни келтирса, бирини ёлғончи қилдилар, яна бирини эса ўлдирадилар.

لَقَدۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَأَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمۡ رُسُلٗاۖ كُلَّمَا جَآءَهُمۡ
رَسُولُۢ بِمَا لَا تَهۡوَىٰٓ أَنفُسُهُمۡ فَرِيقٗا كَذَّبُواْ وَفَرِيقٗا يَقۡتُلُونَ ٧٠

---

**71**. Ҳеч қандай синов бўлмайди, деб ўйлаб кўру кар бўлиб олдилар. Сўнг Аллоҳ уларни кечирди. Шундан кейин улардан кўплари яна кўр ва кар бўлиб олдилар. Аллоҳ уларнинг қилаётган амалларини кўриб тургувчидир.

وَحَسِبُوٓاْ أَلَّا تَكُونَ فِتۡنَةٞ فَعَمُواْ وَصَمُّواْ ثُمَّ تَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ ثُمَّ
عَمُواْ وَصَمُّواْ كَثِيرٞ مِّنۡهُمۡۚ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ٧١

---

**72**. «Аллоҳ Масиҳ ибн Марямнинг ўзидир», деган кимсалар аниқ кофир бўлдилар. Ваҳоланки, Масиҳ(нинг ўзи): «Эй Бани Исроил, Парвардигорим ва Парвардигорингиз бўлган Аллоҳга бандалик қилингиз!» деган. Ким Аллоҳга ширк келтирса, Аллоҳ унга жаннатни ҳаром қилур ва борар жойи дўзах бўлур. Золимларга ёрдам берадиганлар бўлмас.

لَقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ مَرۡيَمَۖ وَقَالَ
ٱلۡمَسِيحُ يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمۡۖ إِنَّهُۥ مَن
يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَقَدۡ حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ ٱلۡجَنَّةَ وَمَأۡوَىٰهُ ٱلنَّارُۖ وَمَا
لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٖ ٧٢

**73**. Аллоҳ учтанинг учинчисидир, деганлар ҳам аниқ кофир бўлдилар. Ягона Илоҳдан бошқа бирон илоҳ йўқдир. Агар улар айтаётганларидан тийилмасалар, улардан кофир бўлганларни аламли азоб тутади.

لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٍ ۘ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٌ
وَٰحِدٌ ۚ وَإِن لَّمْ يَنتَهُوا۟ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٣

**74**. Аллоҳга тавба қилиб, истиғфор айтмайдиларми?! Аллоҳ Кечиргувчи, Меҳрибон-ку!

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى ٱللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٧٤

**75**. Масиҳ ибн Марям бир пайғамбар, холос. Ундан олдин ҳам пайғамбарлар ўтган. Унинг онаси сиддиқадир. Икковлари ҳам таом ер эдилар. Уларга оятларни қандай баён қилаётганимизни кўринг, кейин уларнинг қандай бурилиб кетаётганларига назар солинг.

مَّا ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ وَأُمُّهُۥ
صِدِّيقَةٌ ۖ كَانَا يَأْكُلَانِ ٱلطَّعَامَ ۗ ٱنظُرْ كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ ٱلْءَايَٰتِ ثُمَّ
ٱنظُرْ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ٧٥

**76**. Айтинг: «Аллоҳни қўйиб, сизларга зарар ҳам, фойда ҳам келтира олмайдиган нарсаларга ибодат қиласизларми? Аллоҳ Эшитгувчи, Билгувчидир».

قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ۚ
وَٱللَّهُ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٧٦

**77**. Айтинг: «Эй аҳли китоб, динингизда ноҳақ ҳаддан ошмангиз ҳамда ўзлари ҳам адашган, бошқа кўпларни ҳам адаштирган ва тўғри йўлдан озган қавмнинг ҳавойи нафсларига эргашмангиз».

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى دِينِكُمْ غَيْرَ ٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوٓا۟
أَهْوَآءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا۟ مِن قَبْلُ وَأَضَلُّوا۟ كَثِيرًا وَضَلُّوا۟ عَن سَوَآءِ
ٱلسَّبِيلِ ٧٧

**78**. Бани Исроилдан куфр келтирганлари Довуд ва Ийсо ибн Марям тилида лаънатланганлар. Негаки, улар исён қилганлар ва тажовузкор бўлганлар.

لُعِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ لِسَانِ دَاوُۥدَ وَعِيسَى
ٱبْنِ مَرْيَمَ ۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ٧٨

**79**. Улар бир-бирларини ўзлари қилган гуноҳдан қайтармас эдилар. Қилиб юрган ишлари нақадар ёмон!

كَانُوا۟ لَا يَتَنَاهَوْنَ عَن مُّنكَرٍ فَعَلُوهُ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ٧٩

**80**. Кўрасизки, улардан кўплари куфр келтирганларни дўст тутадилар. Уларга ҳавойи нафслари нақадар ёмон нарсани

تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ
أَنفُسُهُمْ أَن سَخِطَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِى ٱلْعَذَابِ هُمْ خَٰلِدُونَ ٨٠

тақдим этдики, Аллоҳ улардан ғазабланди. Энди улар азобда абадий қолгувчидирлар.

**81**. Аллоҳга, пайғамбарга ва унга нозил қилинган нарсага иймон келтирганларида эди, уларни дўст тутмаган бўлардилар. Лекин улардан кўплари фосиқлардир.

وَلَوۡ كَانُواْ يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلنَّبِيِّ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مَا ٱتَّخَذُوهُمۡ أَوۡلِيَآءَ
وَلَٰكِنَّ كَثِيرٗا مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ٨١

**82**. Иймон келтирганларга энг ашаддий душманлар яҳудийлар ва ширк келтирганлар эканини кўрасиз. Иймон келтирганларга энг яқин дўстлар эса: «Биз насронийлармиз», деганлар эканини кўрасиз. Бунга сабаб уларнинг орасида олимлар, роҳиблар борлиги ва уларнинг кибр қилмасликларидир.

۞لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ ٱلنَّاسِ عَدَٰوَةٗ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱلۡيَهُودَ وَٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْۖ
وَلَتَجِدَنَّ أَقۡرَبَهُم مَّوَدَّةٗ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّا نَصَٰرَىٰۚ ذَٰلِكَ
بِأَنَّ مِنۡهُمۡ قِسِّيسِينَ وَرُهۡبَانٗا وَأَنَّهُمۡ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ ٨٢

**83**. Улар пайғамбарга нозил қилинган ваҳийни тинглаганларида кўрасизки, ҳақни таниганлари сабабли кўзларидан ёш қуйилади ва: «Парвардигоро, иймон келтирдик. Бизни шоҳидлар сафига ёзгин», дейдилар.

وَإِذَا سَمِعُواْ مَآ أُنزِلَ إِلَى ٱلرَّسُولِ تَرَىٰٓ أَعۡيُنَهُمۡ تَفِيضُ مِنَ
ٱلدَّمۡعِ مِمَّا عَرَفُواْ مِنَ ٱلۡحَقِّۖ يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱكۡتُبۡنَا مَعَ
ٱلشَّٰهِدِينَ ٨٣

**84**. «Бизга нима бўлдики, ўзимиз Аллоҳга ва бизга келган ҳаққа ишонмаймиз-да, яна Парвардигоримиз бизни солиҳ қавм билан бирга (жаннатга) киритишини тама қиламиз?!»

وَمَا لَنَا لَا نُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَمَا جَآءَنَا مِنَ ٱلۡحَقِّ وَنَطۡمَعُ أَن يُدۡخِلَنَا
رَبُّنَا مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٤

**85**. Бас, Аллоҳ шу гаплари учун уларни остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатлар билан мукофотлади. Унда абадий қоладилар. Бу муҳсинлар (ишни пухта, чиройли қилувчилар) нинг мукофотидир.

فَأَثَٰبَهُمُ ٱللَّهُ بِمَا قَالُواْ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٥

**86**. Куфр келтирган ва оятларимизни ёлғонга чиқарганлар - ана ўшалар дўзахийлардир.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ٨٦

**87**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳ сизларга ҳалол қилган ёқимли нарсаларни (ўзингизга)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحَرِّمُواْ طَيِّبَٰتِ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكُمۡ وَلَا
تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ٨٧

ҳаром қилиб олмангиз. Ҳаддингиздан ошмангиз. Аллоҳ ҳаддидан ошадиганларни ёқтирмас.

**88**. Аллоҳ таоло сизларга ризқ қилиб берган ҳалол-пок нарсалардан енглар. Ўзингиз иймон келтирган Аллоҳдан қўрқинглар.

وَكُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَـٰلًا طَيِّبًا ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ أَنتُم بِهِۦ
مُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾

**89**. Аллоҳ сизларни беҳуда қасамларингиз учун жазоламайди. Лекин қасд қилган қасамингиз учун жазолайди. Бас, унинг каффорати ўз оилангизни боқадиган ўртача таомлар билан ўнта мискинни тўйдириш ё уларни кийдириш ёки бир қулни озод қилишдир. Ким (буларни) топа олмаса, (унинг каффорати) уч кун рўза тутишдир. Мана шу ичган қасамларингиз каффоратидир. Қасамларингизни эҳтиёт қилингиз. Аллоҳ сизларга оятларини мана шундай баён қилади. Шоядки, шукр қилсангизлар.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغْوِ فِىٓ أَيْمَـٰنِكُمْ وَلَـٰكِن يُؤَاخِذُكُم
بِمَا عَقَّدتُّمُ ٱلْأَيْمَـٰنَ ۖ فَكَفَّـٰرَتُهُۥٓ إِطْعَامُ عَشَرَةِ مَسَـٰكِينَ مِنْ أَوْسَطِ
مَا تُطْعِمُونَ أَهْلِيكُمْ أَوْ كِسْوَتُهُمْ أَوْ تَحْرِيرُ رَقَبَةٍ ۖ فَمَن لَّمْ يَجِدْ
فَصِيَامُ ثَلَـٰثَةِ أَيَّامٍ ۚ ذَٰلِكَ كَفَّـٰرَةُ أَيْمَـٰنِكُمْ إِذَا حَلَفْتُمْ ۚ وَٱحْفَظُوٓا۟
أَيْمَـٰنَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَـٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٨٩﴾

**90**. Эй иймон келтирганлар, арок, қимор, бутлар ва (фол очадиган) чўплар ҳаромдир, шайтоннинг ишидир. Бас, ундан узоқ бўлинг. Шоядки, нажот топсангиз.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّمَا ٱلْخَمْرُ وَٱلْمَيْسِرُ وَٱلْأَنصَابُ وَٱلْأَزْلَـٰمُ
رِجْسٌ مِّنْ عَمَلِ ٱلشَّيْطَـٰنِ فَٱجْتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٩٠﴾

**91**. Ичкилик ва қиморда шайтон ораларингизга нафрат ва адоват солишни ҳамда сизларни Аллоҳнинг зикри ва намоздан тўсишни истайди. Энди тўхтарсизлар!

إِنَّمَا يُرِيدُ ٱلشَّيْطَـٰنُ أَن يُوقِعَ بَيْنَكُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ فِى
ٱلْخَمْرِ وَٱلْمَيْسِرِ وَيَصُدَّكُمْ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ وَعَنِ ٱلصَّلَوٰةِ ۖ فَهَلْ
أَنتُم مُّنتَهُونَ ﴿٩١﴾

**92**. Аллоҳга итоат этинглар, Пайғамбарга итоат этинглар ва эҳтиёт бўлинглар! Юз ўгирадиган бўлсангизлар, билиб қўйингларки, пайғамбарнинг вазифаси фақатгина етказиб қўйишдир, холос.

وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ وَٱحْذَرُوا۟ ۚ فَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَا
عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلْبَلَـٰغُ ٱلْمُبِينُ ﴿٩٢﴾

**93**. Иймон келтириб, яхши амалларни қилган кишилар модомики, тақво қилиб, мўмин бўлиб, яхши амалларни қилган, кейин яна тақво қилиб, иймон келтирган, кейин яна тақво

لَيْسَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ جُنَاحٌ فِيمَا طَعِمُوٓا۟
إِذَا مَا ٱتَّقَوا۟ وَّءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ ثُمَّ ٱتَّقَوا۟ وَّءَامَنُوا۟ ثُمَّ ٱتَّقَوا۟
وَّأَحْسَنُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٩٣﴾

қилиб, амалларини чиройли, пухта бажарган эканлар, олдинги еб-ичганлари учун уларга гуноҳ йўқдир. Аллоҳ муҳсинларни (амалларни чиройли, пухта бажарадиганларни) севади.

**94**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳ Ўзидан ким ғойибона қўрқишини билиш учун сизларни қўлларингиз ва найзаларингиз етгудек (жойдаги) ов каби бирон нарса билан синаб кўради. Шундан кейин ким ҳаддидан ошса, унга аламли азоб бор.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَيَبۡلُوَنَّكُمُ ٱللَّهُ بِشَيۡءٖ مِّنَ ٱلصَّيۡدِ تَنَالُهُۥٓ أَيۡدِيكُمۡ وَرِمَاحُكُمۡ لِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ مَن يَخَافُهُۥ بِٱلۡغَيۡبِۚ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٩٤﴾

**95**. Эй иймон келтирганлар, эҳромдалик пайтингизда овни ўлдирмангиз. Сизлардан ким уни қасддан ўлдирса, жазоси чорва ҳайвонларидан унга тенг келадиганини ҳадйи қилиб Каъбага етказишдир. (Бу ишда) ўзларингиздан икки одил киши ҳакамлик қилади. Ёхуд унинг каффорати мискинларга таом бериш ёки ўз қилмишининг ёмон оқибатини татиб кўриши учун ўшанга яраша рўза тутишдир. Ўтганларини Аллоҳ афв этди. Ким яна қайта шу ишни қилса, Аллоҳ ундан интиқом олур. Аллоҳ Азиз ва интиқом Эгасидир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقۡتُلُواْ ٱلصَّيۡدَ وَأَنتُمۡ حُرُمٞۚ وَمَن قَتَلَهُۥ مِنكُم مُّتَعَمِّدٗا فَجَزَآءٞ مِّثۡلُ مَا قَتَلَ مِنَ ٱلنَّعَمِ يَحۡكُمُ بِهِۦ ذَوَا عَدۡلٖ مِّنكُمۡ هَدۡيَۢا بَٰلِغَ ٱلۡكَعۡبَةِ أَوۡ كَفَّٰرَةٞ طَعَامُ مَسَٰكِينَ أَوۡ عَدۡلُ ذَٰلِكَ صِيَامٗا لِّيَذُوقَ وَبَالَ أَمۡرِهِۦۗ عَفَا ٱللَّهُ عَمَّا سَلَفَۚ وَمَنۡ عَادَ فَيَنتَقِمُ ٱللَّهُ مِنۡهُۚ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٍ ﴿٩٥﴾

**96**. Сизларга денгиз ови ва таоми ҳалол қилинди. (Токи) сизларга ҳам, мусофирларга ҳам манфаатли бўлсин. Модомики, эҳромда экансизлар, сизларга қуруқлик ови ҳаром қилинди. Аллоҳдан қўрқингларки, (ҳаммангиз) У Зотнинг даргоҳида тўпланажаксиз.

أُحِلَّ لَكُمۡ صَيۡدُ ٱلۡبَحۡرِ وَطَعَامُهُۥ مَتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِلسَّيَّارَةِۖ وَحُرِّمَ عَلَيۡكُمۡ صَيۡدُ ٱلۡبَرِّ مَا دُمۡتُمۡ حُرُمٗاۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ﴿٩٦﴾

**97**. Аллоҳ Каъба - Байтул-Ҳаромни, уруш ҳаром этилган ойни, ҳадйи (қурбонлик) ва (ҳадйи) белгиларини одамлар учун асос қилиб қўйди. Токи Аллоҳ осмонлардаги нарсаларни ҳам, ердаги нарсаларни ҳам билишини ҳамда Аллоҳ ҳамма нарсани билгувчи эканини билиб қўйинглар.

۞جَعَلَ ٱللَّهُ ٱلۡكَعۡبَةَ ٱلۡبَيۡتَ ٱلۡحَرَامَ قِيَٰمٗا لِّلنَّاسِ وَٱلشَّهۡرَ ٱلۡحَرَامَ وَٱلۡهَدۡيَ وَٱلۡقَلَٰٓئِدَۚ ذَٰلِكَ لِتَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَأَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ﴿٩٧﴾

**98**. Билингизки, Аллоҳнинг азоби қаттиқдир ва Аллоҳ Кечиримли, Раҳмлидир.

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ وَأَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٩٨

**99**. Пайғамбарнинг вазифаси фақат етказиш, холос. Аллоҳ яширганингизни ҳам, ошкор қилганингизни ҳам билади.

مَّا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ وَمَا تَكۡتُمُونَ ٩٩

**100**. Айтингки, нопок билан пок тенг бўлмайди. Гарчи сизни нопокнинг кўплиги ҳайратга солаётган бўлса ҳам. Эй ақл эгалари, Аллоҳдан қўрқинглар. Шояд, нажот топсангизлар.

قُل لَّا يَسۡتَوِي ٱلۡخَبِيثُ وَٱلطَّيِّبُ وَلَوۡ أَعۡجَبَكَ كَثۡرَةُ ٱلۡخَبِيثِۚ
فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٠٠

**101**. Эй иймон келтирганлар, (айрим) нарсалар ҳақида сўрамангларки, улар очилса - аён бўлса, сизларга ёмон бўлади. Қуръон нозил бўлаётган пайтда улар ҳақида сўрасангизлар, улар сизларга очилиб - аён бўлиб қолади. Аллоҳ улардан кечиб юборганди-ку. Аллоҳ Кечиримли ва Ҳалимдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَسۡـَٔلُواْ عَنۡ أَشۡيَآءَ إِن تُبۡدَ لَكُمۡ تَسُؤۡكُمۡ
وَإِن تَسۡـَٔلُواْ عَنۡهَا حِينَ يُنَزَّلُ ٱلۡقُرۡءَانُ تُبۡدَ لَكُمۡ عَفَا ٱللَّهُ عَنۡهَاۗ
وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٞ ١٠١

**102**. Уларни сизлардан олдинги қавм сўраган эди. Кейин эса уларни инкор қиладиган бўлиб қолгандилар.

قَدۡ سَأَلَهَا قَوۡمٞ مِّن قَبۡلِكُمۡ ثُمَّ أَصۡبَحُواْ بِهَا كَٰفِرِينَ ١٠٢

**103**. Баҳийра (муайян сондаги болани туққач, қулоқлари ёриб қўйилган чорва)ни ҳам, соиба (муайян ёшга етгач, бутлар учун аталган чорва)ни ҳам, васийла (урғочи боладан кейин урғочи болани туққан чорва)ни ҳам, ҳомий (пушти камаридан муайян сондаги бола дунёга келган эркак чорва)ни ҳам Аллоҳ қилгани йўқ. Лекин куфр келтирганлар Аллоҳ шаънига ёлғон тўқийдилар. Уларнинг кўплари ақлини ишлатмайдилар.

مَا جَعَلَ ٱللَّهُ مِنۢ بَحِيرَةٖ وَلَا سَآئِبَةٖ وَلَا وَصِيلَةٖ وَلَا حَامٖ
وَلَٰكِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَۖ وَأَكۡثَرُهُمۡ
لَا يَعۡقِلُونَ ١٠٣

**104**. Уларга: «Аллоҳ нозил қилган нарсага ва Пайғамбарга келинглар», дейилса, «Бизга ота-боболаримизни ниманинг устида топган бўлсак, ўша етарли», дейдилар. Ота-боболари

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ قَالُواْ حَسۡبُنَا
مَا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ءَابَآؤُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا وَلَا
يَهۡتَدُونَ ١٠٤

ҳеч нарсани билмайдиган ва ҳидоят топмаган бўлсалар ҳам-а?!

---

**105**. Эй иймон келтирганлар, ўзингизни билингиз. Ҳидоят топган бўлсангиз, адашганлар сизга зарар қила олмайди. Ҳаммангизнинг қайтиб борар жойингиз Аллоҳгадир. Ўшанда сизларга қилиб юрган ишларингизнинг хабарини беради.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ عَلَيۡكُمۡ أَنفُسَكُمۡۖ لَا يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ
إِذَا ٱهۡتَدَيۡتُمۡۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡ جَمِيعٗا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ١٠٥

---

**106**. Эй иймон келтирганлар, бирортангизнинг ўлими яқинлашиб, васият қилар чоғида ўзингиздан икки адолатли киши ёки сафар қилиб юрган пайтингизда ўлим мусибатига йўлиқсангизлар, ўзгалардан икки киши ўртангизда гувоҳ бўлсин. Агар шубҳа қилсангизлар, гувоҳларни намоздан кейин тутасиз ва улар: «Гарчи қариндошимиз учун бўлса-да, қасамни озгина қийматга сотмаймиз ва Аллоҳ учун берган гувоҳлигимизни яширмаймиз. (Шундай қиладиган бўлсак) у ҳолда биз аниқ гуноҳкорлардан бўлиб қоламиз», деб Аллоҳ номига қасам ичадилар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ شَهَٰدَةُ بَيۡنِكُمۡ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ
حِينَ ٱلۡوَصِيَّةِ ٱثۡنَانِ ذَوَا عَدۡلٖ مِّنكُمۡ أَوۡ ءَاخَرَانِ مِنۡ غَيۡرِكُمۡ إِنۡ
أَنتُمۡ ضَرَبۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَأَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةُ ٱلۡمَوۡتِۚ تَحۡبِسُونَهُمَا
مِنۢ بَعۡدِ ٱلصَّلَوٰةِ فَيُقۡسِمَانِ بِٱللَّهِ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ لَا نَشۡتَرِي بِهِۦ ثَمَنٗا
وَلَوۡ كَانَ ذَا قُرۡبَىٰ وَلَا نَكۡتُمُ شَهَٰدَةَ ٱللَّهِ إِنَّآ إِذٗا لَّمِنَ ٱلۡأٓثِمِينَ ١٠٦

---

**107**. Агар уларнинг гуноҳкор бўлганлари очилиб қолса, ўринларини босадиган икки меросга ҳақдор кишилар энг лойиқ кишилардирки, ҳар иккиси ҳам: «Бизнинг берган гувоҳлигимиз уларнинг гувоҳлигидан тўғрироқ ва биз ҳаддимиздан ошмадик. Агар шундай қилган бўлсак, биз ҳеч шак-шубҳасиз, золимлардан бўлиб қолурмиз», деб Аллоҳ номига қасам ичадилар.

فَإِنۡ عُثِرَ عَلَىٰٓ أَنَّهُمَا ٱسۡتَحَقَّآ إِثۡمٗا فَـَٔاخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ
ٱلَّذِينَ ٱسۡتَحَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَوۡلَيَٰنِ فَيُقۡسِمَانِ بِٱللَّهِ لَشَهَٰدَتُنَآ أَحَقُّ
مِن شَهَٰدَتِهِمَا وَمَا ٱعۡتَدَيۡنَآ إِنَّآ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٧

---

**108**. Мана шу рост гувоҳлик беришларига ёки қасамларидан сўнг раддия қасам бўлишидан қўрқишларига яқинроқдир. Аллоҳдан қўрқингиз ва Унга қулоқ

ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن يَأۡتُواْ بِٱلشَّهَٰدَةِ عَلَىٰ وَجۡهِهَآ أَوۡ يَخَافُوٓاْ أَن تُرَدَّ
أَيۡمَٰنُۢ بَعۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱسۡمَعُواْۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلۡفَٰسِقِينَ ١٠٨

солингиз. Аллоҳ фосиқ қавмларни ҳидоят қилмас.

**109**. Аллоҳ пайғамбарларни тўплаган кунда: «Сизларга қандай жавоб қилинди?» - деб сўрайди. Улар: «Биз билмаймиз, албатта, Сенинг Ўзинггина ғайбларни яхши билгувчисан», дейдилар.

۞يَوْمَ يَجْمَعُ ٱللَّهُ ٱلرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَآ أُجِبْتُمْۖ قَالُواْ لَا عِلْمَ لَنَآۖ إِنَّكَ
أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ١٠٩

**110**. Эсланг! Аллоҳ деди: «Эй Ийсо ибн Марям, сенга ва волидангга берган неъматимни, сени Муқаддас Рух билан қўллаганимни, одамларга бешикда ҳам, катта бўлганингда ҳам гапирганингни, сенга китобни, ҳикматни, Тавротни ва Инжилни ўргатганимни, Менинг изним ила лойдан қуш шаклини ясаб, унга пуфлаганингда Менинг изним ила чин қушга айланганини, Менинг изним ила туғма кўр ва пес-моховни тузатганингни, Менинг изним ила ўликларни чиқарганингни, Бани Исроилга аниқ мўъжизалар келтирганингда сени улардан тўсганимни эсла!» Ўшанда улардан куфр келтирганлари: «Бу очиқ сеҳрдан ўзга нарса эмас», деган эди.

إِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱذْكُرْ نِعْمَتِي عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَٰلِدَتِكَ
إِذْ أَيَّدتُّكَ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ تُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِي ٱلْمَهْدِ وَكَهْلًاۖ وَإِذْ
عَلَّمْتُكَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَۖ وَإِذْ تَخْلُقُ مِنَ
ٱلطِّينِ كَهَيْـَٔةِ ٱلطَّيْرِ بِإِذْنِي فَتَنفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ طَيْرًۢا بِإِذْنِيۖ وَتُبْرِئُ
ٱلْأَكْمَهَ وَٱلْأَبْرَصَ بِإِذْنِيۖ وَإِذْ تُخْرِجُ ٱلْمَوْتَىٰ بِإِذْنِيۖ وَإِذْ كَفَفْتُ بَنِيٓ
إِسْرَٰٓءِيلَ عَنكَ إِذْ جِئْتَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنْهُمْ إِنْ
هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ١١٠

**111**. Яна ҳаворийларга: «Менга ва Пайғамбаримга иймон келтиринглар», деб ваҳий юборганимда улар: «Иймон келтирдик, бизнинг итоат қилувчилар эканимизга Ўзинг шоҳид бўл», деганларини эсла!

وَإِذْ أَوْحَيْتُ إِلَى ٱلْحَوَارِيِّـۧنَ أَنْ ءَامِنُواْ بِي وَبِرَسُولِي قَالُوٓاْ ءَامَنَّا
وَٱشْهَدْ بِأَنَّنَا مُسْلِمُونَ ١١١

**112**. Ҳаворийлар: «Эй Ийсо ибн Марям, Парвардигоринг бизга осмондан бир дастурхон тушира оладими?» - деганларида, у: «Агар мўмин бўлсангиз, Аллоҳдан қўрқингиз», деганини эсла.

إِذْ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ هَلْ يَسْتَطِيعُ رَبُّكَ أَن يُنَزِّلَ
عَلَيْنَا مَآئِدَةً مِّنَ ٱلسَّمَآءِۖ قَالَ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١١٢

**113**. Улар: «Ундан емоқни, қалбларимиз таскин топмоғини, бизга рост гапирганингни

قَالُواْ نُرِيدُ أَن نَّأْكُلَ مِنْهَا وَتَطْمَئِنَّ قُلُوبُنَا وَنَعْلَمَ أَن قَدْ صَدَقْتَنَا
وَنَكُونَ عَلَيْهَا مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ١١٣

билмоқни ва бунга гувоҳ бўлмоқни истаяпмиз, (холос)», дедилар.

---

**114**. Ийсо ибн Марям деди: «Аллоҳим, Парвардигоро, бизга осмондан бир дастурхон нозил қилгинки, у аввалу охиримиз учун бир байрам ва Сен тарафингдан юборилган бир белги бўлиб қолсин. Ризқимизни Ўзинг бергин. Зеро, Сен энг яхши ризқ бергувчисан».

قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ ٱللَّهُمَّ رَبَّنَآ أَنزِلۡ عَلَيۡنَا مَآئِدَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ
تَكُونُ لَنَا عِيدٗا لِّأَوَّلِنَا وَءَاخِرِنَا وَءَايَةٗ مِّنكَۖ وَٱرۡزُقۡنَا وَأَنتَ
خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿١١٤﴾

---

**115**. Аллоҳ айтди: «Мен уни сизларга нозил қилгувчиман. Шундан кейин сизлардан ким куфр келтирса, уни шундай азоблайманки, бутун оламлардан бирон одамни ундай азобламайман».

قَالَ ٱللَّهُ إِنِّي مُنَزِّلُهَا عَلَيۡكُمۡۖ فَمَن يَكۡفُرۡ بَعۡدُ مِنكُمۡ فَإِنِّيٓ
أُعَذِّبُهُۥ عَذَابٗا لَّآ أُعَذِّبُهُۥٓ أَحَدٗا مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿١١٥﴾

---

**116**. Эсланг! Аллоҳ: «Эй Ийсо ибн Марям, одамларга: «Аллоҳни қўйиб, мени ва онамни илоҳ қилиб олинглар», деб сен айтдингми?» деганида, (Ийсо) айтди: «Сен ҳар қандай нуқсондан Поксан, ҳаққим йўқ бўлган гапни гапиришим мумкин эмаску. Айтган бўлганимда, Сен, албатта, билар эдинг. Сен дилимдаги бор нарсани билурсан. Аммо мен Сенинг ҳузурингдаги ҳеч нарсани билмасман. Фақат Сен Ўзинг ғайб илмларининг билимдонисан.

وَإِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ءَأَنتَ قُلۡتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِي وَأُمِّيَ
إِلَٰهَيۡنِ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ مَا يَكُونُ لِيٓ أَنۡ أَقُولَ مَا لَيۡسَ
لِي بِحَقٍّۚ إِن كُنتُ قُلۡتُهُۥ فَقَدۡ عَلِمۡتَهُۥۚ تَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِي وَلَآ أَعۡلَمُ
مَا فِي نَفۡسِكَۚ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ﴿١١٦﴾

---

**117**. Мен уларга фақат Ўзинг буюрган гапнигина айтиб: «Парвардигорим ва Парвардигорингиз бўлмиш Аллоҳга ибодат қилингиз», дедим. Ораларида бўлган пайтимда уларнинг устида гувоҳ бўлиб турдим. Мени Ўз ҳузурингга чорлаганингдан кейин эса, Сен Ўзинг уларнинг устида кузатувчи бўлдинг. Сен Ўзинг ҳамма нарсага Гувоҳдирсан.

مَا قُلۡتُ لَهُمۡ إِلَّا مَآ أَمَرۡتَنِي بِهِۦٓ أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمۡۚ
وَكُنتُ عَلَيۡهِمۡ شَهِيدٗا مَّا دُمۡتُ فِيهِمۡۖ فَلَمَّا تَوَفَّيۡتَنِي كُنتَ أَنتَ
ٱلرَّقِيبَ عَلَيۡهِمۡۚ وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ﴿١١٧﴾

---

**118**. Уларни азобласанг, бас, улар Сенинг

إِن تُعَذِّبۡهُمۡ فَإِنَّهُمۡ عِبَادُكَۖ وَإِن تَغۡفِرۡ لَهُمۡ فَإِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿١١٨﴾

бандаларинг. Уларни мағфират қилсанг, бас, албатта, Сен Ғолиб ва Ҳакимдирсан».

**119**. Аллоҳ деди: «Бу кун ростгўйларга ростгўйликлари фойда берадиган кун. Уларга остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатлар бор. Унда абадий қолурлар. Аллоҳ улардан рози бўлди. Улар Аллоҳдан рози бўлдилар. Бу улуғ муваффақиятдир».

قَالَ ٱللَّهُ هَٰذَا يَوۡمُ يَنفَعُ ٱلصَّٰدِقِينَ صِدۡقُهُمۡۚ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي
مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ
ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١١٩

**120**. Осмонлару ернинг ва улар орасидаги нарсаларнинг мулки Аллоҳникидир. У ҳар нарсага Қодирдир.

لِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا فِيهِنَّۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
قَدِيرُۢ ١٢٠

# Анъом الأنعام

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Осмонлару ерни яратган, зулматлару нурни таратган Аллоҳга ҳамд бўлсин. Кейин куфр келтирганлар Парвардигорларига (ўзгаларни) тенглаштирадилар.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَجَعَلَ ٱلظُّلُمَٰتِ وَٱلنُّورَۖ ثُمَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡ يَعۡدِلُونَ ١

---

**2**. У сизларни лойдан яратган, сўнгра ажални белгилаб қўйган Зотдир. Белгиланган ажал Унинг ҳузуридадир. Шундан кейин ҳам сиз шак келтирурсиз.

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن طِينٖ ثُمَّ قَضَىٰٓ أَجَلٗاۖ وَأَجَلٞ مُّسَمًّى عِندَهُۥۖ ثُمَّ أَنتُمۡ تَمۡتَرُونَ ٢

---

**3**. Осмонларда ҳам, ерда ҳам ўша Аллоҳ. Сирингизни ҳам, ошкорингизни ҳам билур. Қилган касбу корингизни ҳам билур.

وَهُوَ ٱللَّهُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَفِي ٱلۡأَرۡضِ يَعۡلَمُ سِرَّكُمۡ وَجَهۡرَكُمۡ وَيَعۡلَمُ مَا تَكۡسِبُونَ ٣

---

**4**. Қачон Парвардигорингизнинг оятларидан бирон оят келса, ундан юз ўгиравердилар.

وَمَا تَأۡتِيهِم مِّنۡ ءَايَةٖ مِّنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِمۡ إِلَّا كَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ٤

---

**5**. Уларга ҳақ келганда уни ҳам ёлғонга чиқардилар. Яқинда уларга ўзлари масхара қилган нарсанинг хабари келур.

فَقَدۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَسَوۡفَ يَأۡتِيهِمۡ أَنۢبَٰٓؤُاْ مَا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٥

---

**6**. Улардан олдин қанча умматларни ҳалок қилганимизни кўрмадиларми? Уларга ер юзида сизларга бермаган имконларни берган эдик. Устларидан самони (ёмғирни) сероб қилиб, остларидан эса анҳорлар оқиб турадиган қилиб қўйган эдик. Бас, гуноҳлари туфайли уларни ҳалок қилдик ва улардан кейин бошқа халқларни пайдо қилдик.

أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّن قَرۡنٖ مَّكَّنَّٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَا لَمۡ نُمَكِّن لَّكُمۡ وَأَرۡسَلۡنَا ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡهِم مِّدۡرَارٗا وَجَعَلۡنَا ٱلۡأَنۡهَٰرَ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهِمۡ فَأَهۡلَكۡنَٰهُم بِذُنُوبِهِمۡ وَأَنشَأۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِمۡ قَرۡنًا ءَاخَرِينَ ٦

---

**7**. Сизга бир қоғоздаги ёзувни нозил қилганимизда ва уни қўллари билан ушлаб кўрганларида ҳам

وَلَوۡ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ كِتَٰبٗا فِي قِرۡطَاسٖ فَلَمَسُوهُ بِأَيۡدِيهِمۡ لَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٧

барибир куфр келтирганлар: "Бу очиқ сеҳрдир", дейверардилар.

**8**. Унга бирон фаришта нозил қилинса эди, дедилар. Агар бир фариштани нозил қилганимизда иш битган, кейин эса уларга муҳлат берилмаган бўлар эди.

وَقَالُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ مَلَكٌ ۖ وَلَوْ أَنزَلْنَا مَلَكًا لَّقُضِىَ ٱلْأَمْرُ ثُمَّ لَا يُنظَرُونَ ﴿٨﴾

**9**. Агар уни фаришта қилсак ҳам эркак қилган бўлар эдик ва ўзлари чигалллаштирган нарсани уларга яна ҳам чигаллаштирар эдик.

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنَٰهُ رَجُلًا وَلَلَبَسْنَا عَلَيْهِم مَّا يَلْبِسُونَ ﴿٩﴾

**10**. Сиздан олдинги пайғамбарлар ҳам масхара қилинганлар. Уларнинг устидан кулганлар бошига ўша қилган масхаралари тушган.

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُوا۟ مِنْهُم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿١٠﴾

**11**. Айтинг: «Ер юзида сайр қилингиз, сўнгра ёлғончига чиқарувчиларнинг оқибати қандай бўлганига назар солингиз».

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ ٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿١١﴾

**12**. Айтинг: «Осмонлару ердаги нарсалар кимники?» Айтинг: «Аллоҳники». У Ўзига раҳматни ёзиб қўйган. У сизларни бўлиши муқаррар бўлган Қиёмат кунига тўплайди. Ўзларига ўзлари зиён қилган кимсаларгина иймон келтирмайдилар.

قُل لِّمَن مَّا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ قُل لِّلَّهِ ۚ كَتَبَ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَ ۚ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۚ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾

**13**. Кечаси яшайдиганлар ҳам, кундузи яшайдиганлар ҳам Уникидир. У Эшитгувчи, Билгувчидир.

۞ وَلَهُۥ مَا سَكَنَ فِى ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ ۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿١٣﴾

**14**. Айтинг: "Осмонлару ернинг яратувчиси бўлган Аллоҳдан ўзгани дўст тутайми? У ҳаммани овқатлантиради, Ўзи эса овқатланмайди". Айтинг: "Мен энг аввалги мусулмон бўлишга буюрилганман". Асло мушриклардан бўлманг!

قُلْ أَغَيْرَ ٱللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيًّا فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ وَلَا يُطْعَمُ ۗ قُلْ إِنِّىٓ أُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَسْلَمَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٤﴾

**15**. Айтинг: «Албатта, мен агар Парвардигоримга осийлик қилсам, улуғ куннинг азобидан қўрқарман».

قُلْ إِنِّىٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّى عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥﴾

**16**. Ўша кунда ким ундан (азобдан) четлатилса, Аллоҳ унга раҳм қилибди. Мана шу очиқ нажотдир!

مَّن يُصۡرَفۡ عَنۡهُ يَوۡمَئِذٖ فَقَدۡ رَحِمَهُۥۚ وَذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡمُبِينُ ١٦

**17**. Аллоҳ сизга бир зарар етказса, уни Ўзидан бошқа ҳеч кимса арита олмас. Агар сизга бир яхшилик етказса, бас, У Зот ҳар нарсага Қодирдир.

وَإِن يَمۡسَسۡكَ ٱللَّهُ بِضُرّٖ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَۖ وَإِن يَمۡسَسۡكَ
بِخَيۡرٖ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٧

**18**. Унинг Ўзи бандалари устида Ғолибдир. Унинг Ўзи ҳикмат соҳиби ва (ҳар нарсадан) Огоҳдир.

وَهُوَ ٱلۡقَاهِرُ فَوۡقَ عِبَادِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ١٨

**19**. Айтинг: «Қайси нарса энг улуғ гувоҳ?» Айтинг: «Аллоҳ». У мен билан сизларнинг ўртамизда Гувоҳдир. Бу Қуръон менга сизларни ва у етиб борган кишиларни огоҳлантиришим учун ваҳий қилинди. Сизлар: «Аллоҳ билан бирга бошқа худолар ҳам бор», деб ҳақиқатан гувоҳлик берасизларми? Айтинг: «Мен бундай гувоҳлик бермайман!» Айтинг: «Ҳеч шак-шубҳасиз, У ягона илоҳдир ва, албатта, мен сизлар келтираётган ширкдан покман».

قُلۡ أَيُّ شَيۡءٍ أَكۡبَرُ شَهَٰدَةٗۖ قُلِ ٱللَّهُۖ شَهِيدُۢ بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۚ وَأُوحِيَ
إِلَيَّ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانُ لِأُنذِرَكُم بِهِۦ وَمَنۢ بَلَغَۚ أَئِنَّكُمۡ لَتَشۡهَدُونَ أَنَّ
مَعَ ٱللَّهِ ءَالِهَةً أُخۡرَىٰۚ قُل لَّآ أَشۡهَدُۚ قُلۡ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ وَإِنَّنِي
بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ١٩

**20**. Биз китоб берган кимсалар уни ўз болаларини танигандек танийдилар. Улар ўзларига зиён қилган кимсалардир. Бас, энди улар иймон келтирмаслар.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡرِفُونَهُۥ كَمَا يَعۡرِفُونَ أَبۡنَآءَهُمُۘ ٱلَّذِينَ
خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٠

**21**. Аллоҳ шаънига ёлғон тўқиган ёки Унинг оятларини ёлғонга чиқарганлардан кўра золимроқ ким бор? Албатта, золимлар нажот топмаслар.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا
يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢١

**22**. Эсланг бир кунники, у кунда Биз ҳаммани тўплаб, ширк келтирганларга: "Сиз худо деб гумон қилаётган бутларингиз қани?" деймиз.

وَيَوۡمَ نَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ أَيۡنَ شُرَكَآؤُكُمُ
ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٢٢

**23**. Кейин уларнинг: «Парвардигоримиз Аллоҳга қасамки, биз мушриклар эмас эдик», дейишдан бошқа ёлғонлари бўлмас.

ثُمَّ لَمۡ تَكُن فِتۡنَتُهُمۡ إِلَّآ أَن قَالُواْ وَٱللَّهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشۡرِكِينَ ٢٣

---

**24**. Улар ўзларини қандай алдаганларини ва тўқиб олган «худолари» йўқ бўлиб қолганини кўринг!

ٱنظُرۡ كَيۡفَ كَذَبُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡۚ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٤

---

**25**. Улардан сизга қулоқ соладиганлари ҳам бор. Биз уни англамасликлари учун дилларини пардалаб, қулоқларини оғир қилиб қўйдик. Улар ҳамма оятларни кўрсалар ҳам уларга иймон келтирмайдилар. Ҳатто сиз билан жанжаллашгани олдингизга келган пайтларида ҳам куфр келтирганлар: «Бу аввалгиларнинг афсоналаридан бошқа нарса эмас», дейдилар.

وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُ إِلَيۡكَۖ وَجَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ
وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۚ وَإِن يَرَوۡاْ كُلَّ ءَايَةٖ لَّا يُؤۡمِنُواْ بِهَاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوكَ
يُجَٰدِلُونَكَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٥

---

**26**. Улар (ўзгаларни) ундан (Қуръондан) қайтарадилар ва ўзлари ҳам ундан четланадилар. Улар ўзлари сезмаган ҳолларида фақат ўзларини ҳалок қиладилар, холос.

وَهُمۡ يَنۡهَوۡنَ عَنۡهُ وَيَنۡـَٔوۡنَ عَنۡهُۖ وَإِن يُهۡلِكُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا
يَشۡعُرُونَ ٢٦

---

**27**. Дўзах (оғзи)да тургизиб қўйилганларида: "Қанийди ортга қайтарилсагу Парвардигоримизнинг оятларини ёлғонга чиқармасак ва мўминлардан бўлсак", деб қолганларини бир кўрсангиз эди.

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ وُقِفُواْ عَلَى ٱلنَّارِ فَقَالُواْ يَٰلَيۡتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ
بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا وَنَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٧

---

**28**. Йўқ! Уларга олдин яшириб юрган нарсалари ошкор бўлиб қолди, холос. Агар қайтарилсалар, албатта, ман қилинган ишларга яна қайтадилар. Шубҳасиз, улар ёлғончидирлар.

بَلۡ بَدَا لَهُم مَّا كَانُواْ يُخۡفُونَ مِن قَبۡلُۖ وَلَوۡ رُدُّواْ لَعَادُواْ لِمَا نُهُواْ عَنۡهُ
وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٢٨

---

**29**. Улар: "Шу дунё ҳаётимиздан ўзга ҳаёт йўқ ва биз қайта тирилмасмиз", дедилар.

وَقَالُوٓاْ إِنۡ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا وَمَا نَحۡنُ بِمَبۡعُوثِينَ ٢٩

---

**30**. Сиз уларни Парвардигорлари ҳузурида турғазиб қўйилган пайтларида Аллоҳ: «Мана шу ҳақ эмас эканми?!» деганида улар: «Парвардигоримизга қасамки, ҳа, (ҳақ экан)», деганларини, шунда

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ وُقِفُواْ عَلَىٰ رَبِّهِمۡۚ قَالَ أَلَيۡسَ هَٰذَا بِٱلۡحَقِّۚ قَالُواْ بَلَىٰ وَرَبِّنَاۚ
قَالَ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٣٠

Аллоҳ: «Мана энди (у дунёда) кофир бўлганингиз учун азобни тотингиз!» деб жавоб қилганини кўрсангиз эди.

**31**. То Қиёмат тўсатдан келиб қолгунига қадар Аллоҳга рўбарў бўлишни ёлғон деганлар аниқ зиёнга учрадилар. (Ўшанда улар) устларига гуноҳларини орқалаб олган ҳолларида: «У (дунё)да қилган лоқайдлигимизга ҳасрат-надоматлар бўлсин», дерлар. Улар нақадар ёмон нарсани орқалаб юрадилар-а!

قَدْ خَسِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِلِقَآءِ ٱللَّهِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتْهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً قَالُوا۟ يَٰحَسْرَتَنَا عَلَىٰ مَا فَرَّطْنَا فِيهَا وَهُمْ يَحْمِلُونَ أَوْزَارَهُمْ عَلَىٰ ظُهُورِهِمْ ۚ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٣١

**32**. Бу дунё ҳаёти ўйин-кулгидан бошқа нарса эмас. Тақво қилувчилар учун охират диёри яхшироқдир. Ақл юритмайсизларми?

وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۖ وَلَلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ٣٢

**33**. Уларнинг айтаётган гаплари сизни хафа қилишини яхши биламиз. Улар сизни ёлғончига чиқараётганлари йўқ, балки бу золимлар Аллоҳнинг оятларини инкор қилмоқдалар.

قَدْ نَعْلَمُ إِنَّهُۥ لَيَحْزُنُكَ ٱلَّذِى يَقُولُونَ ۖ فَإِنَّهُمْ لَا يُكَذِّبُونَكَ وَلَٰكِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ٣٣

**34**. Сиздан олдинги пайғамбарлар ҳам ёлғончига чиқарилганлар. То Бизнинг ёрдамимиз келгунига қадар ёлғончига чиқарилганларига ҳам, озорланганларига ҳам сабр қилганлар. Аллоҳнинг сўзларини ўзгартира оладиган бирон кимса йўқдир. Албатта, сизга пайғамбарларнинг хабари келган.

وَلَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ فَصَبَرُوا۟ عَلَىٰ مَا كُذِّبُوا۟ وَأُوذُوا۟ حَتَّىٰٓ أَتَىٰهُمْ نَصْرُنَا ۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِ ۚ وَلَقَدْ جَآءَكَ مِن نَّبَإِى۟ ٱلْمُرْسَلِينَ ٣٤

**35**. Агар сизга уларнинг юз ўгиришлари оғир ботаётган бўлса, қўлингиздан келса, ер остидан йўл қилиб ёки осмонга нарвон қўйиб, уларга оят-мўъжиза келтира олсангиз (шундай қилаверинг). Аллоҳ хоҳлаганида, уларни ҳидоят устида жамлаган бўларди. Бас, ҳаргиз жоҳиллардан бўлманг.

وَإِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكَ إِعْرَاضُهُمْ فَإِنِ ٱسْتَطَعْتَ أَن تَبْتَغِىَ نَفَقًا فِى ٱلْأَرْضِ أَوْ سُلَّمًا فِى ٱلسَّمَآءِ فَتَأْتِيَهُم بِـَٔايَةٍ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَمَعَهُمْ عَلَى ٱلْهُدَىٰ ۚ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ٣٥

**36**. Албатта, қулоқ соладиганларгина қабул қилурлар. Ўликларни эса Аллоҳ тирилтирур.

۞ إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسْمَعُونَ ۘ وَٱلْمَوْتَىٰ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ٣٦

Сўнгра Унинг Ўзига қайтарилурлар.

---

**37**. Улар: «Унга Парвардигори тарафидан бирон оят-мўъжиза туширилса эди?» - дейдилар. Айтинг: «Албатта, Аллоҳ оят-мўъжиза туширишга қодирдир». Лекин уларнинг кўплари (бунинг оқибатини) билмайдилар.

وَقَالُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يُنَزِّلَ
ءَايَةٗ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٧

---

**38**. Ерда судралиб юрган ҳар бир жонивор, осмонда қанот қоқаётган ҳар бир қуш худди сизлар каби умматлардир. Китобда бирон нарсани қўймай (ёзганмиз). Кейин ҳаммалари Парвардигорлари даргоҳига тўпланурлар.

وَمَا مِن دَآبَّةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا طَٰٓئِرٖ يَطِيرُ بِجَنَاحَيۡهِ إِلَّآ أُمَمٌ أَمۡثَالُكُمۚ
مَّا فَرَّطۡنَا فِي ٱلۡكِتَٰبِ مِن شَيۡءٖۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ يُحۡشَرُونَ ٣٨

---

**39**. Оятларимизни ёлғонга чиқарган кимсалар зулматларда қолган кар-соқовдирлар. Аллоҳ хоҳлаган бандасини адаштиради ва истаган бандасини тўғри йўлга солиб қўяди.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا صُمّٞ وَبُكۡمٞ فِي ٱلظُّلُمَٰتِۗ مَن يَشَإِ ٱللَّهُ
يُضۡلِلۡهُ وَمَن يَشَأۡ يَجۡعَلۡهُ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٣٩

---

**40**. Айтинг: «Гапингиз рост бўлса, айтинглар-чи, агар сизларга Аллоҳнинг азоби келса ёки Қиёмат қойим бўлса, Аллоҳдан бошқага дуо-илтижо қиласизларми?!"

قُلۡ أَرَءَيۡتَكُمۡ إِنۡ أَتَىٰكُمۡ عَذَابُ ٱللَّهِ أَوۡ أَتَتۡكُمُ ٱلسَّاعَةُ أَغَيۡرَ
ٱللَّهِ تَدۡعُونَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤٠

---

**41**. Йўқ! Фақат Унгагина дуо-илтижо қиласизлар. Бас, У хоҳласа, сиз дуо қилиб сўраётган (бало, мусибатга) кушойиш берур. Сиз эса ширк келтираётган нарсангизни унутиб юборасиз.

بَلۡ إِيَّاهُ تَدۡعُونَ فَيَكۡشِفُ مَا تَدۡعُونَ إِلَيۡهِ إِن شَآءَ وَتَنسَوۡنَ مَا
تُشۡرِكُونَ ٤١

---

**42**. Биз сиздан олдинги умматларга ҳам пайғамбарлар юборганмиз. Шояд, тавба-тазарру қилсалар деб, уларни бало ва зиёнлар билан тутганмиз.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٖ مِّن قَبۡلِكَ فَأَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ
لَعَلَّهُمۡ يَتَضَرَّعُونَ ٤٢

---

**43**. Бизнинг балойимиз етганда тавба-тазарру қилсалар эди! Лекин уларнинг қалблари қотиб кетган ва шайтон уларга қилаётган ишларини чиройли қилиб кўрсатганди.

فَلَوۡلَآ إِذۡ جَآءَهُم بَأۡسُنَا تَضَرَّعُواْ وَلَٰكِن قَسَتۡ قُلُوبُهُمۡ وَزَيَّنَ لَهُمُ
ٱلشَّيۡطَٰنُ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٤٣

---

**44**. Улар ўзлари учун эслатма қилиб берилган

فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِۦ فَتَحۡنَا عَلَيۡهِمۡ أَبۡوَٰبَ كُلِّ شَيۡءٍ حَتَّىٰٓ إِذَا

нарсани унутишгач, Биз уларга ҳамма нарсанинг эшикларини очиб қўйдик. Ўзларига ато этилган нарсаларга (неъматларга) хурсанд бўлиб турганларида уларни тўсатдан (азоб билан) ушладик. Бас, бутунлай номурод бўлдилар.

فَرِحُوا۟ بِمَآ أُوتُوٓا۟ أَخَذْنَـٰهُم بَغْتَةً فَإِذَا هُم مُّبْلِسُونَ ﴿٤٤﴾

---

**45**. Зулм қилган қавмнинг кети кесилди. Оламлар Парвардигори Аллоҳга ҳамд бўлсин.

فَقُطِعَ دَابِرُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ۚ وَٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٤٥﴾

---

**46**. Айтинг: «Айтинг-чи, агар Аллоҳ қулоқ ва кўзларингизни олиб қўйса, қалбларингизга муҳр босса, Аллоҳдан ўзга қайси илоҳ уни сизга (қайтариб) беради?» Биз оятларни қандай келтираётганимизга, кейин эса улар қандай юз ўгириб кетаётганига боқинг.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَخَذَ ٱللَّهُ سَمْعَكُمْ وَأَبْصَـٰرَكُمْ وَخَتَمَ عَلَىٰ قُلُوبِكُم
مَّنْ إِلَـٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِهِ ۗ ٱنظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ ٱلْـَٔايَـٰتِ ثُمَّ هُمْ
يَصْدِفُونَ ﴿٤٦﴾

---

**47**. Айтинг: «Айтинг-чи, агар сизга Аллоҳнинг азоби тўсатдан ёки очиқчасига келса, фақат золим қавмгина ҳалок қилинмасми?»

قُلْ أَرَءَيْتَكُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُ ٱللَّهِ بَغْتَةً أَوْ جَهْرَةً هَلْ يُهْلَكُ
إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلظَّـٰلِمُونَ ﴿٤٧﴾

---

**48**. Биз пайғамбарларни фақат хушхабар берувчи ва огоҳлантирувчи қилибгина юборурмиз. Ким иймон келтириб, ўзини ислоҳ қилса, уларга хавфу хатар йўқ ва улар ранжимаслар.

وَمَا نُرْسِلُ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ ۖ فَمَنْ ءَامَنَ وَأَصْلَحَ
فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٤٨﴾

---

**49**. Оятларимизни ёлғонга чиқарганлар фосиқлик қилганлари учун азобга йўлиқадилар.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا يَمَسُّهُمُ ٱلْعَذَابُ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿٤٩﴾

---

**50**. Айтинг: "Мен сизларга: "Аллоҳнинг хазиналари менда", демайман ва ғайбни ҳам билмайман. Яна сизларга: «Мен фариштаман», ҳам демайман. Мен фақат ўзимга ваҳий қилинган нарсаларгагина эргашаман". Айтинг: «Кўр билан кўзи очиқ баробар бўлурми?! Тафаккур қилмайсизларми?!"

قُل لَّآ أَقُولُ لَكُمْ عِندِى خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ أَعْلَمُ ٱلْغَيْبَ وَلَآ أَقُولُ
لَكُمْ إِنِّى مَلَكٌ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ ۚ قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ
وَٱلْبَصِيرُ ۚ أَفَلَا تَتَفَكَّرُونَ ﴿٥٠﴾

---

**51**. У билан Парвардигорлари даргоҳида тўпланишдан қўрқадиган зотларни огоҳлантиринг! Ўшанда улар учун Аллоҳдан ўзга на бир дўст ва

وَأَنذِرْ بِهِ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَن يُحْشَرُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّهِمْ ۙ لَيْسَ لَهُم مِّن دُونِهِۦ
وَلِىٌّ وَلَا شَفِيعٌ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٥١﴾

на бир оқловчи бўлмас. Шоядки, тақво қилсалар.

**52**. Эрта-ю кеч Парвардигорларининг Юзини истаб, Унга илтижо қиладиган зотларни ҳайдаманг! Уларнинг ҳисоб-китобларидан бирон нарса сизнинг зиммангизда эмас ва сизнинг ҳисоб-китобингиздан бирон нарса уларнинг зиммаларида эмас. Бас, уларни ҳайдаб, золимлардан бўлиб қолманг!

وَلَا تَطْرُدِ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم بِٱلْغَدَوٰةِ وَٱلْعَشِيِّ يُرِيدُونَ وَجْهَهُۥ ۖ مَا عَلَيْكَ مِنْ حِسَابِهِم مِّن شَىْءٍ وَمَا مِنْ حِسَابِكَ عَلَيْهِم مِّن شَىْءٍ فَتَطْرُدَهُمْ فَتَكُونَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٢﴾

**53**. Шунингдек: «Орамиздаги ана ўшаларга Аллоҳ неъмат берган эканми?» дейишлари учун уларнинг баъзиларини баъзилари билан синадик. Шукр қилгувчиларни Аллоҳ яхшироқ билгувчи эмасми?!

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لِّيَقُولُوٓا۟ أَهَٰٓؤُلَآءِ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنۢ بَيْنِنَآ ۗ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِأَعْلَمَ بِٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٥٣﴾

**54**. Олдингизга оятларимизга иймон келтирадиган зотлар келсалар, айтинг: «Сизларга тинчлик бўлсин, Парвардигорингиз Ўз зиммасига раҳмат қилишни ёзган. Энди сизлардан ким билмасдан бирон ёмонлик қилса, кейин ўша ёмонлигининг ортидан тавба қилиб, ислоҳ қилса, бас, албатта, У Мағфиратли ва Раҳмлидир».

وَإِذَا جَآءَكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِنَا فَقُلْ سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ ۖ كَتَبَ رَبُّكُمْ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَ ۖ أَنَّهُۥ مَنْ عَمِلَ مِنكُمْ سُوٓءًۢا بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ تَابَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَصْلَحَ فَأَنَّهُۥ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٤﴾

**55**. Шунингдек, жиноятчиларнинг йўли ошкор бўлиши учун оятларимизни муфассал баён қилурмиз.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ وَلِتَسْتَبِينَ سَبِيلُ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٥٥﴾

**56**. Айтинг: «Мен Аллоҳни қўйиб, сизлар илтижо қилаётган бутларга бандалик қилишдан қайтарилганман». Айтинг: «Сизларнинг ҳавойи-нафсларингизга эргашмайман. Зеро, у ҳолда йўлдан озурман ва ҳидоят топгувчилардан бўлмай қолурман".

قُلْ إِنِّى نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۚ قُل لَّآ أَتَّبِعُ أَهْوَآءَكُمْ ۙ قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾

**57**. Айтинг: «Мен Парвардигорим тарафидан аниқ ҳужжатга эгаман. Сизлар эса уни ёлғонга

قُلْ إِنِّى عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّى وَكَذَّبْتُم بِهِۦ ۚ مَا عِندِى مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦٓ ۚ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ يَقُصُّ ٱلْحَقَّ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْفَٰصِلِينَ ﴿٥٧﴾

чиқардингиз. Сизлар шошилтираётган нарса менинг қўлимда эмас. Ҳукм ёлғиз Аллоҳникидир. У фақат ҳақни гапиради. У энг яхши ажрим қилувчидир".

---

قُل لَّوْ أَنَّ عِندِى مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦ لَقُضِىَ ٱلْأَمْرُ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۗ
وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٨﴾

**58**. Айтинг: «Сизлар шошилтираётган нарса менинг қўлимда бўлганда эди, мен билан сизларнинг орамиздаги иш аллақачон битган бўлар эди. Аллоҳ золимларни жуда яхши билгувчидир».

---

۞ وَعِندَهُۥ مَفَاتِحُ ٱلْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَآ إِلَّا هُوَ ۚ وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلْبَرِّ
وَٱلْبَحْرِ ۚ وَمَا تَسْقُطُ مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِى ظُلُمَٰتِ
ٱلْأَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٥٩﴾

**59**. Ғайбнинг калитлари Унинг хузурида бўлиб, уларни Унинг Ўзидан бошқа ҳеч ким билмайди. У қуруқлик ва денгиздаги (ҳамма) нарсаларни билади. Бирон япроқ узилиб тушса, уни ҳам аниқ билади. Ер тубидаги бирон дон борми, ҳўлу қуруқ борми, ҳаммаси Очиқ Китобда бордир.

---

وَهُوَ ٱلَّذِى يَتَوَفَّىٰكُم بِٱلَّيْلِ وَيَعْلَمُ مَا جَرَحْتُم بِٱلنَّهَارِ ثُمَّ يَبْعَثُكُمْ
فِيهِ لِيُقْضَىٰٓ أَجَلٌ مُّسَمًّى ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ ثُمَّ يُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٦٠﴾

**60**. У кечаси жонингизни оладиган, кундузи қилган ишингизни биладиган Зотдир. Кейин эса белгиланган муддат адо этилиши учун унда сизларни тирилтирур. Кейин қайтиб борар жойингиз Унгадир. Сўнг сизларга қилиб ўтган амалларингизнинг хабарини берур.

---

وَهُوَ ٱلْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِۦ ۖ وَيُرْسِلُ عَلَيْكُمْ حَفَظَةً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ
أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ تَوَفَّتْهُ رُسُلُنَا وَهُمْ لَا يُفَرِّطُونَ ﴿٦١﴾

**61**. У бандалари устида Ғолибдир. Устингизга ёдлаб олгувчи фаришталарни юборур. Токи биронтангизга ўлим келса, элчиларимиз камчиликка йўл қўймаган ҳолларида унинг жонини олурлар.

---

ثُمَّ رُدُّوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ مَوْلَىٰهُمُ ٱلْحَقِّ ۚ أَلَا لَهُ ٱلْحُكْمُ وَهُوَ أَسْرَعُ ٱلْحَٰسِبِينَ ﴿٦٢﴾

**62**. Сўнгра ҳақиқий Хожалари - Аллоҳга қайтарилурлар. Огоҳ бўлингизким, ҳукм қилиш Унинг Ўзигагина хосдир ва У энг тезкор ҳисоб-китоб қилувчидир.

---

قُلْ مَن يُنَجِّيكُم مِّن ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ تَدْعُونَهُۥ تَضَرُّعًا
وَخُفْيَةً لَّئِنْ أَنجَىٰنَا مِنْ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٦٣﴾

**63**. Айтинг: «Агар бизга мана шундан нажот берса, албатта, шукр этгувчилардан бўлурмиз

деб, ошкора ва хуфёна тавба-тазарру билан илтижолар қиладиган пайтингизда сизларга қуруқлик ва денгиз зулматларидан ким нажот берур?»

---

**64**. Айтинг: «Аллоҳ сизларга улардан ва барча ғамлардан нажот берур. Кейин эса сизлар яна ширк келтирурсизлар!»

قُلِ ٱللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنْهَا وَمِن كُلِّ كَرْبٖ ثُمَّ أَنتُمْ تُشْرِكُونَ ٦٤

---

**65**. Айтинг: «У сизларга устингиздан ё оёқларингиз остидан азоб юборишга ёки сизларни гуруҳ-гуруҳ қилиб аралаштириб юбориб, айримларингизга айримларингизнинг зарарини тоттириб қўйишга қодирдир». Оятларимизни қандай тасарруф қилишимизга боқинг. Шоядки, улар англаб етсалар.

قُلْ هُوَ ٱلْقَادِرُ عَلَىٰٓ أَن يَبْعَثَ عَلَيْكُمْ عَذَابٗا مِّن فَوْقِكُمْ أَوْ مِن
تَحْتِ أَرْجُلِكُمْ أَوْ يَلْبِسَكُمْ شِيَعٗا وَيُذِيقَ بَعْضَكُم بَأْسَ بَعْضٍۗ
ٱنظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ ٱلْـَٔايَٰتِ لَعَلَّهُمْ يَفْقَهُونَ ٦٥

---

**66**. Қавмингиз уни ёлғонга чиқарди. Ҳолбуки, у ҳақдир. Айтинг: «Мен сизларга вакил эмасман".

وَكَذَّبَ بِهِۦ قَوْمُكَ وَهُوَ ٱلْحَقُّۚ قُل لَّسْتُ عَلَيْكُم بِوَكِيلٖ ٦٦

---

**67**. "Ҳар бир хабарнинг ўз ўрни бор. Яқинда биласизлар".

لِّكُلِّ نَبَإٖ مُّسْتَقَرّٞۚ وَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ٦٧

---

**68**. Оятларимизни (масхара қилишга) шўнғиётган кимсаларни кўрсангиз, то бошқа гапга ўтмагунларича улардан юз ўгиринг! Агар шайтон эсингиздан чиқарса, эслаганингиздан кейин бу золим қавм билан бирга ўтирманг!

وَإِذَا رَأَيْتَ ٱلَّذِينَ يَخُوضُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُواْ
فِي حَدِيثٍ غَيْرِهِۦۚ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ ٱلشَّيْطَٰنُ فَلَا تَقْعُدْ بَعْدَ ٱلذِّكْرَىٰ
مَعَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٦٨

---

**69**. Тақво қилувчилар зиммасида уларнинг ҳисобидан ҳеч нарса йўқ. Лекин эслатма бор. Шоядки, тақво қилсалар.

وَمَا عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنْ حِسَابِهِم مِّن شَيْءٖ وَلَٰكِن ذِكْرَىٰ
لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ٦٩

---

**70**. Динини ўйин қилиб олган, дунё ҳаётига алданиб қолган кимсаларни тарк этинг! У (Қуръон) билан эслатинг! Токи бирон жон ўзи қилган ишлари сабабли ўзи учун Аллоҳдан ўзга дўст ҳам, оқловчи ҳам бўлмаган, бор нарсасини берса ҳам

وَذَرِ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمْ لَعِبٗا وَلَهْوٗا وَغَرَّتْهُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَاۚ وَذَكِّرْ
بِهِۦٓ أَن تُبْسَلَ نَفْسُۢ بِمَا كَسَبَتْ لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٞ
وَلَا شَفِيعٞ وَإِن تَعْدِلْ كُلَّ عَدْلٖ لَّا يُؤْخَذْ مِنْهَآۗ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
أُبْسِلُواْ بِمَا كَسَبُواْۖ لَهُمْ شَرَابٞ مِّنْ حَمِيمٖ وَعَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ
يَكْفُرُونَ ٧٠

ундан қабул қилинмайдиган ҳолга тушиб қолмасин. Ана ўшалар қилган амаллари сабабли ҳалокатга учраганлардир. Куфр келтирганлари учун уларга қайноқ сувдан ичимлик ва аламли азоб бордир.

---

قُلْ أَنَدْعُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُنَا وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلَىٰٓ
أَعْقَابِنَا بَعْدَ إِذْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ كَٱلَّذِى ٱسْتَهْوَتْهُ ٱلشَّيَٰطِينُ فِى ٱلْأَرْضِ
حَيْرَانَ لَهُۥٓ أَصْحَٰبٌ يَدْعُونَهُۥٓ إِلَى ٱلْهُدَى ٱئْتِنَا ۗ قُلْ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ
هُوَ ٱلْهُدَىٰ ۖ وَأُمِرْنَا لِنُسْلِمَ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧١﴾

**71**. Айтинг: «Аллоҳни қўйиб, бизга фойда ҳам, зарар ҳам келтирмайдиган нарсага илтижо қиламизми? Дўстлари: "Бу ёққа кел", деб ҳидоятга чақириб турган бўлса ҳам шайтон адаштириб, ер юзида ҳайрон бўлиб қолган кимсага ўхшаб, Аллоҳ бизни ҳидоят қилганидан кейин яна ортимизга қайтариламизми?» Айтинг: «Аллоҳнинг ҳидоятигина чин ҳидоятдир. Барча оламлар Парвардигорига бўйсунишга буюрилганмиз".

---

وَأَنْ أَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّقُوهُ ۚ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٧٢﴾

**72**. «Ҳамда намозни тўкис адо этингиз ва Ундан қўрқингиз. У шундай Зотки, (ҳаммангиз) Унинг ҳузурида тўпланасизлар".

---

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۖ وَيَوْمَ يَقُولُ كُن
فَيَكُونُ ۚ قَوْلُهُ ٱلْحَقُّ ۚ وَلَهُ ٱلْمُلْكُ يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ ۚ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ
وَٱلشَّهَٰدَةِ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿٧٣﴾

**73**. У осмонлару ерни ҳақ ила яратган Зотдир. (Қиёмат) куни «Бўл», деган заҳоти (хоҳлаган нарсаси дарҳол) бажарилар. Унинг гапи ҳақдир. Сур чалинадиган куни подшоҳлик ёлғиз Уникидир. У ғайбу шаҳодатни билувчидир. У Ҳаким ва Хабардор Зотдир.

---

۞ وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ أَصْنَامًا ءَالِهَةً ۖ إِنِّىٓ أَرَىٰكَ
وَقَوْمَكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٧٤﴾

**74**. Эсланг, Иброҳим отаси Озарга: «Бутларни худо қилиб оляпсизми? Мен сизни ва қавмингизни очиқ залолатда, деб биламан», деган эди.

---

وَكَذَٰلِكَ نُرِىٓ إِبْرَٰهِيمَ مَلَكُوتَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلِيَكُونَ مِنَ
ٱلْمُوقِنِينَ ﴿٧٥﴾

**75**. Шундай қилиб Иброҳимга осмонлару ер мулкини кўрсатурмиз. Токи у аниқ ишонувчилардан бўлсин.

---

فَلَمَّا جَنَّ عَلَيْهِ ٱلَّيْلُ رَءَا كَوْكَبًا ۖ قَالَ هَٰذَا رَبِّى ۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَآ
أُحِبُّ ٱلْءَافِلِينَ ﴿٧٦﴾

**76**. Уни тун ўраб олганида юлдузни кўриб: «Мана шу Парвардигорим», деди. У ботиб кетгач: «Ботиб кетувчиларни ёқтирмайман», деди.

**77**. Чиқаётган ойни кўргач: «Мана шу Парвардигорим», деди. У ҳам ботиб кетгач: «Парвардигорим мени ҳидоят қилмаса, аниқ йўлдан озган қавмдан бўлиб қолурман», деди.

فَلَمَّا رَءَا ٱلْقَمَرَ بَازِغًا قَالَ هَٰذَا رَبِّى ۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمْ يَهْدِنِى
رَبِّى لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٧٧﴾

**78**. Чиқаётган қуёшни кўргач: «Мана шу Парвардигорим. Бу каттароқ», деди. У ҳам ботиб кетгач: "Эй қавмим, мен сизлар келтираётган ширкдан покман", деди.

فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمْسَ بَازِغَةً قَالَ هَٰذَا رَبِّى هَٰذَآ أَكْبَرُ ۖ فَلَمَّآ أَفَلَتْ قَالَ
يَٰقَوْمِ إِنِّى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿٧٨﴾

**79**. "Мен ҳақ йўлга мойил бўлган ҳолимда юзимни осмонлару ерни яратган Зотга бурдим ва мен мушриклардан эмасман", деди.

إِنِّى وَجَّهْتُ وَجْهِىَ لِلَّذِى فَطَرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ حَنِيفًا ۖ وَمَآ أَنَا۠
مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٧٩﴾

**80**. Қавми у билан тортишган эди: «Мен билан Аллоҳ ҳақида тортишасизми?! Ҳолбуки, У мени ҳидоят қилди. Мен сизлар келтираётган ширк (бутлар)дан қўрқмайман. Парвардигорим хоҳлаган нарсагина (бўлур). Парвардигорим барча нарсани Ўз илми билан қамраб олгандир. Эслатма-ибрат олмайсизларми?!», деди.

وَحَآجَّهُۥ قَوْمُهُۥ ۚ قَالَ أَتُحَٰٓجُّوٓنِّى فِى ٱللَّهِ وَقَدْ هَدَىٰنِ ۚ وَلَآ أَخَافُ مَا
تُشْرِكُونَ بِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَشَآءَ رَبِّى شَيْـًٔا ۗ وَسِعَ رَبِّى كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا ۗ أَفَلَا
تَتَذَكَّرُونَ ﴿٨٠﴾

**81**. «Сизлар (Аллоҳ) бирон ҳужжат туширмаган бутларни Аллоҳга ширк қилишдан қўрқмайсиз-у, мен сизлар Аллоҳга шерик қилиб олган бутларингиздан қандай қўрқай?! Агар билсангиз (айтинг-чи), қайси гуруҳ хотиржам бўлишга ҳақлироқ?»

وَكَيْفَ أَخَافُ مَآ أَشْرَكْتُمْ وَلَا تَخَافُونَ أَنَّكُمْ أَشْرَكْتُم بِٱللَّهِ مَا
لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ عَلَيْكُمْ سُلْطَٰنًا ۚ فَأَىُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ أَحَقُّ بِٱلْأَمْنِ ۖ إِن
كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨١﴾

**82**. Иймон келтирган, ўз иймонларини зулм (ширк) билан аралаштирмаган зотлар - ана ўшалар хотиржам бўлгувчидирлар ва ўшалар ҳидоят топгувчидирлар.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَمْ يَلْبِسُوٓا۟ إِيمَٰنَهُم بِظُلْمٍ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلْأَمْنُ وَهُم
مُّهْتَدُونَ ﴿٨٢﴾

**83**. Ана ўша Иброҳимга қавмига қарши берган ҳужжатимиздир. Кимни хоҳласак, даражасини кўтарамиз. Албатта, Парвардигорингиз ҳикматли ва яхши билимдон Зотдир.

وَتِلْكَ حُجَّتُنَآ ءَاتَيْنَٰهَآ إِبْرَٰهِيمَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ ۚ نَرْفَعُ دَرَجَٰتٍ مَّن نَّشَآءُ ۗ
إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٨٣﴾

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۚ كُلًّا هَدَيۡنَاۚ وَنُوحًا هَدَيۡنَا مِن قَبۡلُۖ
وَمِن ذُرِّيَّتِهِۦ دَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ وَأَيُّوبَ وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ وَهَٰرُونَۚ
وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٤

**84**. Биз унга Исҳоқ ва Яъқубни бердик. Барчаларини ҳидоят қилдик. Илгари Нуҳни ҳам ҳидоят қилган эдик. Ва унинг зурриётидан Довуд, Сулаймон, Айюб, Юсуф, Мусо, Ҳорунни ҳам (ҳидоят қилдик). Муҳсинларни (ишни пухта, бекаму кўст бажарадиганларни) ана шундай мукофотлаймиз.

---

وَزَكَرِيَّا وَيَحۡيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلۡيَاسَۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٥

**85**. Закариё, Яҳё, Ийсо ва Илёсни (ҳам ҳидоят қилдик). Барчалари солиҳ бандалардандир.

---

وَإِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطٗاۚ وَكُلّٗا فَضَّلۡنَا عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٦

**86**. Исмоил, ал-Ясаъ, Юнус ва Лутни ҳам. Барчаларини бутун оламлардан афзал қилдик.

---

وَمِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡ وَإِخۡوَٰنِهِمۡۖ وَٱجۡتَبَيۡنَٰهُمۡ وَهَدَيۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ
صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٨٧

**87**. Уларнинг ота-боболари, зурриётлари ва биродарларидан ҳам (кўпларини) ҳидоят қилдик. Уларни танлаб олиб, тўғри йўлга ҳидоят қилдик.

---

ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهۡدِي بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۚ وَلَوۡ أَشۡرَكُواْ
لَحَبِطَ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٨٨

**88**. Ана ўша Аллоҳнинг ҳидояти бўлиб, Ўзи истаган бандасини унга йўллар. Ширк келтирганларида қилган ишлари аниқ ҳабата бўларди.

---

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَۚ فَإِن يَكۡفُرۡ
بِهَا هَٰٓؤُلَآءِ فَقَدۡ وَكَّلۡنَا بِهَا قَوۡمٗا لَّيۡسُواْ بِهَا بِكَٰفِرِينَ ٨٩

**89**. Ана ўша зотларга китоб, ҳикмат ва пайғамбарлик берганмиз. Бас, анавилар бу оятларни инкор этадиган бўлсалар, Биз бу оятларни уларни инкор қилмайдиган қавм учун тайёрлаб қўйганмиз.

---

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُۖ فَبِهُدَىٰهُمُ ٱقۡتَدِهۡۗ قُل لَّآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ
أَجۡرًاۖ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰلَمِينَ ٩٠

**90**. Ана ўшалар Аллоҳ ҳидоят қилган зотлардир. Бас, уларнинг йўлларига эргашинг. Айтинг: «Мен сизлардан бунинг учун ҳақ сўрамайман. У оламлар учун бир эслатмадан бошқа нарса эмас».

---

وَمَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدۡرِهِۦٓ إِذۡ قَالُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٖ مِّن شَيۡءٖۗ
قُلۡ مَنۡ أَنزَلَ ٱلۡكِتَٰبَ ٱلَّذِي جَآءَ بِهِۦ مُوسَىٰ نُورٗا وَهُدٗى لِّلنَّاسِۖ
تَجۡعَلُونَهُۥ قَرَاطِيسَ تُبۡدُونَهَا وَتُخۡفُونَ كَثِيرٗاۖ وَعُلِّمۡتُم مَّا لَمۡ تَعۡلَمُوٓاْ

**91**. Улар: «Аллоҳ башарга ҳеч нарса нозил қилган эмас», деганларида, Аллоҳга тўғри баҳо бера олмадилар. Айтинг: «Мусо кишиларга нур

أَنتُمْ وَلَآ ءَابَآؤُكُمْۖ قُلِ ٱللَّهُۖ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِي خَوْضِهِمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩١﴾

ва ҳидоят қилиб олиб келган, уни сиз қоғозга ёзиб олиб, айримларини ошкор қилиб, кўпини яширган ва ўзингиз ҳам, ота-боболарингиз ҳам билмаган нарсаларни сизга ўргатган китобни ким туширди?!» Айтинг: «Аллоҳ (туширди)». Кейин эса уларни тек қўйинг. Ўзлари шўнғиб кетган йўлларида ўйнайверсинлар.

---

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ مُبَارَكٌ مُّصَدِّقُ ٱلَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنذِرَ أُمَّ
ٱلْقُرَىٰ وَمَنْ حَوْلَهَاۚ وَٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱلْأٓخِرَةِ يُؤْمِنُونَ بِهِۦۖ وَهُمْ عَلَىٰ
صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٩٢﴾

**92**. Бу бир муборак, ўзидан олдингиларни тасдиқлайдиган, Уммул Қуро (шаҳарлар онаси) ва унинг атрофидагиларни огоҳлантиришингиз учун Ўзимиз нозил қилган Китобдир. Охиратга ишонадиганлар унга ҳам иймон келтирадилар ва улар намозларини тўкис адо қиладилар.

---

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ قَالَ أُوحِيَ إِلَيَّ وَلَمْ
يُوحَ إِلَيْهِ شَيْءٌ وَمَن قَالَ سَأُنزِلُ مِثْلَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُۗ وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ
ٱلظَّٰلِمُونَ فِي غَمَرَٰتِ ٱلْمَوْتِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ بَاسِطُوٓاْ أَيْدِيهِمْ أَخْرِجُوٓاْ
أَنفُسَكُمُۖ ٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ ٱلْهُونِ بِمَا كُنتُمْ تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ
غَيْرَ ٱلْحَقِّ وَكُنتُمْ عَنْ ءَايَٰتِهِۦ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٩٣﴾

**93**. Аллоҳ шаънига ёлғон тўқиган ёки ўзига ҳеч нарса ваҳий қилинмаса ҳам: «Менга ваҳий келди», деган ҳамда: «Аллоҳ нозил қилган нарсанинг ўхшашини мен ҳам нозил қила оламан», деб даъво қилган кимсадан ҳам золимроқ ким бор? Бу золимларни ўлим гирдобида қолган пайтларида ўлим фаришталари уларга қўлларини чўзиб: «Жонларингизни чиқарингиз! Бу кун Аллоҳ шаънига ноҳақ гапларни айтганингиз ва мутакаббирлик қилиб, Унинг оятларидан юз ўгирганингиз учун хорлик азоби билан жазоланасизлар», деб турган пайтда бир кўрсангиз эди.

---

وَلَقَدْ جِئْتُمُونَا فُرَٰدَىٰ كَمَا خَلَقْنَٰكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَتَرَكْتُم مَّا
خَوَّلْنَٰكُمْ وَرَآءَ ظُهُورِكُمْۖ وَمَا نَرَىٰ مَعَكُمْ شُفَعَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ
زَعَمْتُمْ أَنَّهُمْ فِيكُمْ شُرَكَٰٓؤُاْۚ لَقَد تَّقَطَّعَ بَيْنَكُمْ وَضَلَّ عَنكُم
مَّا كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٩٤﴾

**94**. Мана, Бизнинг ҳузуримизга сизларни дастлаб қандай яратган бўлсак, шундай ёлғиз ҳолда келдингиз. Сизларга берган нарсаларимизни ортингизда қолдирдингиз. Сизлар ўзингизча (Аллоҳга) шерик деб ўйлаган шафоатчиларингизни кўрмаяпмиз! Орангиз аниқ узилди. Сиз даъво қилаётган (оқловчиларингиз) ғойиб бўлди.

۞إِنَّ ٱللَّهَ فَالِقُ ٱلْحَبِّ وَٱلنَّوَىٰ ۖ يُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَمُخْرِجُ
ٱلْمَيِّتِ مِنَ ٱلْحَىِّ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٩٥﴾

**95**. Албатта, Аллоҳ дон ва уруғларни ёриб-ундиргувчидир. У Зот ўликдан тирикни, тирикдан ўликни чиқаргувчидир. Ана ўша Зот Аллоҳдир. Бас, қаёққа бурилиб кетмоқдасизлар?!

---

فَالِقُ ٱلْإِصْبَاحِ وَجَعَلَ ٱلَّيْلَ سَكَنًا وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ حُسْبَانًا ۚ ذَٰلِكَ
تَقْدِيرُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ﴿٩٦﴾

**96**. У тонгни ёритгувчидир. У кечани сукунат, қуёш ва ойни эса ҳисоб ўлчови қилди. Бу ғолиб ва билимдон Зотнинг ўлчовидир.

---

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلنُّجُومَ لِتَهْتَدُوا۟ بِهَا فِى ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ ۗ
قَدْ فَصَّلْنَا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

**97**. У қуруқлик ва денгиз зулматларида йўл топишингиз учун сизларга юлдузларни яратиб қўйган Зотдир. Биладиган қавм учун оят-белгиларни батафсил баён қилиб қўйганмиз.

---

وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَمُسْتَوْدَعٌ ۗ قَدْ
فَصَّلْنَا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَفْقَهُونَ ﴿٩٨﴾

**98**. У сизларни бир жондан пайдо қилган Зотдир. Бас, (сизлар учун она қорни) қароргоҳ ва (ота пушти) омонат турадиган жойдир. Англайдиган қавм учун оятларни батафсил баён қилдик.

---

وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ نَبَاتَ كُلِّ شَىْءٍ
فَأَخْرَجْنَا مِنْهُ خَضِرًا نُّخْرِجُ مِنْهُ حَبًّا مُّتَرَاكِبًا وَمِنَ ٱلنَّخْلِ مِن
طَلْعِهَا قِنْوَانٌ دَانِيَةٌ وَجَنَّٰتٍ مِّنْ أَعْنَابٍ وَٱلزَّيْتُونَ وَٱلرُّمَّانَ
مُشْتَبِهًا وَغَيْرَ مُتَشَٰبِهٍ ۗ ٱنظُرُوٓا۟ إِلَىٰ ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثْمَرَ وَيَنْعِهِۦٓ ۚ إِنَّ فِى
ذَٰلِكُمْ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٩٩﴾

**99**. У осмондан сув нозил қилган Зотдир. Бас, у билан турли хил набототларни чиқардик. Ундан яшил гиёҳларни чиқардик. Ундан ғужум-ғужум бошоқлар чиқарамиз. Хурмодан, унинг новдаларидан эгилган шингиллар чиқарилур. Узум боғлари ҳамда бир-бирига ўхшаган ва ўхшамаган зайтун ва анорларни чиқарамиз. Уларнинг мева туккан пайтидаги мевасига ва кейин пишган ҳолига назар солинг! Албатта, бундай нарсаларда иймон келтирадиган қавм учун оят - белгилар бордир.

---

وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ ٱلْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ ۖ وَخَرَقُوا۟ لَهُۥ بَنِينَ وَبَنَٰتٍۭ بِغَيْرِ
عِلْمٍ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٠٠﴾

**100**. Аллоҳга жинларни шерик қилдилар. Ҳолбуки, уларни Аллоҳ яратган. Илмсизлик билан: "Унинг ўғиллари ва қизлари бор", деб бўҳтон ясадилар. У Зот булар васф қилган нарсалардан пок ва олий бўлди.

---

بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُۥ وَلَدٌ وَلَمْ تَكُن لَّهُۥ

**101**. У осмонлару ерни йўқдан бор қилгувчи

صَٰحِبَةٞۖ وَخَلَقَ كُلَّ شَيۡءٖۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٠١

Зотдир. Унинг жуфти йўқ-ку, қаёқдан боласи бўлсин! У ҳамма нарсани яратди ва У ҳамма нарсани билгувчидир.

---

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ خَٰلِقُ كُلِّ شَيۡءٖ فَٱعۡبُدُوهُۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ وَكِيلٞ ١٠٢

**102**. Мана шу Аллоҳ Парвардигорингиздир. Ундан ўзга маъбуд йўқдир. У ҳамма нарсанинг яратувчисидир. Бас, Унга бандалик қилингиз! У ҳамма нарсага Вакилдир.

---

لَّا تُدۡرِكُهُ ٱلۡأَبۡصَٰرُ وَهُوَ يُدۡرِكُ ٱلۡأَبۡصَٰرَۖ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٠٣

**103**. Кўзлар Уни идрок эта олмас, У кўзларни идрок этар. У Меҳрибон ва Хабардор Зотдир.

---

قَدۡ جَآءَكُم بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمۡۖ فَمَنۡ أَبۡصَرَ فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ عَمِيَ فَعَلَيۡهَاۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِحَفِيظٖ ١٠٤

**104**. Сизларга Парвардигорингиздан ҳужжатлар келди. Ким кўрса, ўзига фойда. Ким кўр бўлиб олса, ўзига зарар. Мен сизларга қўриқчи эмасман.

---

وَكَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ وَلِيَقُولُواْ دَرَسۡتَ وَلِنُبَيِّنَهُۥ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ١٠٥

**105**. Шунингдек: "Ўрганиб олгансан", дейишлари ва биладиган қавмга ойдинлаштириб бериш учун оятларни баён қилурмиз.

---

ٱتَّبِعۡ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ وَأَعۡرِضۡ عَنِ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٠٦

**106**. Парвардигорингиздан сизга ваҳий қилинган нарсага эргашинг! Ундан ўзга чин маъбуд йўқ. Мушриклардан юз ўгиринг!

---

وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشۡرَكُواْۗ وَمَا جَعَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ حَفِيظٗاۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِوَكِيلٖ ١٠٧

**107**. Аллоҳ хоҳлаганида ширк келтирмас эдилар. Биз сизни уларга қўриқчи қилганимиз йўқ. Сиз уларга вакил ҳам эмассиз.

---

وَلَا تَسُبُّواْ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَسُبُّواْ ٱللَّهَ عَدۡوَۢا بِغَيۡرِ عِلۡمٖۗ كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ عَمَلَهُمۡ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِم مَّرۡجِعُهُمۡ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٠٨

**108**. Уларнинг Аллоҳдан ўзга сиғинадиган (бут) ларини сўкмангиз. Бас, билмасдан ҳадларидан ошиб, Аллоҳни сўкиб қўймасинлар. Шунингдек, ҳар бир умматга амалини чиройли кўрсатиб қўйдик. Кейин эса қайтиб борар жойлари Парвардигорларигадир. Бас, У қилиб юрган ишларининг хабарини берур.

---

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِن جَآءَتۡهُمۡ ءَايَةٞ لَّيُؤۡمِنُنَّ بِهَاۚ قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡأٓيَٰتُ عِندَ ٱللَّهِۖ وَمَا يُشۡعِرُكُمۡ أَنَّهَآ إِذَا جَآءَتۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٠٩

**109**. Улар агар бирон оят - мўъжиза келса, албатта, иймон келтиришлари ҳақида

жон-жаҳдлари билан Аллоҳ номига қасам ичдилар. Айтинг: «Оятлар фақат Аллоҳнинг ҳузуридадир». Қаердан билурсизлар, (эҳтимол) оят келган вақтда ҳам иймон келтирмаслар?

---

**110**. Худди аввал-бошда унга иймон келтирмаганларидек, уларнинг дил ва кўзларини буриб қўюрмиз ва ўз туғёнларида эсанкираб юришларига қўйиб берурмиз.

وَنُقَلِّبُ أَفۡـِٔدَتَهُمۡ وَأَبۡصَٰرَهُمۡ كَمَا لَمۡ يُؤۡمِنُواْ بِهِۦٓ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَنَذَرُهُمۡ
فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١١٠

---

**111**. Агар Биз уларга фаришталарни туширсак ҳам, уларга ўликлар гапирса ҳам ва уларнинг олдига ҳамма нарсани очиқ-ойдин тўпласак ҳам, Аллоҳ хоҳламаса, иймон келтирмаслар. Лекин кўплари жоҳилдирлар.

۞وَلَوۡ أَنَّنَا نَزَّلۡنَآ إِلَيۡهِمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ وَكَلَّمَهُمُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَحَشَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ
كُلَّ شَيۡءٖ قُبُلٗا مَّا كَانُواْ لِيُؤۡمِنُوٓاْ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ
يَجۡهَلُونَ ١١١

---

**112**. Шунингдек, ҳар бир пайғамбарга инсу жин шайтонларини душман қилиб қўйдик. Улар бир-бирларини алдаш учун жимжимадор сўзлар билан васваса қиладилар. Агар Парвардигорингиз хоҳласа, бундай қилмас эдилар. Бас, уларни ўзлари тўқиган бўҳтонларига ташлаб қўяверинг!

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوّٗا شَيَٰطِينَ ٱلۡإِنسِ وَٱلۡجِنِّ يُوحِي
بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٖ زُخۡرُفَ ٱلۡقَوۡلِ غُرُورٗاۚ وَلَوۡ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُۖ
فَذَرۡهُمۡ وَمَا يَفۡتَرُونَ ١١٢

---

**113**. Ундай сўзларга охиратга ишонмайдиган кимсаларнинг диллари мойил бўлиши учун ва ўша сўзларга рози бўлишиб, ўзлари қилмоқчи бўлган гуноҳларини қилишлари учун (у шайтонлар васваса қиладилар).

وَلِتَصۡغَىٰٓ إِلَيۡهِ أَفۡـِٔدَةُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ وَلِيَرۡضَوۡهُ وَلِيَقۡتَرِفُواْ
مَا هُم مُّقۡتَرِفُونَ ١١٣

---

**114**. Аллоҳдан ўзгани ҳакам қилиб олайми? Ҳолбуки, У сизга китобни батафсил нозил қилди. Биз китоб берганлар унинг Парвардигорингиз тарафидан нозил қилинган ҳақ эканини яхши биладилар. Бас, асло шак-шубҳа қилгувчилардан бўлманг!

أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡتَغِي حَكَمٗا وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡكِتَٰبَ مُفَصَّلٗاۚ
وَٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡلَمُونَ أَنَّهُۥ مُنَزَّلٞ مِّن رَّبِّكَ بِٱلۡحَقِّۖ
فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ ١١٤

---

**115**. Парвардигорингизнинг сўзлари сидқу адолатда комил бўлди. Унинг сўзларини ўзгартиргувчи

وَتَمَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدۡقٗا وَعَدۡلٗاۚ لَّا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ
ٱلۡعَلِيمُ ١١٥

йўқдир. У Эшитгувчи, Билгувчидир.

---

**116**. Ер юзидаги кимсаларнинг кўпларига итоат қиладиган бўлсангиз, сизни Аллоҳнинг йўлидан оздирурлар. Улар фақат гумонларгагина эргашадилар. Улар фақат ёлғон сўзлайдилар.

وَإِن تُطِعۡ أَكۡثَرَ مَن فِي ٱلۡأَرۡضِ يُضِلُّوكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ١١٦

---

**117**. Албатта, Парвардигорингиз Унинг йўлидан адашган кимсаларни жуда яхши билгувчидир ва У ҳақ йўлда юргувчиларни ҳам жуда яхши билгувчидир.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ مَن يَضِلُّ عَن سَبِيلِهِۦۖ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ١١٧

---

**118**. Агар Унинг оятларига иймон келтиргувчилардан бўлсангиз, Аллоҳнинг исми зикр қилинган нарсадан еяверинглар.

فَكُلُواْ مِمَّا ذُكِرَ ٱسۡمُ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كُنتُم بِـَٔايَٰتِهِۦ مُؤۡمِنِينَ ١١٨

---

**119**. Сизларга нима бўлдики, Аллоҳнинг номи айтилган нарсани емайсизлар?! У сизларга ҳаром қилган нарсаларини батафсил баён қилиб берган-ку?! Мажбур бўлиб қолган ҳолатингиз бундан мустасно. Албатта, кўпчилик билмасдан ҳою ҳаваслари ила адаштирурлар. Албатта, Парвардигорингиз тажовузкорларни яхши билгувчидир.

وَمَا لَكُمۡ أَلَّا تَأۡكُلُواْ مِمَّا ذُكِرَ ٱسۡمُ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ وَقَدۡ فَصَّلَ لَكُم مَّا حَرَّمَ عَلَيۡكُمۡ إِلَّا مَا ٱضۡطُرِرۡتُمۡ إِلَيۡهِۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا لَّيُضِلُّونَ بِأَهۡوَآئِهِم بِغَيۡرِ عِلۡمٍۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُعۡتَدِينَ ١١٩

---

**120**. Гуноҳнинг ошкорасини ҳам, яширинини ҳам ташлангиз! Гуноҳ қилувчилар, албатта, қилган гуноҳларининг жазосини олурлар.

وَذَرُواْ ظَٰهِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَبَاطِنَهُۥٓۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡسِبُونَ ٱلۡإِثۡمَ سَيُجۡزَوۡنَ بِمَا كَانُواْ يَقۡتَرِفُونَ ١٢٠

---

**121**. Аллоҳнинг исми зикр қилинмаган нарсалардан еманглар. Албатта, бу иш фисқдир. Албатта, шайтонлар ўз дўстларига сизлар билан тортишишни васваса қилурлар. Агар уларга итоат қилсангиз, сизлар ҳам мушриклардан бўлурсизлар.

وَلَا تَأۡكُلُواْ مِمَّا لَمۡ يُذۡكَرِ ٱسۡمُ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ وَإِنَّهُۥ لَفِسۡقٞۗ وَإِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ لَيُوحُونَ إِلَىٰٓ أَوۡلِيَآئِهِمۡ لِيُجَٰدِلُوكُمۡۖ وَإِنۡ أَطَعۡتُمُوهُمۡ إِنَّكُمۡ لَمُشۡرِكُونَ ١٢١

---

**122**. Аввал ўлик бўлган, сўнгра биз уни тирилтириб, унга одамлар орасида ўзи билан бирга олиб юрадиган нурни бериб қўйганимиз

أَوَمَن كَانَ مَيۡتٗا فَأَحۡيَيۡنَٰهُ وَجَعَلۡنَا لَهُۥ نُورٗا يَمۡشِي بِهِۦ فِي ٱلنَّاسِ كَمَن مَّثَلُهُۥ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ لَيۡسَ بِخَارِجٖ مِّنۡهَاۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلۡكَٰفِرِينَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٢٢

бир киши зулматларда қолиб кетган ва ундан ҳеч чиқувчи бўлмаган кимсага ўхшайдими?! Шунингдек, кофирларга ҳам қилаётган амаллари чиройли қилиб кўрсатиб қўйилди.

---

**123**. Шунингдек, ҳар бир қишлоқда ўша жойнинг катталарини ҳийла-найранглар қиладиган жиноятчилар қилиб қўйдик. Улар фақат ўзларинигина алдайдилар, холос, лекин ўзлари сезмайдилар.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا فِي كُلِّ قَرۡيَةٍ أَكَٰبِرَ مُجۡرِمِيهَا لِيَمۡكُرُواْ فِيهَاۖ وَمَا
يَمۡكُرُونَ إِلَّا بِأَنفُسِهِمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ١٢٣

---

**124**. Қачон уларга бирон оят келса: «То Аллоҳнинг пайғамбарларига берилган оятларга ўхшаш оятлар бизга ҳам берилмагунча ҳаргиз иймон келтирмаймиз», дейдилар. Аллоҳ пайғамбарлик вазифасини қаерга қўйишни яхшироқ билгувчидир. Яқинда бундай жиноятчиларга қилиб ўтган ҳийла-найранглари сабабли Аллоҳ ҳузурида хорлик ва қаттиқ азоб етажакдир.

وَإِذَا جَآءَتۡهُمۡ ءَايَةٞ قَالُواْ لَن نُّؤۡمِنَ حَتَّىٰ نُؤۡتَىٰ مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ رُسُلُ
ٱللَّهِۘ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ حَيۡثُ يَجۡعَلُ رِسَالَتَهُۥۗ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ
صَغَارٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعَذَابٞ شَدِيدُۢ بِمَا كَانُواْ يَمۡكُرُونَ ١٢٤

---

**125**. Аллоҳ кимни ҳидоят қилишни хоҳласа, унинг қалбини Исломга очиб қўяди. Кимни адаштиришни истаса, унинг кўнглини худди осмонга кўтарилиб кетаётгандек, тор ва танг қилиб қўяди. Шунингдек, Аллоҳ иймон келтирмайдиганларни азобга гирифтор қилур.

فَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يَهۡدِيَهُۥ يَشۡرَحۡ صَدۡرَهُۥ لِلۡإِسۡلَٰمِۖ وَمَن يُرِدۡ أَن
يُضِلَّهُۥ يَجۡعَلۡ صَدۡرَهُۥ ضَيِّقًا حَرَجٗا كَأَنَّمَا يَصَّعَّدُ فِي ٱلسَّمَآءِۚ
كَذَٰلِكَ يَجۡعَلُ ٱللَّهُ ٱلرِّجۡسَ عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٢٥

---

**126**. Мана шу Парвардигорингизнинг тўғри йўлидир. Ибрат олувчи қавм учун оятларни батафсил баён қилдик.

وَهَٰذَا صِرَٰطُ رَبِّكَ مُسۡتَقِيمٗاۗ قَدۡ فَصَّلۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ١٢٦

---

**127**. Улар учун Парвардигорлари ҳузурида дорус-салом бордир. Қилиб ўтган яхши амаллари сабабли У Зот уларнинг дўстидир.

۞لَهُمۡ دَارُ ٱلسَّلَٰمِ عِندَ رَبِّهِمۡۖ وَهُوَ وَلِيُّهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٢٧

---

**128**. (Эсланг, Аллоҳ) уларнинг барчаларини тўплайдиган кунда: «Эй жинлар жамоаси, инсонлардан жуда кўпини (адаштирдингиз)»,

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ قَدِ ٱسۡتَكۡثَرۡتُم مِّنَ ٱلۡإِنسِۖ
وَقَالَ أَوۡلِيَآؤُهُم مِّنَ ٱلۡإِنسِ رَبَّنَا ٱسۡتَمۡتَعَ بَعۡضُنَا بِبَعۡضٖ وَبَلَغۡنَآ
أَجَلَنَا ٱلَّذِيٓ أَجَّلۡتَ لَنَاۚ قَالَ ٱلنَّارُ مَثۡوَىٰكُمۡ خَٰلِدِينَ فِيهَآ إِلَّا مَا

дер. Шунда у жинларнинг инсонлардан бўлган дўстлари: «Парвардигоро, бизлар бир-биримиздан фойдаландик ва Ўзинг биз учун белгилаб қўйган ажалимизга етиб келдик», деганларида Аллоҳ айтур: «Жойингиз дўзахдир! Унда абадий қолурсиз, фақат Аллоҳнинг истагани бундан мустасно». Албатта, Парвардигорингиз Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

شَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿١٢٨﴾

**129**. Шунингдек, қилиб юрган гуноҳлари сабабли золим кимсаларни бир-бирларига дўст қилиб қўюрмиз.

وَكَذَٰلِكَ نُوَلِّي بَعۡضَ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعۡضَۢا بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ﴿١٢٩﴾

**130**. Эй жин ва инс жамоаси, сизларга ўзларингиздан бўлган пайғамбарлар келиб, Менинг оятларимни сўзлаб бермадими ва сизларни мана шу кунингиздаги учрашувдан огоҳлантирмадиларми? Дедилар: «Ўзимизнинг зиёнимизга гувоҳмиз». Уларни дунё ҳаёти алдаб қўйди ва ўзларига қарши кофир бўлганларига гувоҳлик бердилар.

يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ رُسُلٞ مِّنكُمۡ يَقُصُّونَ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِي وَيُنذِرُونَكُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَاۚ قَالُواْ شَهِدۡنَا عَلَىٰٓ أَنفُسِنَاۖ وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَشَهِدُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ أَنَّهُمۡ كَانُواْ كَٰفِرِينَ ﴿١٣٠﴾

**131**. Бунга сабаб Парвардигорингизнинг аҳолиси ғофил бўлган қишлоқ-шаҳарларни зулм билан ҳалок қилгувчи эмаслигидир.

ذَٰلِكَ أَن لَّمۡ يَكُن رَّبُّكَ مُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ بِظُلۡمٖ وَأَهۡلُهَا غَٰفِلُونَ ﴿١٣١﴾

**132**. Ҳар ким учун қилган амалларидан даражот-савоблар бор. Парвардигорингиз уларнинг қилаётган амалларидан ғофил эмасдир.

وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا عَمِلُواْۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعۡمَلُونَ ﴿١٣٢﴾

**133**. Парвардигорингиз Беҳожат ва Меҳрибондир. Истаса, худди сизларни бошқа қавмнинг зурриётидан пайдо қилгани каби сизларни ҳам кетказиб, ортингиздан истаганини ўринбосар қилиб олиб келур.

وَرَبُّكَ ٱلۡغَنِيُّ ذُو ٱلرَّحۡمَةِۚ إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ وَيَسۡتَخۡلِفۡ مِنۢ بَعۡدِكُم مَّا يَشَآءُ كَمَآ أَنشَأَكُم مِّن ذُرِّيَّةِ قَوۡمٍ ءَاخَرِينَ ﴿١٣٣﴾

**134**. Албатта, сизларга ваъда қилинаётган нарса келувчидир. Сизлар эса У зотни ожиз қолдирувчи эмассиз.

إِنَّ مَا تُوعَدُونَ لَأٓتٖۖ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ﴿١٣٤﴾

**135**. Айтинг: «Эй қавмим, жойингиздан жилмай, амалингизни қилаверинг. Мен ҳам ўз ишимни қилавераман. Яқинда (охират) диёридаги оқибат кимники бўлишини билиб олурсиз. Албатта, золимлар нажот топмаслар».

قُلۡ يَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي عَامِلٞۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ١٣٥

---

**136**. Аллоҳ учун Унинг Ўзи яратган экин ва чорвалардан бир улуш ажратиб, ўзларича: «Бу Аллоҳ учун, бу эса бутларимиз учун», дедилар. Энди бутлари учун бўлган улуш Аллоҳга етиб бормайди. Аллоҳ учун бўлган улуш эса бутларига етиб бораверади. Нақадар ёмон ҳукм чиқарадилар-а!

وَجَعَلُواْ لِلَّهِ مِمَّا ذَرَأَ مِنَ ٱلۡحَرۡثِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ نَصِيبٗا فَقَالُواْ هَٰذَا لِلَّهِ بِزَعۡمِهِمۡ وَهَٰذَا لِشُرَكَآئِنَاۖ فَمَا كَانَ لِشُرَكَآئِهِمۡ فَلَا يَصِلُ إِلَى ٱللَّهِۖ وَمَا كَانَ لِلَّهِ فَهُوَ يَصِلُ إِلَىٰ شُرَكَآئِهِمۡۗ سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ١٣٦

---

**137**. Шунингдек, мушриклардан кўпларига шериклари уларни ҳалок этиш ва динларини чалкаштириб юбориш учун болаларини ўлдиришни чиройли қилиб кўрсатди. Аллоҳ хоҳлаганида бундай қилмаган бўлардилар. Бас, уларни туҳмат-бўҳтонлари билан тарк қилинг!

وَكَذَٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيرٖ مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ قَتۡلَ أَوۡلَٰدِهِمۡ شُرَكَآؤُهُمۡ لِيُرۡدُوهُمۡ وَلِيَلۡبِسُواْ عَلَيۡهِمۡ دِينَهُمۡۖ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا فَعَلُوهُۖ فَذَرۡهُمۡ وَمَا يَفۡتَرُونَ ١٣٧

---

**138**. Улар ўзларича дедилар: «Мана бу ҳайвон ва экинлар ҳаром, уларни фақат биз хоҳлаган кишиларгина ейдилар. Бу ҳайвонларни эса миниш ҳаром қилинган». Улар ҳайвонларни (сўйишда) Аллоҳга туҳмат қилиб, У Зотнинг номини зикр қилмайдилар. Яқинда бу туҳматлари сабабли уларга Ўзи жазо беражак.

وَقَالُواْ هَٰذِهِۦٓ أَنۡعَٰمٞ وَحَرۡثٌ حِجۡرٞ لَّا يَطۡعَمُهَآ إِلَّا مَن نَّشَآءُ بِزَعۡمِهِمۡ وَأَنۡعَٰمٌ حُرِّمَتۡ ظُهُورُهَا وَأَنۡعَٰمٞ لَّا يَذۡكُرُونَ ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَا ٱفۡتِرَآءً عَلَيۡهِۚ سَيَجۡزِيهِم بِمَا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ١٣٨

---

**139**. Улар: «Мана бу ҳайвонларнинг қоринларидаги нарсалар фақат эркакларимиз учундир, хотинларимизга эса ҳаромдир», дедилар. Агар у нарса ўлик бўлса, у ҳолда ҳаммалари шерикдирлар. Яқинда бундай сифатлаганлари учун уларга Ўзи жазо беражак. Албатта, У Ҳаким ва Алим Зотдир.

وَقَالُواْ مَا فِي بُطُونِ هَٰذِهِ ٱلۡأَنۡعَٰمِ خَالِصَةٞ لِّذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِنَاۖ وَإِن يَكُن مَّيۡتَةٗ فَهُمۡ فِيهِ شُرَكَآءُۚ سَيَجۡزِيهِمۡ وَصۡفَهُمۡۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ١٣٩

---

**140**. Ақлсизлик қилиб, нодонлик билан ўз

قَدۡ خَسِرَ ٱلَّذِينَ قَتَلُوٓاْ أَوۡلَٰدَهُمۡ سَفَهَۢا بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَحَرَّمُواْ مَا رَزَقَهُمُ

ٱللَّهُ ٱفْتِرَآءً عَلَى ٱللَّهِ ۚ قَدْ ضَلُّوا۟ وَمَا كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ١٤٠

фарзандларини ўлдирганлар ва Аллоҳ ризқ қилиб берган нарсаларни ҳаром қилганлар зиён кўрдилар. Улар аниқ адашдилар ва ҳидоят топганлардан бўлмадилар.

---

۞ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَ جَنَّـٰتٍ مَّعْرُوشَـٰتٍ وَغَيْرَ مَعْرُوشَـٰتٍ وَٱلنَّخْلَ
وَٱلزَّرْعَ مُخْتَلِفًا أُكُلُهُۥ وَٱلزَّيْتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُتَشَـٰبِهًا وَغَيْرَ مُتَشَـٰبِهٍ ۚ
كُلُوا۟ مِن ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثْمَرَ وَءَاتُوا۟ حَقَّهُۥ يَوْمَ حَصَادِهِۦ ۖ وَلَا تُسْرِفُوٓا۟ ۚ
إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْمُسْرِفِينَ ١٤١

**141**. У (ишкомларга) кўтариладиган ва кўтарилмайдиган боғларни, хурмо ва экинларни емагини хилма-хил қилиб, зайтун ва анорларни бир-бирига ўхшатиб ва ўхшатмай пайдо қилган Зотдир. Мевалаган пайтида унинг мевасидан енглар ва йиғим-терим кунида ҳаққини беринглар. Ва исроф қилманглар. Албатта, У исроф қилгувчиларни севмас.

---

وَمِنَ ٱلْأَنْعَـٰمِ حَمُولَةً وَفَرْشًا ۚ كُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُوا۟
خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَـٰنِ ۚ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ١٤٢

**142**. Ва чорвалардан юк ташувчиларни ва (сўйгани) ерга ётқизиладиганларини пайдо қилди. Аллоҳ сизга ризқ қилиб берган нарсалардан енглар ва шайтоннинг изидан эргашманглар. Албатта, у сизларга очиқ душмандир.

---

ثَمَـٰنِيَةَ أَزْوَٰجٍ ۖ مِّنَ ٱلضَّأْنِ ٱثْنَيْنِ وَمِنَ ٱلْمَعْزِ ٱثْنَيْنِ ۗ قُلْ ءَآلذَّكَرَيْنِ
حَرَّمَ أَمِ ٱلْأُنثَيَيْنِ أَمَّا ٱشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ ٱلْأُنثَيَيْنِ ۖ نَبِّـُٔونِى بِعِلْمٍ
إِن كُنتُمْ صَـٰدِقِينَ ١٤٣

**143**. Саккиз жуфт (пайдо қилди): қўйдан иккини (эркак-урғочи) ва эчкидан иккини. Айтинг: «Иккала эркагини ҳаром қилганми ёки иккала урғочисиними ёхуд иккала урғочининг бачадонларидаги ҳомиланими?! Агар ростгўй бўлсангизлар, илмий қилиб хабарини беринглар-чи?»

---

وَمِنَ ٱلْإِبِلِ ٱثْنَيْنِ وَمِنَ ٱلْبَقَرِ ٱثْنَيْنِ ۗ قُلْ ءَآلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلْأُنثَيَيْنِ
أَمَّا ٱشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ ٱلْأُنثَيَيْنِ ۖ أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ وَصَّىٰكُمُ
ٱللَّهُ بِهَـٰذَا ۚ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا لِّيُضِلَّ ٱلنَّاسَ
بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّـٰلِمِينَ ١٤٤

**144**. Туядан иккитани, қорамолдан иккини (пайдо қилди). Айтинг: «Иккала эркагини ҳаром қилганми ёки иккала урғочисиними ёхуд иккала урғочининг бачадонларидаги ҳомиланими?! Ёки Аллоҳ сизларга шуни буюрганда гувоҳ бўлганмидингиз? Билиб-билмасдан одамларни йўлдан уриш учун Аллоҳ шаънига ёлғон тўқиган кимсадан ҳам золимроқ одам борми?! Албатта, Аллоҳ золим қавмни ҳидоят қилмас».

**145**. Айтинг: «Менга ваҳий қилинган нарсада таомланувчилар учун ҳаром қилинган нарсани топмаяпман. Ўлакса ё тўкилган қон ёки тўнғиз гўшти бундан мустасно. Чунки улар нажасдир. Ёхуд фосиқлик билан Аллоҳдан ўзга учун атаб сўйилган (ҳайвон) ҳам ҳаромдир. Бас, ким зулм қилмасдан, ҳаддан ошмасдан, (ейишга) мажбур бўлиб қолса, Парвардигорингиз Мағфиратли, Меҳрибондир».

قُل لَّآ أَجِدُ فِي مَآ أُوحِيَ إِلَيَّ مُحَرَّمًا عَلَىٰ طَاعِمٖ يَطۡعَمُهُۥٓ إِلَّآ أَن
يَكُونَ مَيۡتَةً أَوۡ دَمٗا مَّسۡفُوحًا أَوۡ لَحۡمَ خِنزِيرٖ فَإِنَّهُۥ رِجۡسٌ أَوۡ
فِسۡقًا أُهِلَّ لِغَيۡرِ ٱللَّهِ بِهِۦۚ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَإِنَّ رَبَّكَ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٤٥

---

**146**. Яҳудий бўлган кимсаларга барча ой туёқли ҳайвонларни ҳаром қилдик. Мол, қўйдан эса улар учун ёғларини ҳаром қилдик. Биқинларидаги ё ичларидаги ёки суякка аралашган ёғларгина бундан мустасно. Зулмлари туфайли уларни шундай жазоладик. Албатта, Биз рост сўзлагувчимиз.

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا كُلَّ ذِي ظُفُرٖۖ وَمِنَ ٱلۡبَقَرِ وَٱلۡغَنَمِ حَرَّمۡنَا
عَلَيۡهِمۡ شُحُومَهُمَآ إِلَّا مَا حَمَلَتۡ ظُهُورُهُمَآ أَوِ ٱلۡحَوَايَآ أَوۡ مَا ٱخۡتَلَطَ
بِعَظۡمٖۚ ذَٰلِكَ جَزَيۡنَٰهُم بِبَغۡيِهِمۡۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ١٤٦

---

**147**. Сизни ёлғончига чиқарсалар, айтинг: «Парвардигорингиз чексиз меҳрибондир, аммо Унинг азоби бирон жиноятчи қавмдан қайтарилмас».

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمۡ ذُو رَحۡمَةٖ وَٰسِعَةٖ وَلَا يُرَدُّ بَأۡسُهُۥ عَنِ
ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٤٧

---

**148**. Ҳали ширк келтирганлар: «Аллоҳ истаганида, биз ҳам, ота-боболаримиз ҳам ширк келтирмаган бўлар эдик ва бирор нарсани ҳаром қилмас эдик», - дейдилар. Шунингдек, улардан олдингилари ҳам азобимизни татигунларига қадар ёлғончига чиқариб турганлар. Айтинг: «Сизларда бизга кўрсатадиган бирон илм - ҳужжат борми? Сизлар фақат гумонга эргашмоқдасизлар ва фақат ёлғон гапирмоқдасизлар».

سَيَقُولُ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ لَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشۡرَكۡنَا وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا
حَرَّمۡنَا مِن شَيۡءٖۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ حَتَّىٰ ذَاقُواْ بَأۡسَنَاۗ
قُلۡ هَلۡ عِندَكُم مِّنۡ عِلۡمٖ فَتُخۡرِجُوهُ لَنَآۖ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ
وَإِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا تَخۡرُصُونَ ١٤٨

---

**149**. Айтинг: «Етук ҳужжат Аллоҳникидир. Агар хоҳлаганида ҳаммангизни ҳидоятга солган бўлар эди».

قُلۡ فَلِلَّهِ ٱلۡحُجَّةُ ٱلۡبَٰلِغَةُۖ فَلَوۡ شَآءَ لَهَدَىٰكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٤٩

**150**. Айтинг: «Мана шуларни Аллоҳ ҳаром қилганига гувоҳлик берадиган гувоҳларингизни келтирингиз!» Гарчи улар гувоҳлик берсалар ҳам, сиз улар билан гувоҳлик берманг. Бизниг оятларимизни ёлғон дейдиган, Охиратга иймон келтирмайдиган кимсаларнинг ҳавойи нафсларига эргашманг! Улар Парвардигорларига ширк келтирадилар.

قُلْ هَلُمَّ شُهَدَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ يَشْهَدُونَ أَنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَ هَٰذَا ۖ فَإِن
شَهِدُواْ فَلَا تَشْهَدْ مَعَهُمْ ۚ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا
وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ وَهُم بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ١٥٠

**151**. Айтинг: «Келинглар, Парвардигорингиз сизларга ҳаром қилган нарсаларни тиловат қилиб берай. У Зотга бирон нарсани шерик қилмангиз, ота-онага яхшилик қилингиз, болаларингизни камбағалликдан (қўрқиб) ўлдирмангиз, - сизларни ҳам, уларни ҳам Биз ризқлантирурмиз, - бузуқ ишларнинг ошкорасига ҳам, махфийсига ҳам яқинлашмангиз, Аллоҳ (ўлдиришни) ҳаром қилган жонларни ўлдирмангиз. Ҳақли тарзда бўлганлари бундан мустасно. Сизларни шу ишларга буюрди. Шояд, ақл юритсангизлар».

۞ قُلْ تَعَالَوْاْ أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ عَلَيْكُمْ ۖ أَلَّا تُشْرِكُواْ بِهِۦ
شَيْـًٔا ۖ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًا ۖ وَلَا تَقْتُلُوٓاْ أَوْلَٰدَكُم مِّنْ إِمْلَٰقٍ ۖ نَّحْنُ
نَرْزُقُكُمْ وَإِيَّاهُمْ ۖ وَلَا تَقْرَبُواْ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ ۖ
وَلَا تَقْتُلُواْ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم
بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ١٥١

**152**. Етимнинг молига то вояга етгунига қадар яқинлаша кўрмангиз! Энг чиройли йўл билан бўлса, зарари йўқ. Ўлчов ва тарозини адолат билан тўла тортингиз! Биз ҳеч бир жонга тоқатидан ташқари нарсани юкламаймиз. Гапирганингизда гарчи қариндошингиз бўлса ҳам адолат қилингиз! Аллоҳга берган аҳдингизга вафо қилингиз! Сизларни шунга буюрди. Шояд, эслатма-насиҳат олсангизлар.

وَلَا تَقْرَبُواْ مَالَ ٱلْيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُۥ ۖ
وَأَوْفُواْ ٱلْكَيْلَ وَٱلْمِيزَانَ بِٱلْقِسْطِ ۖ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۖ وَإِذَا
قُلْتُمْ فَٱعْدِلُواْ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۖ وَبِعَهْدِ ٱللَّهِ أَوْفُواْ ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم
بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ١٥٢

**153**. Албатта, мана шу Менинг тўғри йўлимдир. Бас, унга эргашингиз! (Бошқа) йўлларга эргашмангиз! Яна улар сизларни Аллоҳнинг йўлидан ажратиб қўймасин. Сизларни шунга буюрди. Шояд, тақво қилсангизлар.

وَأَنَّ هَٰذَا صِرَٰطِى مُسْتَقِيمًا فَٱتَّبِعُوهُ ۖ وَلَا تَتَّبِعُواْ ٱلسُّبُلَ فَتَفَرَّقَ
بِكُمْ عَن سَبِيلِهِۦ ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ١٥٣

**154**. Муҳсинларга (ишни пухта бажарувчиларга

ثُمَّ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ تَمَامًا عَلَى ٱلَّذِىٓ أَحْسَنَ وَتَفْصِيلًا لِّكُلِّ

неъматимизни) тўла қилиб бериш ва барча нарсани муфассал баён қилиш учун ҳидоят ва раҳмат қилиб, Мусога Китобни ато этдик. Шояд, Парвардигорларига рўбару бўлишларига иймон келтирсалар.

شَيۡءٖ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لَّعَلَّهُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمۡ يُؤۡمِنُونَ ١٥٤

---

**155**. Биз туширган бу китоб муборакдир. Бас, унга эргашинглар ва тақво қилинглар. Шояд, раҳм қилинсангизлар.

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ مُبَارَكٞ فَٱتَّبِعُوهُ وَٱتَّقُواْ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٥٥

---

**156**. «Биздан аввалги икки тоифага китоб туширилган, уларнинг дарсларидан ғофилмиз», демасликларингиз учун.

أَن تَقُولُوٓاْ إِنَّمَآ أُنزِلَ ٱلۡكِتَٰبُ عَلَىٰ طَآئِفَتَيۡنِ مِن قَبۡلِنَا وَإِن كُنَّا عَن
دِرَاسَتِهِمۡ لَغَٰفِلِينَ ١٥٦

---

**157**. Ёки: «Бизга ҳам китоб туширилганда эди, улардан кўра ҳидоятлироқ бўлар эдик», демасликларингиз учун сизга Парвардигорингиздан очиқ ҳужжат, ҳидоят ва раҳмат келди. Аллоҳнинг оятларини ёлғонга чиқарган ва улардан юз ўгирган кимсадан ҳам золимроқ одам борми? Яқинда оятларимиздан юз ўгирганларни юз ўгирганлари туфайли ёмон азоб билан жазолагаймиз.

أَوۡ تَقُولُواْ لَوۡ أَنَّآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا ٱلۡكِتَٰبُ لَكُنَّآ أَهۡدَىٰ مِنۡهُمۡۚ فَقَدۡ
جَآءَكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞۚ فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن كَذَّبَ
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَصَدَفَ عَنۡهَاۗ سَنَجۡزِي ٱلَّذِينَ يَصۡدِفُونَ عَنۡ ءَايَٰتِنَا
سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ بِمَا كَانُواْ يَصۡدِفُونَ ١٥٧

---

**158**. Улар фақат фаришталар келишини ё Парвардигорингизнинг келишини ёки Парвардигорингизнинг оятларидан айримлари келишини кутмоқдалар, холос. Парвардигорингизнинг айрим оятлари келадиган кунда олдин иймон келтирмаган ёки иймонига яраша яхшилик касб қилиб олмаган бирон жонга иймони фойда бермас. Айтинг: «Кутаверинглар! Биз ҳам кутгувчилармиз!»

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَوۡ يَأۡتِيَ رَبُّكَ أَوۡ يَأۡتِيَ بَعۡضُ
ءَايَٰتِ رَبِّكَۗ يَوۡمَ يَأۡتِي بَعۡضُ ءَايَٰتِ رَبِّكَ لَا يَنفَعُ نَفۡسًا إِيمَٰنُهَا لَمۡ
تَكُنۡ ءَامَنَتۡ مِن قَبۡلُ أَوۡ كَسَبَتۡ فِيٓ إِيمَٰنِهَا خَيۡرٗاۗ قُلِ ٱنتَظِرُوٓاْ
إِنَّا مُنتَظِرُونَ ١٥٨

---

**159**. Динларини ҳам бўлиб, ўзлари ҳам гуруҳларга бўлиниб кетган кимсаларга сизнинг ҳеч қандай алоқангиз йўқ. Уларнинг ишлари

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَرَّقُواْ دِينَهُمۡ وَكَانُواْ شِيَعٗا لَّسۡتَ مِنۡهُمۡ فِي شَيۡءٍۚ إِنَّمَآ
أَمۡرُهُمۡ إِلَى ٱللَّهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ١٥٩

фақат Аллоҳнинг ўзига ҳавола. Кейин У Зот уларнинг қилиб ўтган ишларини юзларига солур.

**160**. Ким бир яхшилик қилса, унга ўн баробар қайтарилур. Ким бир ёмонлик қилса, унга фақат қилганига яраша жазо бўлур. Уларга зулм қилинмас.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ عَشۡرُ أَمۡثَالِهَاۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا
يُجۡزَىٰٓ إِلَّا مِثۡلَهَا وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١٦٠

**161**. Айтинг: «Мени Парвардигорим рост дин, ҳаниф (ҳақ йўлга мойил бўлган) Иброҳимнинг миллати бўлмиш тўғри йўлга ҳидоят қилди. У мушриклардан бўлмаган эди».

قُلۡ إِنَّنِي هَدَىٰنِي رَبِّيٓ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ دِينٗا قِيَمٗا مِّلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ
حَنِيفٗاۚ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٦١

**162**. Айтинг: «Албатта, намозим, ибодатларим, ҳаёту мамотим бутун оламларнинг Парвардигори бўлмиш Аллоҳ учундир.

قُلۡ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحۡيَايَ وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٢

**163**. У зотнинг шериги йўқдир. Мана шунга буюрилганман ва мен бўйсунувчиларнинг пешқадамиман».

لَا شَرِيكَ لَهُۥۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرۡتُ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ١٦٣

**164**. Айтинг: «Аллоҳдан ўзгани Парвардигорим дейми?! Ахир У барча нарсанинг Парвардигори-ку?! Ҳар бир жоннинг қилган гуноҳи фақат ўз зиёнига бўлур. Ҳеч бир кўтаргувчи ўзга жоннинг юкини кўтармас. Кейин қайтишингиз Парвардигорингизгадир. Бас, У сизларга ихтилоф қилган нарсаларингизнинг хабарини берур.

قُلۡ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡغِي رَبّٗا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ شَيۡءٖۚ وَلَا تَكۡسِبُ كُلُّ نَفۡسٍ
إِلَّا عَلَيۡهَاۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرۡجِعُكُمۡ
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ١٦٤

**165**. У сизларни ерда халифалар қилиб қўйган ва Ўзи ато этган неъматлар билан сизларни имтиҳон қилиш учун айримларингизни айримларингиздан юқорироқ даражаларга кўтариб қўйган Зотдир. Албатта, Парвардигорингиз тез жазолагувчидир ва, албатта, У Мағфиратли, Меҳрибондир".

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَكُمۡ خَلَٰٓئِفَ ٱلۡأَرۡضِ وَرَفَعَ بَعۡضَكُمۡ فَوۡقَ بَعۡضٖ
دَرَجَٰتٖ لِّيَبۡلُوَكُمۡ فِي مَآ ءَاتَىٰكُمۡۗ إِنَّ رَبَّكَ سَرِيعُ ٱلۡعِقَابِ وَإِنَّهُۥ
لَغَفُورٞ رَّحِيمُۢ ١٦٥

# Аъроф الأعراف

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф. Лаам. Мийм. Соод.

الٓمٓصٓ ١

**2**. Сизга нозил қилинган Китобдан кўнглингизда заррача танглик бўлмасин. У билан огоҳлантиришингиз учун ва мўминларга эслатма (қилиб, Алллоҳ уни сизга нозил қилди).

كِتَٰبٌ أُنزِلَ إِلَيۡكَ فَلَا يَكُن فِي صَدۡرِكَ حَرَجٞ مِّنۡهُ لِتُنذِرَ بِهِۦ وَذِكۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

**3**. Сизларга Парвардигорингиздан нозил қилинган нарсага эргашингиз, ундан ўзга «дўстларга» эргашмангиз! Жуда оз эслатма олурсизлар.

ٱتَّبِعُواْ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ وَلَا تَتَّبِعُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَۗ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٣

**4**. Қанчадан-қанча шаҳар-қишлоқларни ҳалок қилдик. Бас, азобимиз уларга тун уйқусида ёки кун уйқусида келди.

وَكَم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَا فَجَآءَهَا بَأۡسُنَا بَيَٰتًا أَوۡ هُمۡ قَآئِلُونَ ٤

**5**. Бизнинг азобимиз келган вақтида улар: «Албатта биз ўзимизга ўзимиз зулм қилган эканмиз», дейишдан бошқа даъвони қила олмадилар.

فَمَا كَانَ دَعۡوَىٰهُمۡ إِذۡ جَآءَهُم بَأۡسُنَآ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٥

**6**. Бас, Биз пайғамбар юборилган кишиларни ҳам, юборилган пайғамбарлар(нинг ўзлари) ни ҳам саволга тутармиз.

فَلَنَسۡـَٔلَنَّ ٱلَّذِينَ أُرۡسِلَ إِلَيۡهِمۡ وَلَنَسۡـَٔلَنَّ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٦

**7**. Кейин уларга билган ҳолимизда сўзлаб берурмиз. (Чунки) Биз ғойиб эмас эдик.

فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيۡهِم بِعِلۡمٖۖ وَمَا كُنَّا غَآئِبِينَ ٧

**8**. Ўша куни (амалларни) тортиш ҳақдир. Бас, кимнинг тортилган (яхши амаллари) оғир келса, ана ўшалар нажот топгувчилардир.

وَٱلۡوَزۡنُ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡحَقُّۚ فَمَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٨

**9**. Тортилган (яхши амал)лари енгил келганлар

وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُم بِمَا كَانُواْ

بِـَٔايَٰتِنَا يَظۡلِمُونَ ٩

эса Бизнинг оятларимизга зулм қилганлари туфайли ўзларига зиён қилган кимсалардир.

---

وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلۡنَا لَكُمۡ فِيهَا مَعَٰيِشَۗ قَلِيلٗا
مَّا تَشۡكُرُونَ ١٠

**10**. Албатта, Биз сизларга заминни маскан этиб, сизлар учун унда тирикчилик воситаларини яратиб қўйдик. Жуда оз шукр қилурсизлар.

---

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَٰكُمۡ ثُمَّ صَوَّرۡنَٰكُمۡ ثُمَّ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ
لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ لَمۡ يَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ١١

**11**. Сизларни яратдик. Кейин сизларга сурат бердик. Кейин эса фаришталарга: «Одамга сажда қилинглар», дейишимиз билан улар сажда қилдилар. Фақат Иблис бундан мустасно. У сажда қилгувчилардан бўлмади.

---

قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسۡجُدَ إِذۡ أَمَرۡتُكَۖ قَالَ أَنَا۠ خَيۡرٞ مِّنۡهُ خَلَقۡتَنِي مِن
نَّارٖ وَخَلَقۡتَهُۥ مِن طِينٖ ١٢

**12**. У Зот: «Сенга буюрганимда сажда қилишингдан нима тўсди?» - деди. У: «Мен ундан яхшиман, мени ўтдан яратдинг, уни эса лойдан яратдинг», - деди.

---

قَالَ فَٱهۡبِطۡ مِنۡهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ أَن تَتَكَبَّرَ فِيهَا فَٱخۡرُجۡ إِنَّكَ
مِنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ١٣

**13**. У Зот деди: «У ҳолда ундан тушгин! Сен учун унда кибру ҳаво қилиб юриш жоиз эмас. Бас, чиқ! Албатта, сен хор бўлгувчилардандирсан!»

---

قَالَ أَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤

**14**. «Менга улар тириладиган кунгача муҳлат бер», деди у.

---

قَالَ إِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ١٥

**15**. У Зот: «Албатта, сен муҳлат берилганлардансан», - деди.

---

قَالَ فَبِمَآ أَغۡوَيۡتَنِي لَأَقۡعُدَنَّ لَهُمۡ صِرَٰطَكَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ١٦

**16**. У айтди: «Мени йўлдан оздирганинг сабабли мен ҳам Сенинг тўғри йўлинг устида ўтириб олиб, (уларни оздираман).

---

ثُمَّ لَأٓتِيَنَّهُم مِّنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ وَعَنۡ أَيۡمَٰنِهِمۡ وَعَن
شَمَآئِلِهِمۡۖ وَلَا تَجِدُ أَكۡثَرَهُمۡ شَٰكِرِينَ ١٧

**17**. Кейин уларнинг олд тарафларидан, орқа тарафларидан, ўнгларидан ва сўлларидан келурман. Уларнинг аксариятини шукр қилгувчилардан топмассан».

---

قَالَ ٱخۡرُجۡ مِنۡهَا مَذۡءُومٗا مَّدۡحُورٗاۖ لَّمَن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ لَأَمۡلَأَنَّ
جَهَنَّمَ مِنكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٨

**18**. У Зот деди: «Ундан хор бўлиб ва қувилиб чиқ! Улардан ким сенга эргашса, албатта,

жаҳаннамни ҳаммангиз билан тўлдирурман».

**19**. «Эй Одам, сен эса жуфтинг билан жаннатни маскан тутиб, истаган жойингиздан тановул қилинг. Фақат мана бу дарахтга яқинлашмангки, у ҳолда золимлардан бўлиб қолурсиз».

وَيَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ فَكُلَا مِنۡ حَيۡثُ شِئۡتُمَا وَلَا
تَقۡرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩

**20**. Сўнг шайтон уларни беркитилган авратларини очиб юбориш учун васвасага солди ва: «Парвардигорингиз фақат фаришталарга айланмаслигингиз ёки (жаннатда) абадий яшаб қолмаслигингиз учунгина сизларни бу дарахтдан қайтарди», деди.

فَوَسۡوَسَ لَهُمَا ٱلشَّيۡطَٰنُ لِيُبۡدِيَ لَهُمَا مَا وُۥرِيَ عَنۡهُمَا مِن سَوۡءَٰتِهِمَا
وَقَالَ مَا نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنۡ هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةِ إِلَّآ أَن تَكُونَا
مَلَكَيۡنِ أَوۡ تَكُونَا مِنَ ٱلۡخَٰلِدِينَ ٢٠

**21**. Уларга: «Мен сизларга насиҳат қилувчилардандман», - деб қасам ичди.

وَقَاسَمَهُمَآ إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ٢١

**22**. Бас, алдов билан уларни (тубан ҳолатга) тушириб қўйди. Ўша дарахтдан татиб кўришлари биланоқ авратлари очилиб қолди ва ўзларини жаннат япроқлари билан тўса бошладилар. (Шунда) уларга Парвардигорлари нидо қилиб (деди): «Сизларни бу дарахтдан қайтармаганмидим ва, албатта, шайтон сизларнинг очиқ душманингиз демаганмидим?!»

فَدَلَّىٰهُمَا بِغُرُورٖۚ فَلَمَّا ذَاقَا ٱلشَّجَرَةَ بَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا
يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَنَادَىٰهُمَا رَبُّهُمَآ أَلَمۡ أَنۡهَكُمَا
عَن تِلۡكُمَا ٱلشَّجَرَةِ وَأَقُل لَّكُمَآ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لَكُمَا عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٢٢

**23**. Улар: «Парвардигоро, биз ўз жонимизга жабр қилдик. Агар бизни кечирмасанг ва раҳм қилмасанг, шубҳасиз, зиён кўргувчилардан бўлиб қолурмиз», дедилар.

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمۡنَآ أَنفُسَنَا وَإِن لَّمۡ تَغۡفِرۡ لَنَا وَتَرۡحَمۡنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلۡخَٰسِرِينَ ٢٣

**24**. У Зот: «Бир-бирингизга душман бўлган ҳолингизда тушинглар. Сизларга ер юзида қароргоҳ бор ва маълум вақтгача фойдаланиш бор», - деди.

قَالَ ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ
وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ٢٤

**25**. У Зот: «Унда ҳаёт кечирасизлар, унда ўласизлар ва ундан қайта чиқариласизлар», - деди.

قَالَ فِيهَا تَحۡيَوۡنَ وَفِيهَا تَمُوتُونَ وَمِنۡهَا تُخۡرَجُونَ ٢٥

**26**. Эй Одам болалари, Биз сизларга авратларингизни тўсадиган либосни ҳам, ясантирадиган (либосни) ҳам туширдик. Энг яхши либос тақво либосидир. Бу Аллоҳнинг оятларидандир. Шояд, эслатма олсалар.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ قَدۡ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكُمۡ لِبَاسٗا يُوَٰرِي سَوۡءَٰتِكُمۡ وَرِيشٗاۖ
وَلِبَاسُ ٱلتَّقۡوَىٰ ذَٰلِكَ خَيۡرٞۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ٢٦

---

**27**. Эй Одам болалари, шайтон отангизнинг авратларини ўзларига кўрсатиш учун либосларини ечиб, жаннатдан чиқаргани каби сизларни ҳам алдаб қўймасин! Чунки у ва унинг малайлари сизларни ўзингиз билмайдиган тарафдан кўриб турадилар. Албатта, Биз шайтонни иймон келтирмайдиганларга дўст қилиб қўйганмиз.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ لَا يَفۡتِنَنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ كَمَآ أَخۡرَجَ أَبَوَيۡكُم مِّنَ
ٱلۡجَنَّةِ يَنزِعُ عَنۡهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوۡءَٰتِهِمَآۚ إِنَّهُۥ يَرَىٰكُمۡ هُوَ
وَقَبِيلُهُۥ مِنۡ حَيۡثُ لَا تَرَوۡنَهُمۡۗ إِنَّا جَعَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ أَوۡلِيَآءَ لِلَّذِينَ
لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٧

---

**28**. Улар қачон бир бузуқ иш қилсалар: «Ота-боболаримиз шундай қилаётганини кўргандик. Буни бизга Аллоҳ буюрган», - дерлар. Айтинг: «Шак-шубҳасиз, Аллоҳ бузуқ ишларга буюрмас. Аллоҳ шаънига билмайдиган нарсангизни айтасизми?!»

وَإِذَا فَعَلُواْ فَٰحِشَةٗ قَالُواْ وَجَدۡنَا عَلَيۡهَآ ءَابَآءَنَا وَٱللَّهُ أَمَرَنَا بِهَاۗ قُلۡ
إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَأۡمُرُ بِٱلۡفَحۡشَآءِۖ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٢٨

---

**29**. Айтинг: «Парвардигорим адолатга буюрган. Ҳар бир масжидда юзингизни тўғри тутингиз ва У Зотга динингизни холис қилган ҳолда дуо айлангиз. Сизларни аввалда қандай яратган бўлса, ўша ҳолда қайтасизлар».

قُلۡ أَمَرَ رَبِّي بِٱلۡقِسۡطِۖ وَأَقِيمُواْ وُجُوهَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ وَٱدۡعُوهُ
مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَۚ كَمَا بَدَأَكُمۡ تَعُودُونَ ٢٩

---

**30**. Бир гуруҳни ҳидоят қилди. Бошқа гуруҳга йўлдан озиш ҳақ бўлди. Чунки улар Аллоҳни қўйиб, шайтонларни ўзларига дўст тутдилар ва ўзларини ҳидоят топганлар, деб ҳисоблайдилар.

فَرِيقًا هَدَىٰ وَفَرِيقًا حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلضَّلَٰلَةُۚ إِنَّهُمُ ٱتَّخَذُواْ ٱلشَّيَٰطِينَ
أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُم مُّهۡتَدُونَ ٣٠

---

**31**. Эй Одам болалари, ҳар бир ибодат чоғида ўз зийнатингизни олингиз. Еб-ичингиз ва исроф қилмангиз. Чунки У Зот исроф қилувчиларни севмас.

۞يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ خُذُواْ زِينَتَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ وَلَا
تُسۡرِفُوٓاْۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٣١

---

**32**. Айтинг: «Аллоҳ бандалари учун чиқарган

قُلۡ مَنۡ حَرَّمَ زِينَةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِيٓ أَخۡرَجَ لِعِبَادِهِۦ وَٱلطَّيِّبَٰتِ مِنَ ٱلرِّزۡقِۚ

зийнат ва покиза ризқларни ким ҳаром қилди?!» Айтинг: «Улар дунё ҳаётида иймон келтирганлар учундир. Қиёмат кунида эса фақат уларгагина хосдир». Биладиган қавм учун оятларни мана шундай тафсилоти билан баён қилурмиз.

قُلْ هِىَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا خَالِصَةً يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ كَذَٰلِكَ
نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ٣٢

---

**33**. Айтинг: «Парвардигорим фақатгина ошкор ва яширин бузуқликларни, гуноҳ ишларни, ноҳақ зулм қилишни ва Аллоҳга ҳеч қандай ҳужжат туширмаган нарсаларни шерик қилиб олишингизни ҳамда Аллоҳ шаънига билмайдиган нарсаларни гапиришингизни ҳаром қилган, холос».

قُلْ إِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّىَ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَٱلْإِثْمَ وَٱلْبَغْىَ
بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَأَن تُشْرِكُوا۟ بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَٰنًا وَأَن تَقُولُوا۟
عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ٣٣

---

**34**. Ҳар бир уммат учун бир ажал бордир. Бас, қачон уларнинг ажали келса, уни бирон соатга ортга ҳам, олдга ҳам сура олмайдилар.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً وَلَا
يَسْتَقْدِمُونَ ٣٤

---

**35**. Эй Одам болалари, сизларга ўзингиздан бўлган пайғамбарлар келиб, Менинг оятларимни қисса қилиб берурлар. Ким тақво қилиб, (ўзини) ўнглаб олса, улар учун хавф йўқдир ва улар хафа бўлмаслар.

يَٰبَنِىٓ ءَادَمَ إِمَّا يَأْتِيَنَّكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِى
فَمَنِ ٱتَّقَىٰ وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٣٥

---

**36**. Оятларимизни ёлғонга чиқарганлар ва улардан кибр қилганлар, ана ўшалар дўзах эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسْتَكْبَرُوا۟ عَنْهَآ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ
هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٣٦

---

**37**. Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиган ёки унинг оятларини ёлғонга чиқарган кимсадан ҳам золимроқ одам борми?! Ана ўшаларга тақдир китобидаги насибалари етар. Бизнинг элчиларимиз келиб уларнинг жонларини олаётиб: «Аллоҳдан ўзга ибодат қилаётган нарсаларингиз қани?» - дерлар. Улар: «Биздан ғойиб бўлишди», - дерлар ва ўз зиёнларига кофир бўлганларини айтиб, гувоҳлик берарлар.

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
يَنَالُهُمْ نَصِيبُهُم مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا يَتَوَفَّوْنَهُمْ
قَالُوٓا۟ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۖ قَالُوا۟ ضَلُّوا۟ عَنَّا وَشَهِدُوا۟
عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ كَٰفِرِينَ ٣٧

**38**. У Зот: «Сизлардан олдин ўтган жин ва инсдан бўлган умматлар қаторида дўзахга кирингиз», - дер. Қачон бир уммат кирса, шеригини лаънатлар. У ерда ҳаммалари топишганларида кейингилари аввалгиларини (маломат қилиб): «Парвардигоро, бизни анавилар адаштирган эдилар. Уларга дўзах азобини икки баробар қилиб бер», - дерлар. У Зот: «Барчангизга икки баробар, лекин билмайсизлар», - дер.

قَالَ ٱدۡخُلُواْ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِكُم مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ فِي ٱلنَّارِۖ كُلَّمَا دَخَلَتۡ أُمَّةٞ لَّعَنَتۡ أُخۡتَهَاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا ٱدَّارَكُواْ فِيهَا جَمِيعٗا قَالَتۡ أُخۡرَىٰهُمۡ لِأُولَىٰهُمۡ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ أَضَلُّونَا فَـَٔاتِهِمۡ عَذَابٗا ضِعۡفٗا مِّنَ ٱلنَّارِۖ قَالَ لِكُلّٖ ضِعۡفٞ وَلَٰكِن لَّا تَعۡلَمُونَ ٣٨

---

**39**. Аввалгилар кейингиларга: «Сизларнинг биздан ортиқ жойингиз йўқ. Қилган ишингизга яраша азобни тортаверингиз», - дерлар.

وَقَالَتۡ أُولَىٰهُمۡ لِأُخۡرَىٰهُمۡ فَمَا كَانَ لَكُمۡ عَلَيۡنَا مِن فَضۡلٖ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡسِبُونَ ٣٩

---

**40**. Албатта, оятларимизни ёлғонга чиқарганлар ва улардан кибр қилганларга осмон эшиклари очилмас ва улар туя игна тешигидан ўтмагунча жаннатга кирмаслар. Жиноятчиларни мана шундай жазолармиз.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسۡتَكۡبَرُواْ عَنۡهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمۡ أَبۡوَٰبُ ٱلسَّمَآءِ وَلَا يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ ٱلۡجَمَلُ فِي سَمِّ ٱلۡخِيَاطِۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٤٠

---

**41**. Уларга жаҳаннамдан тўшак ва устларига чойшаб бор. Золимларни мана шундай жазолармиз.

لَهُم مِّن جَهَنَّمَ مِهَادٞ وَمِن فَوۡقِهِمۡ غَوَاشٖۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ٤١

---

42. Иймон келтириб, яхши амалларни қилганлар - Биз ҳеч бир жонни тоқатидан ташқари нарсага таклиф қилмаймиз - ана ўшалар жаннат эгаларидир. Улар унда абадий қолурлар.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٤٢

---

**43**. Қалбларидаги ғиллу ғашликни суғуриб олдик. Остларидан анҳорлар оқиб туради. Улар: «Бизни шунга ҳидоят қилган Аллоҳга ҳамдлар бўлсин, агар Аллоҳ бизни ҳидоят қилмаганда, ўзимиз йўл топа олмас эдик. Парвардигоримизнинг элчилари ҳақни келтирдилар», - дедилар. Ва уларга: «Қилиб ўтган (яхши) амалларингиз сабабли сизларга мерос қилиб берилган жаннат мана шудир», деб нидо қилинур.

وَنَزَعۡنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنۡ غِلّٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهِمُ ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي هَدَىٰنَا لِهَٰذَا وَمَا كُنَّا لِنَهۡتَدِيَ لَوۡلَآ أَنۡ هَدَىٰنَا ٱللَّهُۖ لَقَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلۡحَقِّۖ وَنُودُوٓاْ أَن تِلۡكُمُ ٱلۡجَنَّةُ أُورِثۡتُمُوهَا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٤٣

**44**. Жаннат эгалари дўзах эгаларига: «Бизлар Парвардигоримиз берган ваъданинг ҳақ эканини кўрдик, сизлар ҳам Парвардигорингиз ваъда қилган нарсанинг ҳақ эканини кўрдингизми?!» деганларида, улар: «Ҳа», дейдилар. Бас, уларнинг ўрталарида бир жарчи: «Золимларга Аллоҳнинг лаънати бўлгай», деб жар солур.

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ أَصۡحَٰبَ ٱلنَّارِ أَن قَدۡ وَجَدۡنَا مَا وَعَدَنَا
رَبُّنَا حَقّٗا فَهَلۡ وَجَدتُّم مَّا وَعَدَ رَبُّكُمۡ حَقّٗاۖ قَالُواْ نَعَمۡۚ فَأَذَّنَ مُؤَذِّنُۢ
بَيۡنَهُمۡ أَن لَّعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٤

**45**. «(Золимларки), Аллоҳнинг йўлидан тўсадилар, уни бузмоқчи бўладилар ва охиратга куфр келтирадилар».

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ
كَٰفِرُونَ ٤٥

**46**. Уларнинг ўрталарида тўсиқ бўлиб, Аъроф устида ҳаммани сиймоларидан таниб оладиган кишилар бўлур. Улар умидвор бўлиб турган, (лекин ҳали жаннатга) кирмаган жаннат эгаларига: «Сизларга тинчлик-саломатлик бўлгай», дейдилар.

وَبَيۡنَهُمَا حِجَابٞۚ وَعَلَى ٱلۡأَعۡرَافِ رِجَالٞ يَعۡرِفُونَ كُلَّۢا بِسِيمَىٰهُمۡۚ
وَنَادَوۡاْ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَن سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡۚ لَمۡ يَدۡخُلُوهَا وَهُمۡ
يَطۡمَعُونَ ٤٦

**47**. Қачонки кўзлари дўзах эгалари томон бурилиб қолса: «Парвардигоро, бизни золим қавм билан бирга қилмагин», дерлар.

۞وَإِذَا صُرِفَتۡ أَبۡصَٰرُهُمۡ تِلۡقَآءَ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ قَالُواْ رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا
مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٧

**48**. Аъроф эгалари сиймоларидан таниб олган кишиларига нидо қилиб дедилар: «Тўплаган молу дунёйингиз ва қилган кибру ҳавойингиз сизларга асқотмабди-ку!»

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَعۡرَافِ رِجَالٗا يَعۡرِفُونَهُم بِسِيمَىٰهُمۡ قَالُواْ مَآ
أَغۡنَىٰ عَنكُمۡ جَمۡعُكُمۡ وَمَا كُنتُمۡ تَسۡتَكۡبِرُونَ ٤٨

**49**. Сизлар: «Аллоҳ уларга раҳмат етказмас», деб қасам ичганингиз ана улармиМ?! (Уларга): «Жаннатга киринглар! Сизга хавф йўқ ва сиз хафа ҳам бўлмайсиз», - (дейилди-ку).

أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقۡسَمۡتُمۡ لَا يَنَالُهُمُ ٱللَّهُ بِرَحۡمَةٍۚ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ لَا
خَوۡفٌ عَلَيۡكُمۡ وَلَآ أَنتُمۡ تَحۡزَنُونَ ٤٩

**50**. Дўзах эгалари жаннат эгаларига: «Бизга ҳам сувдан ёки Аллоҳ сизга ризқ қилиб берган нарсадан тўкинглар», деб нидо қиларлар. Шунда улар: «Албатта, Аллоҳ буларни кофирларга ҳаром қилган», дерлар.

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَنۡ أَفِيضُواْ عَلَيۡنَا مِنَ ٱلۡمَآءِ
أَوۡ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُۚ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٠

**51**. «(Кофирларки), динларини ўйин-кулги қилиб олганлар ва дунё ҳаётига алданганлар», (дерлар.) Бас, бу кунда улар бугунги учрашувни унутганлари ва оятларимизни инкор қилганларидек, Биз ҳам уларни унутамиз.

ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ لَهۡوٗا وَلَعِبٗا وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ فَٱلۡيَوۡمَ نَنسَىٰهُمۡ كَمَا نَسُواْ لِقَآءَ يَوۡمِهِمۡ هَٰذَا وَمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ٥١

---

**52**. Биз уларга иймон келтирган қавм учун ҳидоят ва раҳмат бўлган бир Китобни олиб келдик, уни илм асосида муфассал айладик.

وَلَقَدۡ جِئۡنَٰهُم بِكِتَٰبٖ فَصَّلۡنَٰهُ عَلَىٰ عِلۡمٍ هُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥٢

---

**53**. Улар унинг таъвилини - оқибатини кутмоқдалар, холос. Унинг таъвили келадиган кунда илгари уни унутганлар: «Парвардигоримизнинг пайғамбарлари ҳақ ила келган эканлар. Энди бизни шафоат қиладиган шафоатчилар бормикан ёки ортга қайтарилармиканмиз, токи қилган амалларимиздан бошқача амалларни қилсак», - дерлар. Ҳақиқатан, улар ўзларига зиён қилдилар ва тўқиб олган нарсалари улардан ғойиб бўлди.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأۡوِيلَهُۥۚ يَوۡمَ يَأۡتِي تَأۡوِيلُهُۥ يَقُولُ ٱلَّذِينَ نَسُوهُ مِن قَبۡلُ قَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلۡحَقِّ فَهَل لَّنَا مِن شُفَعَآءَ فَيَشۡفَعُواْ لَنَآ أَوۡ نُرَدُّ فَنَعۡمَلَ غَيۡرَ ٱلَّذِي كُنَّا نَعۡمَلُۚ قَدۡ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٥٣

---

**54**. Албатта, осмонлару ерни олти кунда яратиб, сўнгра Аршга кўтарилган Парвардигорингиз кечани кундуз устига ёпадир. Униси бунисини шошилиб қувлайдир. Қуёш, ой ва юлдузларни Ўз амрига бўйсундирилган қилиб яратди. Огоҳ бўлинг, яратиш ва амр қилиш Унинг Ўзига хосдир. Оламларнинг Парвардигори - Аллоҳ буюкдир.

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ يُغۡشِي ٱلَّيۡلَ ٱلنَّهَارَ يَطۡلُبُهُۥ حَثِيثٗا وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ وَٱلنُّجُومَ مُسَخَّرَٰتِۭ بِأَمۡرِهِۦٓۗ أَلَا لَهُ ٱلۡخَلۡقُ وَٱلۡأَمۡرُۗ تَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٥٤

---

**55**. Парвардигорингизга тазарру билан махфий ҳолда дуо қилингиз! Зотан, У ҳаддан ошувчи кимсаларни севмас.

ٱدۡعُواْ رَبَّكُمۡ تَضَرُّعٗا وَخُفۡيَةًۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ٥٥

---

**56**. Ислоҳ қилингандан кейин ер юзида бузғунчилик қилмангиз ва Ундан қўрқиб ва умид қилиб дуо айлангиз. Албатта, Аллоҳнинг раҳмати муҳсинларга яқиндир.

وَلَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ بَعۡدَ إِصۡلَٰحِهَا وَٱدۡعُوهُ خَوۡفٗا وَطَمَعًاۚ إِنَّ رَحۡمَتَ ٱللَّهِ قَرِيبٞ مِّنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٦

**57**. У шундай Зотки, Ўз раҳматининг олдидан хушхабар қилиб шамолларни юборур. Улар оғир булутларни кўтариб келгач, Биз у билан ўлик шаҳарни суғорурмиз. Бас, унга сув ёғдириб, унинг кўмагида ҳар хил мевалар чиқарурмиз. Ўликларни ҳам мана шундай чиқарурмиз. Шояд, эслатма-ибрат олсангизлар.

وَهُوَ ٱلَّذِى يُرْسِلُ ٱلرِّيَـٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ رَحْمَتِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَقَلَّتْ سَحَابًا ثِقَالًا سُقْنَـٰهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَنزَلْنَا بِهِ ٱلْمَآءَ فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ ۚ كَذَٰلِكَ نُخْرِجُ ٱلْمَوْتَىٰ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ٥٧

**58**. Пок юртнинг ўсимлиги Парвардигорининг изни-иродаси билан униб чиқур. Нопок ерники эса қийинчиликсиз чиқмас. Шукр қиладиган қавм учун оят-аломатларимизни мана шундай баён қилиб берурмиз.

وَٱلْبَلَدُ ٱلطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهُۥ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ وَٱلَّذِى خَبُثَ لَا يَخْرُجُ إِلَّا نَكِدًا ۚ كَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلْـَٔايَـٰتِ لِقَوْمٍ يَشْكُرُونَ ٥٨

**59**. Албатта, Нуҳни ўз қавмига пайғамбар қилиб юбордик. У деди: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилингиз! Сизлар учун Ундан ўзга илоҳ йўқдир. Албатта, мен сизларнинг улуғ кун азобига гирифтор бўлишингиздан қўрқаман».

لَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ يَـٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَـٰهٍ غَيْرُهُۥٓ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ٥٩

**60**. Қавмидаги зодагонлар: «Албатта, биз сенинг очиқ залолатда эканингни кўряпмиз», дедилар.

قَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِى ضَلَـٰلٍ مُّبِينٍ ٦٠

**61**. У деди: «Эй қавмим, менда залолат йўқ. Аксинча, мен оламлар Парвардигори тарафидан юборилган пайғамбарман.

قَالَ يَـٰقَوْمِ لَيْسَ بِى ضَلَـٰلَةٌ وَلَـٰكِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ٦١

**62**. Сизларга Парвардигоримнинг рисолатларини етказаман, сизларга насиҳат қиламан ва Аллоҳ томонидан сиз билмаган нарсани биламан».

أُبَلِّغُكُمْ رِسَـٰلَـٰتِ رَبِّى وَأَنصَحُ لَكُمْ وَأَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ٦٢

**63**. Сизларни огоҳлантириш ҳамда тақводор бўлишингиз ва раҳматга сазовор бўлишингиз учун сизларга Парвардигорингиздан бўлган эслатма ўзингиздан чиққан бир киши орқали келганидан ажабландингизми?

أَوَعَجِبْتُمْ أَن جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ وَلِتَتَّقُوا۟ وَلَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ٦٣

**64**. Уни ёлғончига чиқардилар. Кейин Биз уни ва

فَكَذَّبُوهُ فَأَنجَيْنَـٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ فِى ٱلْفُلْكِ وَأَغْرَقْنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟

у билан бирга бўлганларни кемада қутқардик. Оятларимизни ёлғонга чиқарганларни эса ғарқ қилдик. Улар кўр қавм эдилар.

بِـَٔايَٰتِنَآۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمًا عَمِينَ ٦٤

---

**65**. Одга ўз биродари Ҳудни (юбордик). У деди: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилингиз. Сизларга Ундан ўзга илоҳ йўқ. Тақво қилмайсизларми?!»

۞وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمۡ هُودٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ
غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٦٥

---

**66**. Қавмидаги куфр келтирган зодагонлар: «Албатта, биз сенинг эси паст эканингни кўриб турибмиз ва, албатта, биз сени ёлғончилардан, деб ўйлаймиз», дедилар.

قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِي سَفَاهَةٖ وَإِنَّا
لَنَظُنُّكَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٦٦

---

**67**. У деди: «Эй қавмим, мен эси паст эмасман, аксинча, мен оламлар Парвардигори тарафидан юборилган пайғамбарман.

قَالَ يَٰقَوۡمِ لَيۡسَ بِي سَفَاهَةٞ وَلَٰكِنِّي رَسُولٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٧

---

**68**. Сизларга Парвардигоримнинг рисолатларини етказаман ва мен сизларга ишончли насиҳатгўйман».

أُبَلِّغُكُمۡ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَأَنَا۠ لَكُمۡ نَاصِحٌ أَمِينٌ ٦٨

---

**69**. Сизларни огоҳлантириш учун Парвардигорингиздан бўлган эслатма ўзингиздан чиққан бир киши орқали келганидан ажабландингизми? Сизларни Нуҳ қавмидан кейин халифа қилганини ва хилқатингизда куч-кувватни зиёда қилганини эслангиз. Аллоҳнинг неъматларини эслангиз. Шоядки, нажот топсангиз.

أَوَعَجِبۡتُمۡ أَن جَآءَكُمۡ ذِكۡرٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنكُمۡ
لِيُنذِرَكُمۡۚ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ قَوۡمِ نُوحٖ وَزَادَكُمۡ
فِي ٱلۡخَلۡقِ بَصۜۡطَةٗۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٦٩

---

**70**. Улар дедилар: «Сен бизга ёлғиз Аллоҳнинг Ўзига ибодат қилишимиз ва ота-боболаримиз ибодат қилган нарсаларни тарк этишимиз учун келдингми?! Агар ростгўйлардан бўлсанг, бизга ваъда қилаётган нарсангни келтир!»

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِنَعۡبُدَ ٱللَّهَ وَحۡدَهُۥ وَنَذَرَ مَا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتِنَا
بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٧٠

---

**71**. У деди: «Албатта, устингизга Парвардигорингиз тарафидан азоб ва ғазаб тушди. (Уларнинг

قَالَ قَدۡ وَقَعَ عَلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ رِجۡسٞ وَغَضَبٌۖ أَتُجَٰدِلُونَنِي
فِيٓ أَسۡمَآءٖ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّا نَزَّلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٖۚ

فَٱنتَظِرُوٓاْ إِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُنتَظِرِينَ ٧١

худолигига) Аллоҳ ҳеч бир ҳужжат туширмаган, ўзингиз ва ота боболарингиз қўйиб олган номлар ҳақида мен билан тортишасизларми?! Бас, кутиб туринглар! Мен ҳам сизлар билан кутиб тургувчилардanman».

---

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَقَطَعۡنَا دَابِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ
بِـَٔايَٰتِنَاۖ وَمَا كَانُواْ مُؤۡمِنِينَ ٧٢

**72**. Бас, унга ва у билан бирга бўлганларга Ўз раҳматимиз билан нажот бердик. Бизнинг оятларимизни ёлғонга чиқарганларнинг эса думларини қирқдик. Улар мўмин эмас эдилар.

---

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ
إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ قَدۡ جَآءَتۡكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡۖ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمۡ
ءَايَةٗۖ فَذَرُوهَا تَأۡكُلۡ فِيٓ أَرۡضِ ٱللَّهِۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ
عَذَابٌ أَلِيمٞ ٧٣

**73**. Самудга биродари Солиҳни (юбордик). У деди: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилинглар. Сизларга Ундан ўзга илоҳ йўқ. Сизга Парвардигорингиздан ҳужжат келди. Аллоҳнинг мана бу туяси сизларга белгидир. Уни Аллоҳнинг ерида тек қўйинглар, еб-ичиб юраверсин. Унга ёмонлик етказманглар. Тағин сизни аламли азоб тутиб қолмасин».

---

وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ عَادٖ وَبَوَّأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ
تَتَّخِذُونَ مِن سُهُولِهَا قُصُورٗا وَتَنۡحِتُونَ ٱلۡجِبَالَ بُيُوتٗاۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ
ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٧٤

**74**. Сизларни Оддан кейин халифа қилганини ва сизларга ернинг текисликларида қасрлар қуришингиз, тоғларини эса йўниб, ундан уйлар қилиб олишингиз учун имкон берганини эслангиз! Бас, Аллоҳнинг неъматларини эслангиз ва ерда бузғунчилик қилиб юрмангиз!

---

قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ لِلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِمَنۡ
ءَامَنَ مِنۡهُمۡ أَتَعۡلَمُونَ أَنَّ صَٰلِحٗا مُّرۡسَلٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قَالُوٓاْ إِنَّا بِمَآ
أُرۡسِلَ بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ٧٥

**75**. Қавмидаги мутакаббир зодагонлари заиф-бечораларидан иймон келтирганларига: «Солиҳни Парвардигори тарафидан юборилган пайғамбар деб билурмисиз?» дейишди. Улар айтдилар: «Албатта, биз у орқали юборилган нарсага иймон келтиргувчимиз».

---

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا بِٱلَّذِيٓ ءَامَنتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٧٦

**76**. Мутакаббир бўлганлар дедилар: «Албатта, биз сиз иймон келтирган нарсага кофирмиз».

---

فَعَقَرُواْ ٱلنَّاقَةَ وَعَتَوۡاْ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِمۡ وَقَالُواْ يَٰصَٰلِحُ ٱئۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ

**77**. Бас, туяни сўйдилар, Парвардигорларининг

фармонидан юз ўгирдилар ва дедилар: «Эй Солиҳ, агар пайғамбарлардан бўлсанг, бизга ваъда қилаётган нарсангни келтир».

إِن كُنتَ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٧٧

---

**78**. Бас, уларни шиддатли зилзила тутиб, турган жойларида қотиб қолдилар.

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٧٨

---

**79**. Кейин (Солиҳ) улардан юз ўгириб деди: «Эй қавмим, мана, мен сизларга Парвардигоримнинг рисолатини етказдим ва сизларга насиҳат қилдим. Лекин сизлар насиҳат қилгувчиларни севмас экансизлар».

فَتَوَلَّىٰ عَنۡهُمۡ وَقَالَ يَٰقَوۡمِ لَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُمۡ رِسَالَةَ رَبِّي وَنَصَحۡتُ لَكُمۡ وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ ٱلنَّٰصِحِينَ ٧٩

---

**80**. Лутни (юбордик). У қавмига деди: «Сизлардан илгари бутун оламлардаги бирон кимса қилмаган бузуқликни қиласизларми?!

وَلُوطًا إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ أَتَأۡتُونَ ٱلۡفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنۡ أَحَدٖ مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٠

---

**81**. Сизлар аёлларни қўйиб, эркакларга шаҳват ила яқинлик қилмоқдасизлар. Йўқ! Сизлар ҳаддидан ошган қавмсизлар!»

إِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهۡوَةٗ مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ مُّسۡرِفُونَ ٨١

---

**82**. Қавмнинг жавоби эса: «Уларни қишлоғингиздан чиқариб юборингиз! Чунки улар ҳаддан ортиқ покиза одамлар экан», дейишдан ўзга нарса бўлмади.

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ أَخۡرِجُوهُم مِّن قَرۡيَتِكُمۡۖ إِنَّهُمۡ أُنَاسٞ يَتَطَهَّرُونَ ٨٢

---

**83**. Бас, унга ва аҳлига нажот бердик. Фақат хотини (қолиб) ҳалок бўлгувчилардан бўлди.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٨٣

---

**84**. Уларнинг устига даҳшатли ёмғир (тош) ёғдирдик. Ана энди жиноятчиларнинг оқибати қандай бўлганини кўринг.

وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِم مَّطَرٗاۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٨٤

---

**85**. Мадянга ўз биродарлари Шуайбни (юбордик). У деди: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилингиз. Сизлар учун Ундан ўзга илоҳ йўқ. Албатта, сизларга Парвардигорингиздан ҳужжат келди. Бас, ўлчов ва тарозуни тўлиқ адо этингиз, одамларнинг нарсаларидан

وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ قَدۡ جَآءَتۡكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡۖ فَأَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ وَٱلۡمِيزَانَ وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ بَعۡدَ إِصۡلَٰحِهَاۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٨٥

камайтириб қолмангиз ва ер юзи ислоҳ бўлганидан кейин унда бузғунчилик қилмангиз. Агар мўмин бўлсангиз, мана шу ўзингиз учун яхшидир».

---

**86**. Ҳар кўчада (одамларни) қўрқитиб ва Аллоҳга иймон келтирган зотларни Унинг йўлидан тўсиб ҳамда у йўлни бузишга ҳаракат қилиб ўтирмангиз! Эслангиз! Озчилик эдингиз, сизларни кўпайтирди. Кўрингиз! Бузғунчиларнинг оқибати қандай бўлди?!

وَلَا تَقۡعُدُواْ بِكُلِّ صِرَٰطٖ تُوعِدُونَ وَتَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ
مَنۡ ءَامَنَ بِهِۦ وَتَبۡغُونَهَا عِوَجٗاۚ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ كُنتُمۡ قَلِيلٗا فَكَثَّرَكُمۡۖ
وَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٨٦

---

**87**. Сизлардан бир тоифа мен билан юборилган динга иймон келтириб, бошқа бир тоифа эса иймон келтирмаса, бас, то ўртамизда Аллоҳ ҳукм қилгунича сабр қилингиз. У ҳукм қилгувчиларнинг яхшироғидир.

وَإِن كَانَ طَآئِفَةٞ مِّنكُمۡ ءَامَنُواْ بِٱلَّذِيٓ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦ وَطَآئِفَةٞ لَّمۡ
يُؤۡمِنُواْ فَٱصۡبِرُواْ حَتَّىٰ يَحۡكُمَ ٱللَّهُ بَيۡنَنَاۚ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨٧

---

**88**. Унинг қавмидан бўлган мутакаббир кимсалар: «Эй Шуайб, ё сени ва сен билан бирга иймон келтирган кишиларни қишлоғимиздан ҳайдаб чиқарамиз, ёки сизлар бизнинг динимизга қайтасизлар», дейишди. У айтди: «Ёмон кўрсак ҳам-а?

۞قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ لَنُخۡرِجَنَّكَ يَٰشُعَيۡبُ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَكَ مِن قَرۡيَتِنَآ أَوۡ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَاۚ قَالَ أَوَلَوۡ
كُنَّا كَٰرِهِينَ ٨٨

---

**89**. Аллоҳ бизга (ботил) динингиздан нажот берганидан кейин яна унга қайтсак, албатта, Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиган бўламиз. Биз учун унга қайтиш мутлақо мумкин эмас, магар Парвардигоримиз Аллоҳ хоҳласагина (мумкин). Парвардигоримиз ҳамма нарсани Ўз илми ила қамраб олгандир. Аллоҳга таваккал қилдик. Парвардигоро, биз билан қавмимиз ўртасида ҳақ ила ҳукм қилгайсан. Ўзинг ҳукм қилгувчиларнинг яхшироғидирсан».

قَدِ ٱفۡتَرَيۡنَا عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا إِنۡ عُدۡنَا فِي مِلَّتِكُم بَعۡدَ إِذۡ نَجَّىٰنَا ٱللَّهُ
مِنۡهَاۚ وَمَا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّعُودَ فِيهَآ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّنَاۚ وَسِعَ رَبُّنَا
كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمًاۚ عَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلۡنَاۚ رَبَّنَا ٱفۡتَحۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَ قَوۡمِنَا بِٱلۡحَقِّ
وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡفَٰتِحِينَ ٨٩

---

**90**. Унинг қавмидан куфр келтирган кимсалар: «Агар Шуайбга эргашсангиз, албатта, зиён кўрувчи бўлурсиз», - дедилар.

وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ لَئِنِ ٱتَّبَعۡتُمۡ شُعَيۡبًا إِنَّكُمۡ
إِذٗا لَّخَٰسِرُونَ ٩٠

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٩١

**91**. Бас, уларни шиддатли зилзила олди ва жойларида ўтириб қолдилар.

---

ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ شُعَيۡبٗا كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَاۚ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ شُعَيۡبٗا كَانُواْ
هُمُ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٩٢

**92**. Шуайбни ёлғончига чиқарганлар худди у ерда яшамагандек бўлиб қолдилар. Шуайбни ёлғончига чиқарганларнинг ўзлари зиён кўрувчи бўлдилар.

---

فَتَوَلَّىٰ عَنۡهُمۡ وَقَالَ يَٰقَوۡمِ لَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُمۡ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَنَصَحۡتُ
لَكُمۡۖ فَكَيۡفَ ءَاسَىٰ عَلَىٰ قَوۡمٖ كَٰفِرِينَ ٩٣

**93**. Кейин улардан юз ўгириб деди: «Эй қавмим, мен сизларга Парвардигоримнинг юборганларини етказдим ва сизларга насиҳат қилдим. Энди қандай кофир қавмга қайғурай?»

---

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّبِيٍّ إِلَّآ أَخَذۡنَآ أَهۡلَهَا بِٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ
لَعَلَّهُمۡ يَضَّرَّعُونَ ٩٤

**94**. Қайси бир қишлоққа пайғамбар юборсак, унинг аҳлини бахтсизлик ва мусибатлар ила тутганмиз. Шояд, шунда тавба-тазарру қилсалар.

---

ثُمَّ بَدَّلۡنَا مَكَانَ ٱلسَّيِّئَةِ ٱلۡحَسَنَةَ حَتَّىٰ عَفَواْ وَّقَالُواْ قَدۡ مَسَّ ءَابَآءَنَا
ٱلضَّرَّآءُ وَٱلسَّرَّآءُ فَأَخَذۡنَٰهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٩٥

**95**. Кейин ёмонликни яхшиликка алмаштирганмиз. Ўзларидан кўпайиб: «Ота-боболаримизга ҳам қийинчилик ва хурсандчилик етган эди», деганларида эса уларни ўзларига сездирмай, тўсатдан тутганмиз.

---

وَلَوۡ أَنَّ أَهۡلَ ٱلۡقُرَىٰٓ ءَامَنُواْ وَٱتَّقَوۡاْ لَفَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَرَكَٰتٖ مِّنَ
ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَٰكِن كَذَّبُواْ فَأَخَذۡنَٰهُم بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٩٦

**96**. Агар қишлоқлар аҳли иймон келтирганларида ва тақво қилганларида эди, Биз, албатта, уларга осмону ердан баракотларни очиб қўяр эдик. Лекин улар ёлғонга чиқардилар, бас, уларни қилган касблари туфайли тутдик.

---

أَفَأَمِنَ أَهۡلُ ٱلۡقُرَىٰٓ أَن يَأۡتِيَهُم بَأۡسُنَا بَيَٰتٗا وَهُمۡ نَآئِمُونَ ٩٧

**97**. Қишлоқлар аҳли уларга Бизнинг бало-қазойимиз тунда, ухлаётган ҳолларида келишидан хотиржам бўлиб қолдиларми?!

---

أَوَأَمِنَ أَهۡلُ ٱلۡقُرَىٰٓ أَن يَأۡتِيَهُم بَأۡسُنَا ضُحٗى وَهُمۡ يَلۡعَبُونَ ٩٨

**98**. Қишлоқлар аҳли уларга Бизнинг бало-қазойимиз чошгоҳ пайтида, ўйнаётган ҳолларида келишидан хотиржам бўлиб қолдиларми?!

أَفَأَمِنُواْ مَكۡرَ ٱللَّهِۚ فَلَا يَأۡمَنُ مَكۡرَ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٩٩

**99**. Аллоҳнинг макридан хотиржам бўлиб қолдиларми?! Аллоҳнинг макридан фақат зиён кўрувчи қавмгина хотиржам бўлур.

---

أَوَلَمۡ يَهۡدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلۡأَرۡضَ مِنۢ بَعۡدِ أَهۡلِهَآ أَن لَّوۡ نَشَآءُ أَصَبۡنَٰهُم بِذُنُوبِهِمۡۚ وَنَطۡبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ١٠٠

**100**. Бу ерга (олдинги) эгаларидан кейин меросхўр бўлаётган кимсаларга, агар хоҳласак, гуноҳлари туфайли мусибат етказишимиз ва қалбларига муҳр босиб, эшитмайдиган қилиб қўйишимиз аён бўлмадими?!

---

تِلۡكَ ٱلۡقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيۡكَ مِنۡ أَنۢبَآئِهَاۚ وَلَقَدۡ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُواْ لِيُؤۡمِنُواْ بِمَا كَذَّبُواْ مِن قَبۡلُۚ كَذَٰلِكَ يَطۡبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٠١

**101**. Сизга ўша қишлоқлар ва уларнинг хабарларидан сўйлаётирмиз. Албатта, уларга пайғамбарлари ҳужжат-мўъжизалар келтирганлар. Аммо, улар олдин ёлғонга чиқарган нарсаларига иймон келтирмадилар. Аллоҳ кофирлар қалбига ана шундай қилиб муҳр босди.

---

وَمَا وَجَدۡنَا لِأَكۡثَرِهِم مِّنۡ عَهۡدٖۖ وَإِن وَجَدۡنَآ أَكۡثَرَهُمۡ لَفَٰسِقِينَ ١٠٢

**102**. Уларнинг кўпларида аҳдга вафо кўрмадик. Уларни қачон топсак, фосиқликда топдик.

---

ثُمَّ بَعَثۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَظَلَمُواْ بِهَاۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ١٠٣

**103**. Кейин уларнинг ортидан Мусони Ўз оятларимиз ила Фиръавн ва унинг одамларига юбордик. Бас, у (оят)ларга зулм қилдилар. Бузғунчиларнинг оқибати қандай бўлганини кўринг.

---

وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰفِرۡعَوۡنُ إِنِّي رَسُولٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠٤

**104**. Мусо деди: «Эй Фиръавн, албатта, мен оламлар Парвардигори (тарафидан юборилган) пайғамбарман».

---

حَقِيقٌ عَلَىٰٓ أَن لَّآ أَقُولَ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّۚ قَدۡ جِئۡتُكُم بِبَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ فَأَرۡسِلۡ مَعِيَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٠٥

**105**. «Менинг зиммамда Аллоҳ шаънига фақат ҳақни айтиш бордир. Мана, сизларга Парвардигорингиздан ҳужжат келтирдим. Энди мен билан Бани Исроилни қўйиб юбор».

---

قَالَ إِن كُنتَ جِئۡتَ بِـَٔايَةٖ فَأۡتِ بِهَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٠٦

**106**. (Фиръавн): «Агар ростгўй кишилардан бўлиб, оят-мўъжиза билан келган бўлсанг, қани, уни келтир», деди.

**107**. Шунда (Мусо) асосини ташлаган эди, бирдан у ҳақиқий аждарга айланди.

فَأَلۡقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعۡبَانٞ مُّبِينٞ ١٠٧

**108**. Ва қўлини чиқарган эди, бирдан у қараб турганларга оппоқ бўлиб кўринди.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيۡضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ١٠٨

**109**. Фиръавн қавмидан бўлган кимсалар дедилар: «Албатта, бу моҳир сеҳргардир».

قَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِ فِرۡعَوۡنَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٞ ١٠٩

**110**. «У сизларни ерингиздан чиқармоқчи бўляпти. Энди шунга нима дейсизлар?»

يُرِيدُ أَن يُخۡرِجَكُم مِّنۡ أَرۡضِكُمۡۖ فَمَاذَا تَأۡمُرُونَ ١١٠

**111**. Улар дедилар: «Уни ва акасини қўйиб тургин-да, шаҳарларга (сеҳргарларни) тўпловчиларни юбор».

قَالُوٓاْ أَرۡجِهۡ وَأَخَاهُ وَأَرۡسِلۡ فِي ٱلۡمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ١١١

**112**. «(Мамлакатдаги) барча моҳир сеҳргарларни сенга олиб келсинлар».

يَأۡتُوكَ بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٖ ١١٢

**113**. Сеҳргарлар Фиръавнга келиб: «Агар ғолиб бўлсак, бизга мукофот бериладими?» - дедилар.

وَجَآءَ ٱلسَّحَرَةُ فِرۡعَوۡنَ قَالُوٓاْ إِنَّ لَنَا لَأَجۡرًا إِن كُنَّا نَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ١١٣

**114**. У деди: «Ҳа, (ғолиб бўлсангизлар) менинг яқин кишиларимдан бўлурсизлар».

قَالَ نَعَمۡ وَإِنَّكُمۡ لَمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ١١٤

**115**. Улар айтдилар: «Эй Мусо, ё сен ташла, ёки биз ташлаймиз».

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ نَحۡنُ ٱلۡمُلۡقِينَ ١١٥

**116**. У: «Сизлар ташланглар», деди. Бас, улар ташлаганларида одамларнинг кўзларини бўяб, даҳшатга солиб қўйдилар ва зўр сеҳр кўрсатдилар.

قَالَ أَلۡقُواْۖ فَلَمَّآ أَلۡقَوۡاْ سَحَرُوٓاْ أَعۡيُنَ ٱلنَّاسِ وَٱسۡتَرۡهَبُوهُمۡ وَجَآءُو بِسِحۡرٍ عَظِيمٖ ١١٦

**117**. Биз Мусога: «Асойингни ташлагин», деб ваҳий юбордик. Бирдан у уларнинг «уйдирма»ларини юта бошлади.

۞وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَلۡقِ عَصَاكَۖ فَإِذَا هِيَ تَلۡقَفُ مَا يَأۡفِكُونَ ١١٧

**118**. Бас, ҳақ қарор топди ва уларнинг қилган ҳаракатлари эса ботил бўлди.

فَوَقَعَ ٱلۡحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١١٨

فَغُلِبُواْ هُنَالِكَ وَٱنقَلَبُواْ صَٰغِرِينَ ١١٩

**119**. Ўша ерда енгилдилар ва беобрў бўлиб қайтдилар.

---

وَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ١٢٠

**120**. Шунда сеҳргарлар саждага йиқилиб дедилар:

---

قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢١

**121**. «Оламларнинг Парвардигорига иймон келтирдик.

---

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٢

**122**. Мусо ва Ҳоруннинг Парвардигорига».

---

قَالَ فِرۡعَوۡنُ ءَامَنتُم بِهِۦ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَمَكۡرٞ
مَّكَرۡتُمُوهُ فِي ٱلۡمَدِينَةِ لِتُخۡرِجُواْ مِنۡهَآ أَهۡلَهَاۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ١٢٣

**123**. Фиръавн деди: «Мен сизга изн бермай туриб, унга иймон келтирдингизми?! Албатта, бу унинг аҳлини шаҳардан чиқариш учун сизнинг қилган макрингиздир. Ҳали биласиз.

---

لَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٢٤

**124**. Оёқ-қўлларингизни қарама-қарши томонидан кесаман ва ҳаммангизни осаман».

---

قَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ١٢٥

**125**. Улар дедилар: «Албатта, биз Парвардигоримизга қайтгувчимиз.

---

وَمَا تَنقِمُ مِنَّآ إِلَّآ أَنۡ ءَامَنَّا بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا لَمَّا جَآءَتۡنَاۚ رَبَّنَآ أَفۡرِغۡ
عَلَيۡنَا صَبۡرٗا وَتَوَفَّنَا مُسۡلِمِينَ ١٢٦

**126**. Сен биздан фақат Парвардигоримизнинг оятлари келганда уларга иймон келтирганимиз учунгина ўч олмоқдасан! Парвардигоро, устимиздан сабр ёғдир ва мусулмон ҳолимизда вафот эттиргин».

---

وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِ فِرۡعَوۡنَ أَتَذَرُ مُوسَىٰ وَقَوۡمَهُۥ لِيُفۡسِدُواْ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَيَذَرَكَ وَءَالِهَتَكَۚ قَالَ سَنُقَتِّلُ أَبۡنَآءَهُمۡ وَنَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡ
وَإِنَّا فَوۡقَهُمۡ قَٰهِرُونَ ١٢٧

**127**. Фиръавн қавмидан бўлган одамлар: «Мусо ва қавмининг сени ва худоларингни тарк қилиб, ер юзида бузғунчилик қилишларига йўл қўйиб берасанми?» - дедилар. У: «Ўғилларини ўлдириб, аёлларини тирик қолдирамиз ва биз, албатта, улар устидан қаҳр ўтказувчилармиз», - деди.

---

قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِ ٱسۡتَعِينُواْ بِٱللَّهِ وَٱصۡبِرُوٓاْۖ إِنَّ ٱلۡأَرۡضَ لِلَّهِ يُورِثُهَا
مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلۡمُتَّقِينَ ١٢٨

**128**. Мусо ўз қавмига: «Аллоҳдан ёрдам сўранглар ва сабр қилинглар. Ер Аллоҳники, уни бандаларидан кимни хоҳласа, ўшанга мерос қилиб беради. Оқибат тақводорларникидир», - деди.

**129**. Улар: «Сен бизга келмасингдан олдин ҳам, келганингдан кейин ҳам озор кўрдик», дедилар. У: «Шояд, Парвардигорингиз душманларингизни ҳалок этиб, сизларни ер юзига халифа қилса ва қандай амал қилишингизни кўрса», деди.

قَالُوٓاْ أُوذِينَا مِن قَبۡلِ أَن تَأۡتِيَنَا وَمِنۢ بَعۡدِ مَا جِئۡتَنَاۚ قَالَ عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن يُهۡلِكَ عَدُوَّكُمۡ وَيَسۡتَخۡلِفَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرَ كَيۡفَ تَعۡمَلُونَ ١٢٩

**130**. Биз Фиръавн одамларини (қаҳатчилик) йиллари ва мева-чевалар танқислиги билан ушладик.

وَلَقَدۡ أَخَذۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ بِٱلسِّنِينَ وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ١٣٠

**131**. Ўзларига яхшилик етганда: «Бунга биз ҳақдормиз», дедилар. Ёмонлик етса, Мусо ва у билан бирга бўлганлардан кўрдилар. Огоҳ бўлсинларким, уларнинг кўргуликлари фақат Аллоҳнинг ҳузуридандир. Лекин кўплари (буни) билмайдилар.

فَإِذَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡحَسَنَةُ قَالُواْ لَنَا هَٰذِهِۦۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةٞ يَطَّيَّرُواْ بِمُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓۗ أَلَآ إِنَّمَا طَٰٓئِرُهُمۡ عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٣١

**132**. Улар: «Ҳар қанча оят келтириб бизни сеҳрламоқчи бўлсанг ҳам биз сенга иймон келтиргувчи эмасмиз», дедилар.

وَقَالُواْ مَهۡمَا تَأۡتِنَا بِهِۦ مِنۡ ءَايَةٖ لِّتَسۡحَرَنَا بِهَا فَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ١٣٢

**133**. Бас, уларнинг устидан тўфон, чигиртка, бит, бақа ва қонларни очиқ-ойдин ва муфассал белгилар қилиб юбордик. Бас, улар мутакаббирлик қилдилар ва жиноятчи қавм бўлдилар.

فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلطُّوفَانَ وَٱلۡجَرَادَ وَٱلۡقُمَّلَ وَٱلضَّفَادِعَ وَٱلدَّمَ ءَايَٰتٖ مُّفَصَّلَٰتٖ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمٗا مُّجۡرِمِينَ ١٣٣

**134**. Уларнинг устига бу азоб тушгач: «Эй Мусо, Парвардигорингга сенга берган ваъдаси ҳаққи-ҳурмати, дуо қил! Бизлардан шу азобни кўтарсанг, албатта, сенга иймон келтирурмиз ва Бани Исроилни сен билан бирга қўйиб юборурмиз», дедилар.

وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيۡهِمُ ٱلرِّجۡزُ قَالُواْ يَٰمُوسَى ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَۖ لَئِن كَشَفۡتَ عَنَّا ٱلرِّجۡزَ لَنُؤۡمِنَنَّ لَكَ وَلَنُرۡسِلَنَّ مَعَكَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٣٤

**135**. Энди улардан бу азобимизни ўзлари етиб боргувчи бўлган муддатгача кўтарганимизда эса бирдан (ичган қасамларини) бузиб турибдилар.

فَلَمَّا كَشَفۡنَا عَنۡهُمُ ٱلرِّجۡزَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ هُم بَٰلِغُوهُ إِذَا هُمۡ يَنكُثُونَ ١٣٥

**136**. Бас, улардан интиқом олдик. Оятларимизни ёлғонга чиқарганлари ва улардан ғофил бўлганлари учун уларни денгизга ғарқ қилдик.

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّ بِأَنَّهُمۡ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ
عَنۡهَا غَٰفِلِينَ ١٣٦

---

**137**. Ўзимиз баракотли қилган ернинг машриқ ва мағрибларига хорланиб юрган қавмни ворис қилиб қўйдик. Сабр-тоқат қилганлари сабабли Бани Исроилга Парвардигорингизнинг гўзал сўзлари тўла-тўкис бажо бўлди. Фиръавн ва унинг қавми қуриб олган иморатларни, баланд қилиб кўтарган қасрларни эса вайрон қилдик.

وَأَوۡرَثۡنَا ٱلۡقَوۡمَ ٱلَّذِينَ كَانُواْ يُسۡتَضۡعَفُونَ مَشَٰرِقَ ٱلۡأَرۡضِ وَمَغَٰرِبَهَا
ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَاۖ وَتَمَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ ٱلۡحُسۡنَىٰ عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ
بِمَا صَبَرُواْۖ وَدَمَّرۡنَا مَا كَانَ يَصۡنَعُ فِرۡعَوۡنُ وَقَوۡمُهُۥ وَمَا كَانُواْ
يَعۡرِشُونَ ١٣٧

---

**138**. Бани Исроилни денгиздан олиб ўтдик. Улар бутларига сиғиниб турган бир қавм олдидан ўтдилар ва: «Эй Мусо, бизларга ҳам уларнинг илоҳлари каби худо ясаб бер», дедилар. У айтди: «Албатта, сизлар билмайдиган қавмдирсизлар».

وَجَٰوَزۡنَا بِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡبَحۡرَ فَأَتَوۡاْ عَلَىٰ قَوۡمٖ يَعۡكُفُونَ عَلَىٰٓ أَصۡنَامٖ لَّهُمۡۚ
قَالُواْ يَٰمُوسَى ٱجۡعَل لَّنَآ إِلَٰهٗا كَمَا لَهُمۡ ءَالِهَةٞۚ قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ تَجۡهَلُونَ ١٣٨

---

**139**. Албатта, анавилар ичида турган нарса ҳалокатдир ва қилаётган ишлари ботилдир.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ مُتَبَّرٞ مَّا هُمۡ فِيهِ وَبَٰطِلٞ مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٩

---

**140**. «Сизларга Аллоҳдан ўзгани худо қилиб берайми?! Ҳолбуки, У сизларни оламлардан афзал қилган Зот-ку!» - деди.

قَالَ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡغِيكُمۡ إِلَٰهٗا وَهُوَ فَضَّلَكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٠

---

**141**. Сизларни ёмон азобларга қўяётган, ўғилларингизни ўлдириб, қизларингизни тирик қолдираётган Фиръавн аҳлидан қутқарганимизни эсланг! Бу ишда Парвардигорингиз тарафидан улуғ синов бордир.

وَإِذۡ أَنجَيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ
يُقَتِّلُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن
رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ١٤١

---

**142**. Мусо билан ўттиз кечага ваъдалашдик. Сўнгра уни яна ўн (кеча) билан тўлдирдик. Бас, Парвардигорининг белгилаган вақти тўла қирк кеча бўлди. Мусо акаси Ҳорунга

۞وَوَٰعَدۡنَا مُوسَىٰ ثَلَٰثِينَ لَيۡلَةٗ وَأَتۡمَمۡنَٰهَا بِعَشۡرٖ فَتَمَّ مِيقَٰتُ رَبِّهِۦٓ
أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗۚ وَقَالَ مُوسَىٰ لِأَخِيهِ هَٰرُونَ ٱخۡلُفۡنِي فِي قَوۡمِي وَأَصۡلِحۡ
وَلَا تَتَّبِعۡ سَبِيلَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ١٤٢

деди: «Қавмим устида менинг ўринбосарим бўлгин ва (ёмон иш қилсалар), тузатгин. Бузғунчиларнинг йўлига эргашмагин».

---

**143**. Мусо ваъдалашган вақтимизда келиб, Парвардигори унга гапиргач, у: «Парвардигорим, менга (жамолингни) кўрсат, Сенга бир қарай», деди. У деди: «Сен Мени ҳаргиз кўролмайсан. Аммо мана бу тоққа қара. Агар у ўз ўрнида тура олса, сен ҳам Мени кўрасан». Парвардигори тоққа тажаллий қилган эди, уни майда-майда қилиб ташлади ва Мусо ҳушидан кетиб йиқилди. Ўзига келганидан кейин эса деди: «Пок Парвардигор, Ўзингга тавба қилдим. Энди мен иймон келтирувчиларнинг пешқадамиман».

وَلَمَّا جَآءَ مُوسَىٰ لِمِيقَٰتِنَا وَكَلَّمَهُۥ رَبُّهُۥ قَالَ رَبِّ أَرِنِيٓ أَنظُرۡ إِلَيۡكَۚ
قَالَ لَن تَرَىٰنِي وَلَٰكِنِ ٱنظُرۡ إِلَى ٱلۡجَبَلِ فَإِنِ ٱسۡتَقَرَّ مَكَانَهُۥ فَسَوۡفَ
تَرَىٰنِيۚ فَلَمَّا تَجَلَّىٰ رَبُّهُۥ لِلۡجَبَلِ جَعَلَهُۥ دَكّٗا وَخَرَّ مُوسَىٰ صَعِقٗاۚ
فَلَمَّآ أَفَاقَ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ تُبۡتُ إِلَيۡكَ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٤٣

---

**144**. Аллоҳ айтди: «Эй Мусо, ҳақиқатан, Мен сени одамлар устида пайғамбарим бўлишга ва каломимни эшитишга танлаб олдим. Бас, сенга ато этган нарсамни олгин ва шукр қилгувчилардан бўлгин!»

قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّي ٱصۡطَفَيۡتُكَ عَلَى ٱلنَّاسِ بِرِسَٰلَٰتِي وَبِكَلَٰمِي فَخُذۡ
مَآ ءَاتَيۡتُكَ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤

---

**145**. Унинг учун лавҳларга ҳамма нарсани, панд-насиҳат ва барча нарсаларнинг тафсилотини ёзиб қўйдик ва: «Уларни маҳкам ушлагин ҳамда қавмингни уларнинг энг гўзалларини олишларига буюргин, яқинда сизларга итоатсиз кимсаларнинг диёрини кўрсатурман», (дедик).

وَكَتَبۡنَا لَهُۥ فِي ٱلۡأَلۡوَاحِ مِن كُلِّ شَيۡءٖ مَّوۡعِظَةٗ وَتَفۡصِيلٗا لِّكُلِّ شَيۡءٖ
فَخُذۡهَا بِقُوَّةٖ وَأۡمُرۡ قَوۡمَكَ يَأۡخُذُواْ بِأَحۡسَنِهَاۚ سَأُوْرِيكُمۡ دَارَ
ٱلۡفَٰسِقِينَ ١٤٥

---

**146**. Энди ерда ноҳақ кибру ҳаво қилиб юрадиган, барча оят-мўъжизаларни кўрсалар, уларга иймон келтирмайдиган, тўғри йўлни кўрсалар, уни йўл қилиб олмайдиган, залолат йўлини кўрсалар, ўшани йўл қилиб оладиган кимсаларни Ўз оят-мўъжизаларимдан буриб юборурман. Бунга сабаб уларнинг оятларимизни ёлғонга чиқаришлари ва улардан ғофил бўлишларидир.

سَأَصۡرِفُ عَنۡ ءَايَٰتِيَ ٱلَّذِينَ يَتَكَبَّرُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَإِن
يَرَوۡاْ كُلَّ ءَايَةٖ لَّا يُؤۡمِنُواْ بِهَا وَإِن يَرَوۡاْ سَبِيلَ ٱلرُّشۡدِ لَا يَتَّخِذُوهُ
سَبِيلٗا وَإِن يَرَوۡاْ سَبِيلَ ٱلۡغَيِّ يَتَّخِذُوهُ سَبِيلٗاۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَذَّبُواْ
بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ عَنۡهَا غَٰفِلِينَ ١٤٦

---

**147**. Оятларимизни ва охират мулоқотини ёлғонга

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَلِقَآءِ ٱلۡأٓخِرَةِ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡۚ هَلۡ يُجۡزَوۡنَ

чиқарганлар амаллари беҳуда кетганлардир. Улар фақат қилиб юрган амалларининг жазосини олурлар.

إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿١٤٧﴾

---

**148**. Мусонинг қавми ундан кейин ўзларининг безак буюмларидан бир маърайдиган бузоқ шаклидаги жасадни ясаб, уни (ўзларига худо) қилиб олдилар. Унинг уларга гапирмаслигини ва уларни ҳидоят қилмаслигини билмадиларми?! Уни (худо) тутдилар ва зулм қилувчилардан бўлдилар.

وَٱتَّخَذَ قَوۡمُ مُوسَىٰ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِنۡ حُلِيِّهِمۡ عِجۡلٗا جَسَدٗا لَّهُۥ خُوَارٌۚ أَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّهُۥ لَا يُكَلِّمُهُمۡ وَلَا يَهۡدِيهِمۡ سَبِيلًاۘ ٱتَّخَذُوهُ وَكَانُواْ ظَٰلِمِينَ ﴿١٤٨﴾

---

**149**. Ўзларининг йўлдан озганларини билгач, афсус-надоматлар чекиб: «Энди Парвардигоримиз бизга раҳм этмаса ва кечирмаса, албатта, зиён кўргувчилардан бўлиб қолурмиз», дедилар.

وَلَمَّا سُقِطَ فِيٓ أَيۡدِيهِمۡ وَرَأَوۡاْ أَنَّهُمۡ قَدۡ ضَلُّواْ قَالُواْ لَئِن لَّمۡ يَرۡحَمۡنَا رَبُّنَا وَيَغۡفِرۡ لَنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ﴿١٤٩﴾

---

**150**. Мусо қавмига ғазабланиб ва ғамгин бўлиб қайтгач: «Менинг ортимдан нақадар ёмон қолувчи бўлдингиз. Парвардигорингизнинг амр-фармонидан (сабр қилмай) шошиб кетдингизми?» деб, лавҳларни ташлаб юборди ва акасининг бошидан (сочидан) ушлаб ўзига торта бошлади. У деди: «Эй онамнинг боласи, бу қавм мени хўрлаб, ўлдиришларига оз қолди, энди сен ҳам бу душманларни менинг устимдан кулдирмагин ва мени бу золим қавм билан бирга деб билмагин».

وَلَمَّا رَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ غَضۡبَٰنَ أَسِفٗا قَالَ بِئۡسَمَا خَلَفۡتُمُونِي مِنۢ بَعۡدِيٓۖ أَعَجِلۡتُمۡ أَمۡرَ رَبِّكُمۡۖ وَأَلۡقَى ٱلۡأَلۡوَاحَ وَأَخَذَ بِرَأۡسِ أَخِيهِ يَجُرُّهُۥٓ إِلَيۡهِۚ قَالَ ٱبۡنَ أُمَّ إِنَّ ٱلۡقَوۡمَ ٱسۡتَضۡعَفُونِي وَكَادُواْ يَقۡتُلُونَنِي فَلَا تُشۡمِتۡ بِيَ ٱلۡأَعۡدَآءَ وَلَا تَجۡعَلۡنِي مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٥٠﴾

---

**151**. (Мусо) деди: «Парвардигорим, мени ва биродаримни Ўзинг мағфират айлагайсан ва бизни Ўз раҳматингга дохил қилгайсан. Ўзинг раҳм қилгувчиларнинг раҳмлироғисан».

قَالَ رَبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَلِأَخِي وَأَدۡخِلۡنَا فِي رَحۡمَتِكَۖ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١٥١﴾

---

**152**. Шубҳасиз, бузоқни («худо» қилиб) олган кимсаларга Парвардигорлари тарафидан ғазаб ва шу дунё ҳаётида хор-зорлик етар. Ёлғон тўқийдиганларни мана шундай жазолаймиз.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ ٱلۡعِجۡلَ سَيَنَالُهُمۡ غَضَبٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَذِلَّةٞ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُفۡتَرِينَ ﴿١٥٢﴾

**153**. Гуноҳ ишларни қилиб, ортидан тавба қилган ва иймон келтирган кишилар учун эса, албатта, Парвардигорингиз ўшандан кейин ҳам Кечиргувчи, Меҳрибондир.

وَٱلَّذِينَ عَمِلُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ثُمَّ تَابُوا۟ مِنۢ بَعْدِهَا وَءَامَنُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ
بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٥٣

---

**154**. Мусонинг ғазаби босилгач, ҳалиги лавҳларни (ердан) олди. Уларда Парвардигоридан қўрқадиган кишилар учун ҳидоят ва раҳмат бўлур, деб битилган эди.

وَلَمَّا سَكَتَ عَن مُّوسَى ٱلْغَضَبُ أَخَذَ ٱلْأَلْوَاحَ ۖ وَفِى نُسْخَتِهَا هُدًى
وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ هُمْ لِرَبِّهِمْ يَرْهَبُونَ ١٥٤

---

**155**. Мусо Бизнинг белгилаган вақтимизга (ҳузуримизга) олиб келиш учун ўз қавмидан етмиш кишини танлаб олди. Шу пайт уларни даҳшатли зилзила тутган эди, айтди: «Парвардигорим, агар хоҳласанг уларни ҳам, мени ҳам илгари ҳалок қилсанг бўлур эди. Орамиздаги ақлсиз кимсаларнинг қилмишлари сабабли (энди) бизларни ҳалок қиласанми? Бу Сенинг синовингдан бошқа нарса эмас-ку. У билан кимни хоҳласанг, адаштирасан ва кимни хоҳласанг, ҳидоятга соласан. Ўзинг Хожамизсан, бас, бизни мағфират қил, бизларга раҳм айла. Ўзинг мағфират қилгувчиларнинг энг яхшисидирсан.

وَٱخْتَارَ مُوسَىٰ قَوْمَهُۥ سَبْعِينَ رَجُلًا لِّمِيقَٰتِنَا ۖ فَلَمَّآ أَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ
قَالَ رَبِّ لَوْ شِئْتَ أَهْلَكْتَهُم مِّن قَبْلُ وَإِيَّٰىَ ۖ أَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ
ٱلسُّفَهَآءُ مِنَّآ ۖ إِنْ هِىَ إِلَّا فِتْنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَن تَشَآءُ وَتَهْدِى مَن
تَشَآءُ ۖ أَنتَ وَلِيُّنَا فَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَا ۖ وَأَنتَ خَيْرُ ٱلْغَٰفِرِينَ ١٥٥

---

**156**. Бизлар учун бу дунёда ҳам, Охиратда ҳам яхшилик ёзгин. Ўзингга тавба қилдик». (Аллоҳ) айтди: «Азобимни ўзим хоҳлаган кимсага етказурман. Раҳматим эса ҳамма нарсадан кенгдир. Мен уни тақво қиладиган, закотни берадиган ва Бизнинг оятларимизга иймон келтирадиган кишиларга ёзурман».

۞ وَٱكْتُبْ لَنَا فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ إِنَّا هُدْنَآ إِلَيْكَ ۚ
قَالَ عَذَابِىٓ أُصِيبُ بِهِۦ مَنْ أَشَآءُ ۖ وَرَحْمَتِى وَسِعَتْ كُلَّ شَىْءٍ ۚ
فَسَأَكْتُبُهَا لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِنَا
يُؤْمِنُونَ ١٥٦

---

**157**. «Улар ўз ҳузурларидаги Таврот ва Инжилда ёзилган ҳолида топиладиган, уларни яхшиликка буюриб, ёмонликдан қайтарадиган, уларга покиза нарсаларни ҳалол қилиб, нопок нарсаларни ҳаром қиладиган, устиларидаги юкни енгиллатиб, кишанларни ечадиган

ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلرَّسُولَ ٱلنَّبِىَّ ٱلْأُمِّىَّ ٱلَّذِى يَجِدُونَهُۥ مَكْتُوبًا
عِندَهُمْ فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ يَأْمُرُهُم بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَىٰهُمْ عَنِ
ٱلْمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ ٱلْخَبَٰٓئِثَ وَيَضَعُ
عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَٱلْأَغْلَٰلَ ٱلَّتِى كَانَتْ عَلَيْهِمْ ۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِهِۦ
وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَٱتَّبَعُوا۟ ٱلنُّورَ ٱلَّذِىٓ أُنزِلَ مَعَهُۥٓ ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْمُفْلِحُونَ ١٥٧

уммий Набий, Пайғамбарга эргашурлар. Бас, унга иймон келтириб, ёрдам бериб ва уни қўллаб-қувватлаган ҳамда унга нозил бўлган нурга эргашганлар - ана ўшалар нажот топгувчилардир».

---

**158**. Айтинг: «Эй одамлар, албатта, мен сизларнинг барчангизга (юборилган) Аллоҳнинг пайғамбариман. У шундай Зотки, осмонлару ер Унинг мулкидир. Ундан ўзга илоҳ йўқдир. Тирилтирадиган ва ўлдирадиган ҳам Унинг Ўзидир. Бас, Аллоҳга ҳамда Унинг элчисига - Аллоҳ ва Унинг сўзларига ишонадиган уммий пайғамбарга иймон келтирингиз ва унга эргашингиз. Шояд, ҳидоят топурсиз».

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ جَمِيعًا ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِ ٱلنَّبِىِّ ٱلْأُمِّىِّ ٱلَّذِى يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَكَلِمَٰتِهِۦ وَٱتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾

---

**159**. Мусо қавмидан шундай жамоат ҳам борки, ҳақ билан тўғри йўлга бошларлар ва ҳақ билан адолат қилурлар.

وَمِن قَوْمِ مُوسَىٰٓ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ﴿١٥٩﴾

---

**160**. Уларни ўн икки уруғ - авлодга бўлиб юбордик. Мусога қавми ундан сув талаб қилган пайтда: «Асойинг билан тошни ур!» - деб ваҳий юбордик. Ундан ўн икки булоқ отилиб чиқди. Ҳамма одамлар ўзи ичадиган жойини билди. Уларга булутни соябон қилиб, устларидан ширинлик ва беданаларни ёғдирдик. Сизларга ризқ қилиб берган нарсаларимизнинг покларидан тановул қилинглар. Улар Бизга зулм қилмадилар. Лекин ўзларига зулм қилар эдилар.

وَقَطَّعْنَٰهُمُ ٱثْنَتَىْ عَشْرَةَ أَسْبَاطًا أُمَمًا ۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ إِذِ ٱسْتَسْقَىٰهُ قَوْمُهُۥٓ أَنِ ٱضْرِب بِّعَصَاكَ ٱلْحَجَرَ ۖ فَٱنۢبَجَسَتْ مِنْهُ ٱثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۚ وَظَلَّلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلْغَمَٰمَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ ۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١٦٠﴾

---

**161**. Эсланг! Уларга дедик: «Мана шу шаҳарни маскан тутингиз ва ундан хоҳлаган жойингизда таомланингиз ҳамда: «Кечиргин», деб шаҳарга дарвозадан сажда қилган ҳолингизда кирингиз! (Шунда) гуноҳларингизни мағфират қилурмиз, чиройли амал қилгувчиларга эса зиёда қилурмиз».

وَإِذْ قِيلَ لَهُمُ ٱسْكُنُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ وَكُلُوا۟ مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ وَقُولُوا۟ حِطَّةٌ وَٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطِيٓـَٰٔتِكُمْ ۚ سَنَزِيدُ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٦١﴾

**162**. Бас, улардан зулм қилганлари уларга айтилган гапни ўзга гапга алмаштирдилар. Бас, зулм қилганлари туфайли устларига осмондан азоб юбордик.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡهُمۡ قَوۡلًا غَيۡرَ ٱلَّذِي قِيلَ لَهُمۡ فَأَرۡسَلۡنَا
عَلَيۡهِمۡ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَظۡلِمُونَ ١٦٢

---

**163**. Улардан денгиз олдидаги қишлоқ ҳақида, шанба куни ҳаддан ошганлари ҳақида сўранг. Ўшанда шанбалик қилган кунларида балиқлар очиқ келар эди, шанбалик қилмаган кунларида эса келмас эди. Уларни фосиқлик қилганлари туфайли мана шундай синаймиз.

وَسۡـَٔلۡهُمۡ عَنِ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَتۡ حَاضِرَةَ ٱلۡبَحۡرِ إِذۡ يَعۡدُونَ فِي
ٱلسَّبۡتِ إِذۡ تَأۡتِيهِمۡ حِيتَانُهُمۡ يَوۡمَ سَبۡتِهِمۡ شُرَّعٗا وَيَوۡمَ لَا يَسۡبِتُونَ لَا
تَأۡتِيهِمۡۚ كَذَٰلِكَ نَبۡلُوهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ١٦٣

---

**164**. Ўшанда улардан бир жамоат: «Нима учун Аллоҳ ҳалок этадиган ёки қаттиқ азоблайдиган қавмга панд-насиҳат қилурсизлар?» - деганларида улар айтдилар: «Парвардигорингизга узримизни айтиш учун ва шояд, Аллоҳдан қўрқсалар, деб».

وَإِذۡ قَالَتۡ أُمَّةٞ مِّنۡهُمۡ لِمَ تَعِظُونَ قَوۡمًا ٱللَّهُ مُهۡلِكُهُمۡ أَوۡ مُعَذِّبُهُمۡ
عَذَابٗا شَدِيدٗاۖ قَالُواْ مَعۡذِرَةً إِلَىٰ رَبِّكُمۡ وَلَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ١٦٤

---

**165**. Бас, улар ўзларига эслатма қилиб берилган нарсани унутишгач, бу гуноҳ ишдан қайтарган зотларга нажот бердик ва золим кимсаларни итоатсиз бўлганлари сабабли қаттиқ азоб билан ушладик.

فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِۦٓ أَنجَيۡنَا ٱلَّذِينَ يَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلسُّوٓءِ وَأَخَذۡنَا
ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ بِعَذَابِۭ بَـِٔيسِۭ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ١٦٥

---

**166**. Улар қайтарилган ишдан қайтмай, такаббурлик қилганларидан кейин уларга: «Бадбахт маймунларга айланингиз!» - дедик.

فَلَمَّا عَتَوۡاْ عَن مَّا نُهُواْ عَنۡهُ قُلۡنَا لَهُمۡ كُونُواْ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ١٦٦

---

**167**. Эсланг! Парвардигорингиз уларнинг устига Қиёмат кунигача (жуда) ёмон азоблайдиган зотларни юборишини билдирган эди. Албатта, Парвардигорингиз азоби тез Зотдир. Албатта, У Кечиргувчи ва Меҳрибондир.

وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبۡعَثَنَّ عَلَيۡهِمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَن يَسُومُهُمۡ سُوٓءَ
ٱلۡعَذَابِۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ ٱلۡعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٦٧

---

**168**. Уларни ер юзида гуруҳларга бўлиб юбордик. Ораларида яхшилари ҳам, яхши эмаслари ҳам бор. Уларни яхшиликлар ва ёмонликлар билан синадик. Шояд, (ҳаққа) қайтсалар.

وَقَطَّعۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ أُمَمٗاۖ مِّنۡهُمُ ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنۡهُمۡ دُونَ ذَٰلِكَۖ
وَبَلَوۡنَٰهُم بِٱلۡحَسَنَٰتِ وَٱلسَّيِّـَٔاتِ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ١٦٨

**169**. Улардан сўнг Китобни мерос қилиб олган бир авлод келдики, улар бу тубан (дунё) нарсаларини оладилар ва: «Албатта, бизлар мағфират қилинурмиз», дейдилар. Яна ўшанга ўхшаган нарса келиб қолса, уни ҳам олаверадилар. Ахир улардан китобда Аллоҳ шаънига фақат ҳақни айтишлари борасида аҳд-паймон олинмаганмиди? Ундаги оятларни ўқиб ўрганган эдилар-ку! Аллоҳдан қўрқадиган зотлар учун Охират диёри яхширок-ку! Ақл юритмайсизларми?!

فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٞ وَرِثُواْ ٱلۡكِتَٰبَ يَأۡخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا ٱلۡأَدۡنَىٰ وَيَقُولُونَ سَيُغۡفَرُ لَنَا وَإِن يَأۡتِهِمۡ عَرَضٞ مِّثۡلُهُۥ يَأۡخُذُوهُۚ أَلَمۡ يُؤۡخَذۡ عَلَيۡهِم مِّيثَٰقُ ٱلۡكِتَٰبِ أَن لَّا يَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّ وَدَرَسُواْ مَا فِيهِۗ وَٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٦٩

**170**. Китобни маҳкам ушлаб, намозни тўкис адо этганлар (бўлса), албатта, Биз ўзини ўнглаб оладиган кишиларнинг амалини зое қилмаймиз.

وَٱلَّذِينَ يُمَسِّكُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُصۡلِحِينَ ١٧٠

**171**. Тоғни кўчириб олиб, уларнинг устларида гўё бир соябондек кўтариб турганимизда ва улар устимизга қулаб тушади, деб гумон қилган пайтларида: «Биз сизларга ато этган нарсани маҳкам ушлангиз ва ундаги оятларни ёдда тутингиз, шоядки, шунда тақводор бўлсангиз», деган пайтимизни эсланг!

۞وَإِذۡ نَتَقۡنَا ٱلۡجَبَلَ فَوۡقَهُمۡ كَأَنَّهُۥ ظُلَّةٞ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُۥ وَاقِعُۢ بِهِمۡ خُذُواْ مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم بِقُوَّةٖ وَٱذۡكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ١٧١

**172**. Парвардигорингиз Одам болаларининг белларидан зурриётларини олиб: «Мен Парвардигорингиз эмасманми?» - деб, ўзларига қарши гувоҳ қилганида улар: «Худди шундай! Сен Парвардигоримизсан, бизлар бунга шоҳидмиз», деганларини эсланг! (Сизлардан бундай гувоҳлик олишимиз) Қиёмат кунида: «Бизлар бундан бехабар эдик», демасликларингиз учундир.

وَإِذۡ أَخَذَ رَبُّكَ مِنۢ بَنِيٓ ءَادَمَ مِن ظُهُورِهِمۡ ذُرِّيَّتَهُمۡ وَأَشۡهَدَهُمۡ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ أَلَسۡتُ بِرَبِّكُمۡۖ قَالُواْ بَلَىٰ شَهِدۡنَآۚ أَن تَقُولُواْ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّا كُنَّا عَنۡ هَٰذَا غَٰفِلِينَ ١٧٢

**173**. Ёки: «Ахир олдинги ота-боболаримиз ширк келтирган бўлсалар, бизлар улардан кейин келган авлод бўлсак, ўша ноҳақ йўлда ўтган кимсаларнинг қилмишлари сабабли бизларни ҳалок қилурмисан», демасликларингиз учундир.

أَوۡ تَقُولُوٓاْ إِنَّمَآ أَشۡرَكَ ءَابَآؤُنَا مِن قَبۡلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةٗ مِّنۢ بَعۡدِهِمۡۖ أَفَتُهۡلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ١٧٣

**174**. Оятларни мана шундай батафсил баён қиламиз. Шоядки, (ҳақ йўлга) қайтсалар.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْـَٔايَـٰتِ وَلَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ١٧٤

**175**. Уларга бир кимсанинг хабарини тиловат қилингки, унга оятларимизни билдирган эдик. У эса оятларимиздан четлади. (Натижада) уни шайтон эргаштириб кетиб, йўлдан озгувчилардан бўлиб қолди.

وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ٱلَّذِىٓ ءَاتَيْنَـٰهُ ءَايَـٰتِنَا فَٱنسَلَخَ مِنْهَا فَأَتْبَعَهُ
ٱلشَّيْطَـٰنُ فَكَانَ مِنَ ٱلْغَاوِينَ ١٧٥

**176**. Агар хоҳласак, уни ўша оятлар билан (юқори даражаларга) кўтарган бўлар эдик. Лекин у ерга (яъни, молу дунёга) берилди ва ҳавойи-нафсига эргашди. Бас, унинг мисоли худди бир итга ўхшайдики, уни ҳайдасанг ҳам тилини осилтириб тураверади, тек қўйсанг ҳам тилини осилтириб тураверади. Бу Бизнинг оятларимизни ёлғон деган кимсаларнинг мисолидир. Қиссаларни сўзланг. Шоядки, шунда фикр юритсалар.

وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنَـٰهُ بِهَا وَلَـٰكِنَّهُۥٓ أَخْلَدَ إِلَى ٱلْأَرْضِ وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ ۚ
فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ ٱلْكَلْبِ إِن تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ أَوْ تَتْرُكْهُ يَلْهَث ۚ
ذَّٰلِكَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا ۚ فَٱقْصُصِ ٱلْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ
يَتَفَكَّرُونَ ١٧٦

**177**. Оятларимизни ёлғон деган кимсаларнинг мисоли нақадар ёмон бўлди ва улар ўзларига зулм қилгувчи бўлдилар.

سَآءَ مَثَلًا ٱلْقَوْمُ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا وَأَنفُسَهُمْ كَانُوا۟ يَظْلِمُونَ ١٧٧

**178**. Аллоҳ кимни ҳидоят қилса, бас, ўша ҳидоят топгувчидир. У зот кимни йўлдан оздирса, бас, ана ўшалар зиён кўргувчидирлар.

مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِى ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَـٰسِرُونَ ١٧٨

**179**. Биз жин ва инсдан кўпларини аниқ жаҳаннам учун яратганмиз. Уларнинг диллари бору англай олмайдилар, кўзлари бору кўра олмайдилар, қулоқлари бору эшитмайдилар. Улар чорвалар кабидирлар, балки, улардан-да адашганроқдирлар. Ана ўшалар ғофиллардир.

وَلَقَدْ ذَرَأْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ لَهُمْ قُلُوبٌ لَّا يَفْقَهُونَ
بِهَا وَلَهُمْ أَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُونَ بِهَا وَلَهُمْ ءَاذَانٌ لَّا يَسْمَعُونَ بِهَآ ۚ
أُو۟لَـٰٓئِكَ كَٱلْأَنْعَـٰمِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْغَـٰفِلُونَ ١٧٩

**180**. Аллоҳнинг гўзал исмлари бордир. Унга ўша (исм)лар ила дуо қилингиз ва Унинг исмлари борасида ҳақдан оғадиганларни тарк айлангиз. Улар яқинда қилган

وَلِلَّهِ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ فَٱدْعُوهُ بِهَا ۖ وَذَرُوا۟ ٱلَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِىٓ
أَسْمَـٰٓئِهِۦ ۚ سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٨٠

амалларига яраша жазоланурлар.

---

**181**. Биз яратган кимсалар орасида ҳақ ила ҳидоят қиладиган ва у ила адолат қиладиган бир жамоат ҳам бор.

وَمِمَّنْ خَلَقْنَآ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ١٨١

---

**182**. Оятларимизни ёлғонга чиқарганларни эса билмайдиган томонидан истидрож этурмиз. (Яъни, синов ўларок, уларга кутмаган томонларидан ризқ дарвозаларини очиб қўямиз).

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ١٨٢

---

**183**. Уларга муҳлат бериб қўюрман. Менинг «макрим» жуда қаттиқдир!

وَأُمْلِى لَهُمْ ۚ إِنَّ كَيْدِى مَتِينٌ ١٨٣

---

**184**. Улар ҳамроҳларида ҳеч қандай жунун йўқлигини ўйлаб кўрмайдиларми?! У фақат ошкора огоҳлантиргувчи, холос.

أَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوا۟ ۗ مَا بِصَاحِبِهِم مِّن جِنَّةٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ١٨٤

---

**185**. Осмонлару ер мулки ҳақида, Аллоҳ яратган ҳар бир нарса тўғрисида ва ажаллари яқинлашиб қолган бўлиши мумкинлиги хусусида ўйламайдиларми?! Ундан кейин яна қандай гапга ишонадилар-а?!

أَوَلَمْ يَنظُرُوا۟ فِى مَلَكُوتِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن
شَىْءٍ وَأَنْ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَدِ ٱقْتَرَبَ أَجَلُهُمْ ۖ فَبِأَىِّ حَدِيثٍۭ
بَعْدَهُۥ يُؤْمِنُونَ ١٨٥

---

**186**. Кимни Аллоҳ адаштириб қўйса, унинг учун бирон ҳидоят қилгувчи бўлмас. Ундайларни тек ташлаб қўяди, ўз туғёнларида адашиб-улоқиб юраверадилар.

مَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَا هَادِىَ لَهُۥ ۚ وَيَذَرُهُمْ فِى طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ١٨٦

---

**187**. Сиздан: «Қиёмат қачон бўлади?» деб сўрайдилар. Айтинг: «Унинг билими фақатгина Парвардигорим даргоҳидадир. Вақти-соати келганида ҳам фақат Ўзи ошкор қилур. У осмонлару ер учун жуда оғир бир ишдир. У сизларга тўсатдан келур». Гўё сиз у ҳақда билишга қизиқаётгандек сўрайдилар. Айтинг: «Унинг билими фақатгина Аллоҳ даргоҳидадир. Лекин жуда кўп одамлар уни билмайдилар».

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَىٰهَا ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ رَبِّى ۖ لَا
يُجَلِّيهَا لِوَقْتِهَآ إِلَّا هُوَ ۚ ثَقُلَتْ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَا تَأْتِيكُمْ
إِلَّا بَغْتَةً ۗ يَسْـَٔلُونَكَ كَأَنَّكَ حَفِىٌّ عَنْهَا ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ ٱللَّهِ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ١٨٧

**188**. Айтинг: «Мен ўзимга фойда ҳам, зиён ҳам етказа олмайман. Магар Аллоҳнинг хоҳлагани бўлур. Агар ғайбни билганимда эди, яхши амалларни кўпайтирган бўлур эдим ва менга бирон зиён етмаган бўлур эди. Мен фақат иймон келтирадиган қавм учун огоҳлантиргувчи ва хушхабар бергувчиман, холос».

قُل لَّآ أَمۡلِكُ لِنَفۡسِي نَفۡعٗا وَلَا ضَرًّا إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ وَلَوۡ كُنتُ
أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ لَٱسۡتَكۡثَرۡتُ مِنَ ٱلۡخَيۡرِ وَمَا مَسَّنِيَ ٱلسُّوٓءُۚ إِنۡ أَنَا۠ إِلَّا
نَذِيرٞ وَبَشِيرٞ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ١٨٨

---

**189**. У шундай Зотки, сизларни бир жондан яратди ва у ором-осойиш топсин деб, унинг ўзидан жуфтини вужудга келтирди. Унга қўшилганидан кейин у енгил ҳомиладор бўлиб, у билан юрди. Оғирлашганида Парвардигорлари Аллоҳга дуо қилдилар: «Бизга солиҳ фарзанд ато қилсанг, албатта, шукр қилгувчилардан бўлурмиз».

۞هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ وَجَعَلَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا
لِيَسۡكُنَ إِلَيۡهَاۖ فَلَمَّا تَغَشَّىٰهَا حَمَلَتۡ حَمۡلًا خَفِيفٗا فَمَرَّتۡ بِهِۦۖ
فَلَمَّآ أَثۡقَلَت دَّعَوَا ٱللَّهَ رَبَّهُمَا لَئِنۡ ءَاتَيۡتَنَا صَٰلِحٗا لَّنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلشَّٰكِرِينَ ١٨٩

---

**190**. Уларга солиҳ фарзанд ато этганидан кейин Унга Ўзи ато этган нарсада ширк келтира бошладилар. Бас, Аллоҳ уларнинг ширк келтирган нарсаларидан юксакдир.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُمَا صَٰلِحٗا جَعَلَا لَهُۥ شُرَكَآءَ فِيمَآ ءَاتَىٰهُمَاۚ فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ
عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١٩٠

---

**191**. Ҳеч нарсани ярата олмайдиган, ўзлари яратиладиган нарсаларни шерик қиладиларми?!

أَيُشۡرِكُونَ مَا لَا يَخۡلُقُ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ ١٩١

---

**192**. Ўша (бут, санамлар) уларга ҳам ҳеч қандай ёрдам қила олмайдилар, ўзларига ҳам ёрдам беролмайдилар.

وَلَا يَسۡتَطِيعُونَ لَهُمۡ نَصۡرٗا وَلَآ أَنفُسَهُمۡ يَنصُرُونَ ١٩٢

---

**193**. Агар уларни ҳидоятга даъват қилсангиз, сизга эргашмаслар. Уларни даъват қиласизми ёки жим турувчи бўласизми, сиз учун бари бир.

وَإِن تَدۡعُوهُمۡ إِلَى ٱلۡهُدَىٰ لَا يَتَّبِعُوكُمۡۚ سَوَآءٌ عَلَيۡكُمۡ أَدَعَوۡتُمُوهُمۡ
أَمۡ أَنتُمۡ صَٰمِتُونَ ١٩٣

---

**194**. Аллоҳни қўйиб, уларга илтижо қиляпсизлар. (Сизлар илтижо қилаётган ўшалар) ўзингизга ўхшаш бандалардир. Агар ростгўй бўлсангиз, уларни чақириб кўринг, сизга жавоб берсинлар-чи!

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ عِبَادٌ أَمۡثَالُكُمۡۖ فَٱدۡعُوهُمۡ
فَلۡيَسۡتَجِيبُواْ لَكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٩٤

**195**. Уларнинг оёқлари бормики, юрсалар ё қўллари бормики, тутсалар ёки кўзлари бормики, кўрсалар ёхуд қулоқлари бормики, тингласалар?! Айтинг: «Ўша бутларингизни чақиринглар-да, сўнгра менга муҳлат бермай, бор ҳийла-найрангингизни қилаверинглар».

أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَمْشُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ يَبْطِشُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ
يُبْصِرُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ ءَاذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۗ قُلِ ٱدْعُوا۟ شُرَكَآءَكُمْ ثُمَّ
كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ ١٩٥

**196**. Зотан, менинг Эгам шу Китобни нозил қилган Аллоҳдир. У солиҳ бандаларга ёр бўлур.

إِنَّ وَلِـِّۧىَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْكِتَٰبَ ۖ وَهُوَ يَتَوَلَّى ٱلصَّٰلِحِينَ ١٩٦

**197**. Ундан ўзга сизлар илтижо қилаётган нарсалар сизларга ёрдам бера олмайдилар. Улар ўзларига ҳам ёрдам беролмайдилар.

وَٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَآ أَنفُسَهُمْ
يَنصُرُونَ ١٩٧

**198**. Уларни ҳидоятга чақирсангиз, қулоқ солмайдилар. Уларни қараб тургандек кўрасиз. Аслида эса улар кўрмаётган бўладилар.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ لَا يَسْمَعُوا۟ ۖ وَتَرَىٰهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ
لَا يُبْصِرُونَ ١٩٨

**199**. Кечиримли бўлинг, яхшиликка буюринг ва жоҳиллардан юз ўгиринг.

خُذِ ٱلْعَفْوَ وَأْمُرْ بِٱلْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْجَٰهِلِينَ ١٩٩

**200**. Агар сизни шайтоннинг васвасаси йўлдан урмоқчи бўлса, Аллоҳдан паноҳ сўранг! Албатта, У Эшитгувчи, Билгувчидир.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ نَزْغٌ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ ۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٠٠

**201**. Тақво қилувчи кишиларга шайтон томонидан бирон васваса етса, (Аллоҳни) эслайдилар. Қарабсизки, (тўғри йўлни) кўра бошлайдилар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ إِذَا مَسَّهُمْ طَٰٓئِفٌ مِّنَ ٱلشَّيْطَٰنِ تَذَكَّرُوا۟ فَإِذَا هُم
مُّبْصِرُونَ ٢٠١

**202**. Уларнинг (шайтонларнинг) дўстлари йўлдан оздиришда уларга мадад берарлар, сўнгра бунда тўхтамаслар.

وَإِخْوَٰنُهُمْ يَمُدُّونَهُمْ فِى ٱلْغَىِّ ثُمَّ لَا يُقْصِرُونَ ٢٠٢

**203**. Уларга бирон оят келтирмасангиз, «Ўзинг тўқий олмайсанми?» дейишади. Айтинг: «Мен фақат Парвардигоримдан келган ваҳийгагина эргашурман. Бу (Қуръон) иймон келтирадиган қавм учун Парвардигорингиз тарафидан кўрсатма, ҳидоят ва раҳматдир».

وَإِذَا لَمْ تَأْتِهِم بِـَٔايَةٍ قَالُوا۟ لَوْلَا ٱجْتَبَيْتَهَا ۚ قُلْ إِنَّمَآ أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ
مِن رَّبِّى ۚ هَٰذَا بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٢٠٣

**204**. Қуръон тиловат қилинса, унга қулоқ тутингиз ва жим турингиз. Шояд, раҳматга ноил бўлсангиз.

وَإِذَا قُرِئَ ٱلْقُرْءَانُ فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥ وَأَنصِتُوا۟ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٢٠٤﴾

**205**. Парвардигорингизни кеча-кундуз ёлвориб, қўрқиб, овоз чиқариб гапирмасдан ичингизда эсланг ва ғофиллардан бўлманг!

وَٱذْكُر رَّبَّكَ فِى نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَخِيفَةً وَدُونَ ٱلْجَهْرِ مِنَ ٱلْقَوْلِ بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْـَٔاصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْغَٰفِلِينَ ﴿٢٠٥﴾

**206**. Албатта, Парвардигорингизнинг ҳузуридаги зотлар Унга ибодат қилишдан ўзларини катта олмайдилар. Унга тасбеҳ айтадилар ва Унгагина сажда қиладилар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَيُسَبِّحُونَهُۥ وَلَهُۥ يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢٠٦﴾

# Анфол الأنفال

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Сиздан ўлжалар ҳақида сўрайдилар. Айтинг: «Ўлжалар Аллоҳ ва Пайғамбарникидир. Бас, Аллоҳдан тақво қилингиз ва ораларингизни ислоҳ этингиз! Агар мўмин бўлсангиз, Аллоҳ ва Унинг Пайғамбарига бўйсунингиз!»

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْأَنفَالِ ۖ قُلِ ٱلْأَنفَالُ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ
وَأَصْلِحُوا۟ ذَاتَ بَيْنِكُمْ ۖ وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١

---

**2**. Аллоҳ ёдга олинганида қалблари титраб кетадиган, Унинг оятлари тиловат қилинганда эса иймонлари зиёда бўладиган ва Парвардигорларигагина таваккул қиладиган кишилар (чин) мўминдирлар.

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتْ قُلُوبُهُمْ وَإِذَا تُلِيَتْ
عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُهُۥ زَادَتْهُمْ إِيمَٰنًا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٢

---

**3**. Улар намозни тўкис адо этадилар ва Биз уларга берган ризқдан инфоқ-эҳсон қиладилар.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ٣

---

**4**. Ана ўшалар чин мўминлар бўлиб, улар учун Парвардигорлари ҳузурида даражалар, мағфират ва мўл ризқ бордир.

أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُؤْمِنُونَ حَقًّا ۚ لَّهُمْ دَرَجَٰتٌ عِندَ رَبِّهِمْ وَمَغْفِرَةٌ
وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ٤

---

**5**. Бу ҳолат мўминлардан бир гуруҳи ёқтирмаган бўлсалар-да, Парвардигорингиз сизни ҳақ ила уйингиздан чиқарганига ўхшайди.

كَمَآ أَخْرَجَكَ رَبُّكَ مِنۢ بَيْتِكَ بِٱلْحَقِّ وَإِنَّ فَرِيقًا مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ
لَكَٰرِهُونَ ٥

---

**6**. Худди ўзлари кўриб турган ҳолларида ўлимга ҳайдаб кетилаётгандек, ҳақ аён бўлгандан кейин ҳам сиз билан баҳслашадилар.

يُجَٰدِلُونَكَ فِى ٱلْحَقِّ بَعْدَ مَا تَبَيَّنَ كَأَنَّمَا يُسَاقُونَ إِلَى ٱلْمَوْتِ وَهُمْ
يَنظُرُونَ ٦

---

**7**. Ўшанда Аллоҳ сизларга икки тоифадан бири, албатта, сизларники бўлишини ваъда қилган эди. Сизлар қурол-яроғсиз тоифа сизларники бўлишини истаган эдингиз. Аллоҳ эса Ўз сўзлари билан ҳақиқатни қарор топтиришни

وَإِذْ يَعِدُكُمُ ٱللَّهُ إِحْدَى ٱلطَّآئِفَتَيْنِ أَنَّهَا لَكُمْ وَتَوَدُّونَ أَنَّ غَيْرَ
ذَاتِ ٱلشَّوْكَةِ تَكُونُ لَكُمْ وَيُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُحِقَّ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ
وَيَقْطَعَ دَابِرَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٧

ва кофирларнинг думини қирқишни ирода қилган эди.

---

**8**. Жиноятчилар ёқтирмасалар ҳам, ҳақни ҳақ, ботилни ботил қилиш учун шундай бўлишини ирода қилган эди.

لِيُحِقَّ ٱلْحَقَّ وَيُبْطِلَ ٱلْبَٰطِلَ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُجْرِمُونَ ٨

---

**9**. Ўшанда Парвардигорингиздан мадад тилаганингизда У сизларга ижобат қилиб: «Мен сизларга кетма-кет келадиган минглаб фаришталар билан мадад берурман», деди.

إِذْ تَسْتَغِيثُونَ رَبَّكُمْ فَٱسْتَجَابَ لَكُمْ أَنِّى مُمِدُّكُم بِأَلْفٍ مِّنَ
ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ مُرْدِفِينَ ٩

---

**10**. Аллоҳ фақат суюнчи ва кўнгилларингиз хотиржам бўлиши учун шундай қилди. Ғалаба фақат Аллоҳ ҳузуридандир. Албатта, Аллоҳ Ғолиб ва ҳикматли Зотдир.

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ وَلِتَطْمَئِنَّ بِهِۦ قُلُوبُكُمْ ۚ وَمَا ٱلنَّصْرُ إِلَّا
مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ١٠

---

**11**. Ўшанда хотиржам бўлишингиз учун сизларни Ўз тарафидан уйқуга чўмдирган ва поклаб, сизлардан шайтон васвасасини кетказиш учун дилларингизни бирлаштириш ва қадамларингизни маҳкам қилиш учун устингизга самодан ёмғир ёғдирган эди.

إِذْ يُغَشِّيكُمُ ٱلنُّعَاسَ أَمَنَةً مِّنْهُ وَيُنَزِّلُ عَلَيْكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ
مَآءً لِّيُطَهِّرَكُم بِهِۦ وَيُذْهِبَ عَنكُمْ رِجْزَ ٱلشَّيْطَٰنِ وَلِيَرْبِطَ عَلَىٰ
قُلُوبِكُمْ وَيُثَبِّتَ بِهِ ٱلْأَقْدَامَ ١١

---

**12**. Ўшанда Парвардигорингиз фаришталарга: «Албатта, Мен сизлар билан биргаман, бас, сизлар иймон келтирган зотларни мустаҳкамланглар! Мен кофир бўлган кимсаларнинг дилларига қўрқув солажакман. Бас, уларнинг бўйинларини узинглар, ҳамма бармоқларини чопинглар», деб ваҳий қилган эди.

إِذْ يُوحِى رَبُّكَ إِلَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ أَنِّى مَعَكُمْ فَثَبِّتُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ
سَأُلْقِى فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلرُّعْبَ فَٱضْرِبُوا۟ فَوْقَ ٱلْأَعْنَاقِ
وَٱضْرِبُوا۟ مِنْهُمْ كُلَّ بَنَانٍ ١٢

---

**13**. Бунга сабаб уларнинг Аллоҳ ва Унинг Пайғамбарига қарши турганларидир. Ким Аллоҳ ва Унинг Пайғамбарига қарши чиқса, бас, албатта, Аллоҳ азоби қаттиқ Зотдир.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۚ وَمَن يُشَاقِقِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ
ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ١٣

---

**14**. Мана шу сизларнинг (жазоингиздир), бас,

ذَٰلِكُمْ فَذُوقُوهُ وَأَنَّ لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٤

тортаверингиз. Албатта, кофирларга дўзах азоби бордир.

---

**15**. Эй мўминлар, кофирларнинг ҳужумига дуч келганингизда уларга орқа ўгирмангиз (яъни, қочмангиз).

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ زَحۡفٗا فَلَا تُوَلُّوهُمُ
ٱلۡأَدۡبَارَ ١٥

---

**16**. Кимки ўша кунда жанг тарзини ўзгартириш ёки бошқа бир гуруҳга қўшилишдан бошқа ҳолатда уларга орқа ўгириб қочса, бас, у Аллоҳ тарафидан ғазаб билан кетибди ва унинг жойи жаҳаннамдир. Нақадар ёмон оқибат-а!

وَمَن يُوَلِّهِمۡ يَوۡمَئِذٖ دُبُرَهُۥٓ إِلَّا مُتَحَرِّفٗا لِّقِتَالٍ أَوۡ مُتَحَيِّزًا إِلَىٰ فِئَةٖ
فَقَدۡ بَآءَ بِغَضَبٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأۡوَىٰهُ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٦

---

**17**. Уларни сизлар ўлдирмадингизлар, балки Аллоҳ ўлдирди. Отган пайтингизда сиз отмадингиз, балки Аллоҳ отди. Мўминларни гўзал тарзда синаш учун (шундай қилди). Албатта, Аллоҳ Эшитгувчи ва Билгувчидир.

فَلَمۡ تَقۡتُلُوهُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ قَتَلَهُمۡۚ وَمَا رَمَيۡتَ إِذۡ رَمَيۡتَ وَلَٰكِنَّ
ٱللَّهَ رَمَىٰ وَلِيُبۡلِيَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ مِنۡهُ بَلَآءً حَسَنًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١٧

---

**18**. Мана шу (сизларнинг мукофотингиздир). Албатта, Аллоҳ кофирларнинг ҳийласини заиф қилгувчи Зотдир.

ذَٰلِكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُوهِنُ كَيۡدِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٨

---

**19**. Агар ғалабани истаган бўлсангизлар, мана, сизларга ғалаба келди. Агар тўхтасангизлар, бу ўзингиз учун яхшидир. Яна қайтсангизлар, Биз ҳам қайтамиз ва гуруҳингиз қанча кўп бўлмасин, сизларнинг ҳеч бир ҳожатингизни раво қила олмайди. Албатта, Аллоҳ мўминлар билан биргадир.

إِن تَسۡتَفۡتِحُواْ فَقَدۡ جَآءَكُمُ ٱلۡفَتۡحُۖ وَإِن تَنتَهُواْ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۖ
وَإِن تَعُودُواْ نَعُدۡ وَلَن تُغۡنِيَ عَنكُمۡ فِئَتُكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَوۡ كَثُرَتۡ وَأَنَّ
ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٩

---

**20**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳга ва Унинг Расулига итоат қилингиз ва эшитиб туриб, Ундан юз ўгириб кетмангиз.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ وَأَنتُمۡ
تَسۡمَعُونَ ٢٠

---

**21**. Ва ўзлари эшитмасалар ҳам: «Эшитдик», деганлар каби бўлмангиз.

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ٢١

22. Албатта, Аллоҳнинг наздида энг ёмон ҳайвонлар кар ва соқов бўлиб олган ақлсиз кимсалардир.

۞إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلصُّمُّ ٱلۡبُكۡمُ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡقِلُونَ ٢٢

---

23. Агар Аллоҳ уларда бирон яхшиликни билганида эди, албатта, уларнинг қулоқларини очиб қўйган бўлур эди ва агар (Аллоҳ уларнинг) қулоқларини очиб қўйганида ҳам улар юз ўгириб кетган бўлур эдилар.

وَلَوۡ عَلِمَ ٱللَّهُ فِيهِمۡ خَيۡرٗا لَّأَسۡمَعَهُمۡۖ وَلَوۡ أَسۡمَعَهُمۡ لَتَوَلَّواْ وَّهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٣

---

24. Эй мўминлар, Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари сизларни ҳаёт бахш этадиган нарсага даъват қилганида уни қабул қилинглар ва билингларки, албатта, Аллоҳ ҳар бир киши билан унинг қалби ўртасини тўсиб турар ва, албатта, Унинг ҳузурига тўпланурсизлар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱسۡتَجِيبُواْ لِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ إِذَا دَعَاكُمۡ لِمَا يُحۡيِيكُمۡۖ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَحُولُ بَيۡنَ ٱلۡمَرۡءِ وَقَلۡبِهِۦ وَأَنَّهُۥٓ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٢٤

---

25. Бир фитнадан сақланингизки, (унинг касофати) зулм қилган кимсаларгагина етмайди. Билингизки, Аллоҳ азоби қаттиқ Зотдир.

وَٱتَّقُواْ فِتۡنَةٗ لَّا تُصِيبَنَّ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنكُمۡ خَآصَّةٗۖ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢٥

---

26. Сиз ер юзида оз сонли, заифҳол бўлиб, одамлар сизни тутиб олишидан қўрқиб юрган ҳолингизни эсланг. Бас, У зот сизга жой берди, Ўз нусрати ила қўллади ва сизларга пок нарсаларни ризқ қилиб берди. Шоядки, шукр қилсангиз.

وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ أَنتُمۡ قَلِيلٞ مُّسۡتَضۡعَفُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ تَخَافُونَ أَن يَتَخَطَّفَكُمُ ٱلنَّاسُ فَـَٔاوَىٰكُمۡ وَأَيَّدَكُم بِنَصۡرِهِۦ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٢٦

---

27. Эй иймон келтирганлар, билиб туриб, Аллоҳга, Пайғамбарга ва омонатларингизга хиёнат қилманг.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَخُونُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ وَتَخُونُوٓاْ أَمَٰنَٰتِكُمۡ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٢٧

---

28. Билингизки, мол-дунёларингиз ва бола-чақангиз бир фитнадир, холос. Улуғ ажр-мукофот эса ёлғиз Аллоҳнинг ҳузуридадир.

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ فِتۡنَةٞ وَأَنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ٢٨

---

29. Эй иймон келтирганлар, агар Аллоҳга тақво қилсангиз, сизга Фурқон (Қуръон)ни беради, гуноҳларингизни ўчириб, мағфират қилади. Аллоҳ улуғ фазл эгасидир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تَتَّقُواْ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّكُمۡ فُرۡقَانٗا وَيُكَفِّرۡ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢٩

**30**. Куфр келтирганлар сизни ушлаш, ўлдириш ёки (юртингиздан) чиқариб юбориш учун макр қилганларини эсланг. Улар макр қилдилар ва Аллоҳ ҳам макр қилди. Аллоҳ макр қилгувчиларнинг устасидир.

وَإِذۡ يَمۡكُرُ بِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِيُثۡبِتُوكَ أَوۡ يَقۡتُلُوكَ أَوۡ يُخۡرِجُوكَۚ
وَيَمۡكُرُونَ وَيَمۡكُرُ ٱللَّهُۖ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلۡمَٰكِرِينَ ٣٠

**31**. Уларга оятларимиз тиловат қилинса: «Эшитганмиз, истасак, бунга ўхшаган гапни ўзимиз ҳам айта оламиз, бу аввалгилардан қолган афсоналардан ўзга нарса эмас», дейдилар.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا قَالُواْ قَدۡ سَمِعۡنَا لَوۡ نَشَآءُ لَقُلۡنَا مِثۡلَ هَٰذَآ
إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣١

**32**. «Аллоҳим, агар мана шу Сенинг ҳузурингдан келган ҳақ бўлса, устимизга осмондан тош ёғдиргин ёки бизга аламли азоб юборгин», деганларини эсланг.

وَإِذۡ قَالُواْ ٱللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ ٱلۡحَقَّ مِنۡ عِندِكَ فَأَمۡطِرۡ عَلَيۡنَا
حِجَارَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ أَوِ ٱئۡتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٣٢

**33**. Модомики, сиз уларнинг ораларида экансиз, Аллоҳ уларни ҳаргиз азобламас. Модомики, улар истиғфор айтар эканлар, Аллоҳ уларни азоблагувчи бўлмас.

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمۡ وَأَنتَ فِيهِمۡۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ مُعَذِّبَهُمۡ وَهُمۡ
يَسۡتَغۡفِرُونَ ٣٣

**34**. Улар Масжидул-Ҳаромдан тўсар эканлар, Аллоҳ уларни нега азобламасин?! Улар унинг (Масжидул-Ҳаромнинг) эгалари эмаслар. Унинг эгалари фақатгина тақводорлардир. Лекин уларнинг кўплари билмаслар.

وَمَا لَهُمۡ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ ٱللَّهُ وَهُمۡ يَصُدُّونَ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ
وَمَا كَانُوٓاْ أَوۡلِيَآءَهُۥٓۚ إِنۡ أَوۡلِيَآؤُهُۥٓ إِلَّا ٱلۡمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ
لَا يَعۡلَمُونَ ٣٤

**35**. Уларнинг Байтуллоҳ олдида қилган ибодатлари фақат ҳуштак ва чапак чалиш бўлди. Бас, кофир бўлганинглар сабабли азобимизни татиб кўринглар.

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمۡ عِندَ ٱلۡبَيۡتِ إِلَّا مُكَآءٗ وَتَصۡدِيَةٗۚ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ
بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٣٥

**36**. Албатта, куфр келтирганлар мол-дунёларини Аллоҳнинг йўлидан тўсиш учун сарфлайдилар. Бас, уни сарфлайдилар-у, сўнгра ўша (моллари) ўзларига ҳасрат бўлур, кейин эса мағлуб бўлурлар. Кофир бўлганлар жаҳаннамга тўпланурлар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمۡ لِيَصُدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ
فَسَيُنفِقُونَهَا ثُمَّ تَكُونُ عَلَيۡهِمۡ حَسۡرَةٗ ثُمَّ يُغۡلَبُونَۗ وَٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ يُحۡشَرُونَ ٣٦

**37**. Аллоҳ нопокни покдан ажратиши ва нопок кимсаларнинг ҳаммаларини устма-уст тахлаб, жаҳаннамга солиши учун (тўпланурлар). Ана ўшалар зиён кўргувчилардир.

لِيَمِيزَ ٱللَّهُ ٱلۡخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِ وَيَجۡعَلَ ٱلۡخَبِيثَ بَعۡضَهُۥ عَلَىٰ بَعۡضٖ فَيَرۡكُمَهُۥ جَمِيعٗا فَيَجۡعَلَهُۥ فِي جَهَنَّمَۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٣٧

---

**38**. Куфр келтирганларга айтингки, агар тўхтасалар, ўтган гуноҳлари мағфират қилинур. Агар яна (кофирликка) қайтсалар, у ҳолда аввалгиларнинг суннатлари ўтган-ку.

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِن يَنتَهُواْ يُغۡفَرۡ لَهُم مَّا قَدۡ سَلَفَ وَإِن يَعُودُواْ فَقَدۡ مَضَتۡ سُنَّتُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨

---

**39**. То бирон фитна-алдов қолмай, бутун дин фақат Аллоҳ учун бўлгунга қадар улар билан жанг қилингиз. Агар тийилсалар, бас, албатта, Аллоҳ қилаётган амалларини кўриб тургувчидир.

وَقَٰتِلُوهُمۡ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتۡنَةٞ وَيَكُونَ ٱلدِّينُ كُلُّهُۥ لِلَّهِۚ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٣٩

---

**40**. Агар юз ўгирсалар, бас, билингизки, албатта, Аллоҳ Хожангиздир. У Зот нақадар яхши Хожа ва нақадар яхши Ёрдамчидир.

وَإِن تَوَلَّوۡاْ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَوۡلَىٰكُمۡۚ نِعۡمَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَنِعۡمَ ٱلنَّصِيرُ ٤٠

---

**41**. Агар Аллоҳга ва ажралиш кунида - икки жамоа тўқнашган кунда бандамизга нозил қилган нарсамизга иймон келтиргувчи бўлсангизлар, билингизки, ўлжа қилиб олган нарсангизнинг бешдан бири Аллоҳ учун, Пайғамбар учун ва у зотнинг қариндош-уруғи, етимлар, мискинлар ва мусофирлар учундир. Аллоҳ ҳамма нарсага Қодирдир.

۞وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا غَنِمۡتُم مِّن شَيۡءٖ فَأَنَّ لِلَّهِ خُمُسَهُۥ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِ إِن كُنتُمۡ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ عَبۡدِنَا يَوۡمَ ٱلۡفُرۡقَانِ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٤١

---

**42**. Ўшанда сизлар (Мадинага) яқинроқ тарафда, улар йироқроқ тарафда, отлиқлар эса сизлардан қуйироқда эдилар. Агар ваъдалашиб олганингизда ҳам келишилган жой ва вақтда хилоф қилардингиз. Лекин Аллоҳ қилиниши керак бўлган ишни ҳал этиши учун, ҳалок бўладиган одам очиқ-ойдин ҳужжат билан ҳалок бўлиши учун, яшаши керак бўлган одам очиқ-ойдин ҳужжат билан яшаши учун (тўқнашдингиз). Албатта, Аллоҳ Эшитгувчи ва Билгувчидир.

إِذۡ أَنتُم بِٱلۡعُدۡوَةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُم بِٱلۡعُدۡوَةِ ٱلۡقُصۡوَىٰ وَٱلرَّكۡبُ أَسۡفَلَ مِنكُمۡۚ وَلَوۡ تَوَاعَدتُّمۡ لَٱخۡتَلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡمِيعَٰدِ وَلَٰكِن لِّيَقۡضِيَ ٱللَّهُ أَمۡرٗا كَانَ مَفۡعُولٗا لِّيَهۡلِكَ مَنۡ هَلَكَ عَنۢ بَيِّنَةٖ وَيَحۡيَىٰ مَنۡ حَيَّ عَنۢ بَيِّنَةٖۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَسَمِيعٌ عَلِيمٌ ٤٢

**43**. Эсланг! Аллоҳ тушингизда уларни сизга камайтириб кўрсатди. Кўпайтириб кўрсатганда қўрқиб кетардингиз ва шубҳасиз, ўртангизда низо чиқарди. Лекин Аллоҳ асради. Дарҳақиқат, Аллоҳ кўнгилдаги нарсаларни билгувчи Зотдир.

إِذْ يُرِيكَهُمُ ٱللَّهُ فِى مَنَامِكَ قَلِيلًا ۖ وَلَوْ أَرَىٰكَهُمْ كَثِيرًا لَّفَشِلْتُمْ
وَلَتَنَٰزَعْتُمْ فِى ٱلْأَمْرِ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ سَلَّمَ ۗ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٤٣﴾

---

**44**. Эсланглар! Аллоҳ бўладиган ишни бўлдириш учун уларни сизларга оз сонли қилиб кўрсатди. Сизларни ҳам уларга камайтириб кўрсатди. Ҳамма ишлар Аллоҳга қайтажак.

وَإِذْ يُرِيكُمُوهُمْ إِذِ ٱلْتَقَيْتُمْ فِىٓ أَعْيُنِكُمْ قَلِيلًا وَيُقَلِّلُكُمْ فِىٓ
أَعْيُنِهِمْ لِيَقْضِىَ ٱللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا ۗ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٤٤﴾

---

**45**. Эй иймон келтирганлар, (кофир) жамоатга рўбарў келганингизда саботли бўлинг ва Аллоҳни кўп эсланг, шоядки, нажот топсангиз.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا لَقِيتُمْ فِئَةً فَٱثْبُتُوا۟ وَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ كَثِيرًا
لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٤٥﴾

---

**46**. Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига итоат қилингиз ҳамда ўзаро талашиб-тортишмангизки, у ҳолда сустлашиб, куч-қувватингиз кетур. Сабр-тоқат қилингиз! Албатта, Аллоҳ сабр қилгувчилар билан биргадир.

وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَنَٰزَعُوا۟ فَتَفْشَلُوا۟ وَتَذْهَبَ رِيحُكُمْ ۖ
وَٱصْبِرُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٤٦﴾

---

**47**. Диёрларидан кибр билан ўзларини кўрсатиш учун чиққан ва Аллоҳнинг йўлидан тўсадиган кимсалар каби бўлмангиз! Аллоҳ уларнинг қилаётган ишларини иҳота қилгувчидир.

وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ خَرَجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِم بَطَرًا وَرِئَآءَ ٱلنَّاسِ
وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿٤٧﴾

---

**48**. Эсланглар! Шайтон уларга қилаётган ишларини чиройли кўрсатиб: «Бу кун сизлардан ғолиб бўладиган бирон одам йўқ, ўзим сизларнинг ҳомийингизман», деганди. Икки жамоа тўқнашганида эса ортига қайтиб кетди ва: «Албатта, мен сизлардан безорман. Мен сизлар кўрмаётган нарсани кўрмоқдаман. Мен Аллоҳдан қўрқаман. Аллоҳнинг азоби қаттиқдир», деди.

وَإِذْ زَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ ٱلْيَوْمَ مِنَ
ٱلنَّاسِ وَإِنِّى جَارٌ لَّكُمْ ۖ فَلَمَّا تَرَآءَتِ ٱلْفِئَتَانِ نَكَصَ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ
وَقَالَ إِنِّى بَرِىٓءٌ مِّنكُمْ إِنِّىٓ أَرَىٰ مَا لَا تَرَوْنَ إِنِّىٓ أَخَافُ ٱللَّهَ ۚ وَٱللَّهُ
شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٤٨﴾

---

**49**. Эсланглар! Мунофиқлар ва қалбида марази борлар: «Анавиларни дини ғурурлантириб юборди», дейишар эди. Ким Аллоҳга суянса,

إِذْ يَقُولُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ غَرَّ هَٰٓؤُلَآءِ دِينُهُمْ ۗ
وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٩﴾

бас, албатта, Аллоҳ Ғолиб ва Ҳаким Зотдир.

---

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ يَتَوَفَّى ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَضۡرِبُونَ وُجُوهَهُمۡ
وَأَدۡبَٰرَهُمۡ وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٥٠

**50**. Фариштлар куфр келтирганларнинг юз ва кетларига уриб, жонларини олаётган пайтида шундай деганларини кўрсангиз эди: «Куйдирувчи (дўзах) азобини тотингиз!

---

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيۡسَ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ٥١

**51**. Бунга сабаб ўз қўлларингиз билан қилган амалларингиздир, зеро, Аллоҳ ҳаргиз бандаларига зулм қилгувчи эмасдир».

---

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيّٞ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٥٢

**52**. Худди Фиръавн одамлари ва улардан олдингиларнинг қилмишларига ўхшайди. (Улар) Аллоҳнинг оятига куфр келтирдилар. Бас, Аллоҳ уларни гуноҳлари туфайли тутди. Албатта, Аллоҳ Қудратли ва азоби қаттиқ Зотдир.

---

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمۡ يَكُ مُغَيِّرٗا نِّعۡمَةً أَنۡعَمَهَا عَلَىٰ قَوۡمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُواْ مَا
بِأَنفُسِهِمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٥٣

**53**. Бунга сабаб Аллоҳ бир қавмга берган неъматини то улар ўзларини ўзгартирмагунларича ўзгартирувчи эмаслиги ва Аллоҳ Эшитгувчи, Билгувчи эканлигидир.

---

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ
فَأَهۡلَكۡنَٰهُم بِذُنُوبِهِمۡ وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَۚ وَكُلّٞ كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ٥٤

**54**. Худди Фиръавн одамлари ва улардан олдинги кимсаларнинг қилмишларига ўхшайди. Улар Парвардигорларининг оятларини ёлғон дейишгач, Биз уларни гуноҳлари туфайли ҳалок қилдик ва Фиръавн одамларини ғарқ этдик. Ҳаммалари золим эдилар.

---

إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٥٥

**55**. Аллоҳнинг наздида энг ёмон жонзотлар куфр келтирганлардир. Бас, улар иймон келтирмайдилар.

---

ٱلَّذِينَ عَٰهَدتَّ مِنۡهُمۡ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهۡدَهُمۡ فِي كُلِّ مَرَّةٖ وَهُمۡ لَا
يَتَّقُونَ ٥٦

**56**. Улардан сиз аҳдлашганларингиз кейин қўрқмасдан ҳар сафар аҳдларини бузаверадилар.

---

فَإِمَّا تَثۡقَفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡحَرۡبِ فَشَرِّدۡ بِهِم مَّنۡ خَلۡفَهُمۡ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ٥٧

**57**. Бас, агар уларни жангда топсангиз, уларни ҳалок қилиш билан ортларидаги кимсаларни

қўрқитиб қўйинг! Шояд, эслатма олсалар.

**58**. Агар бирон қавмнинг хиёнат қилишидан хавфсирасангиз, уларга баб-баробар (аҳд бузилганини) ўртага ташланг. Албатта, Аллоҳ хиёнаткор кимсаларни севмас.

وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوۡمٍ خِيَانَةٗ فَٱنۢبِذۡ إِلَيۡهِمۡ عَلَىٰ سَوَآءٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ
ٱلۡخَآئِنِينَ ٥٨

**59**. Куфр келтирганлар ютдик-кутулдик, деб ҳисобламасинлар, улар (Бизни) ожиз қила олмайдилар.

وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ سَبَقُوٓاْۚ إِنَّهُمۡ لَا يُعۡجِزُونَ ٥٩

**60**. Улар учун қўлингиздан келганича куч-кувват ва эгарланган отларни тайёрлаб қўйингизки, бу билан Аллоҳнинг душманини, ўз душманингизни ва улардан бошқа ўзингиз билмайдиганларни қўрқувга солансиз. Уларни Аллоҳ биладир. Аллоҳ йўлида нимани сарф қилсангиз, сизга тўлиқ қайтарилур. Сизлар зулм қилинмассизлар.

وَأَعِدُّواْ لَهُم مَّا ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن قُوَّةٖ وَمِن رِّبَاطِ ٱلۡخَيۡلِ تُرۡهِبُونَ بِهِۦ
عَدُوَّ ٱللَّهِ وَعَدُوَّكُمۡ وَءَاخَرِينَ مِن دُونِهِمۡ لَا تَعۡلَمُونَهُمُ ٱللَّهُ
يَعۡلَمُهُمۡۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيۡءٖ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ يُوَفَّ إِلَيۡكُمۡ وَأَنتُمۡ
لَا تُظۡلَمُونَ ٦٠

**61**. Агар улар сулҳга мойил бўлсалар, сиз ҳам унга мойил бўлинг ва Аллоҳга таваккул қилинг! Албатта, У Эшитгувчи, Билгувчидир.

۞وَإِن جَنَحُواْ لِلسَّلۡمِ فَٱجۡنَحۡ لَهَا وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ
ٱلۡعَلِيمُ ٦١

**62**. Сизни алдамоқчи бўлсалар, бас, албатта, сизга Аллоҳнинг ўзи кифоядир. У сизни Ўз ёрдами ва мўминлар билан қувватлантирган Зотдир.

وَإِن يُرِيدُوٓاْ أَن يَخۡدَعُوكَ فَإِنَّ حَسۡبَكَ ٱللَّهُۚ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَيَّدَكَ بِنَصۡرِهِۦ
وَبِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٢

**63**. У уларнинг (мўминларнинг) дилларини бирлаштирган Зотдир. Агар (сиз) ердаги бор нарсани сарфласангиз ҳам уларнинг дилларини бирлаштира олмаган бўлур эдингиз. Лекин Аллоҳ уларни бирлаштирди. Албатта, У Ғолиб ва Ҳаким Зотдир.

وَأَلَّفَ بَيۡنَ قُلُوبِهِمۡۚ لَوۡ أَنفَقۡتَ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مَّآ أَلَّفۡتَ بَيۡنَ
قُلُوبِهِمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ أَلَّفَ بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّهُۥ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٦٣

**64**. Эй Пайғамбар, сизга ва сизга эргашган мўминларга Аллоҳнинг Ўзи кифоядир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ حَسۡبُكَ ٱللَّهُ وَمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٤

**65**. Эй Пайғамбар, мўминларни жангга чорланг! Агар сизлардан йигирмата сабр-тоқатли киши

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ حَرِّضِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ عَلَى ٱلۡقِتَالِۚ إِن يَكُن مِّنكُمۡ
عِشۡرُونَ صَٰبِرُونَ يَغۡلِبُواْ مِاْئَتَيۡنِۚ وَإِن يَكُن مِّنكُم مِّاْئَةٞ يَغۡلِبُوٓاْ

أَلۡفٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَفۡقَهُونَ ٦٥

бўлса, икки юзта (душманни) енгар! Агар сизлардан юз киши бўлса, куфр келтирганлардан мингини енгар! Бунга сабаб уларнинг онгсиз қавм эканлигидир.

---

ٱلۡـَٰٔنَ خَفَّفَ ٱللَّهُ عَنكُمۡ وَعَلِمَ أَنَّ فِيكُمۡ ضَعۡفٗاۚ فَإِن يَكُن
مِّنكُم مِّاْئَةٞ صَابِرَةٞ يَغۡلِبُواْ مِاْئَتَيۡنِۚ وَإِن يَكُن مِّنكُمۡ أَلۡفٞ
يَغۡلِبُوٓاْ أَلۡفَيۡنِ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٦٦

**66**. Энди Аллоҳ сизларга енгиллик берди, сизларда ожизлик борлигини билди. Бас, сизлардан юзта сабр-тоқатли киши бўлса, икки юзта (кофирни) енгар. Агар сизлардан минг киши бўлса, Аллоҳнинг изни билан икки минг (кофир)ни енгар. Аллоҳ сабр қилгувчилар билан биргадир.

---

مَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَن يَكُونَ لَهُۥٓ أَسۡرَىٰ حَتَّىٰ يُثۡخِنَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ تُرِيدُونَ
عَرَضَ ٱلدُّنۡيَا وَٱللَّهُ يُرِيدُ ٱلۡأٓخِرَةَۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٦٧

**67**. Бирон пайғамбар учун то ерда ғолиб бўлмагунича асир олиш жоиз эмас эди. Сизлар дунё нарсаларини истамоқдасиз. Аллоҳ эса охиратни истайди. Аллоҳ Ғолиб ва Ҳаким Зотдир.

---

لَّوۡلَا كِتَٰبٞ مِّنَ ٱللَّهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمۡ فِيمَآ أَخَذۡتُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٦٨

**68**. Агар Аллоҳнинг олдиндан ёзгани бўлмаганида сизга олган нарсаларингиз туфайли улуғ азоб етар эди.

---

فَكُلُواْ مِمَّا غَنِمۡتُمۡ حَلَٰلٗا طَيِّبٗاۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٦٩

**69**. Энди ўлжа қилиб олган нарсаларингизни ҳалол-пок ҳолда еяверинглар ва Аллоҳдан қўрқинглар! Албатта, Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибондир.

---

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّمَن فِيٓ أَيۡدِيكُم مِّنَ ٱلۡأَسۡرَىٰٓ إِن يَعۡلَمِ ٱللَّهُ فِي
قُلُوبِكُمۡ خَيۡرٗا يُؤۡتِكُمۡ خَيۡرٗا مِّمَّآ أُخِذَ مِنكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٧٠

**70**. Эй Пайғамбар, сизларнинг қўлингизда асир бўлган кишиларга айтинг: «Агар Аллоҳ дилларингизда яхшилик борлигини билса, сизларга ўзингиздан олинган нарсадан яхшироқ нарса берур ва сизларни мағфират қилур. Аллоҳ Кечиргувчи ва Раҳмлидир».

---

وَإِن يُرِيدُواْ خِيَانَتَكَ فَقَدۡ خَانُواْ ٱللَّهَ مِن قَبۡلُ فَأَمۡكَنَ مِنۡهُمۡۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٧١

**71**. Улар сизга хиёнат қилмоқчи бўлсалар, илгари Аллоҳга ҳам хиёнат қилган эдилар. Аллоҳ сизни улардан ғолиб қилди. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

**72**. Албатта, иймон келтирган, ҳижрат қилган, Аллоҳнинг йўлида молу жонлари билан жиҳод қилганлар ва жой бериб, ёрдам кўрсатганлар, ана ўшалар бир-бирларига валийдирлар. Иймон келтирган, аммо ҳижрат қилмаганларга эса то ҳижрат қилмагунларича сиз ҳеч валий бўла олмассиз. Агар улар сиздан динда ёрдам сўрасалар, ёрдам бермоғингиз вожиб. Фақат сиз билан ўрталарида аҳднома бор қавм зиддига эмас. Аллоҳ нима қилаётганингизни Кўргувчидир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَلَمۡ يُهَاجِرُواْ مَا لَكُم مِّن وَلَٰيَتِهِم مِّن شَيۡءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْۚ
وَإِنِ ٱسۡتَنصَرُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ فَعَلَيۡكُمُ ٱلنَّصۡرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ
وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٞۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٧٢

---

**73**. Куфр келтирганлар бир-бирларига дўстдирлар. Агар шундай қилмасангиз (яъни, мўминга дўст, кофирга душман бўлмасангиз), ерда фитна ва катта фасод бўлур.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٍۚ إِلَّا تَفۡعَلُوهُ تَكُن فِتۡنَةٞ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَفَسَادٞ كَبِيرٞ ٧٣

---

**74**. Иймон келтирган, ҳижрат қилган, Аллоҳнинг йўлида курашганлар ва жой бериб, ёрдам кўрсатганлар, ана ўшалар ҳақ мўминлардир. Улар учун мағфират ва мўл ризқ бордир.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ
وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ حَقّٗاۚ لَّهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٧٤

---

**75**. Кейин иймон келтирганлар, ҳижрат қилганлар ва сизлар билан бирга курашган зотлар, ана ўшалар сизлардандир. Аллоҳнинг Китобида қон-қариндошлар бир-бирларига (меросхўр бўлишга) ҳақдорроқдирлар. Албатта, Аллоҳ ҳамма нарсани Билгувчидир.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنۢ بَعۡدُ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ مَعَكُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ
مِنكُمۡۚ وَأُوْلُواْ ٱلۡأَرۡحَامِ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِۚ إِنَّ
ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ٧٥

# Тавба التوبة

**1**. (Бу) Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари томонидан сизлар аҳд-паймон қилган мушрикларга ора очиқлик (эълонидир).

بَرَآءَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١

---

**2**. Бас, ер юзида тўрт ой сайр қилиб юринглар ва билингларки, албатта, сиз Аллоҳни ожиз қолдирувчи эмассиз ва, албатта, Аллоҳ кофирларни хор қилгувчидир.

فَسِيحُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ أَرۡبَعَةَ أَشۡهُرٖ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ غَيۡرُ مُعۡجِزِي ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُخۡزِي ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢

---

**3**. (Ушбу эълон) Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари томонидан одамларга катта ҳаж кунида Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари мушриклардан безор эканини билдиришдир. Бас, агар тавба қилсангизлар, бу ўзингиз учун яхшироқдир. Агар юз ўгирсангизлар, у ҳолда билингизки, сизлар Аллоҳни ожиз қилувчи эмассиз. Куфр келтирганларга аламли азоб «хушхабар»ини етказинг!

وَأَذَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلنَّاسِ يَوۡمَ ٱلۡحَجِّ ٱلۡأَكۡبَرِ أَنَّ ٱللَّهَ بَرِيٓءٞ مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ وَرَسُولُهُۥۚ فَإِن تُبۡتُمۡ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۖ وَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ غَيۡرُ مُعۡجِزِي ٱللَّهِۗ وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٣

---

**4**. Сизлар билан аҳдлашиб, кейин уни бузмаган ва сизларга қарши бошқалар билан ҳамкорлик қилмаган мушриклар бундан мустасно. Уларнинг аҳдларини ўз муддатигача етказинглар. Албатта, Аллоҳ тақводорларни яхши кўради.

إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ثُمَّ لَمۡ يَنقُصُوكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَمۡ يُظَٰهِرُواْ عَلَيۡكُمۡ أَحَدٗا فَأَتِمُّوٓاْ إِلَيۡهِمۡ عَهۡدَهُمۡ إِلَىٰ مُدَّتِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ٤

---

**5**. Уруш ҳаром қилинган ойлар чиққач, мушрикларни топган жойингизда ўлдирингиз, (асир) олингиз, қамал қилингиз ва барча йўлларда уларни пойлаб турингиз! Энди агар тавба қилсалар ва намозни тўкис адо қилишиб, закотни берсалар, уларнинг йўлларини тўсмангиз! Албатта, Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибондир.

فَإِذَا ٱنسَلَخَ ٱلۡأَشۡهُرُ ٱلۡحُرُمُ فَٱقۡتُلُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ حَيۡثُ وَجَدتُّمُوهُمۡ وَخُذُوهُمۡ وَٱحۡصُرُوهُمۡ وَٱقۡعُدُواْ لَهُمۡ كُلَّ مَرۡصَدٖۚ فَإِن تَابُواْ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ فَخَلُّواْ سَبِيلَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

---

**6**. Агар мушриклардан биронтаси паноҳ сўраса, унга паноҳ беринг, токи у Аллоҳнинг каломини эшитсин. Кейин уни тинч жойга етказиб

وَإِنۡ أَحَدٞ مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٱسۡتَجَارَكَ فَأَجِرۡهُ حَتَّىٰ يَسۡمَعَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ أَبۡلِغۡهُ مَأۡمَنَهُۥۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَعۡلَمُونَ ٦

қўйинг. Чунки улар билмайдиган қавмдир.

**7**. Аллоҳ ҳузурида ва Унинг Пайғамбари ҳузурида мушриклар учун қандай аҳд-паймон бўлсин?! Фақат сизлар Масжидул-Ҳаром олдида аҳдлашган кимсалар бундан мустасно. Модомики, улар аҳдларида барқарор турар эканлар, сизлар ҳам аҳдларингизда турингиз! Албатта, Аллоҳ тақводорларни яхши кўради.

كَيۡفَ يَكُونُ لِلۡمُشۡرِكِينَ عَهۡدٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ رَسُولِهِۦٓ إِلَّا ٱلَّذِينَ
عَٰهَدتُّمۡ عِندَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۖ فَمَا ٱسۡتَقَٰمُواْ لَكُمۡ فَٱسۡتَقِيمُواْ لَهُمۡۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ٧

**8**. Қандай бўлсин? Ҳолбуки, улар сизлардан ғолиб бўлсалар, сизлар ҳақингизда на аҳдга ва на бурчга риоя этадилар. Оғизларида сизларни рози қилишади-ю, кўнгиллари эса кўнмайди. Уларнинг кўплари фосиқлардир.

كَيۡفَ وَإِن يَظۡهَرُواْ عَلَيۡكُمۡ لَا يَرۡقُبُواْ فِيكُمۡ إِلّٗا وَلَا ذِمَّةٗۚ يُرۡضُونَكُم
بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَتَأۡبَىٰ قُلُوبُهُمۡ وَأَكۡثَرُهُمۡ فَٰسِقُونَ ٨

**9**. Улар Аллоҳнинг оятларини озгина баҳога сотиб, Унинг йўлидан тўсдилар. Дарҳақиқат, уларнинг қилганлари нақадар ёмон иш бўлди.

ٱشۡتَرَوۡاْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلٗا فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا
كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩

**10**. Улар мўмин ҳақида на аҳдга ва на бурчга риоя қиладилар. Ана ўшалар тажовузкорлардир.

لَا يَرۡقُبُونَ فِي مُؤۡمِنٍ إِلّٗا وَلَا ذِمَّةٗۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُعۡتَدُونَ ١٠

**11**. Агар тавба қилсалар, намозни тўкис адо этсалар ва закотни берсалар, диний биродарларингиздир. Биладиган қавм учун оятларимизни батафсил баён қиламиз.

فَإِن تَابُواْ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ فَإِخۡوَٰنُكُمۡ فِي ٱلدِّينِۗ
وَنُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ١١

**12**. Аҳдлашганларидан кейин қасамларини бузсалар ва динингизга тош отсалар, куфр етакчиларига қарши жанг қилингиз! Зеро, улар учун ҳеч қандай қасам йўқдир. Шоядки, тийилсалар.

وَإِن نَّكَثُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُم مِّنۢ بَعۡدِ عَهۡدِهِمۡ وَطَعَنُواْ فِي دِينِكُمۡ فَقَٰتِلُوٓاْ
أَئِمَّةَ ٱلۡكُفۡرِ إِنَّهُمۡ لَآ أَيۡمَٰنَ لَهُمۡ لَعَلَّهُمۡ يَنتَهُونَ ١٢

**13**. Аҳдларини бузган, Пайғамбарни (юртидан) чиқариб юборишга қасд қилган ва дастлаб урушни ўзлари бошлаган қавм билан жанг қилмайсизми?! Улардан қўрқасизми?! Агар мўмин бўлсангиз, қўрқишингизга ҳақлироқ зот Аллоҳдир!

أَلَا تُقَٰتِلُونَ قَوۡمٗا نَّكَثُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ وَهَمُّواْ بِإِخۡرَاجِ ٱلرَّسُولِ وَهُم
بَدَءُوكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٍۚ أَتَخۡشَوۡنَهُمۡۚ فَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخۡشَوۡهُ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَ ١٣

**14**. Улар билан жанг қилинглар, (шунда) Аллоҳ уларни сизларнинг қўлингиз билан азоблайди, расво қилади ва сизларни улардан ғолиб қилади ҳамда мўмин қавм дилларини қондиради.

قَٰتِلُوهُمۡ يُعَذِّبۡهُمُ ٱللَّهُ بِأَيۡدِيكُمۡ وَيُخۡزِهِمۡ وَيَنصُرۡكُمۡ عَلَيۡهِمۡ
وَيَشۡفِ صُدُورَ قَوۡمٖ مُّؤۡمِنِينَ ١٤

---

**15**. Ва кўнгилларидаги ғам-андуҳни кетказади. Аллоҳ Ўзи хоҳлаган кишиларнинг тавбаларини қабул қилур. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳакимдир.

وَيُذۡهِبۡ غَيۡظَ قُلُوبِهِمۡۗ وَيَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ
حَكِيمٌ ١٥

---

**16**. Аллоҳ ораларингиздаги жиҳод қилган ҳамда Аллоҳдан, Унинг Пайғамбаридан ва мўминлардан ўзга бирон кимсани дўст тутмаган зотларни билиб олмай туриб, сизларни ўз ҳолингизга ташлаб қўяди, деб ўйладингизларми?! Аллоҳ қилаётган амалларингиздан хабардордир.

أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تُتۡرَكُواْ وَلَمَّا يَعۡلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ مِنكُمۡ وَلَمۡ
يَتَّخِذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَا رَسُولِهِۦ وَلَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَلِيجَةٗۚ وَٱللَّهُ
خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٦

---

**17**. Мушриклар ўзларининг кофир эканликларига гувоҳ бўлган ҳолларида Аллоҳнинг масжидларини обод қилишлари жоиз эмас. Уларнинг қилган амаллари беҳуда кетар, ўзлари эса дўзахда абадий қолгувчидирлар.

مَا كَانَ لِلۡمُشۡرِكِينَ أَن يَعۡمُرُواْ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ شَٰهِدِينَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِم
بِٱلۡكُفۡرِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ وَفِي ٱلنَّارِ هُمۡ خَٰلِدُونَ ١٧

---

**18**. Албатта, Аллоҳнинг масжидларини фақат Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирганлар, намозни тўкис адо этганлар, закотни берганлар ва Аллоҳдан бошқадан қўрқмаганларгина обод қилурлар. Ажаб эмаски, ана ўшалар ҳидоят топгувчилардан бўлсалар.

إِنَّمَا يَعۡمُرُ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ وَلَمۡ يَخۡشَ إِلَّا ٱللَّهَۖ فَعَسَىٰٓ أُوْلَٰٓئِكَ أَن يَكُونُواْ مِنَ
ٱلۡمُهۡتَدِينَ ١٨

---

**19**. Ҳожиларга сув бериш ва Масжидул Ҳаромни обод қилишни Аллоҳга, охират кунига иймон келтирган ва Аллоҳнинг йўлида жиҳод қилган билан тенг кўрдингизми?! Улар Аллоҳнинг ҳузурида тенг эмаслар. Аллоҳ золим қавмни ҳидоят қилмас.

۞أَجَعَلۡتُمۡ سِقَايَةَ ٱلۡحَآجِّ وَعِمَارَةَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ كَمَنۡ ءَامَنَ
بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَجَٰهَدَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ لَا يَسۡتَوُۥنَ عِندَ ٱللَّهِۗ
وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩

---

**20**. Иймон келтириб, ҳижрат қилиб, Аллоҳнинг йўлида моллари ва жонлари билан жиҳод қилганлар Аллоҳнинг ҳузурида жуда улуғ

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ
أَعۡظَمُ دَرَجَةً عِندَ ٱللَّهِۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٢٠

мартабага эгадирлар. Ана ўшалар зафар қучгувчилардир.

21. Парвардигорлари уларга Ўз тарафидан раҳмат ва ризолик ҳамда уларга аталган жаннатлар хушхабарини берурки, у жаннатларда доимий неъматлар бордир.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُم بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَرِضْوَٰنٍ وَجَنَّٰتٍ لَّهُمْ فِيهَا نَعِيمٌ مُّقِيمٌ ٢١

22. Улар ўша жойларда абадий қолурлар. Албатта, Аллоҳ шундай Зотки, Унинг ҳузурида улуғ ажр бордир.

خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ أَجْرٌ عَظِيمٌ ٢٢

23. Эй иймон келтирганлар! Агар ота-онангиз ва ака-укаларингиз куфрни иймондан устун кўрсалар, уларни дўст тутмангиз. Сизлардан ким уларни дўст тутса, ана ўшалар золимлардир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُوٓاْ ءَابَآءَكُمْ وَإِخْوَٰنَكُمْ أَوْلِيَآءَ إِنِ ٱسْتَحَبُّواْ ٱلْكُفْرَ عَلَى ٱلْإِيمَٰنِۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣

24. Айтинг: «Агар ота-оналарингиз, болаларингиз, ака-укаларингиз, жуфтларингиз, қариндош-уруғларингиз ва касб қилиб топган мол-дунёларингиз, касод бўлиб қолишидан қўрқадиган тижоратларингиз ҳамда яхши кўрадиган уй-жойларингиз сизларга Аллоҳдан, Унинг Пайғамбаридан ва Унинг йўлида жиҳод қилишдан севимлироқ бўлса, у ҳолда то Аллоҳ ўз амрини келтиргунича кутиб тураверинглар». Аллоҳ фосиқ қавмни ҳидоят қилмайди.

قُلْ إِن كَانَ ءَابَآؤُكُمْ وَأَبْنَآؤُكُمْ وَإِخْوَٰنُكُمْ وَأَزْوَٰجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَٰلٌ ٱقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَٰرَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَٰكِنُ تَرْضَوْنَهَآ أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَجِهَادٍ فِى سَبِيلِهِۦ فَتَرَبَّصُواْ حَتَّىٰ يَأْتِىَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٢٤

25. Аллоҳ сизларни кўп ўринларда ғолиб қилди. Ҳунайн кунида эса сонингиз кўплиги сизларни ғурурлантириб юборди-ю, ҳеч бир ҳожатингизни раво қилмади. Сизларга кенг ер торлик қилиб қолди. Кейин ортга чекиндингиз!

لَقَدْ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ فِى مَوَاطِنَ كَثِيرَةٍ وَيَوْمَ حُنَيْنٍ إِذْ أَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ فَلَمْ تُغْنِ عَنكُمْ شَيْـًٔا وَضَاقَتْ عَلَيْكُمُ ٱلْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ وَلَّيْتُم مُّدْبِرِينَ ٢٥

26. Кейин Аллоҳ Пайғамбарига ва мўминларга Ўз томонидан хотиржамлик нозил қилди ҳамда сизлар кўрмаган бир лашкарни (яъни, фаришталарни) туширди ва кофир бўлган

ثُمَّ أَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَأَنزَلَ جُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا وَعَذَّبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْكَٰفِرِينَ ٢٦

кимсаларни азобга дучор қилди. Кофирларнинг жазоси шудир.

**27**. Кейин Аллоҳ Ўзи хоҳлаган кишиларнинг тавбаларини қабул қилур. Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибондир.

ثُمَّ يَتُوبُ ٱللَّهُ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٧

**28**. Эй мўминлар, шак-шубҳасиз, мушриклар нажаслардир, бас, шу йилдан кейин Масжидул-Ҳаромга яқин келмасинлар! Агар камбағалликдан қўрқсангизлар, яқинда Аллоҳ хоҳласа, Ўз фазлу карами билан сизларни бой-бадавлат қилур. Албатта, Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡمُشۡرِكُونَ نَجَسٞ فَلَا يَقۡرَبُواْ ٱلۡمَسۡجِدَ
ٱلۡحَرَامَ بَعۡدَ عَامِهِمۡ هَٰذَاۚ وَإِنۡ خِفۡتُمۡ عَيۡلَةٗ فَسَوۡفَ يُغۡنِيكُمُ ٱللَّهُ
مِن فَضۡلِهِۦٓ إِن شَآءَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٢٨

**29**. Аллоҳга ва Охират кунига ишонмайдиган, Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари ҳаром қилган нарсани ҳаром деб билмайдиган, Ҳақ динига эътиқод қилмайдиган аҳли китобларларга қарши то улар ўзларини хор тутиб, ўз қўллари билан жизя тўламагунларича жанг қилингиз!

قَٰتِلُواْ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا بِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ
مَا حَرَّمَ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ ٱلۡحَقِّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ
ٱلۡكِتَٰبَ حَتَّىٰ يُعۡطُواْ ٱلۡجِزۡيَةَ عَن يَدٖ وَهُمۡ صَٰغِرُونَ ٢٩

**30**. Яҳудийлар: «Узайр Аллоҳнинг ўғли», дедилар. Насронийлар: «(Ийсо) Масиҳ Аллоҳнинг ўғли», дедилар. Бу уларнинг оғизларидаги гапларидир. Уларнинг бу гаплари олдинги куфр келтирганларнинг гапига ўхшайди. Уларни Аллоҳ лаънатласин! Қаён бурилмоқдалар?!

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ عُزَيۡرٌ ٱبۡنُ ٱللَّهِ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَى ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ ٱللَّهِۖ
ذَٰلِكَ قَوۡلُهُم بِأَفۡوَٰهِهِمۡۖ يُضَٰهِـُٔونَ قَوۡلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَبۡلُۚ
قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٣٠

**31**. Улар Аллоҳни қўйиб ўзларининг донишмандларини ва роҳибларини ҳамда Масиҳ ибн Марямни Парвардигор қилиб олдилар. Ҳолбуки, фақат ягона Аллоҳга бандалик қилишга буюрилган эдилар. Ундан ўзга (чин) илоҳ йўқдир. У Зот уларнинг ширкларидан покдир.

ٱتَّخَذُوٓاْ أَحۡبَارَهُمۡ وَرُهۡبَٰنَهُمۡ أَرۡبَابٗا مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَٱلۡمَسِيحَ ٱبۡنَ
مَرۡيَمَ وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُوٓاْ إِلَٰهٗا وَٰحِدٗاۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ سُبۡحَٰنَهُۥ
عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٣١

**32**. Улар Аллоҳнинг нурини оғизлари билан ўчирмоқчи бўладилар. Аллоҳ эса гарчи кофирлар ёмон кўрсалар-да, Ўз нурини камолига етказишдан бошқасини истамайди.

يُرِيدُونَ أَن يُطۡفِـُٔواْ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَيَأۡبَى ٱللَّهُ إِلَّآ أَن يُتِمَّ نُورَهُۥ
وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٣٢

**33**. У Ўз Пайғамбарини ҳидоят ва ҳақ дин билан, гарчи мушриклар истамасалар-да, барча динлардан ғолиб қилиш учун юборган Зотдир.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرۡسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلۡهُدَىٰ وَدِينِ ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُشۡرِكُونَ ٣٣

---

**34**. Эй мўминлар, ўша донишмандлар, роҳиблардан кўпчилиги одамларнинг молларини ноҳақлик билан ейдилар ва Аллоҳнинг йўлидан тўсадилар. Олтин-кумушни тўплаб, уни Аллоҳ йўлида инфоқ-эҳсон қилмайдиган кимсаларга аламли азоб «хушхабарини» етказинг!

۞يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلۡأَحۡبَارِ وَٱلرُّهۡبَانِ لَيَأۡكُلُونَ أَمۡوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلۡبَٰطِلِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۗ وَٱلَّذِينَ يَكۡنِزُونَ ٱلذَّهَبَ وَٱلۡفِضَّةَ وَلَا يُنفِقُونَهَا فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٣٤

---

**35**. Бир куни ўша (олтин-кумуш)ларни жаҳаннам ўтида қизитилур ва пешоналари, ёнбошлари ҳамда орқаларига босилиб: «Мана бу ўзингиз учун тўплаган нарсангиз, бас, энди тўплаб юрган нарсангизни татиб кўринг», (дейилур).

يَوۡمَ يُحۡمَىٰ عَلَيۡهَا فِى نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكۡوَىٰ بِهَا جِبَاهُهُمۡ وَجُنُوبُهُمۡ وَظُهُورُهُمۡۖ هَٰذَا مَا كَنَزۡتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡ فَذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَكۡنِزُونَ ٣٥

---

**36**. Ойларнинг саноғи Аллоҳнинг наздида ўн икки ойдир. Аллоҳнинг китобида осмонлару ерни яратган кунида (шундай белгиланган). Улардан тўрттаси (уруш қилиш) ҳаром (ойлар)дир. Мана шу тўғри диндир. У (ой)ларда ўзингизга зулм қилмангиз. Мушриклар ёппасига сизларга қарши жанг қилганидек, сизлар ҳам ҳаммангиз уларга қарши жанг қилингиз! Ва билингизки, Аллоҳ тақводорлар билан биргадир.

إِنَّ عِدَّةَ ٱلشُّهُورِ عِندَ ٱللَّهِ ٱثۡنَا عَشَرَ شَهۡرٗا فِى كِتَٰبِ ٱللَّهِ يَوۡمَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ مِنۡهَآ أَرۡبَعَةٌ حُرُمٞۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُۚ فَلَا تَظۡلِمُواْ فِيهِنَّ أَنفُسَكُمۡۚ وَقَٰتِلُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ كَآفَّةٗ كَمَا يُقَٰتِلُونَكُمۡ كَآفَّةٗۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣٦

---

**37**. Албатта, орқага суриш янада баттарроқ кофир бўлишдан ўзга нарса эмас. У туфайли куфр келтирганлар йўлдан тойилурлар. Аллоҳ ҳаром қилган нарсанинг сонига мослаш учун уни бир йил ҳалол қилурлар, бир йил ҳаром қилурлар. Бас, бу билан Аллоҳ ҳаром қилган нарсани ҳалол қилурлар. Уларга ёмон ишлари чиройли қилиб кўрсатилди. Аллоҳ кофир қавмни ҳидоят қилмас.

إِنَّمَا ٱلنَّسِىٓءُ زِيَادَةٞ فِى ٱلۡكُفۡرِۖ يُضَلُّ بِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُحِلُّونَهُۥ عَامٗا وَيُحَرِّمُونَهُۥ عَامٗا لِّيُوَاطِـُٔواْ عِدَّةَ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُ فَيُحِلُّواْ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُۚ زُيِّنَ لَهُمۡ سُوٓءُ أَعۡمَٰلِهِمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِى ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٧

**38**. Эй иймон келтирганлар! Сизларга нима бўлдики, Аллоҳнинг йўлида қўзғалинг, дейилса, ерга ёпишиб олдингиз. Ёки охиратни қўйиб, дунё ҳаётига рози бўлдингизми? Охират олдида бу дунё матоси жуда оз-ку?!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَا لَكُمۡ إِذَا قِيلَ لَكُمُ ٱنفِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
ٱثَّاقَلۡتُمۡ إِلَى ٱلۡأَرۡضِۚ أَرَضِيتُم بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِۚ فَمَا مَتَٰعُ
ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ٣٨

---

**39**. Агар қўзғалмасангиз, сизни аламли азоб билан азоблайдир. Ўрнингизга бошқа қавмни алмаштирадир. Сиз Унга зарар келтира олмассиз. Аллоҳ ҳар ишга Қодирдир.

إِلَّا تَنفِرُواْ يُعَذِّبۡكُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا وَيَسۡتَبۡدِلۡ قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا
تَضُرُّوهُ شَيۡـٔٗاۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩

---

**40**. Агар унга сизлар ёрдам бермасангизлар, уни куфр келтирганлар икки кишининг бири бўлган ҳолида ҳайдаб чиқарганларида Аллоҳ унга ёрдам берган-ку. Иккаласи ғорда бўлган пайтларида ҳамроҳига: «Хафа бўлма, албатта, Аллоҳ биз билан биргадир», деди. Шунда Аллоҳ унинг устига хотиржамлик туширди ва уни сизлар кўрмаган лашкарлар билан қўллаб-қувватлади ҳамда куфр келтирганларнинг сўзларини паст қилди. Аллоҳнинг сўзигина олийдир. Аллоҳ Ғолиб ва Ҳаким Зотдир.

إِلَّا تَنصُرُوهُ فَقَدۡ نَصَرَهُ ٱللَّهُ إِذۡ أَخۡرَجَهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ثَانِيَ ٱثۡنَيۡنِ
إِذۡ هُمَا فِي ٱلۡغَارِ إِذۡ يَقُولُ لِصَٰحِبِهِۦ لَا تَحۡزَنۡ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَنَاۖ فَأَنزَلَ
ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَيۡهِ وَأَيَّدَهُۥ بِجُنُودٖ لَّمۡ تَرَوۡهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ ٱلسُّفۡلَىٰۗ وَكَلِمَةُ ٱللَّهِ هِيَ ٱلۡعُلۡيَاۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٤٠

---

**41**. Енгил ҳолингизда ҳам, оғир ҳолингизда ҳам жангга чиқингиз ва молу жонларингиз билан Аллоҳ йўлида курашингиз! Агар билсангизлар, мана шу ўзларингиз учун яхшироқдир.

ٱنفِرُواْ خِفَافٗا وَثِقَالٗا وَجَٰهِدُواْ بِأَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٤١

---

**42**. Осон фойда ва яқин сафар бўлганида, аниқ сизга эргашган бўлардилар. Лекин уларга масофа узоқ бўлиб кўринди. Ҳали улар: «Агар қодир бўлганимизда сизлар билан бирга чиққан бўлардик», деб қасам ҳам ичадилар. Улар ўзларини ўзлари ҳалок қиладилар. Аллоҳ уларнинг аниқ ёлғончи эканини билади.

لَوۡ كَانَ عَرَضٗا قَرِيبٗا وَسَفَرٗا قَاصِدٗا لَّٱتَّبَعُوكَ وَلَٰكِنۢ بَعُدَتۡ
عَلَيۡهِمُ ٱلشُّقَّةُۚ وَسَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَوِ ٱسۡتَطَعۡنَا لَخَرَجۡنَا مَعَكُمۡ
يُهۡلِكُونَ أَنفُسَهُمۡ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٤٢

---

**43**. Аллоҳ сизни кечирди. Нима учун то сизга ростгўй кишилар аниқ бўлиб, ёлғончиларни

عَفَا ٱللَّهُ عَنكَ لِمَ أَذِنتَ لَهُمۡ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكَ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْ وَتَعۡلَمَ
ٱلۡكَٰذِبِينَ ٤٣

ҳам билгунингизга қадар уларга изн бердингиз?!

---

**44**. Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирганлар сиздан молу жонлари билан жиҳод қилишдан (қолиш учун) изн сўрамайдилар. Аллоҳ тақводорларни Билгувчидир.

لَا يَسۡتَـٔۡذِنُكَ ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ أَن يُجَٰهِدُواْ
بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلۡمُتَّقِينَ ﴿٤٤﴾

---

**45**. Аллоҳга ва Охират кунига ишонмайдиган ва кўнгиллари шубҳаланадиган кимсаларгина сиздан изн сўрайдилар. Чунки улар ўз шубҳаларида иккиланаверадилар.

إِنَّمَا يَسۡتَـٔۡذِنُكَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَٱرۡتَابَتۡ
قُلُوبُهُمۡ فَهُمۡ فِي رَيۡبِهِمۡ يَتَرَدَّدُونَ ﴿٤٥﴾

---

**46**. Чиқишни истаганларида унинг учун тайёргарлик кўриб қўйган бўлардилар. Лекин Аллоҳ чиқишларини истамай, уларни дангаса қилиб қўйди ва уларга: «Ўтирувчилар билан бирга ўтираверинглар», дейилди.

۞وَلَوۡ أَرَادُواْ ٱلۡخُرُوجَ لَأَعَدُّواْ لَهُۥ عُدَّةٗ وَلَٰكِن كَرِهَ ٱللَّهُ ٱنۢبِعَاثَهُمۡ
فَثَبَّطَهُمۡ وَقِيلَ ٱقۡعُدُواْ مَعَ ٱلۡقَٰعِدِينَ ﴿٤٦﴾

---

**47**. Улар сизларнинг сафингизда чиққанларида ҳам сизларга фақат ёмонликни зиёда қилган бўлардилар, сизларни гижгижлаб, орангизга фитна солишга уринардилар. Ичингизда эса уларга қулоқ солувчилар ҳам бор. Аллоҳ золимларни Билгувчи Зотдир.

لَوۡ خَرَجُواْ فِيكُم مَّا زَادُوكُمۡ إِلَّا خَبَالٗا وَلَأَوۡضَعُواْ خِلَٰلَكُمۡ
يَبۡغُونَكُمُ ٱلۡفِتۡنَةَ وَفِيكُمۡ سَمَّٰعُونَ لَهُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾

---

**48**. Илгари ҳам, ўзлари ёқтирмасалар-да, ҳақ келиб, Аллоҳнинг иши ғолиб бўлгунига қадар улар фитна қўзиб, ишларингизни ағдар-тўнтар қилмоқчи бўлганлар.

لَقَدِ ٱبۡتَغَوُاْ ٱلۡفِتۡنَةَ مِن قَبۡلُ وَقَلَّبُواْ لَكَ ٱلۡأُمُورَ حَتَّىٰ جَآءَ ٱلۡحَقُّ
وَظَهَرَ أَمۡرُ ٱللَّهِ وَهُمۡ كَٰرِهُونَ ﴿٤٨﴾

---

**49**. Уларнинг орасида: «Менга изн бер, мени фитнага солма», дейдиган кимсалар ҳам бор. Огоҳ бўлингизким, улар фитнанинг ўзига тушдилар ва, албатта, жаҳаннам кофирларни ўраб олгувчидир.

وَمِنۡهُم مَّن يَقُولُ ٱئۡذَن لِّي وَلَا تَفۡتِنِّيٓۚ أَلَا فِي ٱلۡفِتۡنَةِ سَقَطُواْۗ وَإِنَّ
جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٤٩﴾

---

**50**. Сизга бирон яхшилик етса, уларни хафа қилур. Сизга бирон мусибат етса: «Ишнинг

إِن تُصِبۡكَ حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡۖ وَإِن تُصِبۡكَ مُصِيبَةٞ يَقُولُواْ قَدۡ أَخَذۡنَآ
أَمۡرَنَا مِن قَبۡلُ وَيَتَوَلَّواْ وَّهُمۡ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾

олдини олибмиз», дейишиб, хурсанд бўлиб юз ўгириб кетарлар.

**51**. Айтинг: «Бизга фақат Аллоҳ биз учун ёзиб қўйган нарсагина етур. У бизнинг Хожамиздир. Бас, иймонли кишилар фақат Аллоҳгагина суянсинлар!»

قُل لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَنَا هُوَ مَوۡلَىٰنَاۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ
ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٥١

**52**. Айтинг: «Сизлар биз учун фақат икки яхшиликдан бирини кутмоқдасиз. Биз эса сизлар учун Аллоҳ сизларга Ўз даргоҳидан ёки бизнинг қўлимиз билан бир азоб етказишини кутмоқдамиз. Бас, сизлар ҳам кутаверинглар, биз ҳам сизлар билан бирга кутгувчилармиз».

قُلۡ هَلۡ تَرَبَّصُونَ بِنَآ إِلَّآ إِحۡدَى ٱلۡحُسۡنَيَيۡنِۖ وَنَحۡنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمۡ
أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ بِعَذَابٖ مِّنۡ عِندِهِۦٓ أَوۡ بِأَيۡدِينَاۖ فَتَرَبَّصُوٓاْ إِنَّا
مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ٥٢

**53**. Айтинг: «Ўз ихтиёрингиз билан ҳам, мажбуран ҳам инфоқ-эҳсон қилаверинглар. Сизлардан асло қабул қилинмас. Сизлар фосиқ қавм бўлдингиз».

قُلۡ أَنفِقُواْ طَوۡعًا أَوۡ كَرۡهٗا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمۡ إِنَّكُمۡ كُنتُمۡ قَوۡمٗا
فَٰسِقِينَ ٥٣

**54**. Аллоҳ ва Унинг Пайғамбарига иймон келтирмаганлари, намозга эриниб келишлари ва истаб-истамай сарфлаганлари туфайлигина уларнинг қилган инфоқ-эҳсонлари қабул қилинмади.

وَمَا مَنَعَهُمۡ أَن تُقۡبَلَ مِنۡهُمۡ نَفَقَٰتُهُمۡ إِلَّآ أَنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِٱللَّهِ
وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأۡتُونَ ٱلصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمۡ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا
وَهُمۡ كَٰرِهُونَ ٥٤

**55**. Сизни уларнинг молу дунёлари ва бола-чақалари қизиқтирмасин! Аллоҳ ўша нарсалар сабабли ҳаёти дунёда уларни азоб-уқубатга солишни ва кофир ҳолларида жонлари чиқишини истайди, холос.

فَلَا تُعۡجِبۡكَ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُمۡۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم بِهَا فِي
ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَتَزۡهَقَ أَنفُسُهُمۡ وَهُمۡ كَٰفِرُونَ ٥٥

**56**. Ўзлари сизлардан эканликларига Аллоҳ номи ила қасам ичарлар. Аслида улар сизлардан эмас. Лекин улар қўрқадиган қавмдир.

وَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنَّهُمۡ لَمِنكُمۡ وَمَا هُم مِّنكُمۡ وَلَٰكِنَّهُمۡ قَوۡمٞ
يَفۡرَقُونَ ٥٦

**57**. Бирон бошпанами, ғорми ёки кириб оладиган жойми топсалар эди, шоша-пиша ўшанга қараб чопган бўлур эдилар.

لَوۡ يَجِدُونَ مَلۡجَـًٔا أَوۡ مَغَٰرَٰتٍ أَوۡ مُدَّخَلٗا لَّوَلَّوۡاْ إِلَيۡهِ وَهُمۡ يَجۡمَحُونَ ٥٧

**58**. Уларнинг орасида садақалар ҳақида сизга таъна қиладиганлари ҳам бор. Садақалардан уларга ҳам берилса, рози бўладилар, берилмаса, бирдан норози бўлиб қоладилар.

وَمِنۡهُم مَّن يَلۡمِزُكَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ فَإِنۡ أُعۡطُواْ مِنۡهَا رَضُواْ وَإِن لَّمۡ
يُعۡطَوۡاْ مِنۡهَآ إِذَا هُمۡ يَسۡخَطُونَ ٥٨

---

**59**. Улар Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари берган нарсага рози бўлишиб: «Биз учун Аллоҳ кифоя қилур. Яқинда Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари бизга Ўз фазлидан берур, биз Аллоҳга интиладиган одамлармиз», десалар эди.

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ رَضُواْ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ
سَيُؤۡتِينَا ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ وَرَسُولُهُۥٓ إِنَّآ إِلَى ٱللَّهِ رَٰغِبُونَ ٥٩

---

**60**. Албатта, садақалар Аллоҳ томонидан фарз бўлган ҳолда фақат фақирларга, мискинларга, садақа йиғувчиларга, қалблари (Исломга) мойил бўлаётганларга, бўйинларни (қулларни) озод қилишга, қарздор кишиларга ва Аллоҳ йўлида ҳамда йўловчи мусофирларга берилур. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

۞إِنَّمَا ٱلصَّدَقَٰتُ لِلۡفُقَرَآءِ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱلۡعَٰمِلِينَ عَلَيۡهَا وَٱلۡمُؤَلَّفَةِ
قُلُوبُهُمۡ وَفِي ٱلرِّقَابِ وَٱلۡغَٰرِمِينَ وَفِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِۖ
فَرِيضَةٗ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٦٠

---

**61**. Уларнинг орасида Пайғамбарга озор бериб: «У қулоқдир», дейдиганлари бор. Айтинг: «Сизлар учун эзгулик қулоғидир. Аллоҳга иймон келтиради, мўминларга ишонади. (У) сизлардан иймон келтирганлар учун раҳматдир. Аллоҳнинг Пайғамбарига озор берадиганлар учун аламли азоб бордир.

وَمِنۡهُمُ ٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱلنَّبِيَّ وَيَقُولُونَ هُوَ أُذُنٞۚ قُلۡ أُذُنُ خَيۡرٖ لَّكُمۡ
يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَيُؤۡمِنُ لِلۡمُؤۡمِنِينَ وَرَحۡمَةٞ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡۚ وَٱلَّذِينَ
يُؤۡذُونَ رَسُولَ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٦١

---

**62**. Улар сизларни рози қилиш учун Аллоҳ номига қасам ичадилар. Агар мўмин бўлсалар, рози қилишларига Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари ҳақлироқ-ку.

يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمۡ لِيُرۡضُوكُمۡ وَٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَحَقُّ أَن يُرۡضُوهُ إِن
كَانُواْ مُؤۡمِنِينَ ٦٢

---

**63**. Улар ким Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари чизган чизиқдан чиқса, унга дўзах олови бўлиб, унда абадий қолишини ва бу жуда катта шармандалик эканини билмасмидилар?

أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّهُۥ مَن يُحَادِدِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَأَنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدٗا
فِيهَاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡخِزۡيُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٣

---

**64**. Мунофиқлар дилларидаги нарсани билдириб қўядиган бирон сура нозил бўлиб қолишидан

يَحۡذَرُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ أَن تُنَزَّلَ عَلَيۡهِمۡ سُورَةٞ تُنَبِّئُهُم بِمَا فِي قُلُوبِهِمۡۚ قُلِ
ٱسۡتَهۡزِءُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ مُخۡرِجٞ مَّا تَحۡذَرُونَ ٦٤

қўрқадилар. Айтинг: «Масхара қилаверинглар, Аллоҳ сизлар қўрқаётган нарсани, албатта, чиқаргувчидир».

وَلَئِن سَأَلْتَهُمْ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا نَخُوضُ وَنَلْعَبُ ۚ قُلْ أَبِٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ
وَرَسُولِهِۦ كُنتُمْ تَسْتَهْزِءُونَ ﴿٦٥﴾

**65**. Улардан сўрасангиз: «Биз шунчаки гап қилиб ўйнаётган эдик, холос», - дейишади. Айтинг: «Аллоҳни, Унинг оятларини ва Пайғамбарини масхара қилаётган эдингизми?!»

لَا تَعْتَذِرُوا۟ قَدْ كَفَرْتُم بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ ۚ إِن نَّعْفُ عَن طَآئِفَةٍ
مِّنكُمْ نُعَذِّبْ طَآئِفَةًۢ بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ﴿٦٦﴾

**66**. Узр айтмангиз! Иймонингиздан кейин кофир бўлдингиз. Энди сизлардан бир тоифани кечирсак, бошқа тоифани жиноятчи бўлганлари учун азоблаймиз.

ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتُ بَعْضُهُم مِّنۢ بَعْضٍ ۚ يَأْمُرُونَ بِٱلْمُنكَرِ
وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمَعْرُوفِ وَيَقْبِضُونَ أَيْدِيَهُمْ ۚ نَسُوا۟ ٱللَّهَ فَنَسِيَهُمْ ۗ إِنَّ
ٱلْمُنَٰفِقِينَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٦٧﴾

**67**. Мунофиқ ва мунофиқалар бир-бирларидандир, ёмонликка буюрадилар, яхшиликдан қайтарадилар ва қўлларини маҳкам юмадилар. Аллоҳни унутдилар. Натижада (Аллоҳ ҳам) уларни унутди. Мунофиқлар фосиқлардир.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلْكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ
هِىَ حَسْبُهُمْ ۚ وَلَعَنَهُمُ ٱللَّهُ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٦٨﴾

**68**. Аллоҳ мунофиқ ва мунофиқаларга ҳамда кофирларга дўзах оловини ваъда қилди. У ерда абадий қолурлар. Улар шунга лойиқдирлар. Аллоҳ уларни лаънатлади. Улар учун доимий азоб бордир.

كَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ كَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنكُمْ قُوَّةً وَأَكْثَرَ أَمْوَٰلًا وَأَوْلَٰدًا
فَٱسْتَمْتَعُوا۟ بِخَلَٰقِهِمْ فَٱسْتَمْتَعْتُم بِخَلَٰقِكُمْ كَمَا ٱسْتَمْتَعَ ٱلَّذِينَ
مِن قَبْلِكُم بِخَلَٰقِهِمْ وَخُضْتُمْ كَٱلَّذِى خَاضُوٓا۟ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ
أَعْمَٰلُهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٦٩﴾

**69**. Сизлар худди олдинги (мунофиқлар)га ўхшайсизлар. Улар сизлардан кўра кучлироқ ва мол-дунёлари, бола-чақалари кўпроқ эди. Улар ўз насибаларидан фойдаландилар. Сизлар ҳам олдингилар насибаларидан фойдаланганларидек, ўз насибангиздан фойдаландингиз ва улар шўнғиган нарсага шўнғидингиз. Уларнинг қилган амаллари дунёю охиратда ҳабата кетди. Ана ўшалар ҳақиқий зиён кўргувчилардир.

أَلَمْ يَأْتِهِمْ نَبَأُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَقَوْمِ إِبْرَٰهِيمَ

**70**. Уларга ўзларидан олдинги Нуҳ, Од, Самуд

қавмларининг ва Иброҳим қавмининг, Мадян аҳолисининг ҳамда кули кўкка совурилган қишлоқларнинг хабари келмадими?! Уларга пайғамбарлари очиқ далил-ҳужжатлар келтирган эдилар. Аллоҳ уларга зулм қилмаганди. Лекин улар ўзларига ўзлари зулм қилгандилар.

وَأَصْحَـٰبِ مَدْيَنَ وَٱلْمُؤْتَفِكَـٰتِ ۚ أَتَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَـٰتِ ۖ فَمَا كَانَ
ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَـٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٧٠

---

**71**. Мўмин ва мўминалар бир-бирларига дўстдирлар, яхшиликка буюрадилар, ёмонликдан қайтарадилар, намозни тўкис адо этадилар, закотни берадилар, Аллоҳ ва Унинг Пайғамбарига итоат қиладилар. Ана ўшаларга Аллоҳ раҳм қилур. Албатта Аллоҳ Ғолиб ва Ҳаким Зотдир.

وَٱلْمُؤْمِنُونَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتُ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۚ يَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ
وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَيُطِيعُونَ
ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ سَيَرْحَمُهُمُ ٱللَّهُ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٧١

---

**72**. Аллоҳ мўмин ва мўминаларга остидан дарёлар оқиб турадиган жаннатларни, барқарор жаннатлардаги покиза масканларни ва у ерларда абадий қолишни ваъда қилди. Аллоҳнинг розилиги эса ҳамма нарсадан улуғроқдир. Энг буюк муваффақият мана шудир.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتِ جَنَّـٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ
خَـٰلِدِينَ فِيهَا وَمَسَـٰكِنَ طَيِّبَةً فِى جَنَّـٰتِ عَدْنٍ ۚ وَرِضْوَٰنٌ مِّنَ ٱللَّهِ
أَكْبَرُ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٧٢

---

**73**. Эй Пайғамбар, кофир ва мунофиқларга қарши курашинг ва уларга қаттиққўл бўлинг! Уларнинг жойлари жаҳаннамдир! Нақадар ёмон оқибат бу!

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ جَـٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَـٰفِقِينَ وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۚ وَمَأْوَىٰهُمْ
جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٧٣

---

**74**. Улар айтмаганликларига қасам ичадилар. Ҳолбуки, куфр сўзини аниқ айтган эдилар ва Исломга кирганларидан кейин яна куфрга қайтгандилар ҳамда ўзлари етолмаган нарсага қасд қилгандилар. Улар фақат Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари уларни Ўз фазлу карамидан бой-бадавлат қилиб қўйгани учунгина ёмон кўрдилар, холос. Энди тавба қилсалар, ўзлари учун яхши бўлур. Юз ўгирсалар, Аллоҳ уларни дунёю охиратда аламли азоб билан азоблар ва улар учун ер юзида бирон дўст ва ёрдамчи бўлмас!

يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ مَا قَالُوا۟ وَلَقَدْ قَالُوا۟ كَلِمَةَ ٱلْكُفْرِ وَكَفَرُوا۟ بَعْدَ
إِسْلَـٰمِهِمْ وَهَمُّوا۟ بِمَا لَمْ يَنَالُوا۟ ۚ وَمَا نَقَمُوٓا۟ إِلَّآ أَنْ أَغْنَىٰهُمُ ٱللَّهُ
وَرَسُولُهُۥ مِن فَضْلِهِۦ ۚ فَإِن يَتُوبُوا۟ يَكُ خَيْرًا لَّهُمْ ۖ وَإِن يَتَوَلَّوْا۟
يُعَذِّبْهُمُ ٱللَّهُ عَذَابًا أَلِيمًا فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ ۚ وَمَا لَهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ
مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٧٤

---

**75**. Улар орасида: «Агар бизга Ўз фазлу карамидан

۞ وَمِنْهُم مَّنْ عَـٰهَدَ ٱللَّهَ لَئِنْ ءَاتَىٰنَا مِن فَضْلِهِۦ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ

ато этса, албатта, камбағалларга садақалар берурмиз ва солиҳлардан бўлурмиз», деб Аллоҳга аҳд-паймон берадиган кимсалар ҳам бор.

مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٧٥﴾

---

**76**. У Зот Ўз фазлидан ато этганда эса бахиллик қилиб, юз ўгириб кетарлар.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُم مِّن فَضۡلِهِۦ بَخِلُواْ بِهِۦ وَتَوَلَّواْ وَّهُم مُّعۡرِضُونَ ﴿٧٦﴾

---

**77**. Бас, Аллоҳга берган ваъдаларига хилоф қилганлари ва ёлғон гапирганлари учун У Зотга рўбарў бўладиган кунга қадар қалбларида нифоқ бўлишини қисмат қилиб қўйди.

فَأَعۡقَبَهُمۡ نِفَاقٗا فِي قُلُوبِهِمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ يَلۡقَوۡنَهُۥ بِمَآ أَخۡلَفُواْ ٱللَّهَ مَا
وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ﴿٧٧﴾

---

**78**. Аллоҳ уларнинг сирларини ҳам, яширин гапларини ҳам билишини ва Аллоҳ ғайбни ҳам аниқ Билгувчи эканини билмасмидилар?!

أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ سِرَّهُمۡ وَنَجۡوَىٰهُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ﴿٧٨﴾

---

**79**. Мўминлар орасидаги ўз хоҳиши билан садақа қилганларни ва қўлларидан келганча нарсанигина топиб келган кишиларни айблаб, масхара қиладиган кимсаларни Аллоҳ масхара қилур ва улар учун аламли азоб бордир.

ٱلَّذِينَ يَلۡمِزُونَ ٱلۡمُطَّوِّعِينَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱلَّذِينَ
لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهۡدَهُمۡ فَيَسۡخَرُونَ مِنۡهُمۡ سَخِرَ ٱللَّهُ مِنۡهُمۡ وَلَهُمۡ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٩﴾

---

**80**. Улар учун мағфират сўрайсизми, сўрамайсизми, (фарқи йўқ). Етмиш марталаб улар учун мағфират сўрасангиз ҳам Аллоҳ уларни ҳаргиз мағфират қилмас. Бунга сабаб уларнинг Аллоҳ ва Унинг Пайғамбарига куфр келтирганларидир. Аллоҳ эса фосиқ қавмни ҳидоят қилмас.

ٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ أَوۡ لَا تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ إِن تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ سَبۡعِينَ مَرَّةٗ فَلَن
يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَهُمۡۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي
ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ﴿٨٠﴾

---

**81**. (Жангдан) қолган мунофиқлар Аллоҳнинг Пайғамбарига хилоф қилиб қолганларидан хурсанд бўлдилар ва молу жонлари билан Аллоҳ йўлида жиҳод қилишни истамадилар ҳамда: «Бу иссиқда урушга чиқманглар», дедилар. Айтинг: «Жаҳаннам оташи иссиқроқдир, агар англасалар».

فَرِحَ ٱلۡمُخَلَّفُونَ بِمَقۡعَدِهِمۡ خِلَٰفَ رَسُولِ ٱللَّهِ وَكَرِهُوٓاْ أَن يُجَٰهِدُواْ
بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَالُواْ لَا تَنفِرُواْ فِي ٱلۡحَرِّۗ قُلۡ نَارُ
جَهَنَّمَ أَشَدُّ حَرّٗاۚ لَّوۡ كَانُواْ يَفۡقَهُونَ ﴿٨١﴾

**82**. Бас, қилган касблари туфайли оз кулиб, кўп йиғласинлар.

فَلْيَضْحَكُوا۟ قَلِيلًا وَلْيَبْكُوا۟ كَثِيرًا جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٨٢﴾

**83**. Энди агар Аллоҳ сизни улардан бир тоифасига қайтарса ва улар сиздан (жиҳодга) чиқиш учун изн сўрасалар, айтингки: «Мен билан ҳаргиз чиқмайсизлар ва мен билан бирга бирор душманга қарши жанг ҳам қилмайсизлар. Чунки сизлар аввал-бошда чиқмай ўтиришга рози бўлдингиз, бас, энди қолгувчи кимсалар билан бирга ўтираверинглар».

فَإِن رَّجَعَكَ ٱللَّهُ إِلَىٰ طَآئِفَةٍ مِّنْهُمْ فَٱسْتَـْٔذَنُوكَ لِلْخُرُوجِ فَقُل لَّن تَخْرُجُوا۟ مَعِىَ أَبَدًا وَلَن تُقَـٰتِلُوا۟ مَعِىَ عَدُوًّا ۖ إِنَّكُمْ رَضِيتُم بِٱلْقُعُودِ أَوَّلَ مَرَّةٍ فَٱقْعُدُوا۟ مَعَ ٱلْخَـٰلِفِينَ ﴿٨٣﴾

**84**. Улардан биронтаси ўлса, зинҳор унинг жанозасини ўқиманг ва қабри устида турманг! Улар Аллоҳ ва Унинг Пайғамбарига кофир бўлдилар ва фосиқ ҳолларида ўлдилар.

وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰٓ أَحَدٍ مِّنْهُم مَّاتَ أَبَدًا وَلَا تَقُمْ عَلَىٰ قَبْرِهِۦٓ ۖ إِنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ فَـٰسِقُونَ ﴿٨٤﴾

**85**. Сизни уларнинг молу дунёлари ва бола-чақалари қизиқтирмасин! Аллоҳ уларни ўша нарсалар сабабли бу дунёда азоб-уқубатга солишни ва кофир ҳолларида жонлари чиқишини истайди, холос.

وَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَٰلُهُمْ وَأَوْلَـٰدُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُعَذِّبَهُم بِهَا فِى ٱلدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَـٰفِرُونَ ﴿٨٥﴾

**86**. «Аллоҳга иймон келтирингиз ва Унинг Пайғамбари билан бирга жиҳод қилингиз», деган бирон сура нозил қилинган пайтда улардан бой-бадавлатлари сиздан изн сўраб: «Бизни тек қўй, анави қолгувчилар билан бирга бўлайлик», дейдилар.

وَإِذَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ أَنْ ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَجَـٰهِدُوا۟ مَعَ رَسُولِهِ ٱسْتَـْٔذَنَكَ أُو۟لُوا۟ ٱلطَّوْلِ مِنْهُمْ وَقَالُوا۟ ذَرْنَا نَكُن مَّعَ ٱلْقَـٰعِدِينَ ﴿٨٦﴾

**87**. Улар хотин-халаж билан қолишга рози бўлдилар. Диллари муҳрлаб қўйилди. Бас, энди улар англамайдилар.

رَضُوا۟ بِأَن يَكُونُوا۟ مَعَ ٱلْخَوَالِفِ وَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُونَ ﴿٨٧﴾

**88**. Лекин Пайғамбар ва у билан бирга бўлган иймон келтирганлар молу жонлари билан жанг қилдилар. Барча яхшиликлар ана ўшалар учундир. Ана ўшалар нажот топгувчилардир.

لَـٰكِنِ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ جَـٰهَدُوا۟ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ وَأُو۟لَـٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلْخَيْرَٰتُ ۖ وَأُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٨٨﴾

**89**. Аллоҳ уларга остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларни тайёрлаб қўйган. Унда абадий қоладилар. Мана шу буюк муваффақиятдир.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ جَنَّٰتٖ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ ذَٰلِكَ
ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٨٩

---

**90**. Аъробийлардан узр айтувчилари изн сўраб келди. Аллоҳ ва Унинг Пайғамбарини алдаган кимсалар урушдан қолдилар. Улардан куфр келтирганларига аламли азоб бордир.

وَجَآءَ ٱلْمُعَذِّرُونَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ ٱلَّذِينَ كَذَبُواْ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥۚ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٩٠

---

**91**. Ожиз-нотавонлар, беморлар ва бергани нарса топа олмаётган кишилар Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари учун холис бўлсалар, уларга бирон гуноҳ йўқдир. Муҳсинларни айблашга ҳеч қандай йўл йўқ. Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир.

لَّيْسَ عَلَى ٱلضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى ٱلْمَرْضَىٰ وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ
مَا يُنفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُواْ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ مَا عَلَى ٱلْمُحْسِنِينَ مِن
سَبِيلٖۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٩١

---

**92**. Сиздан от-улов сўраб келганларида, уларга: «Сизларни миндириб юборадиган (улов) тополмаяпман», деганингизда сарфлагани (пул) топа олмаганлари учун ғамгин бўлишиб, кўзларидан ёш тўкиб, қайтиб кетган кишиларни ҳам айблашга ҳеч қандай йўл йўқдир.

وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ إِذَا مَآ أَتَوْكَ لِتَحْمِلَهُمْ قُلْتَ لَآ أَجِدُ مَآ أَحْمِلُكُمْ عَلَيْهِ
تَوَلَّواْ وَّأَعْيُنُهُمْ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمْعِ حَزَنًا أَلَّا يَجِدُواْ مَا يُنفِقُونَ ٩٢

---

**93**. Бой-бадавлат бўла туриб, сиздан изн сўрайдиганларни айблашга йўл бор. Улар хотин-халажлар билан бирга бўлишга рози бўлдилар. Аллоҳ уларнинг қалбларига муҳр босди. Энди улар билмайдилар.

۞إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَسْتَـْٔذِنُونَكَ وَهُمْ أَغْنِيَآءُۚ رَضُواْ بِأَن
يَكُونُواْ مَعَ ٱلْخَوَالِفِ وَطَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٩٣

---

**94**. Уларнинг олдига қайтган вақтингизда сизлардан узр сўрайдилар. Айтинг: «Узр сўраманглар, сизларга асло ишонмаймиз. Аллоҳ бизни сизларнинг аҳволингиздан огоҳ қилди. Амалларингизни Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари кўради. Кейин ғайбу шаҳодатни Билгувчи Зотга қайтарилурсизлар. Бас, У сизларга қилиб ўтган амалларингизнинг хабарини берур».

يَعْتَذِرُونَ إِلَيْكُمْ إِذَا رَجَعْتُمْ إِلَيْهِمْۚ قُل لَّا تَعْتَذِرُواْ لَن نُّؤْمِنَ
لَكُمْ قَدْ نَبَّأَنَا ٱللَّهُ مِنْ أَخْبَارِكُمْۚ وَسَيَرَى ٱللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُۥ
ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ٩٤

**95**. Уларнинг олдига қайтиб борганингизда уларни айбламаслигингиз учун Аллоҳ номига қасам ичадилар. Бас, улардан юз ўгиринглар! Албатта, улар нопокдирлар ва қилиб ўтган ишларининг жазосига жойлари жаҳаннамдир.

سَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمۡ إِذَا ٱنقَلَبۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡ لِتُعۡرِضُواْ عَنۡهُمۡۖ فَأَعۡرِضُواْ
عَنۡهُمۡۖ إِنَّهُمۡ رِجۡسٞۖ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٩٥

---

**96**. Улардан рози бўлишингиз учун қасам ичадилар. Гарчи сизлар улардан рози бўлсангизлар ҳам Аллоҳ фосиқлар қавмидан рози бўлмас.

يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ لِتَرۡضَوۡاْ عَنۡهُمۡۖ فَإِن تَرۡضَوۡاْ عَنۡهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَرۡضَىٰ
عَنِ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٩٦

---

**97**. Аъробийлар куфру нифоқда ашаддийроқ ва Аллоҳ Ўз Пайғамбарига нозил қилган нарсаларнинг ҳудудини билмасликка лойиқроқдирлар. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

ٱلۡأَعۡرَابُ أَشَدُّ كُفۡرٗا وَنِفَاقٗا وَأَجۡدَرُ أَلَّا يَعۡلَمُواْ حُدُودَ مَآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٩٧

---

**98**. Аъробийлардан қилган садақасини зиён, деб биладиган ва сизга бало-офат келишини кутиб турадиганлари ҳам бор. Ёмон балолари ўзларига урсин! Аллоҳ Эшитгувчи ва Билгувчидир.

وَمِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مَن يَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ مَغۡرَمٗا وَيَتَرَبَّصُ بِكُمُ ٱلدَّوَآئِرَۚ
عَلَيۡهِمۡ دَآئِرَةُ ٱلسَّوۡءِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٩٨

---

**99**. Аъробийлар орасида Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирадиган ҳамда қиладиган инфоқ-эҳсонини Аллоҳга қурбат ҳосил қилиш ва Пайғамбар дуосига (мушарраф бўлиш), деб биладиган зотлар ҳам бор. Огоҳ бўлсинларким, шу ишлари ўзлари учун қурбатдир. Аллоҳ уларни Ўз раҳматига дохил қилур. Албатта, Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир.

وَمِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ
قُرُبَٰتٍ عِندَ ٱللَّهِ وَصَلَوَٰتِ ٱلرَّسُولِۚ أَلَآ إِنَّهَا قُرۡبَةٞ لَّهُمۡۚ سَيُدۡخِلُهُمُ
ٱللَّهُ فِي رَحۡمَتِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٩٩

---

**100**. Пешқадам муҳожирлар, ансорлар ва уларга яхшилик билан эргашганлар. Аллоҳ улардан рози бўлди, улар ҳам Аллоҳдан рози бўлдилар. Уларга остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларни тайёрлаб қўйди. Уларда абадий қолурлар. Мана шу буюк муваффақиятдир.

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلۡأَوَّلُونَ مِنَ ٱلۡمُهَٰجِرِينَ وَٱلۡأَنصَارِ وَٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُم
بِإِحۡسَٰنٖ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُ وَأَعَدَّ لَهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي
تَحۡتَهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٠٠

**101**. Атрофингиздаги аъробийлар орасида мунофиқлари бор. Мадина аҳлидан ҳам. Улар нифоқда сийқаси чиққанлардир. Сиз уларни билмайсиз. Уларни Биз биламиз ва икки карра азоблаймиз. Кейин эса улкан азобга қайтарилурлар.

وَمِمَّنۡ حَوۡلَكُم مِّنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مُنَٰفِقُونَۖ وَمِنۡ أَهۡلِ ٱلۡمَدِينَةِ مَرَدُواْ
عَلَى ٱلنِّفَاقِ لَا تَعۡلَمُهُمۡۖ نَحۡنُ نَعۡلَمُهُمۡۚ سَنُعَذِّبُهُم مَّرَّتَيۡنِ ثُمَّ يُرَدُّونَ
إِلَىٰ عَذَابٍ عَظِيمٖ ١٠١

---

**102**. Яна бошқалар ҳам борки, гуноҳларини эътироф этадилар. Улар яхши амални ёмонига аралаштириб юборганлар. Шояд, Аллоҳ уларнинг тавбаларини қабул қилса. Албатта, Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир.

وَءَاخَرُونَ ٱعۡتَرَفُواْ بِذُنُوبِهِمۡ خَلَطُواْ عَمَلٗا صَٰلِحٗا وَءَاخَرَ سَيِّئًا
عَسَى ٱللَّهُ أَن يَتُوبَ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٠٢

---

**103**. Уларнинг молларидан садақа олинг. Садақа уларни поклайди. Уларнинг ҳаққига дуо қилинг. Албатта, дуойингиз улар учун оромдир. Аллоҳ Эшитгувчи ва Билгувчи Зотдир.

خُذۡ مِنۡ أَمۡوَٰلِهِمۡ صَدَقَةٗ تُطَهِّرُهُمۡ وَتُزَكِّيهِم بِهَا وَصَلِّ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّ
صَلَوٰتَكَ سَكَنٞ لَّهُمۡۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٠٣

---

**104**. Улар билмадилармики, Аллоҳнинг Ўзи бандаларидан тавбани қабул қилади, садақаларни ҳам олади ва, албатта, Аллоҳ тавбаларни қабул қилгувчи, Меҳрибон Зотдир.

أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ يَقۡبَلُ ٱلتَّوۡبَةَ عَنۡ عِبَادِهِۦ وَيَأۡخُذُ ٱلصَّدَقَٰتِ
وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٤

---

**105**. Айтинг: «Амал қилинглар. Бас, Аллоҳ, Унинг Пайғамбари ва мўминлар қилган амалларингизни кўриб турар ва яқинда ғайбу шаҳодатни билгувчи Зотга қайтарилурсизлар. Бас, У Зот сизларга қилиб ўтган амалларингизнинг хабарини берур».

وَقُلِ ٱعۡمَلُواْ فَسَيَرَى ٱللَّهُ عَمَلَكُمۡ وَرَسُولُهُۥ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۖ وَسَتُرَدُّونَ
إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٠٥

---

**106**. Яна бошқалар ҳам борки, улар Аллоҳнинг амрига ҳавола қилинурлар. Ё жазолайди ва ё кечириб юборади. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

وَءَاخَرُونَ مُرۡجَوۡنَ لِأَمۡرِ ٱللَّهِ إِمَّا يُعَذِّبُهُمۡ وَإِمَّا يَتُوبُ عَلَيۡهِمۡۗ وَٱللَّهُ
عَلِيمٌ حَكِيمٞ ١٠٦

---

**107**. Зарар, куфр, мўминлар орасига тафриқа солиш ҳамда олдин Аллоҳ ва Унинг Пайғамбарига қарши жанг қилган кимсани кутиб олиш учун масжид қуриб олган

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مَسۡجِدٗا ضِرَارٗا وَكُفۡرٗا وَتَفۡرِيقَۢا بَيۡنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
وَإِرۡصَادٗا لِّمَنۡ حَارَبَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ مِن قَبۡلُۚ وَلَيَحۡلِفُنَّ إِنۡ أَرَدۡنَآ
إِلَّا ٱلۡحُسۡنَىٰۖ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٠٧

кимсалар: «Биз фақат яхшиликни истаган эдик», деб қасам ичадилар. Аллоҳ гувоҳлик берурки, улар шак-шубҳасиз, ёлғончидирлар.

**108**. У масжидда ҳеч қачон намозга турманг! Сизнинг туришингизга биринчи кундан тақво асосига қурилган масжид лойиқроқ. Унда покликни севадиган кишилар бордир. Аллоҳ эса покланувчиларни яхши кўради.

لَا تَقُمۡ فِيهِ أَبَدٗاۚ لَّمَسۡجِدٌ أُسِّسَ عَلَى ٱلتَّقۡوَىٰ مِنۡ أَوَّلِ يَوۡمٍ أَحَقُّ أَن تَقُومَ فِيهِۚ فِيهِ رِجَالٞ يُحِبُّونَ أَن يَتَطَهَّرُواْۚ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُطَّهِّرِينَ ١٠٨

**109**. Биносини Аллоҳдан қўрқиш ва Унинг ризолиги асосига қурган киши яхшироқми ёки биносини емирилаётган жар ёқасига қуриб, у билан бирга ўзи ҳам жаҳаннам ўтига қулаган кимса яхшироқми?! Аллоҳ золим қавмни ҳидоят қилмас.

أَفَمَنۡ أَسَّسَ بُنۡيَٰنَهُۥ عَلَىٰ تَقۡوَىٰ مِنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٍ خَيۡرٌ أَم مَّنۡ أَسَّسَ بُنۡيَٰنَهُۥ عَلَىٰ شَفَا جُرُفٍ هَارٖ فَٱنۡهَارَ بِهِۦ فِي نَارِ جَهَنَّمَۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٩

**110**. Қурган бинолари қалбларидаги шак-шубҳа тарзида давом этаверади. Юраклари ёрилиб кетсагина (шак-шубҳа барҳам топади). Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

لَا يَزَالُ بُنۡيَٰنُهُمُ ٱلَّذِي بَنَوۡاْ رِيبَةٗ فِي قُلُوبِهِمۡ إِلَّآ أَن تَقَطَّعَ قُلُوبُهُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١١٠

**111**. Аллоҳ мўминлардан жонлари ва молларини жаннат эвазига сотиб олди. Улар Аллоҳ йўлида жанг қиладилар. Ўлдирадилар ва ўлдириладилар. Бу Таврот, Инжил ва Қуръондаги чин ваъдадир. Аллоҳдан ҳам ваъдасига вафодорроқ ким бор экан?! Қилган савдоларингиздан хурсанд бўлаверинглар. Буюк муваффақият мана шудир.

۞إِنَّ ٱللَّهَ ٱشۡتَرَىٰ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ أَنفُسَهُمۡ وَأَمۡوَٰلَهُم بِأَنَّ لَهُمُ ٱلۡجَنَّةَۚ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيَقۡتُلُونَ وَيُقۡتَلُونَۖ وَعۡدًا عَلَيۡهِ حَقّٗا فِي ٱلتَّوۡرَىٰةِ وَٱلۡإِنجِيلِ وَٱلۡقُرۡءَانِۚ وَمَنۡ أَوۡفَىٰ بِعَهۡدِهِۦ مِنَ ٱللَّهِۚ فَٱسۡتَبۡشِرُواْ بِبَيۡعِكُمُ ٱلَّذِي بَايَعۡتُم بِهِۦۚ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١١١

**112**. (Улар) тавба қилувчилар, ибодат қилувчилар, ҳамд айтувчилар, рўза тутувчилар, рукуъ қилувчилар, сажда қилувчилар, яхшиликка буюриб, ёмонликдан қайтарувчилар ва Аллоҳнинг ҳадларига риоя қилиб турувчилардир. Мўминларга хушхабар беринг!

ٱلتَّٰٓئِبُونَ ٱلۡعَٰبِدُونَ ٱلۡحَٰمِدُونَ ٱلسَّٰٓئِحُونَ ٱلرَّٰكِعُونَ ٱلسَّٰجِدُونَ ٱلۡأٓمِرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَٱلنَّاهُونَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَٱلۡحَٰفِظُونَ لِحُدُودِ ٱللَّهِۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١٢

**113**. Мушрикларнинг дўзахийлар экани аён бўлганидан кейин Пайғамбар ва мўминлар

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن يَسۡتَغۡفِرُواْ لِلۡمُشۡرِكِينَ وَلَوۡ كَانُوٓاْ أُوْلِي قُرۡبَىٰ مِنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمۡ أَنَّهُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ١١٣

улар учун истиғфор айтишлари мумкин эмас. Гарчи улар қариндошлари бўлса ҳам.

---

**114**. Иброҳимнинг отаси учун истиғфор айтиши унга берган ваъдаси туфайли эди, холос. Унга отаси Аллоҳнинг душмани экани аён бўлгач, ундан юз ўгирди. Иброҳим сертазарру ва ҳалимдир.

وَمَا كَانَ ٱسْتِغْفَارُ إِبْرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا عَن مَّوْعِدَةٍ وَعَدَهَآ إِيَّاهُ فَلَمَّا
تَبَيَّنَ لَهُۥٓ أَنَّهُۥ عَدُوٌّ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنْهُ إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَأَوَّٰهٌ حَلِيمٌ ﴿١١٤﴾

---

**115**. Аллоҳ бир қавмни ҳидоят қилганидан кейин то уларга нимадан эҳтиёт бўлишлари лозимлигини баён қилмагунича, уларни йўлдан оздирувчи бўлмади. Аллоҳ ҳамма нарсани Билгувчидир.

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِلَّ قَوْمًۢا بَعْدَ إِذْ هَدَىٰهُمْ حَتَّىٰ يُبَيِّنَ لَهُم مَّا يَتَّقُونَۚ
إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾

---

**116**. Аллоҳ шундай Зотки, осмонлару ер Унинг мулкидир. Тирилтирур ва ўлдирур. Сизларга Аллоҳдан бошқа бирон бир дўст ва мададкор йўқдир.

إِنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۖ يُحْيِۦ وَيُمِيتُۚ وَمَا لَكُم مِّن
دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١١٦﴾

---

**117**. Аллоҳ Пайғамбарнинг ҳамда оғир соатда унга эргашган муҳожир ва ансорларнинг тавбаларини қабул қилди. Улардан бир гуруҳининг қалблари тойилаёзганди. Кейин Аллоҳ уларни кечирди. Албатта, У Зот уларга Марҳаматли ва Меҳрибондир.

لَّقَد تَّابَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلنَّبِيِّ وَٱلْمُهَٰجِرِينَ وَٱلْأَنصَارِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ فِي
سَاعَةِ ٱلْعُسْرَةِ مِنۢ بَعْدِ مَا كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ فَرِيقٍ مِّنْهُمْ ثُمَّ تَابَ
عَلَيْهِمْۚ إِنَّهُۥ بِهِمْ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٧﴾

---

**118**. Уч кишини ҳам. То уларга кенг замин торлик қилиб, ичлари сиқилиб, Аллоҳ(нинг ғазаби) дан яна Аллоҳнинг Ўзигагина қочиб бориш мумкинлигини англагунларига қадар (уларнинг тавбалари) кечиктирилди. Кейин Аллоҳ уларга тавба йўлини очди. Токи тавба қилсинлар. Албатта, Аллоҳ тавбани қабул қилгувчи, Меҳрибон Зотдир.

وَعَلَى ٱلثَّلَٰثَةِ ٱلَّذِينَ خُلِّفُوا۟ حَتَّىٰٓ إِذَا ضَاقَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْأَرْضُ بِمَا
رَحُبَتْ وَضَاقَتْ عَلَيْهِمْ أَنفُسُهُمْ وَظَنُّوٓا۟ أَن لَّا مَلْجَأَ مِنَ ٱللَّهِ إِلَّآ
إِلَيْهِ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ لِيَتُوبُوٓا۟ۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١١٨﴾

---

**119**. Эй мўминлар, Аллоҳдан тақво қилингиз ва содиқлар билан бирга бўлингиз!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَكُونُوا۟ مَعَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١١٩﴾

**120**. Мадина аҳли ва уларнинг атрофидаги аъробийларга Аллоҳнинг пайғамбаридан қолишлари ва ундан юз ўгириб, ўзлари билан банд бўлиб олишлари мумкин эмас эди. Зеро, Аллоҳ йўлида уларга бирон ташналик, машаққат, очлик етса ва кофирларни ғазаблантирадиган бирон қадам боссалар, душманга бирон зиён етказсалар, албатта, уларга шу ишлари эвазига бир яхши амал ёзилур. Аллоҳ яхшилик қилувчиларнинг амалларини зое қилмас.

مَا كَانَ لِأَهۡلِ ٱلۡمَدِينَةِ وَمَنۡ حَوۡلَهُم مِّنَ ٱلۡأَعۡرَابِ أَن يَتَخَلَّفُواْ عَن رَّسُولِ ٱللَّهِ وَلَا يَرۡغَبُواْ بِأَنفُسِهِمۡ عَن نَّفۡسِهِۦۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ لَا يُصِيبُهُمۡ ظَمَأٞ وَلَا نَصَبٞ وَلَا مَخۡمَصَةٞ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا يَطَـُٔونَ مَوۡطِئٗا يَغِيظُ ٱلۡكُفَّارَ وَلَا يَنَالُونَ مِنۡ عَدُوّٖ نَّيۡلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُم بِهِۦ عَمَلٞ صَٰلِحٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿١٢٠﴾

---

**121**. Бирон кичик ё катта нафақа қиладиларми, бирон водийни кесиб ўтадиларми, уларнинг фойдасига ёзилур. Аллоҳ уларнинг қилган энг яхши амалларига яраша мукофот берур.

وَلَا يُنفِقُونَ نَفَقَةٗ صَغِيرَةٗ وَلَا كَبِيرَةٗ وَلَا يَقۡطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمۡ لِيَجۡزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحۡسَنَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿١٢١﴾

---

**122**. (Жангга) ҳамма мўминлар чиқиши дуруст эмас. Ҳар бир гуруҳдан бир тоифа чиқиб, қолганлари эса динни ўрганиб, қавми қайтиб келганда уларни огоҳлантириб турсалар эди. Шоядки, шунда эҳтиёткор бўлсалар.

۞وَمَا كَانَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ لِيَنفِرُواْ كَآفَّةٗۚ فَلَوۡلَا نَفَرَ مِن كُلِّ فِرۡقَةٖ مِّنۡهُمۡ طَآئِفَةٞ لِّيَتَفَقَّهُواْ فِي ٱلدِّينِ وَلِيُنذِرُواْ قَوۡمَهُمۡ إِذَا رَجَعُوٓاْ إِلَيۡهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَحۡذَرُونَ ﴿١٢٢﴾

---

**123**. Эй иймон келтирганлар, ёнингиздаги кофирларга қарши жанг қилинглар. Улар сизлардаги куч-қувватни кўриб қўйсинлар! Билингларки, албатта, Аллоҳ тақводорлар билан биргадир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَٰتِلُواْ ٱلَّذِينَ يَلُونَكُم مِّنَ ٱلۡكُفَّارِ وَلۡيَجِدُواْ فِيكُمۡ غِلۡظَةٗۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ﴿١٢٣﴾

---

**124**. Улар орасида бирон сура нозил қилинган вақтда: «Бу қайси бирингизнинг иймонини зиёда қилди?» - дейдиган кимсалар ҳам бор. Бас, иймон келтирганларнинг иймонини зиёда қилди ва улар шоду хуррам бўлдилар.

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتۡ سُورَةٞ فَمِنۡهُم مَّن يَقُولُ أَيُّكُمۡ زَادَتۡهُ هَٰذِهِۦٓ إِيمَٰنٗاۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فَزَادَتۡهُمۡ إِيمَٰنٗا وَهُمۡ يَسۡتَبۡشِرُونَ ﴿١٢٤﴾

---

**125**. Дилларида мараз бўлган кимсаларнинг эса шубҳалари устига шубҳа қўшди ва кофир ҳолларида ўлдилар.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ فَزَادَتۡهُمۡ رِجۡسًا إِلَىٰ رِجۡسِهِمۡ وَمَاتُواْ وَهُمۡ كَٰفِرُونَ ﴿١٢٥﴾

---

**126**. Ҳар йили бир-икки марта фитналарга йўлиқаётганларини кўрмайдиларми? Шундан

أَوَلَا يَرَوۡنَ أَنَّهُمۡ يُفۡتَنُونَ فِي كُلِّ عَامٖ مَّرَّةً أَوۡ مَرَّتَيۡنِ ثُمَّ لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمۡ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾

кейин ҳам на тавба қиладилар ва на панд-насиҳат оладилар.

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتۡ سُورَةٞ نَّظَرَ بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٍ هَلۡ يَرَىٰكُم مِّنۡ
أَحَدٖ ثُمَّ ٱنصَرَفُواْۚ صَرَفَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُم بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَفۡقَهُونَ ١٢٧

**127**. Бирон сура нозил қилинса: «Сизларни биронтаси кўриб қолмадими?» деб, бир-бирларига қараб оладилар-да, кейин бурилиб кетадилар. Англамайдиган қавм бўлганлари сабабли Аллоҳ уларнинг дилларини буриб қўйган.

لَقَدۡ جَآءَكُمۡ رَسُولٞ مِّنۡ أَنفُسِكُمۡ عَزِيزٌ عَلَيۡهِ مَا عَنِتُّمۡ حَرِيصٌ
عَلَيۡكُم بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ١٢٨

**128**. Сизларга ўз орангиздан қийналишингиздан қийналадиган, сизларни қаттиқ қайғурадиган ва мўминларга раҳмдил, меҳрибон бир пайғамбар келди.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقُلۡ حَسۡبِيَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُۖ وَهُوَ رَبُّ
ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ ١٢٩

**129**. Агар юз ўгирсалар, айтинг: «Менга Аллоҳ кифоя. Ундан ўзга илоҳ йўқ. Унга таваккул қилдим. У буюк арш эгасидир».

# Юнус يونس

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

1. Алиф. Лаам. Ро. Булар ҳикматли китоб оятларидир.

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡحَكِيمِ ١

2. Одамларга ўзларининг орасидан бир кишига ваҳий юбориб: «Одамларни огоҳлантиринг, иймон келтирганларга эса Парвардигорлари ҳузурида чин бир мартаба борлигидан хушхабар беринг», деганимиз қизиқ туюлдими? Кофирлар: «Бу аниқ сеҳргардир», дедилар.

أَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا أَنۡ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ رَجُلٖ مِّنۡهُمۡ أَنۡ أَنذِرِ ٱلنَّاسَ
وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنَّ لَهُمۡ قَدَمَ صِدۡقٍ عِندَ رَبِّهِمۡۗ قَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ
إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٞ مُّبِينٌ ٢

3. Албатта, Парвардигорингиз осмонлару ерни олти кунда яратиб, кейин Аршга кўтарилган Аллоҳдир. У ишнинг тадбирини қилади. Унинг изнисиз ҳеч бир шафоатчи бўлмас. Мана шу Аллоҳ Парвардигорингиздир. Унга бандалик қилингиз. Эслатма-ибрат олмайсизларми?

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ
ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَۖ مَا مِن شَفِيعٍ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ إِذۡنِهِۦۚ
ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٣

4. Ҳаммангизнинг қайтишингиз Унгадир. Бу Аллоҳнинг ҳақ ваъдасидир. У Зот дастлаб яратади. Кейин эса иймон келтирган ва яхши амалларни қилган кишиларни адолат билан мукофотлаш учун бу ишни яна қайта қилади. Куфр келтирганларга кофир бўлганлари учун қайноқ сувдан иборат ичимлик ва аламли азоб бордир.

إِلَيۡهِ مَرۡجِعُكُمۡ جَمِيعٗاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقًّاۚ إِنَّهُۥ يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ
لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ بِٱلۡقِسۡطِۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
لَهُمۡ شَرَابٞ مِّنۡ حَمِيمٖ وَعَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡفُرُونَ ٤

5. У шундай Зотки, қуёшни зиё, ойни эса нур қилди. Йиллар сонини ва ҳисобни билиб олишингиз учун уни манзилларга бўлиб қўйди. Аллоҳ уни фақат ҳақ билан яратди. У Зот оятларни биладиган қавм учун батафсил баён қилади.

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ ٱلشَّمۡسَ ضِيَآءٗ وَٱلۡقَمَرَ نُورٗا وَقَدَّرَهُۥ مَنَازِلَ
لِتَعۡلَمُواْ عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلۡحِسَابَۚ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۚ
يُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٥

إِنَّ فِى ٱخْتِلَـٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ لَـَٔايَـٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَّقُونَ ٦

**6**. Албатта, кеча ва кундузнинг алмашиб туришида ва Аллоҳ осмонлару ерда яратиб қўйган нарсаларда тақво қиладиган қавм учун оят-аломатлар бор.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا وَرَضُوا۟ بِٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَٱطْمَأَنُّوا۟ بِهَا وَٱلَّذِينَ هُمْ عَنْ ءَايَـٰتِنَا غَـٰفِلُونَ ٧

**7**. Албатта, Бизга рўбарў бўлишни умид қилмайдиган, дунё ҳаётининг ўзигагина рози бўлиб, фақат ўша билан хотиржам бўлган кимсалар ҳамда Бизнинг оятларимиздан ғофил қолган кимсалар...

أُو۟لَـٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ٨

**8**. Ана ўшаларнинг жойлари қилган ишлари туфайли жаҳаннамдир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ يَهْدِيهِمْ رَبُّهُم بِإِيمَـٰنِهِمْ ۖ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَـٰرُ فِى جَنَّـٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٩

**9**. Иймон келтириб, яхши амаллар қилганларни эса иймон-эътиқодлари сабабли Парвардигорлари ҳидоят қилур - ноз-неъмат боғларида остларидан дарёлар оқиб турур.

دَعْوَىٰهُمْ فِيهَا سُبْحَـٰنَكَ ٱللَّهُمَّ وَتَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَـٰمٌ ۚ وَءَاخِرُ دَعْوَىٰهُمْ أَنِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ١٠

**10**. У ердаги дуолари: «Аллоҳим, Ўзингни поклаймиз», дейиш, саломлари эса тинчлик тилашдир. Охирги тилаклари эса бутун оламлар Парвардигори Аллоҳга ҳамду сано айтишдир.

۞ وَلَوْ يُعَجِّلُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ ٱلشَّرَّ ٱسْتِعْجَالَهُم بِٱلْخَيْرِ لَقُضِىَ إِلَيْهِمْ أَجَلُهُمْ ۖ فَنَذَرُ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا فِى طُغْيَـٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ١١

**11**. Агар Аллоҳ одамларга яхшиликни тез келтиргани каби ёмонликни ҳам накд қилса эди, албатта, уларнинг ажаллари етган бўлур эди. Бас, Бизга рўбарў бўлишни умид қилмайдиган кимсаларни ўз туғёнларида адашиб-улоқиб юришларига қўйиб берамиз.

وَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَـٰنَ ٱلضُّرُّ دَعَانَا لِجَنۢبِهِۦٓ أَوْ قَاعِدًا أَوْ قَآئِمًا فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُ ضُرَّهُۥ مَرَّ كَأَن لَّمْ يَدْعُنَآ إِلَىٰ ضُرٍّ مَّسَّهُۥ ۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلْمُسْرِفِينَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٢

**12**. Инсон зотига қачон бир мусибат етса, ётиб ҳам, ўтириб ҳам, туриб ҳам Бизга дуо қилур. Ундан мусибатини аритган пайтимизда эса худди ўзига етган мусибат туфайли Бизга илтижо қилмагандек ўтиб кетур. Ҳаддан ошувчи кимсаларга ўз қилмишлари мана шундай чиройли қилиб кўрсатилди.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا ٱلْقُرُونَ مِن قَبْلِكُمْ لَمَّا ظَلَمُوا۟ وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم

**13**. Сизлардан олдинги даврлардаги умматларни

ҳам ҳалок қилдик. Чунки улар ўзларига ўзлари зулм қилдилар. Пайғамбарлари ҳужжатлар келтирган пайтда иймон келтирмадилар. Жиноятчи қавмни мана шундай жазолаймиз.

بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَمَا كَانُواْ لِيُؤۡمِنُواْۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٣

---

**14**. Кейин қандай амал қилишингизни кўриш учун сизларни уларнинг ортидан заминга халифа (ўринбосар) қилиб қўйдик.

ثُمَّ جَعَلۡنَٰكُمۡ خَلَٰٓئِفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لِنَنظُرَ كَيۡفَ
تَعۡمَلُونَ ١٤

---

**15**. Қачон уларга очиқ-ойдин оятларимиз тиловат қилинса, Биз билан учрашишни умид қилмайдиганлар: «Бундан бошқа бир Қуръон келтир ёки уни ўзгартир», дедилар. Айтинг: «Уни ўзимча ўзгартиришга менинг ҳаққим йўқ. Мен фақат ўзимга ваҳий қилинган оятларгагина эргашурман. Парвардигоримга исён қиладиган бўлсам, улуғ куннинг азобидан қўрқурман».

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَاتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا ٱئۡتِ
بِقُرۡءَانٍ غَيۡرِ هَٰذَآ أَوۡ بَدِّلۡهُۚ قُلۡ مَا يَكُونُ لِيٓ أَنۡ أُبَدِّلَهُۥ مِن تِلۡقَآيِٕ
نَفۡسِيٓۖ إِنۡ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّۖ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ رَبِّي عَذَابَ
يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥

---

**16**. Айтинг: «Аллоҳ истаганида мен уни тиловат қилмаган бўлардим ва (Аллоҳ) уни сизларга ўргатмаган бўларди. Ахир ундан олдин ҳам бир умр сизларнинг орангизда яшаб турдим-ку! Ақлингизни ишлатмайсизми?»

قُل لَّوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا تَلَوۡتُهُۥ عَلَيۡكُمۡ وَلَآ أَدۡرَىٰكُم بِهِۦۖ فَقَدۡ لَبِثۡتُ
فِيكُمۡ عُمُرٗا مِّن قَبۡلِهِۦٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٦

---

**17**. Аллоҳга тухмат қилган ёки Унинг оятларини ёлғонга чиқарган кимсадан ҳам золимроқ ким бор?! Жиноятчилар, албатта, нажот топмаслар.

فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا
يُفۡلِحُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ١٧

---

**18**. Улар Аллоҳни қўйиб, ўзларига зарар ҳам, фойда ҳам келтира олмайдиган нарсаларга ибодат қиладилар ва: «Улар бизнинг Аллоҳ ҳузуридаги шафоатчиларимиз», дейдилар. Айтинг: «Аллоҳни осмонлару ердаги У Зот билмайдиган нарсалардан хабардор қилиб қўймоқчи бўляпсизларми?!» Аллоҳ уларнинг ширкларидан пок ва олий бўлган Зотдир.

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُمۡ وَلَا يَنفَعُهُمۡ وَيَقُولُونَ
هَٰٓؤُلَآءِ شُفَعَٰٓؤُنَا عِندَ ٱللَّهِۚ قُلۡ أَتُنَبِّـُٔونَ ٱللَّهَ بِمَا لَا يَعۡلَمُ فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١٨

**19**. Одамлар биргина динда эдилар. Кейин бўлиниб кетдилар. Парвардигорингиз тарафидан айтилган сўз бўлмаганида эди, талашиб-тортишаётган нарсалари ҳақида уларнинг ўрталарида ҳукм қилинган бўлур эди.

وَمَا كَانَ ٱلنَّاسُ إِلَّآ أُمَّةً وَٰحِدَةً فَٱخْتَلَفُوا۟ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن
رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ فِيمَا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٩﴾

---

**20**. Улар: «Унга Парвардигори томонидан бир белги тушса эди», дейдилар. Айтинг: «Ғайб ёлғиз Аллоҳникидир. Бас, кутаверинглар. Мен ҳам сизлар билан бирга мунтазирларданман».

وَيَقُولُونَ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۖ فَقُلْ إِنَّمَا ٱلْغَيْبُ لِلَّهِ فَٱنتَظِرُوٓا۟
إِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ﴿٢٠﴾

---

**21**. Одамларга етган зарардан кейин раҳматни тоттирсак, баногоҳ, улар оятларимиз ҳақида макр қилурлар. Айтинг: «Аллоҳ энг тез макр қиладиган Зотдир. Албатта, элчиларимиз қилаётган макрларингизни ёзиб борурлар».

وَإِذَآ أَذَقْنَا ٱلنَّاسَ رَحْمَةً مِّنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُمْ إِذَا لَهُم مَّكْرٌ فِىٓ
ءَايَاتِنَا ۚ قُلِ ٱللَّهُ أَسْرَعُ مَكْرًا ۚ إِنَّ رُسُلَنَا يَكْتُبُونَ مَا تَمْكُرُونَ ﴿٢١﴾

---

**22**. У шундай Зотки, сизларни қуруқлик ва денгизда юргизур. То сизлар кемада бўлиб, у майин шамол билан уларни (сизларни) олиб кетаётганида ва улар бундан хурсанд бўлганларида, бир қаттиқ шамол келур ҳамда уларнинг устига ҳар тарафдан тўлқин келиб, ўзларининг гирдобда қолганларини билганларида чин ихлос билан Аллоҳга шундай илтижо қилурлар: «Агар мана шундан бизга нажот берсанг, албатта, шукр қилгувчилардан бўлурмиз».

هُوَ ٱلَّذِى يُسَيِّرُكُمْ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا كُنتُمْ فِى ٱلْفُلْكِ
وَجَرَيْنَ بِهِم بِرِيحٍ طَيِّبَةٍ وَفَرِحُوا۟ بِهَا جَآءَتْهَا رِيحٌ عَاصِفٌ وَجَآءَهُمُ
ٱلْمَوْجُ مِن كُلِّ مَكَانٍ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ أُحِيطَ بِهِمْ ۙ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ
ٱلدِّينَ لَئِنْ أَنجَيْتَنَا مِنْ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٢٢﴾

---

**23**. Аллоҳ уларга нажот бергач, баногоҳ, улар ер юзида ноҳақ зўравонлик қилурлар. Эй одамлар, бу зўравонлигингиз фақат ўзингизнинг зиёнингизгадир. Бу дунё ҳаёти матоҳи, холос. Кейин Бизга қайтишингиз бор. Ўшанда Биз сизларга қилиб ўтган амалларингиз ҳақида хабар берурмиз.

فَلَمَّآ أَنجَىٰهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ
إِنَّمَا بَغْيُكُمْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُم ۖ مَّتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ
فَنُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٣﴾

---

**24**. Дарҳақиқат, бу дунё ҳаёти худди Биз осмондан ёғдирган сувга ўхшайди. Одамлар ва ҳайвонлар

إِنَّمَا مَثَلُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ
نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ مِمَّا يَأْكُلُ ٱلنَّاسُ وَٱلْأَنْعَٰمُ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذَتِ

ейдиган ўсимликлар унга аралашиб, ҳатто ер чирой олиб, безанганида ва замин аҳли ўзларини қудратлимиз, деб ўйлай бошлаганида ерга кечаси ё кундузи Бизнинг фармонимиз келиб, Биз уни вайронага айлантириб қўюрмиз, гўё кечагина обод бўлмагандек бўлиб қолур. Тафаккур қиладиган қавм учун оятларни мана шундай муфассал баён қилурмиз.

ٱلْأَرْضُ زُخْرُفَهَا وَٱزَّيَّنَتْ وَظَنَّ أَهْلُهَآ أَنَّهُمْ قَـٰدِرُونَ عَلَيْهَآ أَتَىٰهَآ
أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ نَهَارًا فَجَعَلْنَـٰهَا حَصِيدًا كَأَن لَّمْ تَغْنَ بِٱلْأَمْسِ ۚ
كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْـَٔايَـٰتِ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾

**25**. Аллоҳ тинчлик диёрига чақиради. Ўзи хоҳлаган одамни тўғри йўлга ҳидоят қилади.

وَٱللَّهُ يَدْعُوٓا۟ إِلَىٰ دَارِ ٱلسَّلَـٰمِ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢٥﴾

**26**. Чиройли амал қилган зотлар учун гўзал оқибат ва зиёда неъматлар бордир. Уларнинг юзларини на қаролик ва на хорлик қоплар. Ана ўшалар жаннат эгалари бўлиб, у жойда абадий қолурлар.

۞ لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ ٱلْحُسْنَىٰ وَزِيَادَةٌ ۖ وَلَا يَرْهَقُ وُجُوهَهُمْ قَتَرٌ وَلَا ذِلَّةٌ ۚ
أُو۟لَـٰٓئِكَ أَصْحَـٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَـٰلِدُونَ ﴿٢٦﴾

**27**. Ёмон амаллар қилганлар учун эса ёмонликларига яраша ёмон жазо бўлур. Уларни хорлик ўраб олур. Улар учун Аллоҳ тарафидан бирон-бир ҳимоячи бўлмас. Гўё юзларига қоронғу кечадан бир парчаси қоплагандек бўлур. Ана ўшалар дўзах эгалари бўлиб, у жойда абадий қолурлар.

وَٱلَّذِينَ كَسَبُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ جَزَآءُ سَيِّئَةٍۭ بِمِثْلِهَا وَتَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ مَّا
لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ ۖ كَأَنَّمَآ أُغْشِيَتْ وُجُوهُهُمْ قِطَعًا مِّنَ ٱلَّيْلِ
مُظْلِمًا ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ أَصْحَـٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَـٰلِدُونَ ﴿٢٧﴾

**28**. У кунда барчаларини тўплармиз. Кейин ширк келтирганларга: «Сизлар ҳам, шерик қилганларингиз ҳам жойингиздан қимирламангиз», дермиз-да, ораларини ажратармиз. Шунда шерик қилинмишлар шундай дерлар: «Бизга ибодат этмаган эдингиз.

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ مَكَانَكُمْ أَنتُمْ
وَشُرَكَآؤُكُمْ ۚ فَزَيَّلْنَا بَيْنَهُمْ ۖ وَقَالَ شُرَكَآؤُهُم مَّا كُنتُمْ إِيَّانَا تَعْبُدُونَ ﴿٢٨﴾

**29**. Биз билан сизнинг ўртангизда гувоҳ бўлишга Аллоҳ кифоядир. Биз сизларнинг ибодатларингиздан бехабар эдик».

فَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًۢا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ إِن كُنَّا عَنْ عِبَادَتِكُمْ لَغَـٰفِلِينَ ﴿٢٩﴾

**30**. Ўша ерда ҳар бир жон ўзи қилиб ўтган ишдан хабардор бўлур ва ҳақиқий хожалари Аллоҳга қайтарилурлар. Ҳамда ўзларича тўқиб чиқарган

هُنَالِكَ تَبْلُوا۟ كُلُّ نَفْسٍ مَّآ أَسْلَفَتْ ۚ وَرُدُّوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ مَوْلَىٰهُمُ ٱلْحَقِّ ۖ
وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٣٠﴾

нарсалари улардан ғойиб бўладир.

**31**. Айтинг: «Ким сизларга осмон ва заминдан ризқ берур? Ким қулоқ ва кўзларга эгалик қилур? Ким ўликдан тирикни, тирикдан эса ўликни чиқарур? Ким барча ишларни тадбир қилиб турур?» Улар албатта: «Аллоҳ», дейдилар. Шунда сиз айтинг: «Тақво қилмайсизларми?!»

قُلۡ مَن يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ أَمَّن يَمۡلِكُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ
وَمَن يُخۡرِجُ ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ وَيُخۡرِجُ ٱلۡمَيِّتَ مِنَ ٱلۡحَيِّ وَمَن يُدَبِّرُ
ٱلۡأَمۡرَۚ فَسَيَقُولُونَ ٱللَّهُۚ فَقُلۡ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٣١

**32**. Мана шу Аллоҳ ҳақиқий Павардигорингиздир. Ҳақдан кейин эса фақат йўлдан озиш бор, холос. Бас, қаён бурилиб кетмоқдасизлар?!

فَذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمُ ٱلۡحَقُّۖ فَمَاذَا بَعۡدَ ٱلۡحَقِّ إِلَّا ٱلضَّلَٰلُۖ فَأَنَّىٰ
تُصۡرَفُونَ ٣٢

**33**. Шунингдек, фосиқлик қилган кимсаларга иймон келтирмаганлари туфайли Парвардигорингизнинг сўзи ҳақ бўлди.

كَذَٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ فَسَقُوٓاْ أَنَّهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٣٣

**34**. Айтинг: «Бутларингиз орасида дастлаб ўзи яратиб, кейин яна қайта ярата оладигани борми?!» Айтинг: «Аллоҳ дастлаб Ўзи яратиб, кейин яна Ўзи қайта яратур. Бас, қаён бурилиб кетмоқдасизлар?!»

قُلۡ هَلۡ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥۚ قُلِ ٱللَّهُ يَبۡدَؤُاْ
ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٣٤

**35**. Айтинг: «Бутларингиз орасида ҳаққа ҳидоят қила оладигани борми?!» Айтинг: «Аллоҳ ҳаққа ҳидоят қилур. Итоат этилишга ҳаққа ҳидоят қиладиган Зот ҳақлироқми ёки ҳидоят қила олмайдиган, балки ўзи ҳидоятга муҳтож бўлганми?! Сизларга не бўлди?! Қандай ҳукм чиқармоқдасиз?!»

قُلۡ هَلۡ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّۚ قُلِ ٱللَّهُ يَهۡدِي لِلۡحَقِّۗ
أَفَمَن يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّ أَحَقُّ أَن يُتَّبَعَ أَمَّن لَّا يَهِدِّيٓ إِلَّآ أَن يُهۡدَىٰۖ
فَمَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ٣٥

**36**. Уларнинг кўплари фақат гумонга эргашадилар. Гумон эса ҳақиқат ўрнини заррача босолмайди. Албатта, Аллоҳ уларнинг қилаётган ишларини Билгувчидир.

وَمَا يَتَّبِعُ أَكۡثَرُهُمۡ إِلَّا ظَنًّاۚ إِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغۡنِي مِنَ ٱلۡحَقِّ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ
ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا يَفۡعَلُونَ ٣٦

**37**. Ушбу Қуръон Аллоҳдан бошқа биров томонидан тўқилган эмас. Балки у ўзидан олдингининг тасдиғи ва китобнинг тафсилотидир. Унда

وَمَا كَانَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانُ أَن يُفۡتَرَىٰ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن تَصۡدِيقَ
ٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَتَفۡصِيلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَا رَيۡبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٧

ҳеч шубҳа йўқ. У оламларнинг Парвардигори тарафидандир.

**38**. Ёки ўзи тўқиган, дейдиларми? Айтинг: «Агар ростгўй бўлсангиз, унга ўхшаш бир сурани келтиринг, Аллоҳдан бошқа кучингиз етганича одамингизни чақиринг».

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ فَأۡتُواْ بِسُورَةٖ مِّثۡلِهِۦ وَٱدۡعُواْ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتُم
مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣٨

**39**. Йўқ, улар ўзлари тўла билмаган нарсани ёлғонга чиқардилар. Унинг таъвили ҳали уларга етиб келмаганди. Улардан олдингилар ҳам худди шундай ёлғонга чиқаргандилар. Золимларнинг оқибати нима бўлганига назар солинг!

بَلۡ كَذَّبُواْ بِمَا لَمۡ يُحِيطُواْ بِعِلۡمِهِۦ وَلَمَّا يَأۡتِهِمۡ تَأۡوِيلُهُۥۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ
ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٩

**40**. Уларнинг орасида унга ишонадиганлари ҳам бор. Уларнинг орасида унга ишонмайдиганлари ҳам бор. Парвардигорингиз бузғунчи кимсаларни жуда яхши билгувчидир.

وَمِنۡهُم مَّن يُؤۡمِنُ بِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن لَّا يُؤۡمِنُ بِهِۦۚ وَرَبُّكَ أَعۡلَمُ
بِٱلۡمُفۡسِدِينَ ٤٠

**41**. Агар улар сизни ёлғончига чиқарсалар, айтинг: «Менга ўзимнинг амалим, сизларга ўзингизнинг амалингиз. Сизлар мен қилаётган ишлардан поксизлар ва мен сизлар қилаётган ишлардан покман».

وَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل لِّي عَمَلِي وَلَكُمۡ عَمَلُكُمۡۖ أَنتُم بَرِيٓـُٔونَ مِمَّآ
أَعۡمَلُ وَأَنَا۠ بَرِيٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٤١

**42**. Улар орасида сизга қулоқ соладиганлари ҳам бор. Ўзлари ақлларини ишлатмасалар, сиз гарангларга эшиттира олармидингиз?!

وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُونَ إِلَيۡكَۚ أَفَأَنتَ تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ وَلَوۡ كَانُواْ لَا
يَعۡقِلُونَ ٤٢

**43**. Уларнинг орасида сизга қарайдиганлари ҳам бор. Ўзлари кўрмасалар, кўзи кўрларни ҳидоят қила олармидингиз?!

وَمِنۡهُم مَّن يَنظُرُ إِلَيۡكَۚ أَفَأَنتَ تَهۡدِي ٱلۡعُمۡيَ وَلَوۡ كَانُواْ لَا يُبۡصِرُونَ ٤٣

**44**. Албатта, Аллоҳ инсонларга бирон нарсада зулм қилмайди. Лекин инсонлар ўзларига ўзлари зулм қиладилар.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظۡلِمُ ٱلنَّاسَ شَيۡـٔٗا وَلَٰكِنَّ ٱلنَّاسَ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٤٤

**45**. Уларни тўплаган кунда гўё кундузидан бир соатгина туриб, бир-бирларини танигандек

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ كَأَن لَّمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا سَاعَةٗ مِّنَ ٱلنَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ
بَيۡنَهُمۡۚ قَدۡ خَسِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱللَّهِ وَمَا كَانُواْ مُهۡتَدِينَ ٤٥

бўладилар. Аллоҳ билан учрашишни ёлғонга чиқарганлар ютқаздилар. Улар ҳидоят топгувчилардан бўлмадилар.

---

**46**. Сизга уларга ваъда қилган нарсаларимизнинг айримларини кўрсатамиз ёки сизни вафот эттирамиз. (Ҳар икки ҳолатда ҳам) уларнинг қайтар жойи Бизгадир. Кейин уларнинг қилган ишларига Аллоҳ гувоҳ бўлур.

وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ ٱلَّذِي نَعِدُهُمۡ أَوۡ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيۡنَا مَرۡجِعُهُمۡ ثُمَّ ٱللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفۡعَلُونَ ٤٦

---

**47**. Ҳар бир умматга бир пайғамбар. Пайғамбари келса, улар орасида адолат билан ҳукм қилинади ва уларга зулм қилинмайди.

وَلِكُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولٞۖ فَإِذَا جَآءَ رَسُولُهُمۡ قُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡقِسۡطِ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٤٧

---

**48**. «Ростгўй бўлсангизлар, бу ваъда қачон», дейдилар.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤٨

---

**49**. Айтинг: «Мен ўзимга бирон фойда ҳам, зарар ҳам келтира олмайман. Фақат ва фақат Аллоҳнинг хоҳлагани бўлади. Ҳар бир умматнинг ўз ажали бор. Ажали келганда бир соатга бўлсин, ортга ҳам, олдга ҳам сура олмайдилар».

قُل لَّآ أَمۡلِكُ لِنَفۡسِي ضَرّٗا وَلَا نَفۡعًا إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۗ لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌۚ إِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ فَلَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ سَاعَةٗ وَلَا يَسۡتَقۡدِمُونَ ٤٩

---

**50**. Айтинг: «Айтинглар-чи, агар У Зотнинг азоби сизларга кечаси ё кундузи келса, бу жиноятчилар у азобнинг нимасига шошилмоқдалар?!»

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَتَىٰكُمۡ عَذَابُهُۥ بَيَٰتًا أَوۡ نَهَارٗا مَّاذَا يَسۡتَعۡجِلُ مِنۡهُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٥٠

---

**51**. Энди у содир бўлганидан кейин иймон келтирдингизми? Энди-я?! Уни ўзингиз шошилтирган эдингиз, шекилли!

أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ ءَامَنتُم بِهِۦٓۚ ءَآلۡـَٰٔنَ وَقَدۡ كُنتُم بِهِۦ تَسۡتَعۡجِلُونَ ٥١

---

**52**. Кейин зулм қилган кимсаларга: «Абадий азобни татингиз, қилмишларингизга яраша жазо олурсиз», дейилди.

ثُمَّ قِيلَ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡخُلۡدِ هَلۡ تُجۡزَوۡنَ إِلَّا بِمَا كُنتُمۡ تَكۡسِبُونَ ٥٢

---

**53**. Сиздан: «У ҳақми?», деб сўрарлар. Айтинг: «Ҳа, Парвардигоримга қасамки, албатта, у ҳақдир. Сизлар ундан қочиб-қутулгувчи эмассизлар».

۞وَيَسۡتَنۢبِـُٔونَكَ أَحَقٌّ هُوَۖ قُلۡ إِي وَرَبِّيٓ إِنَّهُۥ لَحَقّٞۖ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ٥٣

**54**. Зулм қилган ҳар бир жонга ер юзидаги ҳамма нарса берилса, ҳаммасини фидо қилган бўларди. Азобни кўрганларида ичларида надомат чекдилар. Улар ўртасида адолат ила ҳукм чиқарилди. Улар зулм қилинмайдилар.

وَلَوۡ أَنَّ لِكُلِّ نَفۡسٖ ظَلَمَتۡ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ لَٱفۡتَدَتۡ بِهِۦۗ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّدَامَةَ
لَمَّا رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۖ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡقِسۡطِ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٥٤

---

**55**. Огоҳ бўлингизким, осмонлару ердаги ҳамма нарса Аллоҳнинг мулкидир. Огоҳ бўлингизким, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Лекин уларнинг кўплари буни билмайдилар.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٥٥

---

**56**. У тирилтирур, ўлдирур ва Унгагина қайтарилурсиз.

هُوَ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٥٦

---

**57**. Эй одамлар, сизларга Парвардигорингиз тарафидан бир насиҳат, дилларингиздаги нарсаларга шифо ҳамда мўминларга ҳидоят ва раҳмат келди.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَتۡكُم مَّوۡعِظَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَشِفَآءٞ لِّمَا فِي
ٱلصُّدُورِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٥٧

---

**58**. Айтинг: «Аллоҳнинг фазлу раҳмати билан, шу билан шод-хуррам бўлсинлар. Бу улар тўплаётган нарсалардан яхшироқдир».

قُلۡ بِفَضۡلِ ٱللَّهِ وَبِرَحۡمَتِهِۦ فَبِذَٰلِكَ فَلۡيَفۡرَحُواْ هُوَ خَيۡرٞ مِّمَّا يَجۡمَعُونَ ٥٨

---

**59**. Айтинг: «Айтинглар-чи, Аллоҳ сизларга бир ризқ нозил қилса, уни ҳаром ва ҳалол қилиб олдингиз». Айтинг: «Бу ишга Аллоҳ изн бердими ёки Аллоҳга туҳмат қиляпсизларми?!»

قُلۡ أَرَءَيۡتُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ لَكُم مِّن رِّزۡقٖ فَجَعَلۡتُم مِّنۡهُ حَرَامٗا
وَحَلَٰلٗا قُلۡ ءَآللَّهُ أَذِنَ لَكُمۡۖ أَمۡ عَلَى ٱللَّهِ تَفۡتَرُونَ ٥٩

---

**60**. Аллоҳга ёлғон тўқиётганлар Қиёмат куни ҳақида нима деб ўйлар эканлар? Аллоҳ одамларга фазлу марҳаматли Зотдир. Лекин уларнинг кўплари шукр қилмайдилар.

وَمَا ظَنُّ ٱلَّذِينَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو
فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَشۡكُرُونَ ٦٠

---

**61**. Сиз нима билан машғул бўлманг ва у ҳақда Қуръондан бирон (оят) ўқиманг, сизлар нима иш қилманглар, ўша ишларга киришган пайтингизда Биз Сизларнинг устингизда гувоҳ бўлиб турдик. Еру осмондаги заррача, ундан ҳам кичикроқ ва каттароқ бирон нарса Парвардигорингиздан махфий эмас.

وَمَا تَكُونُ فِي شَأۡنٖ وَمَا تَتۡلُواْ مِنۡهُ مِن قُرۡءَانٖ وَلَا تَعۡمَلُونَ مِنۡ
عَمَلٍ إِلَّا كُنَّا عَلَيۡكُمۡ شُهُودًا إِذۡ تُفِيضُونَ فِيهِۚ وَمَا يَعۡزُبُ عَن
رَّبِّكَ مِن مِّثۡقَالِ ذَرَّةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ وَلَآ أَصۡغَرَ مِن
ذَٰلِكَ وَلَآ أَكۡبَرَ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٍ ٦١

(Ҳаммаси) Очиқ Китобда бор.

**62**. Огоҳ бўлингизким, Аллоҳнинг дўстларига хавф йўқдир ва улар хафа ҳам бўлмаслар.

أَلَآ إِنَّ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهِ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦٢

**63**. Улар иймон келтирган ва тақво қилганлардир.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٦٣

**64**. Уларга дунё ҳаётида ҳам, охиратда ҳам хушхабар бор. Аллоҳнинг сўзларини ўзгартириш йўқ. Буюк муваффақият мана шудир.

لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۚ لَا تَبۡدِيلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِۚ
ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٤

**65**. Уларнинг гаплари сизни хафа қилмасин. Ҳамма азизлик, шак-шубҳасиз, Аллоҳникидир. У Эшитгувчи ва Билгувчи Зотдир.

وَلَا يَحۡزُنكَ قَوۡلُهُمۡۘ إِنَّ ٱلۡعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًاۚ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦٥

**66**. Огоҳ бўлингизким, албатта, осмонлару ердаги ҳамма Аллоҳникидир. Аллоҳни қўйиб, бутларга ибодат қиладиган кимсалар гумондан бошқа нарсага эргашмайдилар. Улар фақат тахмин қиладилар, холос.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَمَا يَتَّبِعُ ٱلَّذِينَ
يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُرَكَآءَۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنۡ هُمۡ إِلَّا
يَخۡرُصُونَ ٦٦

**67**. У сизларга ором олишингиз учун кечани ва (тирикчилик қилишингиз учун) ёруғ кундузни яратиб қўйган Зотдир. Албатта, бунда қулоқ солиб англайдиган қавм учун оят-аломатлар бордир.

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِتَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٦٧

**68**. «Аллоҳнинг боласи бор», дедилар. У Зот Покдир, Беҳожатдир. Осмонлару ердаги нарсалар Уникидир. Сизларда бу гапга бирон ҳужжат йўқ-ку! Аллоҳ шаънига билмайдиган нарсангизни айтаверасизларми?

قَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۖ هُوَ ٱلۡغَنِيُّۖ لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا
فِي ٱلۡأَرۡضِۚ إِنۡ عِندَكُم مِّن سُلۡطَٰنِۭ بِهَٰذَآۚ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا
لَا تَعۡلَمُونَ ٦٨

**69**. Айтинг: «Шубҳасиз, Аллоҳ шаънига ёлғон тўқийдиган кимсалар нажот топмаслар».

قُلۡ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ لَا يُفۡلِحُونَ ٦٩

**70**. Бу дунёда озгина фойдаланиш бор. Кейин қайтар жойлари Бизгадир. Кейин кофир бўлиб ўтганлари учун уларга қаттиқ азобни тоттирурмиз.

مَتَٰعٞ فِي ٱلدُّنۡيَا ثُمَّ إِلَيۡنَا مَرۡجِعُهُمۡ ثُمَّ نُذِيقُهُمُ ٱلۡعَذَابَ ٱلشَّدِيدَ بِمَا
كَانُواْ يَكۡفُرُونَ ٧٠

**71**. Унга Нуҳнинг хабарини тиловат қилиб беринг. У қавмига шундай деганди: «Эй қавмим, сизларга туришим ва Аллоҳнинг оятларини эслатишим оғирлик қилаётган бўлса, бас, мен Аллоҳга таваккул қилдим, сизлар эса бутларингиз билан ишингизни қилаверингиз. Кейин ишингиз ўзингизга ноаниқ бўлиб қолмасин. Сўнгра менга муҳлат ҳам бермасдан ҳукмингизни ижро этаверингиз.

۞وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ نُوحٍ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ إِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكُم مَّقَامِى وَتَذْكِيرِى بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَعَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلْتُ فَأَجْمِعُوٓا۟ أَمْرَكُمْ وَشُرَكَآءَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُنْ أَمْرُكُمْ عَلَيْكُمْ غُمَّةً ثُمَّ ٱقْضُوٓا۟ إِلَىَّ وَلَا تُنظِرُونِ ﴿٧١﴾

---

**72**. Агар юз ўгирсангиз, мен сизлардан ҳақ сўрамадим. Ажримни фақат Аллоҳ берур. Мен мусулмонлардан бўлишга буюрилганман».

فَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَمَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿٧٢﴾

---

**73**. Уни ёлғончига чиқардилар. Биз унга ва у билан бирга кемага чиққанларга нажот бердик. Уларни халифалар қилдик. Оятларимизни ёлғонга чиқарганларни эса ғарқ этдик. Огоҳлантирилганларнинг оқибати қандай бўлганига назар солинг.

فَكَذَّبُوهُ فَنَجَّيْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِى ٱلْفُلْكِ وَجَعَلْنَٰهُمْ خَلَٰٓئِفَ وَأَغْرَقْنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿٧٣﴾

---

**74**. Ундан кейин пайғамбарларни қавмларига юбордик. Улар ҳужжатларни келтирдилар. (Қавмлари эса) олдин ёлғонга чиқарган нарсаларига иймон келтирадиган бўлмадилар (иймон келтиришни истамадилар). Биз тажовузкорларнинг қалбларини мана шундай муҳрлаб қўюрмиз.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَآءُوهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ بِمَا كَذَّبُوا۟ بِهِۦ مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ نَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلْمُعْتَدِينَ ﴿٧٤﴾

---

**75**. Улардан кейин Мусо ва Ҳорунни Фиръавн ва унинг аъёнига оятларимиз билан юбордик. Улар мутакаббирлик қилдилар. (Шу билан) улар жиноятчи қавм бўлдилар.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِم مُّوسَىٰ وَهَٰرُونَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ بِـَٔايَٰتِنَا فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿٧٥﴾

---

**76**. Уларга Бизнинг ҳузуримиздан ҳақ келгач: «Бу очиқ сеҳрдир», дедилар.

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ مِنْ عِندِنَا قَالُوٓا۟ إِنَّ هَٰذَا لَسِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٦﴾

---

**77**. Мусо деди: «Сизларга ҳақ келганда шундай дейсизларми? Шу сеҳрми? Сеҳргарлар муваффақият қозонмайдилар».

قَالَ مُوسَىٰٓ أَتَقُولُونَ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَكُمْ ۖ أَسِحْرٌ هَٰذَا وَلَا يُفْلِحُ ٱلسَّٰحِرُونَ ﴿٧٧﴾

**78**. Улар дедилар: «Биз ота-боболаримизни шу динда топганмиз. Энди сен бизни ундан буриш учун ва иккингиз ер юзига ҳукмрон бўлиб олишингиз учун келдингми? Биз сизларга ишонувчи эмасмиз».

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِتَلۡفِتَنَا عَمَّا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَا وَتَكُونَ لَكُمَا ٱلۡكِبۡرِيَآءُ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا نَحۡنُ لَكُمَا بِمُؤۡمِنِينَ ٧٨

---

**79**. Фиръавн деди: «Менга ҳамма билимдон сеҳргарларни келтирингиз».

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ ٱئۡتُونِي بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٖ ٧٩

---

**80**. Сеҳргарлар келганида Мусо уларга: «Ташлайдиганингизни ташлангиз», деди.

فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلۡقُواْ مَآ أَنتُم مُّلۡقُونَ ٨٠

---

**81**. Улар ташлагач, Мусо деди: «Сиз келтирган нарса сеҳрдир. Албатта, Аллоҳ уни ботил қилур. Зеро, Аллоҳ бузғунчиларнинг ишини ўнгламас».

فَلَمَّآ أَلۡقَوۡاْ قَالَ مُوسَىٰ مَا جِئۡتُم بِهِ ٱلسِّحۡرُۖ إِنَّ ٱللَّهَ سَيُبۡطِلُهُۥٓ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُصۡلِحُ عَمَلَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٨١

---

**82**. Гарчи жиноятчилар ёқтирмасалар-да, Аллоҳ Ўз сўзлари билан ҳақни рўёбга чиқарур.

وَيُحِقُّ ٱللَّهُ ٱلۡحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٨٢

---

**83**. Фиръавн ва унинг аъёни фитна қилишидан қўрқиб, Мусога қавмидан бир зурриётгина иймон келтирди. Фиръавн ер юзида ғолиб эди. У аниқ ҳаддан ошганлардандир.

فَمَآ ءَامَنَ لِمُوسَىٰٓ إِلَّا ذُرِّيَّةٞ مِّن قَوۡمِهِۦ عَلَىٰ خَوۡفٖ مِّن فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِمۡ أَن يَفۡتِنَهُمۡۚ وَإِنَّ فِرۡعَوۡنَ لَعَالٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٨٣

---

**84**. Мусо деди: «Эй қавмим, Аллоҳга иймон келтирган бўлсангиз, мусулмон бўлсангиз, Унгагина таваккул қилингиз».

وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰقَوۡمِ إِن كُنتُمۡ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ فَعَلَيۡهِ تَوَكَّلُوٓاْ إِن كُنتُم مُّسۡلِمِينَ ٨٤

---

**85**. Улар дедилар: «Аллоҳгагина таваккул қилдик. Парвардигоро, бизни золим қавмга мафтун қилиб қўйма.

فَقَالُواْ عَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلۡنَا رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا فِتۡنَةٗ لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٥

---

**86**. Ўз раҳматинг ила бизга кофир қавмдан нажот бер».

وَنَجِّنَا بِرَحۡمَتِكَ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٨٦

---

**87**. Мусо ва унинг биродарига шундай ваҳий юбордик: «Қавмингиз учун Мисрда уйлар тайёрлангиз. Уйларингизни қиблага айлантириб,

وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰ وَأَخِيهِ أَن تَبَوَّءَا لِقَوۡمِكُمَا بِمِصۡرَ بُيُوتٗا وَٱجۡعَلُواْ بُيُوتَكُمۡ قِبۡلَةٗ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٧

намозни тўкис адо этингиз. Мўминларга хушхабар бер».

**88**. Мусо деди: «Парвардигоро, Сен Фиръавн ва унинг аъёнига дунё ҳаётида зеб-зийнат ва мол-давлат бердинг. Парвардигоро, улар (бу имкониятларни) Сенинг йўлингдан адаштиришга (ишлатяптилар). Парвардигоро, уларнинг мол-давлатини маҳв эт. Қалбларини қаттиқ қил. Токи аламли азобни кўрмагунларича иймон келтирмасинлар».

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبَّنَآ إِنَّكَ ءَاتَيْتَ فِرْعَوْنَ وَمَلَأَهُۥ زِينَةً وَأَمْوَٰلًا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا رَبَّنَا لِيُضِلُّوا۟ عَن سَبِيلِكَ ۖ رَبَّنَا ٱطْمِسْ عَلَىٰٓ أَمْوَٰلِهِمْ وَٱشْدُدْ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوا۟ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ﴿٨٨﴾

**89**. Деди: «Дуойингиз ижобат бўлди. Бас, барқарор турингиз. Билмайдиган кимсаларнинг йўлига эргашмангиз».

قَالَ قَدْ أُجِيبَت دَّعْوَتُكُمَا فَٱسْتَقِيمَا وَلَا تَتَّبِعَآنِّ سَبِيلَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٨٩﴾

**90**. Бани Исроилни денгиздан олиб ўтдик. Фиръавн ва унинг лашкарлари зулму тажвовуз ила уларнинг ортидан қувди. У ғарқ бўлишга келиб қолганида: «Бани Исроил иймон келтирган Зотдан ўзга илоҳ йўқлигига иймон келтирдим ва мен мусулмонларданман», деди.

۞ وَجَٰوَزْنَا بِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْبَحْرَ فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ وَجُنُودُهُۥ بَغْيًا وَعَدْوًا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَدْرَكَهُ ٱلْغَرَقُ قَالَ ءَامَنتُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱلَّذِىٓ ءَامَنَتْ بِهِۦ بَنُوٓا۟ إِسْرَٰٓءِيلَ وَأَنَا۠ مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿٩٠﴾

**91**. Эндими? Олдин исён қилгандинг ва бузғунчилардан бўлгандинг-ку?!

ءَآلْـَٰٔنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنتَ مِنَ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٩١﴾

**92**. Бугун сенинг баданингни қутқарамиз. Токи ўзингдан кейингиларга ибрат бўлгин. Албатта, кўп одамлар Бизнинг оятларимиздан ғофилдирлар.

فَٱلْيَوْمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنْ خَلْفَكَ ءَايَةً ۚ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ عَنْ ءَايَٰتِنَا لَغَٰفِلُونَ ﴿٩٢﴾

**93**. Албатта, Биз Бани Исроилни ишончли ерга жойлаштирдик. Уларга ҳалол ризқ ато этдик. То уларга илм келгунига қадар ихтилоф қилмадилар. Албатта, Аллоҳ Қиёмат куни уларнинг ўзаро қилган ихтилофларига ҳакамлик қилур.

وَلَقَدْ بَوَّأْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مُبَوَّأَ صِدْقٍ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ فَمَا ٱخْتَلَفُوا۟ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٩٣﴾

**94**. Агар сизга нозил қилган нарсамиздан шубҳалансангиз, ўзингиздан олдинги китобни

فَإِن كُنتَ فِى شَكٍّ مِّمَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ فَسْـَٔلِ ٱلَّذِينَ يَقْرَءُونَ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكَ ۚ لَقَدْ جَآءَكَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ﴿٩٤﴾

ўқийдиганлардан сўранг. Албатта, сизга Парвардигорингиз тарафидан ҳақ келди. Бас, шубҳаланувчилардан бўлманг.

---

**95**. Ҳаргиз Аллоҳнинг оятларини ёлғон дейдиганлардан бўла кўрманг. Акс ҳолда зиёнкорлардан бўлиб қолурсиз.

وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَتَكُونَ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٩٥

---

**96**. Албатта, зиммасига Парвардигорингизнинг сўзи вожиб бўлганлар иймонга келмаслар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ حَقَّتۡ عَلَيۡهِمۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا يُؤۡمِنُونَ ٩٦

---

**97**. Гарчи уларга ҳамма оят-мўъжизалар келса-да, то аламли азобни кўрмагунларича (иймон келтирмайдилар).

وَلَوۡ جَآءَتۡهُمۡ كُلُّ ءَايَةٍ حَتَّىٰ يَرَوُاْ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ٩٧

---

**98**. Қани энди бирон қишлоқ иймон келтирсалар-у, иймони уларга фойда берса. Фақат Юнус қавми бундан мустасно. Иймон келтиришгач, уларни дунё ҳаётидаги расволик азобидан халос этдик ва маълум муддатгача фойдалантирдик.

فَلَوۡلَا كَانَتۡ قَرۡيَةٌ ءَامَنَتۡ فَنَفَعَهَآ إِيمَٰنُهَآ إِلَّا قَوۡمَ يُونُسَ لَمَّآ ءَامَنُواْ
كَشَفۡنَا عَنۡهُمۡ عَذَابَ ٱلۡخِزۡيِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَمَتَّعۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ حِينٖ ٩٨

---

**99**. Парвардигорингиз хоҳлаганида ер юзидаги ҳамма-ҳамма иймон келтирган бўларди. Одамларни мўмин бўлишларига мажбурлайдиган сизми?

وَلَوۡ شَآءَ رَبُّكَ لَأٓمَنَ مَن فِي ٱلۡأَرۡضِ كُلُّهُمۡ جَمِيعًاۚ أَفَأَنتَ تُكۡرِهُ
ٱلنَّاسَ حَتَّىٰ يَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٩٩

---

**100**. Аллоҳнинг изнисиз бирон жон мўмин бўла олмас. У ақлини ишлатмайдиганларни азобга дучор қилур.

وَمَا كَانَ لِنَفۡسٍ أَن تُؤۡمِنَ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَيَجۡعَلُ ٱلرِّجۡسَ عَلَى
ٱلَّذِينَ لَا يَعۡقِلُونَ ١٠٠

---

**101**. Айтинг: «Осмонлару ердаги нарсаларга назар солинглар. Иймон келтирмайдиган қавмга оят-аломатлар ҳам, огоҳлантирувлар ҳам фойда бермас».

قُلِ ٱنظُرُواْ مَاذَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَا تُغۡنِي ٱلۡأٓيَٰتُ وَٱلنُّذُرُ
عَن قَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ ١٠١

---

**102**. Улар ўзларидан олдин ўтган кимсаларнинг кунлари каби (ҳолатдан) бошқа нарсани кутмаяптилар. Айтинг: «Кутаверинглар. Мен ҳам сизлар билан бирга кутгувчиларданман».

فَهَلۡ يَنتَظِرُونَ إِلَّا مِثۡلَ أَيَّامِ ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلِهِمۡۚ قُلۡ فَٱنتَظِرُوٓاْ
إِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُنتَظِرِينَ ١٠٢

103. Кейин пайғамбарларимиз ва иймон келтирганларга нажот берурмиз. Шундай қилиб, мўминларга нажот бериш зиммамиздаги бурч бўлди.

ثُمَّ نُنَجِّى رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ حَقًّا عَلَيْنَا نُنجِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٠٣

104. Айтинг: «Эй инсонлар, менинг динимдан шубҳаланаётган бўлсангиз, мен сизларнинг бутларингизга ибодат қилмайман. Бутларки, сизлар Аллоҳни қўйиб, ўшаларга сиғиняпсизлар. Балки мен сизларнинг жонингизни оладиган Аллоҳга ибодат қилурман. Ва мен мўминлардан бўлишга буюрилганман».

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمْ فِى شَكٍّ مِّن دِينِى فَلَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِنْ أَعْبُدُ ٱللَّهَ ٱلَّذِى يَتَوَفَّىٰكُمْ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٠٤

105. Юзингизни динга тўғри тутинг. Мушриклардан бўлманг.

وَأَنْ أَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ١٠٥

106. Аллоҳни қўйиб, сизга фойда ҳам, зарар ҳам келтирмайдиган нарсага илтижо қилманг! Шундай қиладиган бўлсангиз, сўзсиз золимлардансиз!

وَلَا تَدْعُ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَ ۖ فَإِن فَعَلْتَ فَإِنَّكَ إِذًا مِّنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٦

107. Агар Аллоҳ сизга бир зарар етказмоқчи бўлса, уни Ўзидан бошқа ҳеч кимса кетказа олмас. Агар сизга бир яхшилик қилишни ирода қилса, Унинг фазлини рад қилгувчи бўлмас. Бандаларидан Ўзи истаганига уни етказур. У Кечиримли ва Раҳмли Зотдир.

وَإِن يَمْسَسْكَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِن يُرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلَا رَآدَّ لِفَضْلِهِۦ ۚ يُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٧

108. Айтинг: «Эй инсонлар, сизларга Парвардигорингиз тарафидан ҳақ келди. Ким ҳидоят йўлидан юрса, ўзи учун юради. Ким адашса, ўзининг зарарига адашади. Мен сизларнинг устингизда қўриқчи эмасман».

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِى لِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيْكُم بِوَكِيلٍ ١٠٨

109. Ўзингизга ваҳий қилинган нарсага эргашинг ва то Аллоҳ Ўз ҳукмини чиқаргунига қадар сабр қилинг. У ҳукм қилгувчиларнинг энг яхшисидир.

وَٱتَّبِعْ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ وَٱصْبِرْ حَتَّىٰ يَحْكُمَ ٱللَّهُ ۚ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْحَٰكِمِينَ ١٠٩

# Ҳуд هود

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф. Лом. Ро. Китобки, оятлари мустаҳкам қилинган, кейин эса Ҳаким ва Хабардор Зот тарафидан муфассал (баён) қилинган.

الٓرۚ كِتَٰبٌ أُحۡكِمَتۡ ءَايَٰتُهُۥ ثُمَّ فُصِّلَتۡ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ خَبِيرٍ ١

---

**2**. Фақат Аллоҳгагина ибодат қилишингиз учун. Мен сизларга У Зот тарафидан юборилган огоҳлантирувчи ва хушхабар элтувчиман.

أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۚ إِنَّنِي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٞ وَبَشِيرٞ ٢

---

**3**. Парвардигорингизга истиғфор айтингиз, кейин Унга тавба қилингиз. У сизларни белгиланган муддатга қадар чиройли фойдалантирур. Ҳар бир фазл эгасига фазлини берур. Агар юз ўгирсангиз, бас, мен улуғ куннинг азоби бошингизга тушишидан қўрқаман.

وَأَنِ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِ يُمَتِّعۡكُم مَّتَٰعًا حَسَنًا إِلَىٰٓ
أَجَلٖ مُّسَمّٗى وَيُؤۡتِ كُلَّ ذِي فَضۡلٖ فَضۡلَهُۥۖ وَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنِّيٓ أَخَافُ
عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ كَبِيرٍ ٣

---

**4**. Қайтар жойингиз Аллоҳгадир ва У ҳар ишга Қодирдир.

إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٤

---

**5**. Огоҳ бўлингизким, Ундан сир тутиш учун бошларини эгадилар. Огоҳ бўлингизким, улар кийимларига ўраниб олган пайтларида ҳам (Аллоҳ) уларнинг нимани сир тутаётганларини ҳам, нимани ошкор қилаётганларини ҳам билур. Албатта, У Зот қалблардаги сирларни ҳам Билгувчидир.

أَلَآ إِنَّهُمۡ يَثۡنُونَ صُدُورَهُمۡ لِيَسۡتَخۡفُواْ مِنۡهُۚ أَلَا حِينَ يَسۡتَغۡشُونَ
ثِيَابَهُمۡ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٥

---

**6**. Ер юзида ўрмалаган нарса борки, ризқи Аллоҳнинг зиммасидадир. У уларнинг турар жойларини ҳам, борар жойларини ҳам билур. Ҳаммаси Очиқ Китобда бор.

۞وَمَا مِن دَآبَّةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ رِزۡقُهَا وَيَعۡلَمُ مُسۡتَقَرَّهَا
وَمُسۡتَوۡدَعَهَاۚ كُلّٞ فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٖ ٦

---

**7**. У шундай Зотки, осмонлару ерни олти кунда

وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ وَكَانَ عَرۡشُهُۥ عَلَى

яратди. Унинг Арши сув устида эди. Сизлардан қайси бирингиз яхшироқ амал қилишингизни синовдан ўтказиш учун (шундай қилди). Агар сиз уларга: «Ўлгандан кейин яна қайта тириласизлар», десангиз, куфр келтирган кимсалар: «Бу очиқ сеҳрдан бошқа нарса эмас», дейдилар.

ٱلْمَآءِ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ۗ وَلَئِن قُلْتَ إِنَّكُم مَّبْعُوثُونَ
مِنۢ بَعْدِ ٱلْمَوْتِ لَيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ هَـٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٧

---

**8**. Агар улардан азобни маълум муддатга кечиктирсак, албатта, улар: «Уни нима ушлаб турибди?», дерлар. Огоҳ бўлингизким, у келган кунда ундан бурилиб кета олмаслар ва уларни ўша ўзлари масхара қилиб юрганлари азоб қамраб олур.

وَلَئِنْ أَخَّرْنَا عَنْهُمُ ٱلْعَذَابَ إِلَىٰٓ أُمَّةٍ مَّعْدُودَةٍ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحْبِسُهُۥٓ ۗ
أَلَا يَوْمَ يَأْتِيهِمْ لَيْسَ مَصْرُوفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ
يَسْتَهْزِءُونَ ٨

---

**9**. Агар инсонга Ўз тарафимиздан бир марҳаматни тоттириб, кейин уни тортиб олсак, у, албатта, ноумид ва ношукр бўлур.

وَلَئِنْ أَذَقْنَا ٱلْإِنسَـٰنَ مِنَّا رَحْمَةً ثُمَّ نَزَعْنَـٰهَا مِنْهُ إِنَّهُۥ لَيَـُٔوسٌ كَفُورٌ ٩

---

**10**. Агар унга бошига тушган бирон тангликдан кейин кенгликни тоттирсак: «Энди мендан ёмонликлар кетди», дейди. У хурсанд ва мағрурдир.

وَلَئِنْ أَذَقْنَـٰهُ نَعْمَآءَ بَعْدَ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ ٱلسَّيِّـَٔاتُ
عَنِّىٓ ۚ إِنَّهُۥ لَفَرِحٌ فَخُورٌ ١٠

---

**11**. Сабр қилиб, яхши амалларни қилганлар бундан мустасно. Улар учун мағфират ва катта ажр бордир.

إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ أُو۟لَـٰٓئِكَ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ
كَبِيرٌ ١١

---

**12**. Эҳтимол сиз уларнинг: «Унга бир хазина ҳам нозил қилинса ёки у билан бирга бир фаришта ҳам келса бўлмасмиди?», деб қолишларидан юрагингиз безовталаниб, ўзингизга ваҳий қилинган нарсаларнинг айримларини тарк қилаётгандирсиз. Сиз фақат огоҳлантирувчисиз, холос. Аллоҳ эса ҳар бир нарсага Вакилдир.

فَلَعَلَّكَ تَارِكٌۢ بَعْضَ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ وَضَآئِقٌۢ بِهِۦ صَدْرُكَ أَن يَقُولُوا۟
لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ كَنزٌ أَوْ جَآءَ مَعَهُۥ مَلَكٌ ۚ إِنَّمَآ أَنتَ نَذِيرٌ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ
كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ١٢

---

**13**. Ёки уни ўзи тўқиган, дейдиларми? Айтинг: «Агар ростгўй бўлсангиз, қўлингиздан келганча Аллоҳдан бошқа бутларингизни

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا۟ بِعَشْرِ سُوَرٍ مِّثْلِهِۦ مُفْتَرَيَـٰتٍ وَٱدْعُوا۟
مَنِ ٱسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ صَـٰدِقِينَ ١٣

чақириб, унга ўхшаган ўнтагина сурани тўқиб беринглар-чи?»

**14**. Сизларга жавоб бера олмасалар, бас, билингизки, у Аллоҳнинг илми билан нозил қилинган ва Аллоҳдан ўзга илоҳ йўқдир. Энди мусулмон бўласизларми?

فَإِلَّمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَكُمْ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَآ أُنزِلَ بِعِلْمِ ٱللَّهِ وَأَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ١٤

**15**. Кимлар шу дунё ҳаётини ва унинг зеб-зийнатини истасалар, уларга шу дунёнинг ўзида мукофотларини тўла қилиб берурмиз. Улар(нинг савоблари) камайтирилмайди.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتَهَا نُوَفِّ إِلَيْهِمْ أَعْمَٰلَهُمْ فِيهَا وَهُمْ فِيهَا لَا يُبْخَسُونَ ١٥

**16**. Ана ўшаларнинг охиратда дўзахдан бошқа насибаси бўлмас. Қилган амаллари ҳабата кетиб, фойда бермас.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَيْسَ لَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ إِلَّا ٱلنَّارُ ۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُوا۟ فِيهَا وَبَٰطِلٌ مَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٦

**17**. Парвардигори тарафидан бир ҳужжатга эга бўлган кимса ўшалар билан баробарми? Яна унга Парвардигори тарафидан бир гувоҳ эргашиб, имом ва раҳмат бўлмиш Мусонинг китоби ҳам (гувоҳлик бериб турган) бўлса. Улар Қуръонга иймон келтирадилар. Энди гуруҳлардан ким унга куфр келтирса, унга ваъда қилинган жой дўзахдир. Бу ишга заррача шубҳа қилманг. У Парвардигорингиз тарафидан келадиган ҳақдир. Лекин кўп одамлар инонмайдилар.

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِۦ وَيَتْلُوهُ شَاهِدٌ مِّنْهُ وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِهِۦ مِنَ ٱلْأَحْزَابِ فَٱلنَّارُ مَوْعِدُهُۥ ۚ فَلَا تَكُ فِى مِرْيَةٍ مِّنْهُ ۚ إِنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ١٧

**18**. Аллоҳ шаънига ёлғон тўқиган кимсадан ҳам золимроқ ким бор?! Улар Парвардигорларига рўбарў қилинурлар ва гувоҳлар: «Парвардигорлари шаънига ёлғон гапларни айтганлар мана шулардир», дейдилар. Огоҳ бўлингизким, золимларга Аллоҳнинг лаънати бўлгай.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُعْرَضُونَ عَلَىٰ رَبِّهِمْ وَيَقُولُ ٱلْأَشْهَٰدُ هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ أَلَا لَعْنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٨

**19**. Улар Аллоҳнинг йўлидан тўсадилар ва уни қийшайтириб қўймоқчи бўладилар. Улар охиратга куфр келтиргувчилардир.

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ كَٰفِرُونَ ١٩

**20**. Ана ўшалар ер юзида қочиб-қутулгувчи бўлмадилар. Уларга Аллоҳдан ўзга дўстлар бўлмади. Уларга азоб бир неча баробар қилинур. Улар эшитишни ҳам эплай олмадилар, кўрадиган ҳам бўлмадилар.

أُوْلَٰٓئِكَ لَمۡ يَكُونُواْ مُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ مِنۡ أَوۡلِيَآءَۘ يُضَٰعَفُ لَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ مَا كَانُواْ يَسۡتَطِيعُونَ ٱلسَّمۡعَ
وَمَا كَانُواْ يُبۡصِرُونَ ﴿٢٠﴾

---

**21**. Ўзига ўзи зарар қилганлар ана ўшалардир. Тўқиб олган бутлари эса уларни ташлаб кетди.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ﴿٢١﴾

---

**22**. Охиратда айнан шулар энг зиён кўргувчилар бўлишига шак-шубҳа йўқ.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡأَخۡسَرُونَ ﴿٢٢﴾

---

**23**. Иймон келтирган, яхши амаллар қилган ва Парвардигорига хушуъ билан бўйсунганлар жаннат эгаларидир ва у ерда абадий қолурлар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَخۡبَتُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ أُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٣﴾

---

**24**. Бу икки гуруҳнинг мисоли худди кўр ва кар билан кўрадиган ва эшитадиган кимсалар кабидир. Улар баробарми? Ибрат олмайсизларми?

۞مَثَلُ ٱلۡفَرِيقَيۡنِ كَٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡأَصَمِّ وَٱلۡبَصِيرِ وَٱلسَّمِيعِۚ هَلۡ يَسۡتَوِيَانِ
مَثَلًاۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾

---

**25**. Биз Нуҳни қавмига юбордик. «Мен сизларга огоҳлантирувчиман.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ﴿٢٥﴾

---

**26**. Ёлғиз Аллоҳгагина ибодат қилинглар. Мен сизларга аламли куннинг азоби етиб қолишидан қўрқаман», (деди).

أَن لَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۖ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ أَلِيمٖ ﴿٢٦﴾

---

**27**. Шунда унинг қавмидаги улуғлари деди: «Сени худди ўзимизга ўхшаган одамлигингни кўриб турибмиз. Сенга фақат ялангоёқларгина ўйламасдан эргашаётганини ҳам кўряпмиз. Сизларнинг биздан ортиқча жойингизни кўрмаяпмиз. Аксинча, сизларни ёлғончилар, деб ўйлаяпмиз».

فَقَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ مَا نَرَىٰكَ إِلَّا بَشَرٗا مِّثۡلَنَا وَمَا
نَرَىٰكَ ٱتَّبَعَكَ إِلَّا ٱلَّذِينَ هُمۡ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ ٱلرَّأۡيِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمۡ
عَلَيۡنَا مِن فَضۡلِۭ بَلۡ نَظُنُّكُمۡ كَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾

---

**28**. Деди: «Эй қавмим, айтинг-чи, мен Парвардигорим тарафидан аниқ ҳужжатга эга бўлсам ва У Зот менга Ўз ҳузуридан бир раҳмат ато этган

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَءَاتَىٰنِي رَحۡمَةٗ مِّنۡ
عِندِهِۦ فَعُمِّيَتۡ عَلَيۡكُمۡ أَنُلۡزِمُكُمُوهَا وَأَنتُمۡ لَهَا كَٰرِهُونَ ﴿٢٨﴾

бўлса-ю, у сизлардан яширин бўлса, сизларга уни ёқтирмасангиз ҳам мажбурлармидик?!»

29. «Эй қавмим, бу ишим учун сизлардан мол-давлат сўрамайман. Ажримни бериш фақат Аллоҳнинг зиммасидадир. Мен иймон келтирган зотларни қувиб соладиган (одам) эмасман. Улар Парвардигорига йўлиқадиган (зот)лардир. Лекин мен сизларнинг нодон қавм эканингизни кўриб турибман».

وَيَٰقَوۡمِ لَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مَالًاۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۚ وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۚ إِنَّهُم مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمۡ وَلَٰكِنِّيٓ أَرَىٰكُمۡ قَوۡمٗا تَجۡهَلُونَ ٢٩

وَيَٰقَوۡمِ مَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِن طَرَدتُّهُمۡۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٣٠

30. «Эй қавмим, агар уларни қувиб соладиган бўлсам, ким менга Аллоҳ(нинг азоби)дан (қутулишга) ёрдам берур. Ўйлаб кўрмайсизларми?»

31. «Сизларга: «Аллоҳнинг хазиналари менда», демайман. Ғайбни билмайман. «Мен фариштаман», ҳам демайман. Кўзингизга ҳақир кўринаётган кишилар ҳақида: «Аллоҳ уларга ҳаргиз яхшилик ато этмагай», деб ҳам айтмайман. Уларнинг ичидагини Аллоҳ билгувчироқдир. У ҳолда мен золимлардан бўлиб қолурман».

وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ إِنِّي مَلَكٞ وَلَآ أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزۡدَرِيٓ أَعۡيُنُكُمۡ لَن يُؤۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ خَيۡرًاۖ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا فِيٓ أَنفُسِهِمۡ إِنِّيٓ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣١

32. Дедилар: «Эй Нуҳ, биз билан тортишдинг ва тортишишни кўпайтириб юбординг. Агар ростгўйлардан бўлсанг, ўша бизга ваъда қилган нарсангни олиб кел-чи».

قَالُواْ يَٰنُوحُ قَدۡ جَٰدَلۡتَنَا فَأَكۡثَرۡتَ جِدَٰلَنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣٢

33. Деди: «Уни сизларга фақат Аллоҳ Ўзи истаган пайтида келтирур ва сизлар қочиб-қутулгувчи бўлмассиз».

قَالَ إِنَّمَا يَأۡتِيكُم بِهِ ٱللَّهُ إِن شَآءَ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ٣٣

34. Аллоҳ сизларни адаштириб қўйишни истаётган бўлса, мен сизларга насиҳат қилишни истасам ҳам насиҳатим сизларга фойда бермас. У Парвардигорингиздир. Унга қайтарилурсизлар.

وَلَا يَنفَعُكُمۡ نُصۡحِيٓ إِنۡ أَرَدتُّ أَنۡ أَنصَحَ لَكُمۡ إِن كَانَ ٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يُغۡوِيَكُمۡۚ هُوَ رَبُّكُمۡ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٣٤

35. Ёки: «Уни ўзи тўқиган», дейдиларми? Айтинг: «Уни ўзим тўқиган бўлсам, гуноҳи ўзимнинг

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ إِنِ ٱفۡتَرَيۡتُهُۥ فَعَلَيَّ إِجۡرَامِي وَأَنَا۠ بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُجۡرِمُونَ ٣٥

гарданимда. Мен сизлар қилаётган жиноятлардан покман».

---

**36**. Нуҳга шундай ваҳий қилинди: «Қавмингдан шу иймон келтирганларидан бошқаси ҳаргиз иймон келтирмайди. Уларнинг қилган ишларидан хафа бўлма».

وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُۥ لَن يُؤْمِنَ مِن قَوْمِكَ إِلَّا مَن قَدْ ءَامَنَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٣٦﴾

---

**37**. Бизнинг ҳифзи-ҳимоямиз ва кўрсатмамиз остида кема ясагин. Зулм қилганлар ҳақида Менга гап очмагин. Улар, албатта, ғарқ бўлгувчилардир.

وَٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا وَلَا تُخَٰطِبْنِى فِى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٣٧﴾

---

**38**. У кемани ясар экан, қавмидаги зодагонлар ёнидан ўтаётиб, уни масхара қилсалар: «(Бугун) сиз бизни масхара қилаётган бўлсангиз, (эртага) биз сизни худди сиз масхара қилганингиздек, масхара қилурмиз», деди.

وَيَصْنَعُ ٱلْفُلْكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيْهِ مَلَأٌ مِّن قَوْمِهِۦ سَخِرُوا۟ مِنْهُ ۚ قَالَ إِن تَسْخَرُوا۟ مِنَّا فَإِنَّا نَسْخَرُ مِنكُمْ كَمَا تَسْخَرُونَ ﴿٣٨﴾

---

**39**. (Нуҳ яна деди): «Бас, яқинда кимга шарманда қилгувчи азоб келишини ва кимнинг устига мангу азоб тушишини билиб олурсиз».

فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٣٩﴾

---

**40**. Токи Бизнинг фармонимиз келиб, ердан фавворалар отилгач, дедик: «Унга оилангни ва ҳар (жониворлан) бир жуфтдан чиқар. Ким ҳақида олдин гап ўтган бўлса, ўша бундан мустасно. Иймон келтирганларни ҳам (чиқар)». Унга жуда оз одам иймон келтирганди.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ قُلْنَا ٱحْمِلْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ ٱثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ ٱلْقَوْلُ وَمَنْ ءَامَنَ ۚ وَمَآ ءَامَنَ مَعَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٌ ﴿٤٠﴾

---

**41**. У деди: «Унга мининглар. Унинг юриши ҳам, туриши ҳам Аллоҳнинг номи билан бўлур. Албатта, Парвардигорим Кечиримли ва Раҳмли Зотдир».

۞ وَقَالَ ٱرْكَبُوا۟ فِيهَا بِسْمِ ٱللَّهِ مَجْر۪ىٰهَا وَمُرْسَىٰهَآ ۚ إِنَّ رَبِّى لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٤١﴾

---

**42**. Кема уларни тоғлардек тўлқинлар орасида олиб кетар экан, Нуҳ бир четда қолган ўғлига нидо қилди: «Эй ўғилгинам, биз билан бирга (кемага) мингин, кофирлар билан бирга қолмагин!»

وَهِىَ تَجْرِى بِهِمْ فِى مَوْجٍ كَٱلْجِبَالِ وَنَادَىٰ نُوحٌ ٱبْنَهُۥ وَكَانَ فِى مَعْزِلٍ يَٰبُنَىَّ ٱرْكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٢﴾

**43**. Деди: «Мени сувдан асраб қоладиган бирон тоққа чиқиб оламан». Деди: «Бугун Аллоҳнинг амридан бирон сақловчи йўқдир. Аллоҳ раҳм қилган кишиларгина бундан мустасно». Уларнинг ораларини тўлқин тўсди ва у ғарқ бўлгувчилардан бўлди.

قَالَ سَـَٔاوِىٓ إِلَىٰ جَبَلٍ يَعۡصِمُنِى مِنَ ٱلۡمَآءِۚ قَالَ لَا عَاصِمَ ٱلۡيَوۡمَ مِنۡ
أَمۡرِ ٱللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَۚ وَحَالَ بَيۡنَهُمَا ٱلۡمَوۡجُ فَكَانَ مِنَ ٱلۡمُغۡرَقِينَ ٤٣

---

**44**. «Эй ер, сувингни ют, эй осмон, ўзингни тут», дейилди. Сув қуриди. Фармон бажарилди. (Кема) Жудий (тоғи)га жойлашди ва «Золим қавмга ҳалокат бўлсин!» дейилди.

وَقِيلَ يَـٰٓأَرۡضُ ٱبۡلَعِى مَآءَكِ وَيَـٰسَمَآءُ أَقۡلِعِى وَغِيضَ ٱلۡمَآءُ وَقُضِىَ
ٱلۡأَمۡرُ وَٱسۡتَوَتۡ عَلَى ٱلۡجُودِىِّۖ وَقِيلَ بُعۡدًا لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّـٰلِمِينَ ٤٤

---

**45**. Нуҳ Парвардигорига нидо қилиб деди: «Парвардигорим, ўғлим аҳли оиламдандир. Албатта, ваъданг ҳақдир. Сен ҳакамлар ҳакамисан».

وَنَادَىٰ نُوحٌ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ٱبۡنِى مِنۡ أَهۡلِى وَإِنَّ وَعۡدَكَ ٱلۡحَقُّ
وَأَنتَ أَحۡكَمُ ٱلۡحَـٰكِمِينَ ٤٥

---

**46**. Деди: «Эй Нуҳ, у сенинг аҳлингдан эмас. У(нинг иши) яхши иш эмас. Билмаган нарсангни Мендан сўрама. Сенга нодонлардан бўлиб қолмасликни насиҳат қиламан».

قَالَ يَـٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيۡسَ مِنۡ أَهۡلِكَۖ إِنَّهُۥ عَمَلٌ غَيۡرُ صَـٰلِحٍۖ فَلَا تَسۡـَٔلۡنِ
مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۖ إِنِّىٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلۡجَـٰهِلِينَ ٤٦

---

**47**. Деди: «Парвардигорим, билиб-билмай сўрайверишдан паноҳ сўрайман. Энди мени кечирмасанг, менга раҳм қилмасанг, зиён кўргувчилардан бўлиб қолурман».

قَالَ رَبِّ إِنِّىٓ أَعُوذُ بِكَ أَنۡ أَسۡـَٔلَكَ مَا لَيۡسَ لِى بِهِۦ عِلۡمٌۖ وَإِلَّا تَغۡفِرۡ
لِى وَتَرۡحَمۡنِىٓ أَكُن مِّنَ ٱلۡخَـٰسِرِينَ ٤٧

---

**48**. Дейилди: «Эй Нуҳ, Биз тарафимиздан бўлган бир саломатлик ҳамда сенга ва сен билан бирга бўлган умматлар устига (ёғилажак) баракалар ила туш. (Бошқа) умматларни эса (бироз) фойдалантирамиз. Кейин уларни Биз тарафимиздан бир аламли азоб тутгай».

قِيلَ يَـٰنُوحُ ٱهۡبِطۡ بِسَلَـٰمٍ مِّنَّا وَبَرَكَـٰتٍ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٍ مِّمَّن
مَّعَكَۚ وَأُمَمٌ سَنُمَتِّعُهُمۡ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ٤٨

---

**49**. Булар ғайб хабарларидандир. Уларни сизга ваҳий қилмоқдамиз. Уларни олдин сиз ҳам, қавмингиз ҳам билмас эдингизлар. Бас, сабр қилинг. Оқибат тақводорларникидир.

تِلۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهَآ إِلَيۡكَۖ مَا كُنتَ تَعۡلَمُهَآ أَنتَ وَلَا
قَوۡمُكَ مِن قَبۡلِ هَـٰذَاۖ فَٱصۡبِرۡۖ إِنَّ ٱلۡعَـٰقِبَةَ لِلۡمُتَّقِينَ ٤٩

**50**. Одга биродарлари Ҳудни (юбордик). Деди: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилингиз. Сизлар учун Ундан ўзга илоҳ йўқдир. Сизлар фақат тўқиб олувчиларсиз, холос».

وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًاۚ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ
غَيْرُهُۥٓۖ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُفْتَرُونَ ٥٠

---

**51**. «Эй қавмим, сизлардан ажр-мукофот сўрамайман. Ажримни бериш мени яратган Зот зиммасидадир. Ақлингизни ишлатмайсизларми?»

يَٰقَوْمِ لَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًاۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَى ٱلَّذِى فَطَرَنِىٓۚ
أَفَلَا تَعْقِلُونَ ٥١

---

**52**. «Эй қавмим, Парвардигорингизга истиғфор айтингиз, кейин Унга тавба қилингиз. Шунда У Зот сизга осмондан ёмғир ёғдирар ва кучингизга куч қўшар. Жинояткорона юз ўгириб кетмангиз!»

وَيَٰقَوْمِ ٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوٓا۟ إِلَيْهِ يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم
مِّدْرَارًا وَيَزِدْكُمْ قُوَّةً إِلَىٰ قُوَّتِكُمْ وَلَا تَتَوَلَّوْا۟ مُجْرِمِينَ ٥٢

---

**53**. Дедилар: «Эй Ҳуд, сен бизга бирон ҳужжат келтирмадинг. Сенинг гапинг билан худоларимизни тарк қилавермаймиз. Сенга ишониб кетавермаймиз.

قَالُوا۟ يَٰهُودُ مَا جِئْتَنَا بِبَيِّنَةٍ وَمَا نَحْنُ بِتَارِكِىٓ ءَالِهَتِنَا عَن قَوْلِكَ وَمَا
نَحْنُ لَكَ بِمُؤْمِنِينَ ٥٣

---

**54**. Биз фақат: «Сени худоларимиздан бири чалибди», деймиз, холос». У деди: «Албатта, мен Аллоҳни гувоҳ қиламан ва сизлар ҳам гувоҳ бўлингизким, шубҳасиз, мен сизларнинг ширк келтиришингиздан покман».

إِن نَّقُولُ إِلَّا ٱعْتَرَىٰكَ بَعْضُ ءَالِهَتِنَا بِسُوٓءٍۗ قَالَ إِنِّىٓ أُشْهِدُ ٱللَّهَ
وَٱشْهَدُوٓا۟ أَنِّى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ٥٤

---

**55**. Ундан ўзга (илоҳларга сиғинмасман). Бас, ҳаммангиз менга қарши ҳийла қилаверинглар, менга муҳлат берманглар.

مِن دُونِهِۦۖ فَكِيدُونِى جَمِيعًا ثُمَّ لَا تُنظِرُونِ ٥٥

---

**56**. Албатта, мен Парвардигорим ва Парвардигорингиз Аллоҳга таваккул қилдим. Бирон бир ўрмалаган жон йўққи, У Зот унинг пешонасидан тутмаган бўлса. Шубҳасиз, Парвардигорим тўғри йўл устидадир.

إِنِّى تَوَكَّلْتُ عَلَى ٱللَّهِ رَبِّى وَرَبِّكُمۚ مَّا مِن دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ ءَاخِذٌۢ بِنَاصِيَتِهَآۚ
إِنَّ رَبِّى عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٥٦

---

**57**. Юз ўгирсангизлар, мен сизларга етказишим лозим бўлган нарсани етказдим. Парвардигорим сизларнинг ўрнингизга бошқа бир қавмни олиб келур. Сизлар Унга ҳеч қандай зарар

فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقَدْ أَبْلَغْتُكُم مَّآ أُرْسِلْتُ بِهِۦٓ إِلَيْكُمْۚ وَيَسْتَخْلِفُ رَبِّى
قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّونَهُۥ شَيْـًٔاۚ إِنَّ رَبِّى عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ حَفِيظٌ ٥٧

қила олмассизлар. Албатта, Парвардигорим ҳар бир нарсани кузатиб тургувчидир.

---

**58**. Фармонимиз келгач, Ҳуд ва у билан бирга бўлган мўминларга Ўз раҳматимиз ила нажот бердик. Уларни қаттиқ азобдан қутқардик.

وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا هُودٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَنَجَّيۡنَٰهُم مِّنۡ عَذَابٍ غَلِيظٖ ٥٨

---

**59**. Ўша Оддирки, Парвардигорларининг оятларини инкор этдилар, пайғамбарларига осийлик қилдилар ва ҳамма саркаш золимларга эргашдилар.

وَتِلۡكَ عَادٞۖ جَحَدُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ وَعَصَوۡاْ رُسُلَهُۥ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَمۡرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٖ ٥٩

---

**60**. Бу дунёда ҳам, Қиёмат кунида ҳам лаънатга учрагайлар. Огоҳ бўлингизким, Од Парвардигорларига куфр келтирдилар. Огоҳ бўлингизким, Ҳуднинг қавми бўлган Од ҳалокатга учрагай.

وَأُتۡبِعُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَآ إِنَّ عَادٗا كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّعَادٖ قَوۡمِ هُودٖ ٦٠

---

**61**. Самудга биродарлари Солиҳни (юбордик). Деди: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилингиз! Сизлар учун Ундан ўзга илоҳ йўқдир. У сизларни ердан пайдо қилиб, уни обод этишни сизларга топширди. Бас, Ундан мағфират сўранглар, кейин Унга тавба қилинглар. Албатта, Парвардигорим яқин ва ижобат қилгувчидир».

۞وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ وَٱسۡتَعۡمَرَكُمۡ فِيهَا فَٱسۡتَغۡفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِۚ إِنَّ رَبِّي قَرِيبٞ مُّجِيبٞ ٦١

---

**62**. Дедилар: «Эй Солиҳ, сен олдин орзуимиздаги одам эдинг-ку. Энди бизни ота-боболаримиз ибодат қилиб келаётган бутларга ибодат қилишимиздан қайтарасанми?! Албатта, биз сен даъват қилаётган нарсадан шубҳа-гумондамиз».

قَالُواْ يَٰصَٰلِحُ قَدۡ كُنتَ فِينَا مَرۡجُوّٗا قَبۡلَ هَٰذَآۖ أَتَنۡهَىٰنَآ أَن نَّعۡبُدَ مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ٦٢

---

**63**. Деди: «Эй қавмим, айтинглар-чи, мен Парвардигорим тарафидан бир ҳужжатга эга бўлсам ва У Зот менга Ўзи тарафидан бир раҳматни ато этган бўлса-да, яна мен У Зотга осийлик қилсам, Аллоҳ(нинг азобидан) қутулишимга ким ёрдам бера олади?! Сизлар

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَءَاتَىٰنِي مِنۡهُ رَحۡمَةٗ فَمَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِنۡ عَصَيۡتُهُۥۖ فَمَا تَزِيدُونَنِي غَيۡرَ تَخۡسِيرٖ ٦٣

эса менга зарардан бошқа нарсани кўпайтирмайсизлар».

---

**64**. Эй қавмим, мана бу Аллоҳнинг туяси сизларга бир оят-мўжизадир. Уни тек қўйинглар. Аллоҳнинг ерида ўтлаб юраверсин. Унга бирон ёмонлик қила кўрманглар. Акс ҳолда, тезда бир азобга йўлиқасизлар.

وَيَٰقَوۡمِ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمۡ ءَايَةٗۖ فَذَرُوهَا تَأۡكُلۡ فِيٓ أَرۡضِ ٱللَّهِۖ
وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابٞ قَرِيبٞ ٦٤

---

**65**. Уни сўйиб юбордилар. Деди: «Уй-жойларингиздан уч кун фойдаланиб олинглар. Мана шу ёлғони йўқ чин ваъдадир».

فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُواْ فِي دَارِكُمۡ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٖۖ ذَٰلِكَ وَعۡدٌ غَيۡرُ
مَكۡذُوبٖ ٦٥

---

**66**. Фармонимиз келгач, Солиҳ ва у билан бирга бўлган мўминларга Ўз тарафимиздан бўлган бир раҳмат ила нажот бердик ва уларни ўша куннинг шармандалигидан қутқардик. Албатта, Парвардигорингиз Кучли ва Ғолиб Зотдир.

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا صَٰلِحٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَمِنۡ
خِزۡيِ يَوۡمِئِذٍۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡعَزِيزُ ٦٦

---

**67**. Зулм қилган кимсаларни ҳайқириқ ушлади. Ўз уйларида йиқилдилар.

وَأَخَذَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٦٧

---

**68**. Худди у ерда яшамагандек. Огоҳ бўлингизким, Самуд Парвардигорига куфр келтирди. Огоҳ бўлингизким, Самуд ҳалокатга учради.

كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَآ إِنَّ ثَمُودَاْ كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّثَمُودَ ٦٨

---

**69**. Дарҳақиқат, элчиларимиз Иброҳимга хушхабар билан келиб, салом бердилар. У ҳам: «Салом», деди-да, ҳаял ўтмай бир бузоқни қовуриб келтирди.

وَلَقَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ قَالُواْ سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞۖ فَمَا
لَبِثَ أَن جَآءَ بِعِجۡلٍ حَنِيذٖ ٦٩

---

**70**. Уларнинг овқатга қўл узатмаганларини кўриб, улардан шубҳаланди ва хавфсиради. Дедилар: «Қўрқма, биз Лут қавмига юборилганмиз».

فَلَمَّا رَءَآ أَيۡدِيَهُمۡ لَا تَصِلُ إِلَيۡهِ نَكِرَهُمۡ وَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۚ قَالُواْ
لَا تَخَفۡ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمِ لُوطٖ ٧٠

---

**71**. Хотини (ўша ерда) турганди. У кулди. Биз унга Исҳоқ ва Исҳоқнинг ортидан Яъқуб (туғилиши) ҳақида хушхабар бердик.

وَٱمۡرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٞ فَضَحِكَتۡ فَبَشَّرۡنَٰهَا بِإِسۡحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ
إِسۡحَٰقَ يَعۡقُوبَ ٧١

قَالَتْ يَٰوَيْلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٌ وَهَٰذَا بَعْلِى شَيْخًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ عَجِيبٌ ﴿٧٢﴾

**72**. У деди: «Вой ўлмасам, ўзим кампир бўлсам, мана бу эрим эса қари чол бўлса. Шунда ҳам туғавераманми? Бу жуда қизиқ-ку!»

قَالُوٓا۟ أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ ۖ رَحْمَتُ ٱللَّهِ وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيْكُمْ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ ۚ إِنَّهُۥ حَمِيدٌ مَّجِيدٌ ﴿٧٣﴾

**73**. Дедилар: «Аллоҳнинг ишидан ажабланасанми? Эй хонадон аҳли, сизларга Аллоҳнинг раҳмати ва баракоти бўлсин. Албатта, У мақтовга лойиқ, буюк Зотдир».

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنْ إِبْرَٰهِيمَ ٱلرَّوْعُ وَجَآءَتْهُ ٱلْبُشْرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِى قَوْمِ لُوطٍ ﴿٧٤﴾

**74**. Иброҳимдан қўрқув кетиб, унга хушхабар келгач, Биз билан Лут қавми ҳақида баҳслаша бошлади.

إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٌ مُّنِيبٌ ﴿٧٥﴾

**75**. Албатта, Иброҳим ҳалим, кўнгилчан ва ибодатли кишидир.

يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَآ ۖ إِنَّهُۥ قَدْ جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَإِنَّهُمْ ءَاتِيهِمْ عَذَابٌ غَيْرُ مَرْدُودٍ ﴿٧٦﴾

**76**. (Дедилар): «Эй Иброҳим, бу баҳсни қўй. Парвардигорингнинг фармони (аллақачон) келиб бўлган. Албатта, уларга қайтариб бўлмас азоб келгувчидир».

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِىٓءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا يَوْمٌ عَصِيبٌ ﴿٧٧﴾

**77**. Элчиларимиз Лутнинг ёнига келгач, унинг ҳоли ёмонлашди ва уларнинг келишларидан юраги сиқилиб, деди: «Бу жуда оғир кундир».

وَجَآءَهُۥ قَوْمُهُۥ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِن قَبْلُ كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِى هُنَّ أَطْهَرُ لَكُمْ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِى ضَيْفِىٓ ۖ أَلَيْسَ مِنكُمْ رَجُلٌ رَّشِيدٌ ﴿٧٨﴾

**78**. Қавми унинг ёнига югуриб келди. Улар олдин ёмон ишлар қилардилар. Деди: «Эй қавмим, анави қизларим - ана ўшалар сизлар учун покроқ-ку. Аллоҳдан қўрқинглар ва мени меҳмонларим олдида шарманда қилманглар. Орангизда биронта ақлли киши йўқми?»

قَالُوا۟ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِى بَنَاتِكَ مِنْ حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ ﴿٧٩﴾

**79**. Дедилар: «Биз қизларингга муҳтож эмаслигимизни яхши биласан. Нимани хоҳлаётганимизни ҳам яхши биласан».

قَالَ لَوْ أَنَّ لِى بِكُمْ قُوَّةً أَوْ ءَاوِىٓ إِلَىٰ رُكْنٍ شَدِيدٍ ﴿٨٠﴾

**80**. Деди: «Қани энди, сизларга кучим етса ёки таянадиган бир кучли таянчим бўлса».

**81**. (Фариштлар) дедилар: «Эй Лут, биз Парвардигорингнинг элчиларимиз. Улар сенга асло тега олмаслар. Кечанинг бир қисмида оилангни олиб чиқиб кет, хотининг бундан мустасно. Биронтангиз атрофга алангламасин! Уларга етган мусибат унга (хотинингга) ҳам етгай. Уларга ваъда қилинган вақт тонгдир. Тонг яқин эмасми?!»

قَالُواْ يَٰلُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوٓاْ إِلَيۡكَۖ فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ
مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ أَحَدٌ إِلَّا ٱمۡرَأَتَكَۖ إِنَّهُۥ مُصِيبُهَا مَآ
أَصَابَهُمۡۚ إِنَّ مَوۡعِدَهُمُ ٱلصُّبۡحُۚ أَلَيۡسَ ٱلصُّبۡحُ بِقَرِيبٖ ٨١

---

**82**. Фармонимиз келгач, уларни остин-устин қилиб юбордик ва устларидан кетма-кет сопол тошларни ёғдирдик.

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا جَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهَا حِجَارَةٗ مِّن
سِجِّيلٖ مَّنضُودٖ ٨٢

---

**83**. Парвардигорингиз ҳузурида белгиланган. Улар золимлардан узоқда эмас.

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَۖ وَمَا هِيَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ بِبَعِيدٖ ٨٣

---

**84**. Мадянга биродарлари Шуайбни (юбордик). Деди: «Эй қавмим, Аллоҳга бандалик қилинглар. Сизлар учун Ундан ўзга илоҳ йўқ. Ўлчов ва тарозидан уриб қолманглар. Мен сизларни яхшиликда кўряпман. Мен устингизга қамраб олувчи кун азоби тушишидан қўрқаман».

۞وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ
إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ وَلَا تَنقُصُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَۖ إِنِّيٓ أَرَىٰكُم بِخَيۡرٖ وَإِنِّيٓ
أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ مُّحِيطٖ ٨٤

---

**85**. «Эй қавмим, ўлчаш ва тортишни адолат билан тўла адо этинглар. Одамларнинг нарсаларини уриб қолманглар ва заминда бузғунчилик қилиб юрманглар».

وَيَٰقَوۡمِ أَوۡفُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ
أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٨٥

---

**86**. «Агар мўмин бўлсангиз, Аллоҳнинг сизлар учун қолдиргани яхшироқ. Мен сизларнинг устингизда қўриқчи эмасман».

بَقِيَّتُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِحَفِيظٖ ٨٦

---

**87**. Улар (масхара қилиб) дедилар: «Эй Шуайб, сенга намозинг ота-боболаримиз ибодат қилиб келаётган бутлардан воз кечишимизни ёки ўз мол-мулкимизни ўзимиз истагандек тасарруф қилмаслигимизни буюряптими? Бирам кўнгилчан, рашидсанки!»

قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ أَصَلَوٰتُكَ تَأۡمُرُكَ أَن نَّتۡرُكَ مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوۡ أَن
نَّفۡعَلَ فِيٓ أَمۡوَٰلِنَا مَا نَشَٰٓؤُاْۖ إِنَّكَ لَأَنتَ ٱلۡحَلِيمُ ٱلرَّشِيدُ ٨٧

**88**. Деди: «Эй қавмим, айтинглар-чи, борди-ю, мен Парвардигорим тарафидан аниқ бир ҳужжатга эга бўлсам-чи ва менга Ўзи тарафидан бир яхши ризқ ато этган бўлса-чи?! Мен сизларга ўзим қайтараётган нарсада хилоф қилмоқчи эмасман. Мен кучим етганича ислоҳ қилишни истайман, холос. Менга тавфиқ бериш Аллоҳга боғлиқ. Унгагина таваккал қилдим. Унгагина қайтаман».

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَرَزَقَنِي مِنۡهُ رِزۡقًا
حَسَنٗاۚ وَمَآ أُرِيدُ أَنۡ أُخَالِفَكُمۡ إِلَىٰ مَآ أَنۡهَىٰكُمۡ عَنۡهُۚ إِنۡ أُرِيدُ
إِلَّا ٱلۡإِصۡلَٰحَ مَا ٱسۡتَطَعۡتُۚ وَمَا تَوۡفِيقِيٓ إِلَّا بِٱللَّهِۚ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ
وَإِلَيۡهِ أُنِيبُ ٨٨

---

**89**. «Эй қавмим, тағин менга қарши чиқишингиз сизларга ҳам Нуҳ қавмига ё Ҳуд қавмига ёки Солиҳ қавмига етган балолар етишига олиб бориб қўймасин. Лут қавми сизлардан йироқ эмасдир».

وَيَٰقَوۡمِ لَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شِقَاقِيٓ أَن يُصِيبَكُم مِّثۡلُ مَآ أَصَابَ قَوۡمَ
نُوحٍ أَوۡ قَوۡمَ هُودٍ أَوۡ قَوۡمَ صَٰلِحٖۚ وَمَا قَوۡمُ لُوطٖ مِّنكُم بِبَعِيدٖ ٨٩

---

**90**. «Парвардигорингизга истиғфор айтингиз. Сўнг Унга тавба қилингиз. Албатта, Парвардигорим Раҳмлидир, Дўстдир».

وَٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِۚ إِنَّ رَبِّي رَحِيمٞ وَدُودٞ ٩٠

---

**91**. Дедилар: «Эй Шуайб, айтаётганларингнинг кўпини тушунмаяпмиз. Орамиздаги бир заиф кимса эканингни кўряпмиз. Қариндошларинг бўлмаганида сени тошбўрон қилиб юборган бўлар эдик. Сен бизга қадрли эмассан».

قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ مَا نَفۡقَهُ كَثِيرٗا مِّمَّا تَقُولُ وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفٗاۖ
وَلَوۡلَا رَهۡطُكَ لَرَجَمۡنَٰكَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡنَا بِعَزِيزٖ ٩١

---

**92**. Деди: «Эй қавмим, қариндошларим сизларга Аллоҳдан ҳам азизроқмики, У Зотга орқангизни ўгириб олдингиз. Албатта, Парвардигорим қилаётган ишларингизни қамраб олгувчидир».

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَهۡطِيٓ أَعَزُّ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱللَّهِ وَٱتَّخَذۡتُمُوهُ وَرَآءَكُمۡ
ظِهۡرِيًّاۖ إِنَّ رَبِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ٩٢

---

**93**. «Эй қавмим, қўлингиздан келганини қилаверинг, мен ҳам қилгувчиман. Яқинда кимга шарманда қиладиган азоб келишини ва ким ёлғончи эканини билиб олурсизлар. Кутиб тураверинглар. Мен ҳам сизлар билан бирга кутиб тургувчиман».

وَيَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي عَٰمِلٞۖ سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ
عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَمَنۡ هُوَ كَٰذِبٞۖ وَٱرۡتَقِبُوٓاْ إِنِّي مَعَكُمۡ رَقِيبٞ ٩٣

---

**94**. Фармонимиз келгач, Шуайб ва у билан бирга бўлган иймон келтирганларга Ўз раҳматимиз

وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا شُعَيۡبٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا
وَأَخَذَتِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٩٤

ила нажот бердик. Зулм қилганларни эса ҳайқириқ ушлади ва улар ўз диёрларида (юзтубан) йиқилдилар.

---

**95**. Гўё у ерда яшамагандек. Огоҳ бўлингизким, Самуд қабиласи гумдон бўлгани каби Мадян қавми ҳам (ном-нишонсиз) йўқ бўлди.

كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا۟ فِيهَآ ۗ أَلَا بُعْدًا لِّمَدْيَنَ كَمَا بَعِدَتْ ثَمُودُ ﴿٩٥﴾

---

**96**. Мусони ҳам оятларимиз ва очиқ ҳужжат билан юбордик.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٩٦﴾

---

**97**. Фиръавн ва унинг аъёнига. Улар Фиръавннинг буйруғига бўйсундилар. Фиръавнинг буйруғи эса тўғри эмас эди.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَٱتَّبَعُوٓا۟ أَمْرَ فِرْعَوْنَ ۖ وَمَآ أَمْرُ فِرْعَوْنَ بِرَشِيدٍ ﴿٩٧﴾

---

**98**. У Қиёмат куни қавмининг олдига тушиб бориб, уларни дўзахга туширур. У нақадар ёмон тушиш жойи!

يَقْدُمُ قَوْمَهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فَأَوْرَدَهُمُ ٱلنَّارَ ۖ وَبِئْسَ ٱلْوِرْدُ ٱلْمَوْرُودُ ﴿٩٨﴾

---

**99**. Уларга шу ерда ҳам, Қиёмат куни ҳам лаънат эргашиб борур. Нақадар ёмон такрор бу!

وَأُتْبِعُوا۟ فِى هَٰذِهِۦ لَعْنَةً وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ بِئْسَ ٱلرِّفْدُ ٱلْمَرْفُودُ ﴿٩٩﴾

---

**100**. Мана шу шаҳарларнинг хабарларидандир. Уни сизга қисса қилиб беряпмиз. Улардан (ҳозиргача) турганлари ҳам, (аллақачон хас-хашакдек) ўрилиб битганлари ҳам бор.

ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّهُۥ عَلَيْكَ ۖ مِنْهَا قَآئِمٌ وَحَصِيدٌ ﴿١٠٠﴾

---

**101**. Уларга Биз зулм қилмадик. Лекин улар ўзларига ўзлари зулм қилдилар. Парвардигорингизнинг фармони келган пайтда Аллоҳни қўйиб илтижо қилаётган худолари уларнинг бирон ҳожатини раво қилмади. (Худолари) уларга зарардан бошқа нарсани зиёда қилмади.

وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن ظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ ۖ فَمَآ أَغْنَتْ عَنْهُمْ ءَالِهَتُهُمُ
ٱلَّتِى يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ لَّمَّا جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَمَا
زَادُوهُمْ غَيْرَ تَتْبِيبٍ ﴿١٠١﴾

---

**102**. Парвардигорингиз золим бўлиб турган шаҳарларни (азоб билан) ушлаганида мана шундай ушлар. Унинг ушлаши аламли ва шиддатлидир.

وَكَذَٰلِكَ أَخْذُ رَبِّكَ إِذَآ أَخَذَ ٱلْقُرَىٰ وَهِىَ ظَٰلِمَةٌ ۚ إِنَّ أَخْذَهُۥٓ أَلِيمٌ
شَدِيدٌ ﴿١٠٢﴾

**103**. Албатта, бу ишда охират азобидан қўрқадиган кимса учун оят-аломат бор. У одамлар жам бўладиган кундир. У гувоҳ бўлинадиган кундир. (Яъни, ҳамма у куннинг гувоҳи бўлгай).

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ ٱلْـَٔاخِرَةِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّجْمُوعٌ لَّهُ ٱلنَّاسُ وَذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُودٌ ﴿١٠٣﴾

---

**104**. Биз уни саноқли муддатга кечиктириб турамиз, холос.

وَمَا نُؤَخِّرُهُۥٓ إِلَّا لِأَجَلٍ مَّعْدُودٍ ﴿١٠٤﴾

---

**105**. У кун келганда (Аллоҳнинг) изнисиз бирон жон сўзламас. Улардан кимдир бахтли, кимдир бахтсиз бўлур.

يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ إِلَّا بِإِذْنِهِۦ ۚ فَمِنْهُمْ شَقِيٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٥﴾

---

**106**. Бахтсиз бўлганлари дўзахдадирлар. У ерда дод-фарёд қилурлар.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ شَقُوا۟ فَفِى ٱلنَّارِ لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٦﴾

---

**107**. Модомики, осмонлару ер бор экан, у ерда абадий қолурлар. Парвардигорингиз хоҳлагани бўлиши бундан мустасно. Албатта, Парвардигорингиз Ўзи хоҳлаган ишни қилгувчидир.

خَـٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَـٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٠٧﴾

---

**108**. Бахтли бўлганлар эса жаннатдадирлар. Модомики, осмонлару ер бор экан, у ерда абадий қоладилар. Фақат Парвардигорингиз хоҳлагани бундан мустасно. Бу туганмас инъомдир.

۞ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ سُعِدُوا۟ فَفِى ٱلْجَنَّةِ خَـٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَـٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۖ عَطَآءً غَيْرَ مَجْذُوذٍ ﴿١٠٨﴾

---

**109**. Сиз анавилар ибодат қилаётган нарсадан шубҳалана кўрманг. Улар худди олдинги ота-боболари ибодат қилганидек ибодат қиляптилар. Биз уларнинг насибасини камайтирмасдан, тўла қилиб бергувчимиз.

فَلَا تَكُ فِى مِرْيَةٍ مِّمَّا يَعْبُدُ هَـٰٓؤُلَآءِ ۚ مَا يَعْبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُهُم مِّن قَبْلُ ۚ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمْ نَصِيبَهُمْ غَيْرَ مَنقُوصٍ ﴿١٠٩﴾

---

**110**. Биз Мусога Китобни бердик. У ҳақда ихтилоф қилинди. Парвардигорингиз тарафидан бир сўз ўтмаганида улар устидан ҳам ҳукм ўқилган бўлар эди. Улар ундан шак-шубҳададирлар.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَـٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿١١٠﴾

**111**. Парвардигорингиз ҳаммага амаллари(нинг жазо ёки мукоффоти)ни тўла қилиб берур. У Зот уларнинг қилаётган ишларидан Хабардордир.

وَإِنَّ كُلࣰّا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمۡ رَبُّكَ أَعۡمَٰلَهُمۡۚ إِنَّهُۥ بِمَا يَعۡمَلُونَ خَبِيرࣱ ١١١

**112**. Сиз ва сиз билан бирга тавба қилган зотлар қандай буюрилган бўлсангиз, ўшандоқ барқарор турингиз. Ҳаддингиздан ошмангиз. У Зот қилаётган ишларингизни Кўргувчидир.

فَٱسۡتَقِمۡ كَمَآ أُمِرۡتَ وَمَن تَابَ مَعَكَ وَلَا تَطۡغَوۡاْۚ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرࣱ ١١٢

**113**. Зулм қилган кимсаларга таяниб қолманглар. Тағин сизларни дўзах тутиб олмасин. Сизларга Аллоҳдан ўзга дўстлар йўқдир. Кейин ёрдам ололмай қоласизлар.

وَلَا تَرۡكَنُوٓاْ إِلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ فَتَمَسَّكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنۡ أَوۡلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ١١٣

**114**. Кундузнинг икки тарафида ва кечанинг бир қисмида намозни тўкис адо этинг. Яхшиликлар ёмонликларни кетказур. Бу қулоқ солувчилар учун бир эслатмадир.

وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَيِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفࣰا مِّنَ ٱلَّيۡلِۚ إِنَّ ٱلۡحَسَنَٰتِ يُذۡهِبۡنَ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ ذَٰلِكَ ذِكۡرَىٰ لِلذَّٰكِرِينَ ١١٤

**115**. Сабр қилинг. Аллоҳ чиройли амал қилувчиларнинг ажрини зое қилмайди.

وَٱصۡبِرۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١١٥

**116**. Сизлардан олдинги асрлардан ер юзида бузғунчиликдан қайтарадиган кишилардан қолганлари бўлганда эди. Фақат озгинагина қолганларки, улар Биз нажот берган зотлардандир. Зулм қилган кимсалар эса маишатга берилиб кетиб, жиноятчиларга айландилар.

فَلَوۡلَا كَانَ مِنَ ٱلۡقُرُونِ مِن قَبۡلِكُمۡ أُوْلُواْ بَقِيَّةࣲ يَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡفَسَادِ فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا قَلِيلࣰا مِّمَّنۡ أَنجَيۡنَا مِنۡهُمۡۗ وَٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَآ أُتۡرِفُواْ فِيهِ وَكَانُواْ مُجۡرِمِينَ ١١٦

**117**. Парвардигорингиз аҳолиси ислоҳ қилувчилар бўлган шаҳарларни зулм билан ҳалок қилган эмас.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ بِظُلۡمࣲ وَأَهۡلُهَا مُصۡلِحُونَ ١١٧

**118**. Парвардигорингиз хоҳлаганида одамларни битта миллат қилиб қўйган бўларди. Улар эса ҳар доим ихтилоф қилаверадилар.

وَلَوۡ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ ٱلنَّاسَ أُمَّةࣰ وَٰحِدَةࣰۖ وَلَا يَزَالُونَ مُخۡتَلِفِينَ ١١٨

**119**. Парвардигорингиз раҳм қилган кимсалар бундан мустасно. Уларни шунинг учун яратди.

إِلَّا مَن رَّحِمَ رَبُّكَۚ وَلِذَٰلِكَ خَلَقَهُمۡۗ وَتَمَّتۡ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ١١٩

Парвардигорингизнинг: «Жаҳаннамни жин ва одамларнинг ҳаммаси билан тўлдираман», деган сўзи тўла бўлди.

**120**. Сизга пайғамбарлар ҳақидаги ҳар бир хабарни қалбингизни барқарорлаштириш учун қисса қилиб беряпмиз. Уларда сизга ҳақ, панд-насиҳат, мўминлар учун эслатма келди.

وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلرُّسُلِ مَا نُثَبِّتُ بِهِۦ فُؤَادَكَۚ وَجَآءَكَ
فِي هَٰذِهِ ٱلۡحَقُّ وَمَوۡعِظَةٞ وَذِكۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ١٢٠

**121**. Иймон келтирмайдиганларга айтинг: «Қўлингиздан келганини қилинг. Биз ҳам қилгувчилармиз».

وَقُل لِّلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنَّا عَٰمِلُونَ ١٢١

**122**. Кутаверинглар. Биз ҳам кутгувчилармиз.

وَٱنتَظِرُوٓاْ إِنَّا مُنتَظِرُونَ ١٢٢

**123**. Осмонлару ернинг ғайби Аллоҳникидир. Ишнинг ҳаммаси У Зотга қайтарилур. Бас, Унга ибодат қилинг ва унга таянинг. Парвардигорингиз сизлар қилаётган ишлардан ғофил эмасдир.

وَلِلَّهِ غَيۡبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ يُرۡجَعُ ٱلۡأَمۡرُ كُلُّهُۥ فَٱعۡبُدۡهُ
وَتَوَكَّلۡ عَلَيۡهِۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ١٢٣

# Юсуф يوسف

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф, Лом, Ро. Ушбулар Аниқ Китоб оятларидир.

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ١

---

**2**. Биз уни арабий Қуръон этиб нозил қилдик. Шоядки, ақл юритсангизлар.

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٢

---

**3**. Биз сизга мана шу Қуръонни ваҳий қилиш билан энг гўзал қиссани айтиб берамиз. Бундан олдин сиз ундан бехабар эдингиз.

نَحۡنُ نَقُصُّ عَلَيۡكَ أَحۡسَنَ ٱلۡقَصَصِ بِمَآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ وَإِن كُنتَ مِن قَبۡلِهِۦ لَمِنَ ٱلۡغَٰفِلِينَ ٣

---

**4**. Ўшанда Юсуф отасига деди: «Эй отажон, мен ўн бир юлдузни, қуёш ва ойни кўрдим. Уларни менга сажда қилаётганларини кўрдим».

إِذۡ قَالَ يُوسُفُ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ إِنِّي رَأَيۡتُ أَحَدَ عَشَرَ كَوۡكَبٗا وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ رَأَيۡتُهُمۡ لِي سَٰجِدِينَ ٤

---

**5**. Деди: «Эй ўғилчам, тушингни акаларингга айта кўрма. Тағин сенга бирон ҳийла қилиб юрмасинлар. Албатта, шайтон инсонга очиқ душмандир».

قَالَ يَٰبُنَيَّ لَا تَقۡصُصۡ رُءۡيَاكَ عَلَىٰٓ إِخۡوَتِكَ فَيَكِيدُواْ لَكَ كَيۡدًاۖ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لِلۡإِنسَٰنِ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٥

---

**6**. Парвардигоринг сени мана шундай танлаб олади. Сенга тушларнинг таъбирини ўргатади. Олдинги боболаринг Иброҳим ва Исҳоққа неъматини тўла қилиб берганидек, сенга ва Яъқуб оиласига ҳам тўла қилиб беради. Албатта, Парвардигоринг Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

وَكَذَٰلِكَ يَجۡتَبِيكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ ءَالِ يَعۡقُوبَ كَمَآ أَتَمَّهَا عَلَىٰٓ أَبَوَيۡكَ مِن قَبۡلُ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَۚ إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٦

---

**7**. Дарҳақиқат, Юсуф ва унинг оға-иниларида сўрагувчилар учун оятлар бордир.

۞لَّقَدۡ كَانَ فِي يُوسُفَ وَإِخۡوَتِهِۦٓ ءَايَٰتٞ لِّلسَّآئِلِينَ ٧

---

**8**. Ўшанда дедилар: «Юсуф ва унинг укаси отамиз учун биздан севимлироқдир. Ҳолбуки, биз кўпчиликмиз. Албатта, отамиз очиқ залолатдадир».

إِذۡ قَالُواْ لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ إِلَىٰٓ أَبِينَا مِنَّا وَنَحۡنُ عُصۡبَةٌ إِنَّ أَبَانَا لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٨

ٱقْتُلُوا۟ يُوسُفَ أَوِ ٱطْرَحُوهُ أَرْضًا يَخْلُ لَكُمْ وَجْهُ أَبِيكُمْ وَتَكُونُوا۟
مِنۢ بَعْدِهِۦ قَوْمًا صَٰلِحِينَ ﴿٩﴾

**9**. «Юсуфни ўлдиринглар ёки бирон ерга олиб бориб ташланглар. Шунда отангизнинг юзи ўзингизга қолар. Кейин яхши қавм бўлиб олаверасизлар».

---

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ لَا تَقْتُلُوا۟ يُوسُفَ وَأَلْقُوهُ فِى غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ
بَعْضُ ٱلسَّيَّارَةِ إِن كُنتُمْ فَٰعِلِينَ ﴿١٠﴾

**10**. Улардан бири деди: «Юсуфни ўлдирманглар. Бирон иш қилмоқчи бўлсангизлар, уни қудуқнинг қаърига ташланглар, бирон йўловчи олиб кетади».

---

قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأْمَ۫نَّا عَلَىٰ يُوسُفَ وَإِنَّا لَهُۥ لَنَٰصِحُونَ ﴿١١﴾

**11**. Дедилар: «Эй ота, нима учун Юсуфни бизга ишонмайсан? Ахир биз унга ғамхўрмиз-ку».

---

أَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَرْتَعْ وَيَلْعَبْ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ﴿١٢﴾

**12**. «Эртага уни биз билан юбор. Ўйнаб, яйраб келсин. Биз уни ҳимоя қилиб юрамиз».

---

قَالَ إِنِّى لَيَحْزُنُنِىٓ أَن تَذْهَبُوا۟ بِهِۦ وَأَخَافُ أَن يَأْكُلَهُ ٱلذِّئْبُ وَأَنتُمْ
عَنْهُ غَٰفِلُونَ ﴿١٣﴾

**13**. Деди: «Уни олиб кетишинглар мени хафа қилади. Сизлар ғафлатда қолиб, уни бўри еб кетишидан қўрқаман».

---

قَالُوا۟ لَئِنْ أَكَلَهُ ٱلذِّئْبُ وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّآ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ ﴿١٤﴾

**14**. Дедилар: «Биз кўпчилик бўла туриб, уни бўри еб кетса, демак, биз зиён кўргувчилар эканмиз».

---

فَلَمَّا ذَهَبُوا۟ بِهِۦ وَأَجْمَعُوٓا۟ أَن يَجْعَلُوهُ فِى غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ ۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ
لَتُنَبِّئَنَّهُم بِأَمْرِهِمْ هَٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٥﴾

**15**. Уни олиб кетиб, қудуқ қаърига ташлашга қарор қилганларида, Биз унга шундай ваҳий қилдик: «Сен, албатта, уларга бу қилмишлари ҳақида хабар берурсан, ўшанда улар сени сезмайдилар ҳам».

---

وَجَآءُوٓ أَبَاهُمْ عِشَآءً يَبْكُونَ ﴿١٦﴾

**16**. Кечга бориб, оталарининг олдига йиғлаб келдилар.

---

قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ وَتَرَكْنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَٰعِنَا فَأَكَلَهُ
ٱلذِّئْبُ ۖ وَمَآ أَنتَ بِمُؤْمِنٍ لَّنَا وَلَوْ كُنَّا صَٰدِقِينَ ﴿١٧﴾

**17**. Дедилар: «Эй ота, Юсуфни нарсаларимиз олдида қолдириб, ўзимиз қувлашиб кетган эдик, уни бўри еб кетибди. Энди рост гапирсак ҳам бизга барибир ишонмайсан».

---

وَجَآءُو عَلَىٰ قَمِيصِهِۦ بِدَمٍ كَذِبٍ ۚ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنفُسُكُمْ

**18**. Унинг кўйлагини ёлғондан қонга бўяб олиб

أَمۡرٗاۖ فَصَبۡرٞ جَمِيلٞۖ وَٱللَّهُ ٱلۡمُسۡتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ١٨

келдилар. Деди: «Йўқ, сизларга ҳавойи нафсингиз ишни безаб кўрсатган. Энди чиройли сабр(дан бошқа чорам йўқ). Сизлар васф этаётган бу ишда ёрдам сўраладиган Зот Аллоҳдир».

---

وَجَآءَتۡ سَيَّارَةٞ فَأَرۡسَلُواْ وَارِدَهُمۡ فَأَدۡلَىٰ دَلۡوَهُۥۖ قَالَ يَٰبُشۡرَىٰ هَٰذَا
غُلَٰمٞۚ وَأَسَرُّوهُ بِضَٰعَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ١٩

**19**. Йўловчилар келиб, сувчини сувга юбордилар. У челагини қудуққа ташлаганди. (Унга Юсуф осилиб чиқди). Деди: «Суюнчи! Бу бола-ку!». Уни бир нарса сифатида яшириб қўйдилар. Аллоҳ улар қилаётган ишни Билгувчидир.

---

وَشَرَوۡهُ بِثَمَنِۢ بَخۡسٖ دَرَٰهِمَ مَعۡدُودَةٖ وَكَانُواْ فِيهِ مِنَ ٱلزَّٰهِدِينَ ٢٠

**20**. Уни арзон баҳога, бир неча дирҳамларга сотиб юбордилар. Улар унга қизиқмаган эдилар.

---

وَقَالَ ٱلَّذِي ٱشۡتَرَىٰهُ مِن مِّصۡرَ لِٱمۡرَأَتِهِۦٓ أَكۡرِمِي مَثۡوَىٰهُ عَسَىٰٓ
أَن يَنفَعَنَآ أَوۡ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدٗاۚ وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ
وَلِنُعَلِّمَهُۥ مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِۚ وَٱللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰٓ أَمۡرِهِۦ وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢١

**21**. Уни Мисрда сотиб олган (одам) хотинига: «Уни яхшилаб жойлаштир, шояд, бизга фойдаси тегиб қолса ёки бола қилиб олсак», - деди. Мана шундай қилиб, унга тушларнинг таъбирини ўргатишимиз учун Юсуфни ўша ерга жойлаштириб қўйдик. Аллоҳ Ўз ишида Ғолибдир. Лекин кўп одамлар буни билмаслар.

---

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥٓ ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٢٢

**22**. Вояга етгач, унга ҳикмат ва илм бердик. Ишни пухта бажарувчиларни мана шундай мукофотлаймиз.

---

وَرَٰوَدَتۡهُ ٱلَّتِي هُوَ فِي بَيۡتِهَا عَن نَّفۡسِهِۦ وَغَلَّقَتِ ٱلۡأَبۡوَٰبَ وَقَالَتۡ
هَيۡتَ لَكَۚ قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ رَبِّيٓ أَحۡسَنَ مَثۡوَايَۖ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣

**23**. У уйида бўлган аёл уни йўлдан урмоқчи бўлди. Эшикларни маҳкам беркитиб: «Келақол», деди. (Юсуф) деди: «Аллоҳ асрасин. Ахир у менга яхши жой қилиб берган хожам-ку! Албатта, золимлар нажот топмаслар».

---

وَلَقَدۡ هَمَّتۡ بِهِۦۖ وَهَمَّ بِهَا لَوۡلَآ أَن رَّءَا بُرۡهَٰنَ رَبِّهِۦۚ كَذَٰلِكَ لِنَصۡرِفَ
عَنۡهُ ٱلسُّوٓءَ وَٱلۡفَحۡشَآءَۚ إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٢٤

**24**. Аёл унга интилди. Парвардигорининг очиқ ҳужжатини кўрмаганида у ҳам аёлга интилган бўларди. Уни ёмонлик ва бузуқликдан қайтариш учун мана шундай қилдик. У Бизнинг солиҳ бандаларимиздандир.

وَٱسْتَبَقَا ٱلْبَابَ وَقَدَّتْ قَمِيصَهُۥ مِن دُبُرٍ وَأَلْفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلْبَابِ ۚ
قَالَتْ مَا جَزَآءُ مَنْ أَرَادَ بِأَهْلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ أَن يُسْجَنَ أَوْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٢٥

**25**. Эшик томон чопишдилар. Аёл унинг кўйлагини орқа тарафидан йиртиб юборди. Эшик олдида аёлнинг хожасига дуч келдилар. Аёл деди: «Сенинг оилангга ёмонлик қилмоқчи бўлганнинг жазоси фақатгина зиндон ёки аламли азобдир».

---

قَالَ هِىَ رَٰوَدَتْنِى عَن نَّفْسِى ۚ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنْ أَهْلِهَآ إِن كَانَ
قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن قُبُلٍ فَصَدَقَتْ وَهُوَ مِنَ ٱلْكَـٰذِبِينَ ٢٦

**26**. Деди: «Унинг ўзи мени йўлдан урмоқчи бўлди». Аёлнинг оиласидан бир гувоҳ шундай гувоҳлик берди: «Кўйлаги олд томондан йиртилган бўлса, демак, аёл рост гапирган, у эса ёлғончилардандир».

---

وَإِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٍ فَكَذَبَتْ وَهُوَ مِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ ٢٧

**27**. «Кўйлаги орқа томондан йиртилган бўлса, аёл ёлғон гапирибди. У эса ростгўйлардандир».

---

فَلَمَّا رَءَا قَمِيصَهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٍ قَالَ إِنَّهُۥ مِن كَيْدِكُنَّ ۖ إِنَّ كَيْدَكُنَّ
عَظِيمٌ ٢٨

**28**. Кўйлаги орқа томондан йиртилганини кўргач, деди: «Бу сизларнинг макрингиздандир. Албатта, макрингиз зўрдир».

---

يُوسُفُ أَعْرِضْ عَنْ هَـٰذَا ۚ وَٱسْتَغْفِرِى لِذَنۢبِكِ ۖ إِنَّكِ كُنتِ مِنَ
ٱلْخَاطِـِٔينَ ٢٩

**29**. Эй Юсуф, бу ишни унут. Сен эса (эй аёл), гуноҳингга истиғфор айт. Албатта, сен хато қилгувчилардан бўлдинг.

---

۞ وَقَالَ نِسْوَةٌ فِى ٱلْمَدِينَةِ ٱمْرَأَتُ ٱلْعَزِيزِ تُرَٰوِدُ فَتَىٰهَا عَن نَّفْسِهِۦ ۖ
قَدْ شَغَفَهَا حُبًّا ۖ إِنَّا لَنَرَىٰهَا فِى ضَلَـٰلٍ مُّبِينٍ ٣٠

**30**. Шаҳардаги аёллар: «Азизнинг аёли ўз хизматкорини йўлдан урмоқчи бўлибди. Роса юрагидан урибди-да! Албатта, биз уни очиқ залолатда деб биламиз», дедилар.

---

فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ أَرْسَلَتْ إِلَيْهِنَّ وَأَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَـًٔا
وَءَاتَتْ كُلَّ وَٰحِدَةٍ مِّنْهُنَّ سِكِّينًا وَقَالَتِ ٱخْرُجْ عَلَيْهِنَّ ۖ فَلَمَّا
رَأَيْنَهُۥٓ أَكْبَرْنَهُۥ وَقَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ وَقُلْنَ حَـٰشَ لِلَّهِ مَا هَـٰذَا بَشَرًا
إِنْ هَـٰذَآ إِلَّا مَلَكٌ كَرِيمٌ ٣١

**31**. Аёлларнинг ғийбатларини эшитгач, уларга одам юборди ва суяниб ўтирадиган жой тайёрлади ҳамда улардан ҳар бирига биттадан пичоқ бериб қўйди. Кейин (Юсуфга): «Уларнинг олдига чиқ», деди. Уни кўриб, ҳанг-манг бўлиб қолдилар ва қўлларини кеса бошладилар. (Ҳайратланиб): «Ё Аллоҳ, ахир бу одам эмас, ғирт фариштанинг ўзи-ку», деб юбордилар.

---

قَالَتْ فَذَٰلِكُنَّ ٱلَّذِى لُمْتُنَّنِى فِيهِ ۖ وَلَقَدْ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ
فَٱسْتَعْصَمَ ۖ وَلَئِن لَّمْ يَفْعَلْ مَآ ءَامُرُهُۥ لَيُسْجَنَنَّ وَلَيَكُونًا مِّنَ
ٱلصَّـٰغِرِينَ ٣٢

**32**. Деди: «Мени мана шу (бола) борасида маломат қилгандинглар. Мен уни йўлдан урмоқчи бўлдим. Лекин у ўзини асради. Шу ишни

қилмаса, фармон бераман, у қамалади ва хор бўлади».

**33**. Деди: «Парвардигорим, мен учун булар чорлаётган ишдан кўра зиндон яхшироқ. Уларнинг найрангларини мендан нари қилмасанг, уларга мойил бўлиб, нодонлардан бўлиб қолурман».

قَالَ رَبِّ ٱلسِّجۡنُ أَحَبُّ إِلَيَّ مِمَّا يَدۡعُونَنِيٓ إِلَيۡهِۖ وَإِلَّا تَصۡرِفۡ عَنِّي كَيۡدَهُنَّ أَصۡبُ إِلَيۡهِنَّ وَأَكُن مِّنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ٣٣

**34**. Бас, Парвардигори унинг (дуосини) ижобат қилиб, уларнинг макрларини ундан нари қилди. У Эшитгувчи, Билгувчи Зотдир.

فَٱسۡتَجَابَ لَهُۥ رَبُّهُۥ فَصَرَفَ عَنۡهُ كَيۡدَهُنَّۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٤

**35**. Сўнгра оят-аломатларни кўрганларидан кейин уни бир муддат қамаб туриш уларга маъқул кўринди.

ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا رَأَوُاْ ٱلۡأٓيَٰتِ لَيَسۡجُنُنَّهُۥ حَتَّىٰ حِينٖ ٣٥

**36**. Зиндонга у билан бирга яна икки йигит тушган эди. Улардан бири деди: «Мен тушимда шароб тайёрлаётган эмишман». Бошқаси эса: «Мен бошим устида нон кўтариб турганмишман, қушлар ундан чўқиётган эмишлар. Сен бизга шунинг таъбирини айтиб бер. Сенинг яхши ишлар қилувчи одам эканингни кўриб турибмиз», деди.

وَدَخَلَ مَعَهُ ٱلسِّجۡنَ فَتَيَانِۖ قَالَ أَحَدُهُمَآ إِنِّيٓ أَرَىٰنِيٓ أَعۡصِرُ خَمۡرٗاۖ وَقَالَ ٱلۡأٓخَرُ إِنِّيٓ أَرَىٰنِيٓ أَحۡمِلُ فَوۡقَ رَأۡسِي خُبۡزٗا تَأۡكُلُ ٱلطَّيۡرُ مِنۡهُۖ نَبِّئۡنَا بِتَأۡوِيلِهِۦٓۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٣٦

**37**. Деди: «Сизларга ризқ бўлиб келадиган таомнинг қандайлигини келишидан олдин айтиб бера оламан. Бу иш менга Парвардигорим билдирган нарсалардандир. Мен Аллоҳга иймон келтирмайдиган ва охиратга батамом кофир бўлган қавмнинг динини тарк қилганман».

قَالَ لَا يَأۡتِيكُمَا طَعَامٞ تُرۡزَقَانِهِۦٓ إِلَّا نَبَّأۡتُكُمَا بِتَأۡوِيلِهِۦ قَبۡلَ أَن يَأۡتِيَكُمَاۚ ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِي رَبِّيٓۚ إِنِّي تَرَكۡتُ مِلَّةَ قَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ٣٧

**38**. Боболарим Иброҳим, Исҳоқ ва Яъқуб динига эргашганман. Биз учун Аллоҳга бирон нарсани шерик қилиш жоиз эмас. Бу Аллоҳнинг бизга ва одамларга кўрсатган фазлу марҳаматидандир. Лекин кўп одамлар шукр қилмайдилар.

وَٱتَّبَعۡتُ مِلَّةَ ءَابَآءِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۚ مَا كَانَ لَنَآ أَن نُّشۡرِكَ بِٱللَّهِ مِن شَيۡءٖۚ ذَٰلِكَ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ عَلَيۡنَا وَعَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشۡكُرُونَ ٣٨

**39**. Эй ҳамзиндон дўстларим, турли-туман худолар яхшими ёки Ягона ва Ғолиб Аллоҳми?

يَٰصَٰحِبَيِ ٱلسِّجۡنِ ءَأَرۡبَابٞ مُّتَفَرِّقُونَ خَيۡرٌ أَمِ ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٣٩

**40**. Сизлар Уни қўйиб, ўзларингиз ва ота-боболарингиз номлаб олган исмлардан бошқа нарсага ибодат қилмайсизлар. Аллоҳ уларга бирон ҳужжат нозил қилган эмас. Ҳукм фақат Аллоҳники. Унгагина ибодат қилишингизни буюрган. Тўғри дин мана шу. Лекин кўп одамлар билмайдилар.

مَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ أَسۡمَآءٗ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٍۚ إِنِ ٱلۡحُكۡمُ إِلَّا لِلَّهِ أَمَرَ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّآ إِيَّاهُۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٠

**41**. Эй ҳамзиндон дўстларим, бирингиз хожасига соқийлик қилади. Бошқангиз эса осилади ва унинг бошидан қушлар чўқийдилар. Сизлар сўраган иш ҳукм (тақдир) қилингандир.

يَٰصَٰحِبَيِ ٱلسِّجۡنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا فَيَسۡقِى رَبَّهُۥ خَمۡرٗاۖ وَأَمَّا ٱلۡأٓخَرُ فَيُصۡلَبُ فَتَأۡكُلُ ٱلطَّيۡرُ مِن رَّأۡسِهِۦۚ قُضِىَ ٱلۡأَمۡرُ ٱلَّذِى فِيهِ تَسۡتَفۡتِيَانِ ٤١

**42**. Иккисидан нажот топадигани деб ўйлаганига: «Мени хожанг олдида ёдга ол», деди. Шайтон унга хожаси олдида ёдга олишни унуттирди. Бас, зиндонда яна бир неча йил қолиб кетди.

وَقَالَ لِلَّذِى ظَنَّ أَنَّهُۥ نَاجٖ مِّنۡهُمَا ٱذۡكُرۡنِى عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَىٰهُ ٱلشَّيۡطَٰنُ ذِكۡرَ رَبِّهِۦ فَلَبِثَ فِى ٱلسِّجۡنِ بِضۡعَ سِنِينَ ٤٢

**43**. Подшоҳ деди: «Мен тушимда еттита ориқ сигир еттита семиз сигирни еяётганини ва еттита яшил бошоқни ва шунча қуруғини кўрдим. Эй аъёнлар, агар туш таъбирини айтадиган бўлсангиз, менга тушимнинг таъбирини айтинг».

وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ إِنِّىٓ أَرَىٰ سَبۡعَ بَقَرَٰتٖ سِمَانٖ يَأۡكُلُهُنَّ سَبۡعٌ عِجَافٞ وَسَبۡعَ سُنۢبُلَٰتٍ خُضۡرٖ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٖۖ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَأُ أَفۡتُونِى فِى رُءۡيَٰىَ إِن كُنتُمۡ لِلرُّءۡيَا تَعۡبُرُونَ ٤٣

**44**. Дедилар: «Бу алоқ-чалоқ тушлар. Биз бундай тушларнинг таъбирини билгувчи эмасмиз».

قَالُوٓاْ أَضۡغَٰثُ أَحۡلَٰمٖۖ وَمَا نَحۡنُ بِتَأۡوِيلِ ٱلۡأَحۡلَٰمِ بِعَٰلِمِينَ ٤٤

**45**. Иккисидан нажот топгани бир муддатдан кейин эсига келиб: «Унинг таъбирини мен айтаман, мени юборинглар», деди.

وَقَالَ ٱلَّذِى نَجَا مِنۡهُمَا وَٱدَّكَرَ بَعۡدَ أُمَّةٍ أَنَا۠ أُنَبِّئُكُم بِتَأۡوِيلِهِۦ فَأَرۡسِلُونِ ٤٥

**46**. Деди: «Юсуф, эй ростгўй йигит, етти ориқ сигирнинг етти семиз сигирни егани, етти яшил бошоқ ва шунча қуриганлари ҳақидаги

يُوسُفُ أَيُّهَا ٱلصِّدِّيقُ أَفۡتِنَا فِى سَبۡعِ بَقَرَٰتٖ سِمَانٖ يَأۡكُلُهُنَّ سَبۡعٌ عِجَافٞ وَسَبۡعِ سُنۢبُلَٰتٍ خُضۡرٖ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٖ لَّعَلِّىٓ أَرۡجِعُ إِلَى ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٤٦

(туш) таъбирини бизга айтиб бер. Шояд, одамларга қайтиб бориб (уларга айтсам) ва улар билсалар».

---

**47**. Деди: «Кетма-кет етти йил дон экинглар. Ҳосилини бошоғида қолдиринглар. Ўзингиз ейдиган озгина қисми бундан мустасно».

قَالَ تَزۡرَعُونَ سَبۡعَ سِنِينَ دَأَبٗا فَمَا حَصَدتُّمۡ فَذَرُوهُ فِي سُنۢبُلِهِۦٓ إِلَّا
قَلِيلٗا مِّمَّا تَأۡكُلُونَ ٤٧

---

**48**. «Мана шундан кейин етти йил қаҳатчилик келиб, тайёрлаб қўйган ҳосилингизни ейди. Фақат озгина асраб қўйганингизгина қолади».

ثُمَّ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ سَبۡعٞ شِدَادٞ يَأۡكُلۡنَ مَا قَدَّمۡتُمۡ لَهُنَّ إِلَّا
قَلِيلٗا مِّمَّا تُحۡصِنُونَ ٤٨

---

**49**. Ўшандан кейин шундай йил келадики, унда одамлар учун сероб ёмғир ёғади ва (меваларни) сиқадилар.

ثُمَّ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ عَامٞ فِيهِ يُغَاثُ ٱلنَّاسُ وَفِيهِ يَعۡصِرُونَ ٤٩

---

**50**. Подшоҳ: «Уни олдимга олиб келинглар», деди. Элчи унинг олдига келгач, у деди: «Хожангнинг ёнига қайтиб бориб, ундан қўлларини кесган аёллар аҳволи нима бўлганини сўра. Албатта, Парвардигорим уларнинг макрларини билгувчидир».

وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ ٱئۡتُونِي بِهِۦۖ فَلَمَّا جَآءَهُ ٱلرَّسُولُ قَالَ ٱرۡجِعۡ إِلَىٰ رَبِّكَ
فَسۡـَٔلۡهُ مَا بَالُ ٱلنِّسۡوَةِ ٱلَّٰتِي قَطَّعۡنَ أَيۡدِيَهُنَّۚ إِنَّ رَبِّي بِكَيۡدِهِنَّ
عَلِيمٞ ٥٠

---

**51**. Деди: «Юсуфни йўлдан урмоқчи бўлган вақтингизда нима бўлган эди?» Дедилар: «Аллоҳ асрасин! Биз унда бирон ёмонликни кўрмаганмиз». Азизнинг хотини деди: «Энди ҳақиқат тантана қилди. Уни мен йўлдан урмоқчи бўлган эдим. У, шак-шубҳасиз, ростгўйлардандир».

قَالَ مَا خَطۡبُكُنَّ إِذۡ رَٰوَدتُّنَّ يُوسُفَ عَن نَّفۡسِهِۦۚ قُلۡنَ حَٰشَ لِلَّهِ
مَا عَلِمۡنَا عَلَيۡهِ مِن سُوٓءٖۚ قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡـَٰٔنَ حَصۡحَصَ
ٱلۡحَقُّ أَنَا۠ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفۡسِهِۦ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٥١

---

**52**. Бу (гапни айтишимнинг сабаби) мен унга йўқлигида хиёнат қилмаганимни билиб қўйиши учундир. Аллоҳ хоинларнинг макрига йўл бермас.

ذَٰلِكَ لِيَعۡلَمَ أَنِّي لَمۡ أَخُنۡهُ بِٱلۡغَيۡبِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي كَيۡدَ ٱلۡخَآئِنِينَ ٥٢

---

**53**. «Мен нафсимни оқламайман. Нафс ёмонликка буюргувчидир. Парвардигорим раҳм қилган ҳолатгина бундан мустасно. Парвардигорим

۞وَمَآ أُبَرِّئُ نَفۡسِيٓۚ إِنَّ ٱلنَّفۡسَ لَأَمَّارَةُۢ بِٱلسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّيٓۚ إِنَّ
رَبِّي غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥٣

Кечиргувчи, Меҳрибон Зотдир».

**54**. Подшоҳ деди: «Уни ҳузуримга олиб келинглар, ўзимнинг хос кишиларимдан қилиб оламан». У билан сўзлашгач: «Сен бу кун бизнинг даргоҳимизда мартабали, ишончли кишидирсан», деди.

وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ ٱئۡتُونِي بِهِۦٓ أَسۡتَخۡلِصۡهُ لِنَفۡسِيۖ فَلَمَّا كَلَّمَهُۥ قَالَ إِنَّكَ
ٱلۡيَوۡمَ لَدَيۡنَا مَكِينٌ أَمِينٞ ٥٤

**55**. Деди: «Мени ер хазиналари устидан (масъул) қилиб қўй. Мен сақловчи ва билимлиман».

قَالَ ٱجۡعَلۡنِي عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلۡأَرۡضِۖ إِنِّي حَفِيظٌ عَلِيمٞ ٥٥

**56**. Шундай қилиб, Юсуфни (Миср) ерида имкониятли одамга айлантирдик. У ўзи хоҳлаган ерда яшайдиган бўлди. Биз марҳаматимизни Ўзимиз хоҳлаган одамга етказурмиз ва гўзал амал қилгувчиларнинг ажрини зое қилмасмиз.

وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَتَبَوَّأُ مِنۡهَا حَيۡثُ يَشَآءُۚ نُصِيبُ
بِرَحۡمَتِنَا مَن نَّشَآءُۖ وَلَا نُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٦

**57**. Иймон келтирган ва тақводор бўлганлар учун, албатта, охиратдаги ажр яхшироқдир.

وَلَأَجۡرُ ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٥٧

**58**. Юсуфнинг ака-укалари келиб, унинг олдига кирдилар. (Юсуф) уларни таниди. Улар эса (Юсуфни) танимадилар.

وَجَآءَ إِخۡوَةُ يُوسُفَ فَدَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَعَرَفَهُمۡ وَهُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٨

**59**. Уларнинг ишларини битириб бергач: «Ота бир укангизни ҳам менинг олдимга олиб келинглар. Менинг ўлчовни тўла қилиб бераётганимни ва яхши мезбон эканимни кўрмаяпсизларми?», деди.

وَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمۡ قَالَ ٱئۡتُونِي بِأَخٖ لَّكُم مِّنۡ أَبِيكُمۡۚ أَلَا
تَرَوۡنَ أَنِّيٓ أُوفِي ٱلۡكَيۡلَ وَأَنَا۠ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٥٩

**60**. «Агар уни олиб келмасангизлар, менда сизларга берадиган ҳеч нарса йўқ ва менга яқин ҳам келманглар».

فَإِن لَّمۡ تَأۡتُونِي بِهِۦ فَلَا كَيۡلَ لَكُمۡ عِندِي وَلَا تَقۡرَبُونِ ٦٠

**61**. Дедилар: «Уни отасидан сўраб кўрамиз. Бу ишни бажарамиз».

قَالُواْ سَنُرَٰوِدُ عَنۡهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَٰعِلُونَ ٦١

**62**. У йигитларига деди: «Уларнинг нарсаларини юклари ичига солиб қўйинглар. Шояд, уйларига

وَقَالَ لِفِتۡيَٰنِهِ ٱجۡعَلُواْ بِضَٰعَتَهُمۡ فِي رِحَالِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَعۡرِفُونَهَآ إِذَا
ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٦٢

борганларида уларни таниб, қайтиб келсалар».

**63**. Оталари ёнига қайтгач: «Отажон, укамизни биз билан юбормасанг, бизга озиқ-овқат берилмайдиган бўлди. Биз уни асраб-авайлагувчилармиз», дедилар.

فَلَمَّا رَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيهِمۡ قَالُواْ يَـٰٓأَبَانَا مُنِعَ مِنَّا ٱلۡكَيۡلُ فَأَرۡسِلۡ مَعَنَآ
أَخَانَا نَكۡتَلۡ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَـٰفِظُونَ ﴿٦٣﴾

**64**. Деди: «Уни сизларга илгари акасини ишониб топширганимдек, ишониб топширайми? Сақлагувчилик борасида Аллоҳ яхшироқдир. У меҳрибонларнинг меҳрибонроғидир».

قَالَ هَلۡ ءَامَنُكُمۡ عَلَيۡهِ إِلَّا كَمَآ أَمِنتُكُمۡ عَلَىٰٓ أَخِيهِ مِن قَبۡلُ
فَٱللَّهُ خَيۡرٌ حَـٰفِظٗاۖ وَهُوَ أَرۡحَمُ ٱلرَّـٰحِمِينَ ﴿٦٤﴾

**65**. Юкларини очишгач, нарсалари ўзларига қайтарилганини кўрдилар. Дедилар: «Отажон, бундан ортиқ яна нима истаймиз? Нарсаларимиз ўзимизга қайтарилибди. Оиламизга озиқ-овқат келтирурмиз. Укамизни асраб-авайлаймиз. Яна бир туя юкни ортиқроқ олурмиз. Бу озгина нарсадир».

وَلَمَّا فَتَحُواْ مَتَـٰعَهُمۡ وَجَدُواْ بِضَـٰعَتَهُمۡ رُدَّتۡ إِلَيۡهِمۡۖ قَالُواْ يَـٰٓأَبَانَا مَا
نَبۡغِيۖ هَـٰذِهِۦ بِضَـٰعَتُنَا رُدَّتۡ إِلَيۡنَاۖ وَنَمِيرُ أَهۡلَنَا وَنَحۡفَظُ أَخَانَا وَنَزۡدَادُ
كَيۡلَ بَعِيرٖۖ ذَٰلِكَ كَيۡلٞ يَسِيرٞ ﴿٦٥﴾

**66**. Деди: «Уни албатта қайтариб олиб келишингиз ҳақида Аллоҳ номига онт ичмагунингизча уни сизлар билан бирга юбормайман. (Ҳалокатга) ўралиб қолишингиз бундан мустасно». Улар онт ичишгач, деди: «Айтаётган гапларимизга Аллоҳ Вакилдир».

قَالَ لَنۡ أُرۡسِلَهُۥ مَعَكُمۡ حَتَّىٰ تُؤۡتُونِ مَوۡثِقٗا مِّنَ ٱللَّهِ لَتَأۡتُنَّنِي بِهِۦٓ
إِلَّآ أَن يُحَاطَ بِكُمۡۖ فَلَمَّآ ءَاتَوۡهُ مَوۡثِقَهُمۡ قَالَ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ
وَكِيلٞ ﴿٦٦﴾

**67**. Деди: «Эй ўғилларим, битта эшикдан кирманглар. Ҳар хил эшиклардан киринглар. Мен сизлардан Аллоҳнинг бирон ҳукмини қайтара олмайман. Ҳукм қилиш ёлғиз Аллоҳники. Унгагина таяндим. Таянадиганлар Унгагина таянсинлар».

وَقَالَ يَـٰبَنِيَّ لَا تَدۡخُلُواْ مِنۢ بَابٖ وَٰحِدٖ وَٱدۡخُلُواْ مِنۡ أَبۡوَٰبٖ مُّتَفَرِّقَةٖۖ
وَمَآ أُغۡنِي عَنكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَيۡءٍۖ إِنِ ٱلۡحُكۡمُ إِلَّا لِلَّهِۖ عَلَيۡهِ
تَوَكَّلۡتُۖ وَعَلَيۡهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُتَوَكِّلُونَ ﴿٦٧﴾

**68**. Улар оталари буюрган тарафдан кирганларида ҳам бу ишлари Аллоҳ тарафидан бўлган бирон ишни қайтара олмас эди. Бу фақат Яъқубнинг кўнглидаги бир эҳтиёж эдики, ўшани амалга ошириб қўйганди, холос. Биз унга таълим берганимиз туфайли у билимдон

وَلَمَّا دَخَلُواْ مِنۡ حَيۡثُ أَمَرَهُمۡ أَبُوهُم مَّا كَانَ يُغۡنِي عَنۡهُم مِّنَ ٱللَّهِ
مِن شَيۡءٍ إِلَّا حَاجَةٗ فِي نَفۡسِ يَعۡقُوبَ قَضَىٰهَاۚ وَإِنَّهُۥ لَذُو عِلۡمٖ لِّمَا
عَلَّمۡنَـٰهُ وَلَـٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٦٨﴾

эди. Лекин кўп одамлар билмайдилар.

وَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيۡهِ أَخَاهُۖ قَالَ إِنِّيٓ أَنَا۠ أَخُوكَ فَلَا
تَبۡتَئِسۡ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٦٩

**69**. Юсуфнинг олдига кирганларида у укасига ёнидан жой бериб: «Мен сенинг акангман. Уларнинг қилган ишларидан хафа бўлма», деди.

فَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمۡ جَعَلَ ٱلسِّقَايَةَ فِي رَحۡلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ مُؤَذِّنٌ
أَيَّتُهَا ٱلۡعِيرُ إِنَّكُمۡ لَسَٰرِقُونَ ٧٠

**70**. Уларнинг ҳожатини чиқаргач, укасининг юкига бир идишни солиб қўйди. Кейин жарчи: «Эй карвон, сизлар ўғрисизлар», деб жар солди.

قَالُواْ وَأَقۡبَلُواْ عَلَيۡهِم مَّاذَا تَفۡقِدُونَ ٧١

**71**. Улар (жарчиларга) қараб: «Нимани йўқотдинглар?», дедилар.

قَالُواْ نَفۡقِدُ صُوَاعَ ٱلۡمَلِكِ وَلِمَن جَآءَ بِهِۦ حِمۡلُ بَعِيرٖ وَأَنَا۠ بِهِۦ زَعِيمٞ ٧٢

**72**. Дедилар: «Подшоҳнинг идишини йўқотдик. Уни топиб келтирган кишига бир туя юк. Мен шунга вакилман».

قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدۡ عَلِمۡتُم مَّا جِئۡنَا لِنُفۡسِدَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كُنَّا
سَٰرِقِينَ ٧٣

**73**. Дедилар: «Аллоҳга қасамки, билиб турибсизлар, биз бу ерга бузғунчилик қилиш учун келмаганмиз ва биз ўғрилар ҳам эмасмиз».

قَالُواْ فَمَا جَزَٰٓؤُهُۥٓ إِن كُنتُمۡ كَٰذِبِينَ ٧٤

**74**. Дедилар: «Агар ёлғончи бўлиб чиқсангиз, унинг жазоси нима?»

قَالُواْ جَزَٰٓؤُهُۥ مَن وُجِدَ فِي رَحۡلِهِۦ فَهُوَ جَزَٰٓؤُهُۥۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي
ٱلظَّٰلِمِينَ ٧٥

**75**. Дедилар: «Кимнинг юкидан топилса, ўша жазоланур. Ўша унинг жазосидир. Биз золимларни мана шундай жазолаймиз».

فَبَدَأَ بِأَوۡعِيَتِهِمۡ قَبۡلَ وِعَآءِ أَخِيهِ ثُمَّ ٱسۡتَخۡرَجَهَا مِن وِعَآءِ أَخِيهِۚ
كَذَٰلِكَ كِدۡنَا لِيُوسُفَۖ مَا كَانَ لِيَأۡخُذَ أَخَاهُ فِي دِينِ ٱلۡمَلِكِ إِلَّآ أَن
يَشَآءَ ٱللَّهُۚ نَرۡفَعُ دَرَجَٰتٖ مَّن نَّشَآءُۗ وَفَوۡقَ كُلِّ ذِي عِلۡمٍ عَلِيمٞ ٧٦

**76**. Укасининг идишидан олдин бошқаларнинг идишидан бошлади. Кейин уни укасининг идишидан чиқариб олди. Биз Юсуф учун мана шундай ҳийла қилдик. Подшоҳнинг дини бўйича укасини олиб қола олмас эди. Аллоҳнинг хоҳлагани бўлиши бундан мустасно. Биз Ўзимиз истаган одамнинг даражаларини юксалтирамиз. Ҳар бир илм эгаси устида бир билимдонроқ бор.

**77**. Дедилар: «У ўғирлаган бўлса, олдин унинг акаси ҳам ўғирлаган эди. Юсуф буни кўнглига тугиб қўйди. Уларга ошкор қилмади. Деди: «Сизлар ёмон-тубан мартабададирсизлар. Аллоҳ сизлар васф этаётган ишни яхши Билгувчи Зотдир».

۞قَالُوٓاْ إِن يَسۡرِقۡ فَقَدۡ سَرَقَ أَخٞ لَّهُۥ مِن قَبۡلُۚ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِي
نَفۡسِهِۦ وَلَمۡ يُبۡدِهَا لَهُمۡۚ قَالَ أَنتُمۡ شَرّٞ مَّكَانٗاۖ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا تَصِفُونَ ٧٧

---

**78**. Дедилар: «Эй Азиз, унинг бир кекса отаси бор. Унинг ўрнига бирортамизни олиб қол. Сенинг ишни чиройли қиладиган (яхши одам) эканингни кўриб турибмиз».

قَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ إِنَّ لَهُۥٓ أَبٗا شَيۡخٗا كَبِيرٗا فَخُذۡ أَحَدَنَا مَكَانَهُۥٓۖ إِنَّا
نَرَىٰكَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٧٨

---

**79**. Деди: «Нарсамизни кимдан топиб олган бўлсак, ўшани олиб қоламиз. Ундан бошқани олиб қолишдан Аллоҳ асрасин. У ҳолда золимлар бўлиб қоламиз».

قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ أَن نَّأۡخُذَ إِلَّا مَن وَجَدۡنَا مَتَٰعَنَا عِندَهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا
لَّظَٰلِمُونَ ٧٩

---

**80**. Ундан умидлари узилгач, яширинча маслаҳатлашдилар. Катталари деди: «Отангиз сизлардан Аллоҳни ўртага қўйиб аҳд олганини билмайсизларми? Олдинроқ Юсуф борасида ҳам хатога йўл қўйган эдингизлар. Энди мен то отам рухсат бермагунича ёки Аллоҳ менга Ўз ҳукмини чиқармагунича бу ерни тарк этмайман. У ҳукм қилгувчиларнинг энг яхшисидир».

فَلَمَّا ٱسۡتَيۡـَٔسُواْ مِنۡهُ خَلَصُواْ نَجِيّٗاۖ قَالَ كَبِيرُهُمۡ أَلَمۡ تَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ
أَبَاكُمۡ قَدۡ أَخَذَ عَلَيۡكُم مَّوۡثِقٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَمِن قَبۡلُ مَا فَرَّطتُمۡ
فِي يُوسُفَۖ فَلَنۡ أَبۡرَحَ ٱلۡأَرۡضَ حَتَّىٰ يَأۡذَنَ لِيٓ أَبِيٓ أَوۡ يَحۡكُمَ ٱللَّهُ لِيۖ
وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨٠

---

**81**. Отангиз олдига қайтиб, шундай денглар: «Отажон, ўғлинг ўғрилик қилди. Биз фақат билган нарсамизга гувоҳлик беряпмиз. Биз ғайбни билмаган эдик.

ٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيكُمۡ فَقُولُواْ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّ ٱبۡنَكَ سَرَقَ وَمَا شَهِدۡنَآ إِلَّا
بِمَا عَلِمۡنَا وَمَا كُنَّا لِلۡغَيۡبِ حَٰفِظِينَ ٨١

---

**82**. Биз бориб келган шаҳардан ва биз билан келган карвондан сўра. Биз аниқ рост гапиряпмиз».

وَسۡـَٔلِ ٱلۡقَرۡيَةَ ٱلَّتِي كُنَّا فِيهَا وَٱلۡعِيرَ ٱلَّتِيٓ أَقۡبَلۡنَا فِيهَاۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٨٢

---

**83**. Деди: «Аксинча! Сизларга ҳавойи нафсингиз ишни бўяб кўрсатган. Энди (менга) чиройли сабр (қилишдан бошқа чора қолмади). Шоядки,

قَالَ بَلۡ سَوَّلَتۡ لَكُمۡ أَنفُسُكُمۡ أَمۡرٗاۖ فَصَبۡرٞ جَمِيلٌۖ عَسَى ٱللَّهُ أَن
يَأۡتِيَنِي بِهِمۡ جَمِيعًاۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٨٣

Аллоҳ уларнинг ҳаммасини бағримга қайтарса. Албатта, У Билгувчи ва Ҳаким Зотдир».

**84**. Улардан юз ўгириб: «Оҳ, бечора Юсуф!» - деди. Хафаликдан кўзлари оқарди (кўр бўлиб қолди). У дардини ичига ютувчидир.

وَتَوَلَّىٰ عَنۡهُمۡ وَقَالَ يَٰٓأَسَفَىٰ عَلَىٰ يُوسُفَ وَٱبۡيَضَّتۡ عَيۡنَاهُ مِنَ ٱلۡحُزۡنِ فَهُوَ كَظِيمٞ ٨٤

**85**. Дедилар: «Аллоҳга қасамки, ўлим ёқасига боргунингча ёки ҳалок бўлгунингча Юсуфни эслайверасан».

قَالُواْ تَٱللَّهِ تَفۡتَؤُاْ تَذۡكُرُ يُوسُفَ حَتَّىٰ تَكُونَ حَرَضًا أَوۡ تَكُونَ مِنَ ٱلۡهَٰلِكِينَ ٨٥

**86**. Деди: «Ғаму қайғуларимдан ёлғиз Аллоҳга шикоят қиламан. Аллоҳ ҳақида сизлар билмаган нарсаларни биламан».

قَالَ إِنَّمَآ أَشۡكُواْ بَثِّي وَحُزۡنِيٓ إِلَى ٱللَّهِ وَأَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨٦

**87**. Эй ўғилларим, боринглар, Юсуф ва унинг укасидан хабар олинглар. Аллоҳнинг раҳматидан умид узманглар. Зеро, Аллоҳнинг раҳматидан фақат кофир қавмларгина умид узадилар.

يَٰبَنِيَّ ٱذۡهَبُواْ فَتَحَسَّسُواْ مِن يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلَا تَاْيۡـَٔسُواْ مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ لَا يَاْيۡـَٔسُ مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٧

**88**. Унинг олдига киришгач, дедилар: «Эй Азиз, биз ва оиламиз қурғоқчиликка гирифтор бўлдик ва арзимаган молларни олиб келдик. Бизга ўлчовни тўла қилиб бер ва бизга садақа ҳам қил. Аллоҳ садақа қилгувчиларни мукофотлайди».

فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَيۡهِ قَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهۡلَنَا ٱلضُّرُّ وَجِئۡنَا بِبِضَٰعَةٖ مُّزۡجَىٰةٖ فَأَوۡفِ لَنَا ٱلۡكَيۡلَ وَتَصَدَّقۡ عَلَيۡنَآۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَجۡزِي ٱلۡمُتَصَدِّقِينَ ٨٨

**89**. Деди: «Нодонлик пайтингизда Юсуф ва унинг укасига нималар қилганингизни билганмисиз?»

قَالَ هَلۡ عَلِمۡتُم مَّا فَعَلۡتُم بِيُوسُفَ وَأَخِيهِ إِذۡ أَنتُمۡ جَٰهِلُونَ ٨٩

**90**. Дедилар: «Сен Юсуфмисан?» Деди: «Мен Юсуфман ва бу укам. Аллоҳ бизга фазлу марҳамат кўрсатди. Зеро, ким тақво ва сабр қилса, албатта, Аллоҳ яхшилик қилгувчиларнинг ажрини зое қилмас».

قَالُوٓاْ أَءِنَّكَ لَأَنتَ يُوسُفُۖ قَالَ أَنَا۠ يُوسُفُ وَهَٰذَآ أَخِيۖ قَدۡ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَآۖ إِنَّهُۥ مَن يَتَّقِ وَيَصۡبِرۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٩٠

**91**. Дедилар: «Аллоҳга қасамки, Аллоҳ сени биздан устун қилибди. Биз эса хатокорлардан бўлдик».

قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدۡ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا وَإِن كُنَّا لَخَٰطِـِٔينَ ٩١

**92**. Деди: «Бугун сизларни айблаш йўқ. Аллоҳ сизларни мағфират қилур. У раҳмлилар Раҳмлироғидир».

قَالَ لَا تَثۡرِيبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡيَوۡمَۖ يَغۡفِرُ ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَهُوَ أَرۡحَمُ
ٱلرَّٰحِمِينَ ٩٢

---

**93**. «Мана бу кўйлагимни олиб бориб, отамнинг юзига ташланглар, кўзи очилур. Кейин барчангиз оилангиз билан менинг олдимга келинглар».

ٱذۡهَبُواْ بِقَمِيصِي هَٰذَا فَأَلۡقُوهُ عَلَىٰ وَجۡهِ أَبِي يَأۡتِ بَصِيرٗا وَأۡتُونِي
بِأَهۡلِكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩٣

---

**94**. Карвон йўлга чиққач, оталари деди: «Мени ақлдан озган деманглар-у, мен Юсуфнинг бўйини туймоқдаман».

وَلَمَّا فَصَلَتِ ٱلۡعِيرُ قَالَ أَبُوهُمۡ إِنِّي لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَۖ لَوۡلَآ أَن
تُفَنِّدُونِ ٩٤

---

**95**. Дедилар: «Аллоҳга қасамки, сен ҳали ҳам олдингидек адашишлигингдасан».

قَالُواْ تَٱللَّهِ إِنَّكَ لَفِي ضَلَٰلِكَ ٱلۡقَدِيمِ ٩٥

---

**96**. Хушхабарчи келиб, ўшани унинг юзига ташлагач, кўзи қайта очилди. Деди: «Мен Аллоҳ ҳақида сизлар билмаган нарсаларни биламан, демаганмидим?»

فَلَمَّآ أَن جَآءَ ٱلۡبَشِيرُ أَلۡقَىٰهُ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ فَٱرۡتَدَّ بَصِيرٗاۖ قَالَ أَلَمۡ أَقُل
لَّكُمۡ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٩٦

---

**97**. Дедилар: «Отажон, гуноҳларимиз учун мағфират сўра. Биз хатокорлар бўлган эканмиз».

قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا ٱسۡتَغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا خَٰطِـِٔينَ ٩٧

---

**98**. Деди: «Сизлар учун Парвардигоримдан мағфират сўрайман. У Мағфиратли, Раҳмли Зотдир».

قَالَ سَوۡفَ أَسۡتَغۡفِرُ لَكُمۡ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٩٨

---

**99**. Юсуфнинг олдига кирганларида у ота-онасини қучоқлаб: «Мисрга тинч-омон киринглар, иншооллоҳ», деди.

فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيۡهِ أَبَوَيۡهِ وَقَالَ ٱدۡخُلُواْ مِصۡرَ إِن
شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ ٩٩

---

**100**. У ота-онасини тахтга чиқарди. Унга сажда қилиб эгилдилар. Деди: «Отажон, мана шу олдин кўрган тушимнинг таъбири. Уни Парвардигорим рўёбга чиқарди. У Зот менга яхшилик қилди. Мени зиндондан чиқарди. Шайтон мен билан акаларим орасида иғво қилганидан кейин ҳам сизларни саҳродан олиб келди. Албатта, Парвардигорим Ўзи

وَرَفَعَ أَبَوَيۡهِ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ وَخَرُّواْ لَهُۥ سُجَّدٗاۖ وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا
تَأۡوِيلُ رُءۡيَٰيَ مِن قَبۡلُ قَدۡ جَعَلَهَا رَبِّي حَقّٗاۖ وَقَدۡ أَحۡسَنَ بِيٓ إِذۡ
أَخۡرَجَنِي مِنَ ٱلسِّجۡنِ وَجَآءَ بِكُم مِّنَ ٱلۡبَدۡوِ مِنۢ بَعۡدِ أَن نَّزَغَ
ٱلشَّيۡطَٰنُ بَيۡنِي وَبَيۡنَ إِخۡوَتِيٓۚ إِنَّ رَبِّي لَطِيفٞ لِّمَا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ هُوَ
ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ١٠٠

хоҳлаган ишни сездирмай қиладиган Зотдир. У Билгувчи ва Ҳакимдир.

**101**. Парвардигорим, менга мулк бердинг ва тушлар таъбирини ўргатдинг. Эй осмонлару ерни яратган Зот, дунёю охиратда Сен Хожамсан. Мусулмон ҳолимда жонимни олгин ва мени яхшилар қаторига қўшгин».

۞رَبِّ قَدْ ءَاتَيْتَنِي مِنَ ٱلْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِي مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِۚ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَنتَ وَلِيِّۦ فِي ٱلدُّنْيَا وَٱلْأٓخِرَةِۖ تَوَفَّنِي مُسْلِمًا وَأَلْحِقْنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٠١﴾

**102**. Бу ғайб хабарларидандир. Уни сизга ваҳий қиляпмиз. Улар ҳийла-найранг қилишга келишиб олган пайтларида сиз уларнинг ёнида бўлмагансиз.

ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَۖ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوٓاْ أَمْرَهُمْ وَهُمْ يَمْكُرُونَ ﴿١٠٢﴾

**103**. Гарчи ҳарис бўлсангиз-да, одамларнинг кўплари мўмин эмаслар.

وَمَآ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ بِمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾

**104**. Сиз улардан бу иш учун ажр сўрамайсиз. У оламлар учун бир эслатмадан бошқа нарса эмас.

وَمَا تَسْـَٔلُهُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍۚ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٤﴾

**105**. Осмонлару ерда қанчадан-қанча оят-аломатлар бор. Уларнинг ёнидан ўтиб қолсалар, юз ўгириб ўтадилар.

وَكَأَيِّن مِّنْ ءَايَةٍ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يَمُرُّونَ عَلَيْهَا وَهُمْ عَنْهَا مُعْرِضُونَ ﴿١٠٥﴾

**106**. Уларнинг кўплари Аллоҳга мушрик ҳолларида иймон келтирадилар.

وَمَا يُؤْمِنُ أَكْثَرُهُم بِٱللَّهِ إِلَّا وَهُم مُّشْرِكُونَ ﴿١٠٦﴾

**107**. Улар Аллоҳнинг азобидан (ҳаммаларини) қамраб оладиган бир офат келишидан ёки ўзлари сезмаганлари ҳолда тўсатдан Қиёмат бўлиб қолишидан хотиржаммилар?

أَفَأَمِنُوٓاْ أَن تَأْتِيَهُمْ غَٰشِيَةٌ مِّنْ عَذَابِ ٱللَّهِ أَوْ تَأْتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٠٧﴾

**108**. Айтинг: «Шу менинг йўлим. Мен ҳам, менга эргашганлар ҳам аниқ ҳужжат билан Аллоҳга даъват қиламиз. Мен мушриклардан эмасман».

قُلْ هَٰذِهِۦ سَبِيلِيٓ أَدْعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِۚ عَلَىٰ بَصِيرَةٍ أَنَا۠ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِيۖ وَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٨﴾

**109**. Сиздан олдин шаҳар аҳлидан фақат эркак кишиларни пайғамбар қилиб, уларга ваҳий

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِيٓ إِلَيْهِم مِّنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰٓۗ أَفَلَمْ يَسِيرُواْ فِي ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُواْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْۗ

вَلَدَارُ ٱلْأَخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ ٱتَّقَوْاْۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ١٠٩

юбордик. Ер юзида юриб, олдингиларнинг оқибати қандай бўлганига назар солмайдиларми? Тақво қиладиганлар учун охират диёри яхшироқдир. Ақлларини ишлатмайдиларми?

---

حَتَّىٰٓ إِذَا ٱسْتَيْـَٔسَ ٱلرُّسُلُ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمْ قَدْ كُذِبُواْ جَآءَهُمْ نَصْرُنَا فَنُجِّىَ مَن نَّشَآءُۖ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُنَا عَنِ ٱلْقَوْمِ ٱلْمُجْرِمِينَ ١١٠

**110**. Пайғамбарлар умидсизланиб, биз ёлғончига чиқарилдик, деб ўйлаб қолганларида уларга Бизнинг мададимиз келди. Шу билан Биз истаган одамлар нажот топди. Жиноятчи қавмдан эса азобимиз қайтарилмас.

---

لَقَدْ كَانَ فِى قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِّأُوْلِى ٱلْأَلْبَٰبِۗ مَا كَانَ حَدِيثًا يُفْتَرَىٰ وَلَٰكِن تَصْدِيقَ ٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ كُلِّ شَىْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ١١١

**111**. Уларнинг қиссаларида ақл эгаларига бир ибрат бор эди. У тўқилган гап эмас, балки ўзидан олдингиларни тасдиқлаб келган ва ҳамма нарсани тафсилоти билан айтган ҳамда иймон келтирган қавм учун ҳидоят, раҳмат бўлган (Китобдир).

# Раъд الرعد

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф, Лом, Мим, Ро. Ушбулар китобнинг оятларидир. Сизга Парвардигорингиз тарафидан нозил қилинган нарса ҳақдир. Лекин одамларнинг кўплари иймон келтирмайдилар.

الٓمٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِۗ وَٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ ٱلۡحَقُّ
وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ١

---

**2**. Аллоҳ шундай Зотки, осмонларни устунсиз кўтариб қўйди. Сизлар уни кўриб турасизлар. Кейин Аршга кўтарилди. Қуёш ва ойни бўйсундирди. Ҳаммаси белгиланган муддатгача юради. У Зот ишнинг тадбирини қилади ва оятларни муфассал (баён) этади. Шоядки, Парвардигорингиз билан бўладиган учрашувга аниқ ишонсангизлар.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي رَفَعَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ تَرَوۡنَهَاۖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى
ٱلۡعَرۡشِۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ يُدَبِّرُ
ٱلۡأَمۡرَ يُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُم بِلِقَآءِ رَبِّكُمۡ تُوقِنُونَ ٢

---

**3**. У шундай Зотки, ерни ёйди. Унга тоғлар ва анҳорларни жойлаштирди. Ҳар бир мевани жуфт-жуфт қилди. Кечани кундузга қоплайди. Бу ишларда фикр юритадиган қавм учун оят-аломатлар бор.

وَهُوَ ٱلَّذِي مَدَّ ٱلۡأَرۡضَ وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۡهَٰرٗاۖ وَمِن كُلِّ
ٱلثَّمَرَٰتِ جَعَلَ فِيهَا زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِۖ يُغۡشِي ٱلَّيۡلَ ٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٣

---

**4**. Заминда бир-бирига қўшни бўлган бўлак-бўлак ерлар бор. Узумзор боғлар, экинзорлар, шохлаган-шохламаган хурмолар бор. Ҳаммаси бир хил сув билан суғорилади. Таъмда уларнинг бирини иккинчисидан афзал қиламиз. Бу ишларда ақл юритадиган қавм учун оят-аломатлар бор.

وَفِي ٱلۡأَرۡضِ قِطَعٞ مُّتَجَٰوِرَٰتٞ وَجَنَّٰتٞ مِّنۡ أَعۡنَٰبٖ وَزَرۡعٞ وَنَخِيلٞ
صِنۡوَانٞ وَغَيۡرُ صِنۡوَانٖ يُسۡقَىٰ بِمَآءٖ وَٰحِدٖ وَنُفَضِّلُ بَعۡضَهَا عَلَىٰ
بَعۡضٖ فِي ٱلۡأُكُلِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٤

---

**5**. Ажабланадиган бўлсангиз, уларнинг: «Тупроқ бўлиб кетганимиздан кейин яна янгитдан яратиламизми?» - деган гапларидан ажабланинг. Улар Парвардигорларига куфр келтирган кимсалардир. Уларнинг бўйинларида кишанлар

۞وَإِن تَعۡجَبۡ فَعَجَبٞ قَوۡلُهُمۡ أَءِذَا كُنَّا تُرَٰبًا أَءِنَّا لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدٍۗ
أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡأَغۡلَٰلُ فِيٓ أَعۡنَاقِهِمۡۖ
وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٥

бўлгай. Улар дўзах эгалари бўлиб, унда абадий қолурлар.

---

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبۡلَ ٱلۡحَسَنَةِ وَقَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِمُ ٱلۡمَثُلَٰتُۗ وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغۡفِرَةٖ لِّلنَّاسِ عَلَىٰ ظُلۡمِهِمۡۖ وَإِنَّ رَبَّكَ لَشَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٦

**6**. Сиздан яхшиликдан олдин ёмонликни шошилтириб сўрайдилар. Улардан олдин ҳам бунга мисоллар ўтган. Одамларнинг зулмига қарамасдан, Парвардигорингиз улар учун мағфиратли Зотдир. Парвардигорингиз азоби қаттиқ Зотдир.

---

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦٓۗ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرٞۖ وَلِكُلِّ قَوۡمٍ هَادٍ ٧

**7**. Куфр келтирганлар: «Унга Парвардигори тарафидан бир оят-аломат нозил қилинса эди», дейдилар. Сиз фақат огоҳлантириб қўювчисиз, холос. Ҳар бир қавм учун бир ҳидоятга бошловчи бор.

---

ٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تَحۡمِلُ كُلُّ أُنثَىٰ وَمَا تَغِيضُ ٱلۡأَرۡحَامُ وَمَا تَزۡدَادُۖ وَكُلُّ شَيۡءٍ عِندَهُۥ بِمِقۡدَارٍ ٨

**8**. Аллоҳ ҳар бир аёлнинг ҳомиласини билади. Бачадонлар (муддатидан) эрта ташлаб юборганини ҳам, (муддатидан) ўтиб кетганини ҳам. У Зотнинг ҳузурида ҳар бир нарса ўлчовлидир.

---

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡكَبِيرُ ٱلۡمُتَعَالِ ٩

**9**. У ғайбу шаҳодатни билгувчи буюк, олий Зотдир.

---

سَوَآءٞ مِّنكُم مَّنۡ أَسَرَّ ٱلۡقَوۡلَ وَمَن جَهَرَ بِهِۦ وَمَنۡ هُوَ مُسۡتَخۡفِۭ بِٱلَّيۡلِ وَسَارِبُۢ بِٱلنَّهَارِ ١٠

**10**. Сизлардан кимдир яшириб гапирадими, ошкора гапирадими, кимдир кечасига яшириниб оладими, кундузида ошкор юрадими, У Зот учун баробардир.

---

لَهُۥ مُعَقِّبَٰتٞ مِّنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦ يَحۡفَظُونَهُۥ مِنۡ أَمۡرِ ٱللَّهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوۡمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُواْ مَا بِأَنفُسِهِمۡۗ وَإِذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِقَوۡمٖ سُوٓءٗا فَلَا مَرَدَّ لَهُۥۚ وَمَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَالٍ ١١

**11**. Инсоннинг олдидан ҳам, ортидан ҳам кузатувчилари бўлиб, Аллоҳнинг амри ила уни муҳофаза қилиб турадилар. Бир қавм то ўзининг аҳволини ўзгартирмагунича Аллоҳ унинг аҳволини ўзгартирмас. Аллоҳ бир қавмга ёмонлик қилмоқчи бўлса, уни қайтара оладиган (куч) йўқдир. Улар учун (Аллоҳ) дан ўзга бошқарувчи йўқдир.

---

هُوَ ٱلَّذِي يُرِيكُمُ ٱلۡبَرۡقَ خَوۡفٗا وَطَمَعٗا وَيُنشِئُ ٱلسَّحَابَ ٱلثِّقَالَ ١٢

**12**. У шундай Зотки, сизларга чақмоқни хавф ва умид қилиб кўрсатади ҳамда оғир булутларни пайдо қилади.

**13**. Момақалдироқ ҳам У Зотга ҳамд ила тасбеҳ айтади. Фариштлар ҳам У Зотдан қўрққанларидан (тасбеҳ айтурлар). У Зот яшинлар юбориб, улар билан Ўзи истаган кишиларни уради. (Яшин урган пайтда) улар Аллоҳ ҳақида талашиб-тортишаётган бўладилар. У қаттиқ ушлайдиган Зотдир.

وَيُسَبِّحُ ٱلرَّعۡدُ بِحَمۡدِهِۦ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ مِنۡ خِيفَتِهِۦ وَيُرۡسِلُ ٱلصَّوَٰعِقَ
فَيُصِيبُ بِهَا مَن يَشَآءُ وَهُمۡ يُجَٰدِلُونَ فِي ٱللَّهِ وَهُوَ شَدِيدُ ٱلۡمِحَالِ ١٣

---

**14**. Ҳақиқий дуо фақат Унга қилинур. Ундан бошқага дуо қиладиганларнинг биронта (дуосини бутлари) ижобат қилмас. Улар худди оғзига сув етиб бориши учун икки қўлини сувга теккизиб қўяётган одамга ўхшайдилар. Сув унинг оғзига етиб бормайди. Кофирларнинг дуоси залолатдан ўзга нарса эмас.

لَهُۥ دَعۡوَةُ ٱلۡحَقِّۚ وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسۡتَجِيبُونَ لَهُم
بِشَيۡءٍ إِلَّا كَبَٰسِطِ كَفَّيۡهِ إِلَى ٱلۡمَآءِ لِيَبۡلُغَ فَاهُ وَمَا هُوَ بِبَٰلِغِهِۦۚ وَمَا
دُعَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ ١٤

---

**15**. Аллоҳга осмонлару ердаги кимсалар ва уларнинг соялари ихтиёрий тарзда ҳам, мажбурий тарзда ҳам эрта-ю кеч сажда қилурлар.

وَلِلَّهِ يَسۡجُدُ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ طَوۡعٗا وَكَرۡهٗا وَظِلَٰلُهُم
بِٱلۡغُدُوِّ وَٱلۡأٓصَالِ۩ ١٥

---

**16**. Айтинг: «Осмонлару ернинг парвардигори ким?» Айтинг: «Аллоҳ». Айтинг: «Уни қўйиб, ўзларига ҳам фойда ва зарар келтира олмайдиган нарсаларни дўст қилиб олдингизми?» Айтинг: «Кўр билан кўзи очиқ тенгми? Қоронғуликлар билан нур тенгми?» Ёки улар Аллоҳга шериклар қилдилармики, улар Аллоҳ каби яратганлар-у, кейин уларга яратилганлар чалкашиб кетганми? Айтинг: «Ҳамма нарсанинг яратувчиси Аллоҳдир. У Ягонадир, Қаҳҳордир».

قُلۡ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ قُلِ ٱللَّهُۚ قُلۡ أَفَٱتَّخَذۡتُم مِّن دُونِهِۦٓ
أَوۡلِيَآءَ لَا يَمۡلِكُونَ لِأَنفُسِهِمۡ نَفۡعٗا وَلَا ضَرّٗاۚ قُلۡ هَلۡ يَسۡتَوِي
ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُ أَمۡ هَلۡ تَسۡتَوِي ٱلظُّلُمَٰتُ وَٱلنُّورُۗ أَمۡ جَعَلُواْ لِلَّهِ
شُرَكَآءَ خَلَقُواْ كَخَلۡقِهِۦ فَتَشَٰبَهَ ٱلۡخَلۡقُ عَلَيۡهِمۡۚ قُلِ ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ
شَيۡءٖ وَهُوَ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّٰرُ ١٦

---

**17**. Осмондан ёмғир ёғдирди. У ўзига яраша жилғалар бўлиб оқди. Сел сув устида кўпикларни ҳам кўтариб келди. Тақинчоқ ёки асбоб-ускуна ясаш учун ўт ёққанда ҳам мана шундай кўпик (чиқинди) ҳосил бўлур. Аллоҳ ҳақ билан ботилни мана шундай зарбулмасал қилади. Кўпик ўз-ўзидан йўқ бўлиб кетади. Одамларга фойдаси тегадиган нарса эса ер юзида қолади.

أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَسَالَتۡ أَوۡدِيَةُۢ بِقَدَرِهَا فَٱحۡتَمَلَ ٱلسَّيۡلُ
زَبَدٗا رَّابِيٗاۖ وَمِمَّا يُوقِدُونَ عَلَيۡهِ فِي ٱلنَّارِ ٱبۡتِغَآءَ حِلۡيَةٍ أَوۡ مَتَٰعٖ
زَبَدٞ مِّثۡلُهُۥۚ كَذَٰلِكَ يَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡحَقَّ وَٱلۡبَٰطِلَۚ فَأَمَّا ٱلزَّبَدُ فَيَذۡهَبُ
جُفَآءٗۖ وَأَمَّا مَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ فَيَمۡكُثُ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ كَذَٰلِكَ يَضۡرِبُ
ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَالَ ١٧

Аллоҳ масалларни мана шундай зарб қилади.

**18**. Парвардигорларига қулоқ солганлар учун гўзал оқибат бордир. Қулоқ солмаганлар эса... Агар ер юзидаги ҳамма нарса ва яна ўшанча нарса уларники бўлса ҳам уни фидо қилиб юборган бўлардилар. Улар учун ёмон ҳисоб бордир. Уларнинг ўрни жаҳаннамдир. У нақадар ёмон жойдир.

لِلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَٱلَّذِينَ لَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُۥ لَوۡ أَنَّ لَهُم مَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفۡتَدَوۡاْ بِهِۦٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ سُوٓءُ ٱلۡحِسَابِ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٨

**19**. Сизга Парвардигорингиз тарафидан ҳақ нозил қилинганини биладиган одам кўр кишига ўхшайдими? Фақат ақли борларгина эслатма-ибрат ола биладилар.

۞أَفَمَن يَعۡلَمُ أَنَّمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ ٱلۡحَقُّ كَمَنۡ هُوَ أَعۡمَىٰٓۚ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩

**20**. Улар Аллоҳга берган аҳдларига вафо қиладиган ва ваъдани бузмайдиган зотлардир.

ٱلَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَلَا يَنقُضُونَ ٱلۡمِيثَٰقَ ٢٠

**21**. Улар Аллоҳ боғланишга буюрган нарсаларни (қариндош-уруғчилик ришталарини) боғлайдилар. Парвардигорларидан қўрқадилар. Ёмон ҳисобдан хавфсирайдилар.

وَٱلَّذِينَ يَصِلُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيَخۡشَوۡنَ رَبَّهُمۡ وَيَخَافُونَ سُوٓءَ ٱلۡحِسَابِ ٢١

**22**. Парвардигорларининг Юзини истаб сабр қилганлар, намозни тўкис адо этганлар, Биз берган ризқдан инфоқ-эҳсон қилганлар, ёмонликка яхшилик билан жавоб қайтарганлар, ана ўшалар учун оқибат диёри бордир.

وَٱلَّذِينَ صَبَرُواْ ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ وَيَدۡرَءُونَ بِٱلۡحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٢٢

**23**. Адн жаннатларики, унга ўзлари, солиҳ ота-боболари, жуфти ҳалоллари ва зурриётлари кирадилар. Ҳар эшикдан уларнинг олдига фаришталар кириб:

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا وَمَن صَلَحَ مِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَأَزۡوَٰجِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَدۡخُلُونَ عَلَيۡهِم مِّن كُلِّ بَابٖ ٢٣

**24**. «Сабр қилганингиз учун сизларга саломатлик бўлсин. Охират диёри нақадар яхши!», (дейдилар).

سَلَٰمٌ عَلَيۡكُم بِمَا صَبَرۡتُمۡۚ فَنِعۡمَ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٢٤

**25**. Аллоҳга аҳд берганларидан кейин уни бузадиганлар, Аллоҳ боғланишга буюрган

وَٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهۡدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مِيثَٰقِهِۦ وَيَقۡطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱللَّعۡنَةُ وَلَهُمۡ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ٢٥

ишни узадиганлар, ер юзида бузғунчилик қиладиганлар, ана ўшалар учун лаънат ва ёмон диёр бордир.

---

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ وَفَرِحُواْ بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا مَتَٰعٞ ﴿٢٦﴾

**26**. Аллоҳ Ўзи истаган одамига ризқни кенг қилади, (истаганига) танг қилади. Улар дунё ҳаётига хурсанд бўлдилар. Ҳолбуки, дунё ҳаёти охират олдида бир арзимас матодир.

---

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِيٓ إِلَيۡهِ مَنۡ أَنَابَ ﴿٢٧﴾

**27**. Куфр келтирганлар: «Унга Парвардигоридан бир оят-мўъжиза нозил қилинса эди», дейдилар. Айтинг: «Аллоҳ Ўзи истаган бандасини адаштиради ва (тавба қилиб) қайтганларни Ўзи сари бошлайди».

---

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَطۡمَئِنُّ قُلُوبُهُم بِذِكۡرِ ٱللَّهِۗ أَلَا بِذِكۡرِ ٱللَّهِ تَطۡمَئِنُّ ٱلۡقُلُوبُ ﴿٢٨﴾

**28**. Улар иймон келтирган ва қалблари Аллоҳни эслаш ила хотиржам бўладиган зотлардир. Огоҳ бўлингизким, қалблар Аллоҳни эслаш ила ором олур.

---

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ طُوبَىٰ لَهُمۡ وَحُسۡنُ مَـَٔابٖ ﴿٢٩﴾

**29**. Иймон келтирганлар ва яхши амалларни қилганлар учун хурсандлик ва гўзал оқибат бордир.

---

كَذَٰلِكَ أَرۡسَلۡنَٰكَ فِيٓ أُمَّةٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهَآ أُمَمٞ لِّتَتۡلُوَاْ عَلَيۡهِمُ ٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ وَهُمۡ يَكۡفُرُونَ بِٱلرَّحۡمَٰنِۚ قُلۡ هُوَ رَبِّي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ مَتَابِ ﴿٣٠﴾

**30**. Шундай қилиб, Биз сизни бир умматга пайғамбар қилиб юбордик. Ундан олдин ҳам умматлар ўтган. Уларга Биз ваҳий қилган оятларни тиловат қилиб берасиз. Улар Раҳмонга куфр келтирадилар. Айтинг: «У Парвардигоримдир. Ундан ўзга илоҳ йўқдир. Унгагина суяндим. Тавба ҳам ёлғиз Унга қилинур».

---

وَلَوۡ أَنَّ قُرۡءَانٗا سُيِّرَتۡ بِهِ ٱلۡجِبَالُ أَوۡ قُطِّعَتۡ بِهِ ٱلۡأَرۡضُ أَوۡ كُلِّمَ بِهِ ٱلۡمَوۡتَىٰۗ بَل لِّلَّهِ ٱلۡأَمۡرُ جَمِيعًاۗ أَفَلَمۡ يَاْيۡـَٔسِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن لَّوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَهَدَى ٱلنَّاسَ جَمِيعٗاۗ وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ تُصِيبُهُم بِمَا صَنَعُواْ قَارِعَةٌ أَوۡ تَحُلُّ قَرِيبٗا مِّن دَارِهِمۡ حَتَّىٰ يَأۡتِيَ وَعۡدُ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ﴿٣١﴾

**31**. Агар бир Қуръон бўлиб, у билан тоғлар жилдирилса ё ер ёрилса ёки ўликлар тилга кирса (у ҳам шу Қуръон бўларди). Лекин ишнинг ҳаммаси Аллоҳники. Иймон келтирганлар Аллоҳ хоҳлаганида одамларнинг ҳаммасини ҳидоятга бошлаши мумкинлигини билмайдиларми? То Аллоҳнинг ваъдаси келгунига қадар куфр

келтирган кимсаларга офатлар етаверади, диёрларига яқин жойларга кулфатлар тушаверади. Аллоҳ ваъдасига хилоф қилмайди.

---

**32**. Сиздан олдин ҳам пайғамбарлар масхара қилинган. Куфр келтирган кимсаларга муҳлат берганман. Кейин уларни (азоб билан) ушлаганман. Азоб қандай (ҳам қаттиқ, шиддатли) бўлган эди?

وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَأَمۡلَيۡتُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ ثُمَّ
أَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ٣٢

---

**33**. Ҳар бир жоннинг қилган ишини кузатиб турган Зот (маъбудликка лойиқми ёки анави бутларми?) Улар Аллоҳга шериклар қилдилар. Айтинг: «Уларнинг номларини айтинглар-чи. Ёки Унга ер юзида билмаган нарсаларини айтиб берарсизлар. Ёки бу шунчаки юзаки гапдир». Аксинча, куфр келтирган кимсаларга қилган ишлари чиройли қилиб кўрсатилди ва улар йўлдан тўсдилар. Аллоҳ кимни адаштириб қўйган бўлса, уни тўғри йўлга солгувчи йўқдир.

أَفَمَنۡ هُوَ قَآئِمٌ عَلَىٰ كُلِّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡۗ وَجَعَلُواْ لِلَّهِ شُرَكَآءَ قُلۡ
سَمُّوهُمۡۚ أَمۡ تُنَبِّـُٔونَهُۥ بِمَا لَا يَعۡلَمُ فِي ٱلۡأَرۡضِ أَم بِظَٰهِرٖ مِّنَ ٱلۡقَوۡلِۗ
بَلۡ زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ مَكۡرُهُمۡ وَصُدُّواْ عَنِ ٱلسَّبِيلِۗ وَمَن يُضۡلِلِ
ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنۡ هَادٖ ٣٣

---

**34**. Уларга шу дунё ҳаётида ҳам азоб бордир. Охират азоби эса, албатта, қаттиқроқдир. Улар учун Аллоҳ тарафидан бирон ҳимоячи бўлмас.

لَّهُمۡ عَذَابٞ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَشَقُّۖ وَمَا لَهُم مِّنَ
ٱللَّهِ مِن وَاقٖ ٣٤

---

**35**. Тақводорларга ваъда қилинган жаннатнинг мисоли шуки, унинг остидан анҳорлар оқиб ўтади, мевалари ва сояси доимийдир. Бу тақво қилган зотларнинг оқибатидир. Кофирларнинг оқибати эса дўзахдир.

۞مَّثَلُ ٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ أُكُلُهَا
دَآئِمٞ وَظِلُّهَاۚ تِلۡكَ عُقۡبَى ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْۖ وَّعُقۡبَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٱلنَّارُ ٣٥

---

**36**. Биз китоб берган кишилар сизга нозил қилинган нарсага хурсанд бўладилар. Тўдалар орасида унинг айримларини инкор қиладиганлари ҳам бор. Айтинг: «Мен Аллоҳга ибодат қилишга, Унга ширк келтирмасликка буюрилганман. Унгагина даъват қиламан ва қайтишим ҳам ёлғиз Унгадир».

وَٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَفۡرَحُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَۖ وَمِنَ ٱلۡأَحۡزَابِ
مَن يُنكِرُ بَعۡضَهُۥۚ قُلۡ إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱللَّهَ وَلَآ أُشۡرِكَ بِهِۦٓۚ إِلَيۡهِ
أَدۡعُواْ وَإِلَيۡهِ مَـَٔابِ ٣٦

**37**. Шунингдек, биз уни арабий ҳукм қилиб нозил қилдик. Сизга илм келганидан кейин ҳам уларнинг ҳавойи нафсларига эргашсангиз, сизга Аллоҳ тарафидан бирон дўст ҳам, ҳимоячи ҳам бўлмас.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ حُكۡمًا عَرَبِيّٗاۚ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم بَعۡدَ مَا
جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا وَاقٖ ٣٧

---

**38**. Биз сиздан олдин ҳам пайғамбарлар юборганмиз. Уларга жуфтлар ва зурриёт берганмиз. Аллоҳнинг изнисиз бирон пайғамбарнинг бирон оят-мўъжиза келтиришга ҳаққи бўлмаган. Ҳар бир муддатнинг ўз китоби бордир.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلٗا مِّن قَبۡلِكَ وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ أَزۡوَٰجٗا وَذُرِّيَّةٗۚ وَمَا كَانَ
لِرَسُولٍ أَن يَأۡتِيَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ لِكُلِّ أَجَلٖ كِتَابٞ ٣٨

---

**39**. Аллоҳ хоҳлаганини ўчиради, хоҳлаганини ёзади. Асл Китоб Унинг даргоҳидадир.

يَمۡحُواْ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ وَيُثۡبِتُۖ وَعِندَهُۥٓ أُمُّ ٱلۡكِتَٰبِ ٣٩

---

**40**. Уларга қилган ваъдамизнинг айримларини сизга кўрсатамизми ё (кўрсатишдан олдин) сизни вафот эттирамизми, (фарқи йўқ), сизнинг зиммангиздаги вазифа етказиб қўйишдир. Ҳисоб олиш эса Бизнинг зиммамиздадир.

وَإِن مَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ ٱلَّذِي نَعِدُهُمۡ أَوۡ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ
ٱلۡبَلَٰغُ وَعَلَيۡنَا ٱلۡحِسَابُ ٤٠

---

**41**. Кўрмадилармики, Биз у ерга келиб, унинг атрофидан камайтиряпмиз-ку. Аллоҳ ҳукм қилади ва Унинг ҳукмини ҳеч кимса таъқиб этмас. У тез ҳисоб олгувчи Зотдир.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا نَأۡتِي ٱلۡأَرۡضَ نَنقُصُهَا مِنۡ أَطۡرَافِهَاۚ وَٱللَّهُ يَحۡكُمُ لَا
مُعَقِّبَ لِحُكۡمِهِۦۚ وَهُوَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٤١

---

**42**. Улардан олдингилар ҳам макр қилдилар. Макрнинг ҳаммаси Аллоҳникидир. Ҳар бир жон нима қилаётганини билиб туради. Яқинда кофирлар оқибат диёри кимники эканини билиб оладилар.

وَقَدۡ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَلِلَّهِ ٱلۡمَكۡرُ جَمِيعٗاۖ يَعۡلَمُ مَا تَكۡسِبُ
كُلُّ نَفۡسٖۗ وَسَيَعۡلَمُ ٱلۡكُفَّٰرُ لِمَنۡ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٤٢

---

**43**. Куфр келтирганлар: «Сен юборилган эмассан», дейдилар. Айтинг: «Мен билан сизларнинг орангизда Аллоҳ ва Китоб илмидан хабардор кимсалар гувоҳдир».

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَسۡتَ مُرۡسَلٗاۚ قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنِي
وَبَيۡنَكُمۡ وَمَنۡ عِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلۡكِتَٰبِ ٤٣

# Иброҳим إبراهيم

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф, Лом, Ро. Китобки, Биз уни сизга одамларни Парвардигорларининг изни ила зулматлардан нурга - Азиз ва Ҳамид Зотнинг йўлига олиб чиқишингиз учун нозил қилдик.

الٓرۚ كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ لِتُخۡرِجَ ٱلنَّاسَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذۡنِ رَبِّهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ١

---

**2**. Аллоҳ шундай Зотки, осмонлару ердаги ҳамма нарса Уникидир. Кофирларга ҳалокат - қаттиқ азоб бўлгай.

ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡكَٰفِرِينَ مِنۡ عَذَابٖ شَدِيدٍ ٢

---

**3**. Кофирларки, дунё ҳаётини охиратдан афзал кўрадилар. Аллоҳнинг йўлидан тўсадилар. Уни эгмоқчи бўладилар. Улар узоқ залолатдадир.

ٱلَّذِينَ يَسۡتَحِبُّونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا عَلَى ٱلۡأٓخِرَةِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلِۭ بَعِيدٖ ٣

---

**4**. Қайси бир пайғамбарни юборган бўлсак, уни ўз қавмининг тили билан уларга баён қилиши учун юбордик. Бас, Аллоҳ Ўзи хоҳлаган одамни адаштиради, хоҳлаган одамни тўғри йўлга солади. У Ғолиб ва Ҳаким Зотдир.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا بِلِسَانِ قَوۡمِهِۦ لِيُبَيِّنَ لَهُمۡۖ فَيُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٤

---

**5**. Биз Мусони оятларимиз ила: «Қавмингни зулматлардан нурга чиқар. Уларга Аллоҳнинг неъматларини эслат», (деб) пайғамбар қилиб юбордик. Албатта, бу ишда кўп сабр ва кўп шукр қилгувчилар учун оят-аломатлар бордир.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ أَنۡ أَخۡرِجۡ قَوۡمَكَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَذَكِّرۡهُم بِأَيَّىٰمِ ٱللَّهِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ٥

---

**6**. Ўшанда Мусо қавмига деди: «Аллоҳнинг сизларга ато этган неъматларини эслангиз. Сизларни Фиръавн одамларидан қутқарди. Улар сизларга жуда ёмон азоб бераётганди. Ўғилларингизни сўйиб, аёлларингизни тирик қолдираётганди. Бу ишда сизлар учун Парвардигорингиз тарафидан буюк синов бордир».

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ أَنجَىٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ وَيُذَبِّحُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ٦

**7**. Парвардигорингиз билдирган (мана бу гапларни ҳам) эслангиз: «Шукр қилсангизлар, зиёда қиламан. Нонкўрлик қилсангизлар, азобим қаттиқдир».

وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكُمۡ لَئِن شَكَرۡتُمۡ لَأَزِيدَنَّكُمۡۖ وَلَئِن كَفَرۡتُمۡ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٞ ٧

---

**8**. Мусо деди: «Сизлар ва ер юзидаги ҳамма одамлар куфр келтирсангизлар ҳам (ўзингизга зарар қиласиз, холос). Зеро, Аллоҳ беҳожат ва мақтовга лойиқ Зотдир».

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِن تَكۡفُرُوٓاْ أَنتُمۡ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا فَإِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ حَمِيدٌ ٨

---

**9**. Сизларга илгари ўтган Нуҳ, Од, Самуд ва улардан кейин келган, сонини Аллоҳдан ўзга ҳеч ким билмайдиган қавмларнинг хабари келмадими? Уларга пайғамбарлари ҳужжатлар келтирдилар. Улар эса рад этиб, қўллари билан пайғамбарларнинг оғзиларини тўсдилар ва дедилар: «Биз сизлар юборилган нарсага куфр келтирдик ва биз сизлар даъват қилаётган иш борасида шак-шубҳададирмиз».

أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لَا يَعۡلَمُهُمۡ إِلَّا ٱللَّهُۚ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَرَدُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ فِيٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَقَالُوٓاْ إِنَّا كَفَرۡنَا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ وَإِنَّا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا تَدۡعُونَنَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ٩

---

**10**. Пайғамбарлари дедилар: «Осмонлару ерни яратган Аллоҳ ҳақида шубҳа бўлиши мумкинми? Сизларни гуноҳларингизни мағфират қилиши ва ўзингизни маълум муддатга (ҳалок қилмай) қолдиришига чорлаяпти-ку». Дедилар: «Сизлар ўзимизга ўхшаган одамдан ўзга нарса эмассизлар. Ота-боболаримиз ибодат қилиб келган бутлардан бизни тўсмоқчи бўляпсизлар. Бас, очиқ ҳужжат келтиринглар-чи».

۞قَالَتۡ رُسُلُهُمۡ أَفِي ٱللَّهِ شَكّٞ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يَدۡعُوكُمۡ لِيَغۡفِرَ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرَكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ قَالُوٓاْ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا عَمَّا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتُونَا بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ١٠

---

**11**. Уларга пайғамбарлари дедилар: «Биз ҳам сизларга ўхшаган одамлармиз, холос. Лекин Аллоҳ бандаларидан Ўзи хоҳлаганига инъом қилади. Биз фақат Аллоҳнинг изни билангина сизларга бир ҳужжат келтира оламиз. Мўминлар Аллоҳгагина суянсинлар».

قَالَتۡ لَهُمۡ رُسُلُهُمۡ إِن نَّحۡنُ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ وَمَا كَانَ لَنَآ أَن نَّأۡتِيَكُم بِسُلۡطَٰنٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١١

---

**12**. Нега энди Аллоҳга суянмас эканмиз? У Зот бизни йўлларимизга ҳидоят қилиб қўйди-

وَمَا لَنَآ أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى ٱللَّهِ وَقَدۡ هَدَىٰنَا سُبُلَنَاۚ وَلَنَصۡبِرَنَّ عَلَىٰ مَآ ءَاذَيۡتُمُونَاۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُتَوَكِّلُونَ ١٢

ку! Сизлар бераётган озорларга албатта сабр қиламиз. Суянадиганлар ёлғиз Аллоҳгагина суянсинлар.

---

**13**. Куфр келтирган кимсалар пайғамбарларига дедилар: «Ё сизларни еримиздан ҳайдаб чиқарамиз, ё бизнинг динимизга қайтасизлар». Шунда Парвардигорлари уларга ваҳий қилди: «Золимларни албатта ҳалок қилурмиз».

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِرُسُلِهِمْ لَنُخْرِجَنَّكُم مِّنْ أَرْضِنَآ أَوْ لَتَعُودُنَّ
فِي مِلَّتِنَا ۖ فَأَوْحَىٰٓ إِلَيْهِمْ رَبُّهُمْ لَنُهْلِكَنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٣

---

**14**. Улардан кейин ерни сизларга маскан қилиб берурмиз. Бу Менинг ҳузуримда туришдан қўрқадиган ва ваидимдан ҳам қўрқадиган зотлар учундир.

وَلَنُسْكِنَنَّكُمُ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِهِمْ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَافَ مَقَامِي وَخَافَ
وَعِيدِ ١٤

---

**15**. Мадад сўрадилар. (Шу билан) ҳар бир саркаш золим умидсизликка учради.

وَٱسْتَفْتَحُواْ وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ١٥

---

**16**. Унинг ортида жаҳаннам бордир. Йиринг сувдан суғорилур.

مِّن وَرَآئِهِۦ جَهَنَّمُ وَيُسْقَىٰ مِن مَّآءٍ صَدِيدٍ ١٦

---

**17**. Уни ютмоқчи бўлади-ю, юта олмайди. Унга ҳар тарафдан ўлим келади-ю, ўла олмайди. Ортида эса даҳшатли азоб (туради).

يَتَجَرَّعُهُۥ وَلَا يَكَادُ يُسِيغُهُۥ وَيَأْتِيهِ ٱلْمَوْتُ مِن كُلِّ مَكَانٍ وَمَا هُوَ
بِمَيِّتٍ ۖ وَمِن وَرَآئِهِۦ عَذَابٌ غَلِيظٌ ١٧

---

**18**. Парвардигорларига куфр келтирганларнинг амаллари кулга ўхшайди. Бир бўронли кунда шамол қаттиқ эсиб қолса, касб қилиб топган нарсаларидан ҳеч нарсани ушлаб қола олмайдилар. Бу узоқ залолатдир.

مَّثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمْ ۖ أَعْمَٰلُهُمْ كَرَمَادٍ ٱشْتَدَّتْ بِهِ ٱلرِّيحُ فِي
يَوْمٍ عَاصِفٍ ۖ لَّا يَقْدِرُونَ مِمَّا كَسَبُواْ عَلَىٰ شَيْءٍ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ
ٱلْبَعِيدُ ١٨

---

**19**. Аллоҳ осмонлару ерни ҳақ ила яратиб қўйганини кўрмадингми? Истаса, сизларни кетказиб, янги халқни олиб келади.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۚ إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ
وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ١٩

---

**20**. Бу иш Аллоҳга оғир эмас.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٍ ٢٠

---

**21**. Ҳаммалари Аллоҳга рўбарў келдилар. Заифлар каттазанглик қилган кимсаларга

وَبَرَزُواْ لِلَّهِ جَمِيعًا فَقَالَ ٱلضُّعَفَٰٓؤُاْ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓاْ إِنَّا كُنَّا لَكُمْ
تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ ٱللَّهِ مِن شَيْءٍ ۚ قَالُواْ لَوْ

дедилар: «Биз сизларга тобе эдик. Энди сизлар бизни Аллоҳнинг бирон азобидан қутқара оласизларми?» Дедилар: «Аллоҳ бизни ҳидоят қилганида биз сизларни ҳидоят қилган бўлар эдик. Энди биз дод-вой қиламизми, сабр қиламизми, фарқи йўқ, биз учун ҳеч қандай нажот йўқдир».

هَدَىٰنَا ٱللَّهُ لَهَدَيْنَٰكُمْ ۖ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ أَجَزِعْنَآ أَمْ صَبَرْنَا مَا لَنَا مِن
مَّحِيصٍ ﴿٢١﴾

---

**22**. Иш битгач, шайтон деди: «Аллоҳ сизларга чин ваъда қилганди. Мен эса ёлғон ваъда бериб алдагандим. Мен учун сизларнинг устингиздан ҳеч қандай ҳукмронлик йўқ эди. Ўзларингиз чақирган заҳотим, хўп, дея қолдингиз. Энди мени эмас, ўзларингизни маломат қилинглар. Мен сизларга ёрдам бера олмайман, сизлар ҳам менга ёрдам бера олмайсизлар. Олдин сизлар мени Аллоҳга шерик қилганингларни инкор этаман». Золимлар учун аламли азоб бордир.

وَقَالَ ٱلشَّيْطَٰنُ لَمَّا قُضِىَ ٱلْأَمْرُ إِنَّ ٱللَّهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ ٱلْحَقِّ
وَوَعَدتُّكُمْ فَأَخْلَفْتُكُمْ ۖ وَمَا كَانَ لِىَ عَلَيْكُم مِّن سُلْطَٰنٍ إِلَّآ
أَن دَعَوْتُكُمْ فَٱسْتَجَبْتُمْ لِى ۖ فَلَا تَلُومُونِى وَلُومُوٓا۟ أَنفُسَكُم ۖ مَّآ أَنَا۠
بِمُصْرِخِكُمْ وَمَآ أَنتُم بِمُصْرِخِىَّ ۖ إِنِّى كَفَرْتُ بِمَآ أَشْرَكْتُمُونِ مِن
قَبْلُ ۗ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٢﴾

---

**23**. Иймон келтирган ва яхши амалларни қилган зотлар остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларга киритилиб, Парвардигорларининг изни ила у ерларда мангу қоладилар. У ерлардаги сўрашишлари (бир-бирларига) тинчлик-омонлик (тилаш) бўлади.

وَأُدْخِلَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ ۖ تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَٰمٌ ﴿٢٣﴾

---

**24**. Аллоҳ қандай мисол келтирганига боқмайсизми? Яхши сўз бир яхши дарахтга ўхшайди, унинг асли мустаҳкам, шохлари эса осмонда.

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا كَلِمَةً طَيِّبَةً كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ أَصْلُهَا
ثَابِتٌ وَفَرْعُهَا فِى ٱلسَّمَآءِ ﴿٢٤﴾

---

**25**. Парвардигорининг изни ила ҳар доим мева бериб туради. Одамлар ибрат-эслатма олишлари учун Аллоҳ мана шундай мисоллар келтиради.

تُؤْتِىٓ أُكُلَهَا كُلَّ حِينٍۭ بِإِذْنِ رَبِّهَا ۗ وَيَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ
لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٥﴾

---

**26**. Ёмон сўз эса қуриб ердан узилган ва ўзича тура олмайдиган бўлиб қолган ёмон дарахтга ўхшайди.

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ كَشَجَرَةٍ خَبِيثَةٍ ٱجْتُثَّتْ مِن فَوْقِ ٱلْأَرْضِ مَا
لَهَا مِن قَرَارٍ ﴿٢٦﴾

**27**. Аллоҳ иймон келтирганларни собит сўз билан дунё ҳаётида ҳам, охиратда ҳам собитқадам қилади. Аллоҳ золимларни адаштиради. Аллоҳ Ўзи истаган ишни қилади.

يُثَبِّتُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱلۡقَوۡلِ ٱلثَّابِتِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي
ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَيُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلظَّٰلِمِينَۚ وَيَفۡعَلُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ ٢٧

---

**28**. Аллоҳнинг неъматини куфрга алмаштириб, қавмларини ҳалокат чоҳига қулатганларни кўрмадингизми?

۞أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ بَدَّلُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ كُفۡرٗا وَأَحَلُّواْ قَوۡمَهُمۡ دَارَ
ٱلۡبَوَارِ ٢٨

---

**29**. Жаҳаннамки, унда ёнадилар. Нақадар ёмон жой!

جَهَنَّمَ يَصۡلَوۡنَهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡقَرَارُ ٢٩

---

**30**. Аллоҳнинг йўлидан адаштириш учун У Зотга шериклар қилдилар. Айтинг: «Фойдаланаверинглар-чи. Барибир борар жойингиз дўзах-ку».

وَجَعَلُواْ لِلَّهِ أَندَادٗا لِّيُضِلُّواْ عَن سَبِيلِهِۦۗ قُلۡ تَمَتَّعُواْ فَإِنَّ مَصِيرَكُمۡ
إِلَى ٱلنَّارِ ٣٠

---

**31**. Иймон келтирган бандаларимга айтингки, намозни тўкис адо этсинлар ҳамда ҳеч қандай савдолашиш ва ошна-оғайнигарчилик ўтмайдиган кун келишидан олдин Биз берган ризқдан яширин ва ошкора инфоқ-эҳсон қилсинлар.

قُل لِّعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُنفِقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ
سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا بَيۡعٞ فِيهِ وَلَا خِلَٰلٌ ٣١

---

**32**. Аллоҳ шундай Зотки, осмонлару ерни яратди. Самодан ёмғир ёғдириб, у орқали меваларни сизларга ризқ қилиб чиқарди. Сизларга кемаларни бўйсундирди. Токи улар Аллоҳнинг амри ила денгизда сузиб юрсинлар. У Зот сизларга анҳорларни ҳам бўйсундириб берди.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجَ
بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزۡقٗا لَّكُمۡۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡفُلۡكَ لِتَجۡرِيَ فِي
ٱلۡبَحۡرِ بِأَمۡرِهِۦۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡهَٰرَ ٣٢

---

**33**. Сизларга мунтазам айланиб турадиган қуёш ва ойни бўйсундирди. Сизларга кеча ва кундузни бўйсундирди.

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ دَآئِبَيۡنِۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ ٣٣

---

**34**. Сизларга сўраган нарсаларингизнинг ҳаммасидан берди. Аллоҳнинг неъматларини санаб, саноғига ета олмайсизлар. Албатта, инсон зоти ўта золим ва нонкўрдир.

وَءَاتَىٰكُم مِّن كُلِّ مَا سَأَلۡتُمُوهُۚ وَإِن تَعُدُّواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ لَا تُحۡصُوهَآۗ
إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَظَلُومٞ كَفَّارٞ ٣٤

---

**35**. Эсланг! Иброҳим деди: «Парвардигоро, бу

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ رَبِّ ٱجۡعَلۡ هَٰذَا ٱلۡبَلَدَ ءَامِنٗا وَٱجۡنُبۡنِي وَبَنِيَّ أَن

шаҳарни тинч қилгин, мени ва болаларимни бутларга ибодат қилишдан йироқ айлагин.

نَّعۡبُدَ ٱلۡأَصۡنَامَ ٣٥

**36**. Парвардигорим, улар кўп одамларни йўлдан урдилар. Ким менга эргашса, ўша мендандир. Ким менга қарши чиқса, бас, Сен Кечиргувчи, Меҳрибонсан.

رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضۡلَلۡنَ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِۖ فَمَن تَبِعَنِي فَإِنَّهُۥ مِنِّيۖ وَمَنۡ
عَصَانِي فَإِنَّكَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣٦

**37**. Парвардигоро, мен зурриётимдан (бир қисмини) муҳаррам байтинг ёнидаги бир экинсиз водийга жойлаштирдим. Парвардигоро, намозни тўкис адо этишлари учун (шундай қилдим). Энди одамларнинг қалбларини уларга мойил бўладиган қилиб қўйгин ва уларга мевалардан ризқ ато этгин. Шоядки, шукр қилсалар.

رَّبَّنَآ إِنِّيٓ أَسۡكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ غَيۡرِ ذِي زَرۡعٍ عِندَ بَيۡتِكَ
ٱلۡمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱجۡعَلۡ أَفۡـِٔدَةٗ مِّنَ ٱلنَّاسِ تَهۡوِيٓ
إِلَيۡهِمۡ وَٱرۡزُقۡهُم مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَشۡكُرُونَ ٣٧

**38**. Парвардигоро, Сен биз яширган нарсаларни ҳам, ошкор қилган нарсаларни ҳам биласан. Аллоҳ учун ерда ҳам, самода ҳам бирон нарса яширин эмас.

رَبَّنَآ إِنَّكَ تَعۡلَمُ مَا نُخۡفِي وَمَا نُعۡلِنُۗ وَمَا يَخۡفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٣٨

**39**. Кексайган пайтимда менга Исмоил ва Исҳоқни ато этган Аллоҳга ҳамд бўлсин. Албатта, Парвардигорим дуони Эшитгувчидир.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي وَهَبَ لِي عَلَى ٱلۡكِبَرِ إِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَۚ إِنَّ رَبِّي
لَسَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ٣٩

**40**. Парвардигорим, мени ва зурриётимни намозни тўкис адо этгувчи қилгин. Парвардигоро, дуойимни қабул айла.

رَبِّ ٱجۡعَلۡنِي مُقِيمَ ٱلصَّلَوٰةِ وَمِن ذُرِّيَّتِيۚ رَبَّنَا وَتَقَبَّلۡ دُعَآءِ ٤٠

**41**. Парвардигоро, ҳисоб олинадиган куни мени, ота-онамни ва мўминларни мағфират қил».

رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ يَوۡمَ يَقُومُ ٱلۡحِسَابُ ٤١

**42**. Сиз Аллоҳ золимлар қилаётган ишлардан бехабар, деб ўйламанг. Фақат уларни кўзлар қотиб қоладиган кун учун кечиктириб турибди, холос.

وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱللَّهَ غَٰفِلًا عَمَّا يَعۡمَلُ ٱلظَّٰلِمُونَۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمۡ لِيَوۡمٖ
تَشۡخَصُ فِيهِ ٱلۡأَبۡصَٰرُ ٤٢

**43**. Бошларини кўтариб чопадилар. Кўзлари ўзларига қайтмайди. Қалблари эса бўм-бўш.

مُهۡطِعِينَ مُقۡنِعِي رُءُوسِهِمۡ لَا يَرۡتَدُّ إِلَيۡهِمۡ طَرۡفُهُمۡۖ وَأَفۡـِٔدَتُهُمۡ هَوَآءٞ ٤٣

**44**. Одамларни уларга азоб келадиган кундан огоҳлантиринг. Ўшанда зулм қилган кимсалар: «Парвардигоро, бизга озгина муҳлат бер, даъватингни қабул қилиб, пайғамбарларга эргашурмиз», дейдилар. Олдин ўзингиз нобуд бўлмаслигингиз ҳақида қасам ичмаганмидингиз?

وَأَنذِرِ ٱلنَّاسَ يَوۡمَ يَأۡتِيهِمُ ٱلۡعَذَابُ فَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ رَبَّنَآ أَخِّرۡنَآ
إِلَىٰٓ أَجَلٖ قَرِيبٖ نُّجِبۡ دَعۡوَتَكَ وَنَتَّبِعِ ٱلرُّسُلَۗ أَوَلَمۡ تَكُونُوٓاْ أَقۡسَمۡتُم
مِّن قَبۡلُ مَا لَكُم مِّن زَوَالٖ ﴿٤٤﴾

---

**45**. Ўзларига ўзлари зулм қилган кимсаларнинг масканларига жойлашдингиз. Биз уларни нималар қилганимиз сизларга аён бўлди. Сизларга мисоллар ҳам келтирдик.

وَسَكَنتُمۡ فِي مَسَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَتَبَيَّنَ لَكُمۡ كَيۡفَ
فَعَلۡنَا بِهِمۡ وَضَرَبۡنَا لَكُمُ ٱلۡأَمۡثَالَ ﴿٤٥﴾

---

**46**. Дарҳақиқат, улар макрларини қилдилар. Гарчи уларнинг макрларидан тоғлар завол топсада, уларнинг макрлари Аллоҳ ҳузуридадир.

وَقَدۡ مَكَرُواْ مَكۡرَهُمۡ وَعِندَ ٱللَّهِ مَكۡرُهُمۡ وَإِن كَانَ مَكۡرُهُمۡ لِتَزُولَ
مِنۡهُ ٱلۡجِبَالُ ﴿٤٦﴾

---

**47**. Аллоҳ пайғамбарларига берган ваъдасини бажармайди, деб ўйламанг. Албатта, Аллоҳ Ғолиб, Қасоскордир.

فَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱللَّهَ مُخۡلِفَ وَعۡدِهِۦ رُسُلَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٖ ﴿٤٧﴾

---

**48**. (Қачон) Ер бошқа бир ерга айланиб, осмонлар ҳам (бошқа осмонларга) айланган ва ҳамма ягона қаҳҳор Зотга рўбарў бўлган кунда.

يَوۡمَ تُبَدَّلُ ٱلۡأَرۡضُ غَيۡرَ ٱلۡأَرۡضِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُۖ وَبَرَزُواْ لِلَّهِ ٱلۡوَٰحِدِ
ٱلۡقَهَّارِ ﴿٤٨﴾

---

**49**. У кунда жиноятчиларни кишанбанд қилинганини кўрасиз.

وَتَرَى ٱلۡمُجۡرِمِينَ يَوۡمَئِذٖ مُّقَرَّنِينَ فِي ٱلۡأَصۡفَادِ ﴿٤٩﴾

---

**50**. Кийимлари қора мойдан бўлиб, юзларини олов қоплаб олади.

سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٖ وَتَغۡشَىٰ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ ﴿٥٠﴾

---

**51**. Аллоҳ ҳар бир жонга қилган ишига яраша жазо ё мукофотини бериши учун. Аллоҳ тез ҳисоб олгувчи Зотдир.

لِيَجۡزِيَ ٱللَّهُ كُلَّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ﴿٥١﴾

---

**52**. (Қуръон) инсонлар огоҳлантирилишлари ва У Зотнинг ягона маъбудлигини билишлари ҳамда ақл эгалари эслатма-ибрат олишлари учун бир баёнотдир.

هَٰذَا بَلَٰغٞ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُواْ بِهِۦ وَلِيَعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ
وَلِيَذَّكَّرَ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ﴿٥٢﴾

# Ҳижр الحجر

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф, Лом, Ро. Бу китоб ва очиқ Қуръоннинг оятларидир.

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ وَقُرۡءَانٖ مُّبِينٖ ١

**2**. Ҳали куфр келтирганлар мусулмон бўлишни ҳам истаб қолурлар.

رُّبَمَا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ كَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٢

**3**. Уларни қўяверинг. Еб-ичиб, ҳузур қилиб, орзу-ҳавасларга алданиб юраверсинлар. Яқинда билиб оладилар.

ذَرۡهُمۡ يَأۡكُلُواْ وَيَتَمَتَّعُواْ وَيُلۡهِهِمُ ٱلۡأَمَلُۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٣

**4**. Қайси бир шаҳарни ҳалок қилган бўлсак, унинг ўз муайян битиги (ажали) бўлган.

وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا وَلَهَا كِتَابٞ مَّعۡلُومٞ ٤

**5**. Бирон уммат ўз ажалидан олдга ҳам ўтиб кета олмайди, ортда ҳам қола олмайди.

مَّا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ٥

**6**. Дедилар: «Эй ўзига зикр нозил қилинган кимса, сен аниқ телбасан!

وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِي نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ إِنَّكَ لَمَجۡنُونٞ ٦

**7**. Ростгўйлардан бўлсанг, бизга фаришталарни келтиргин-чи».

لَّوۡ مَا تَأۡتِينَا بِٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٧

**8**. Биз фаришталарни фақат ҳақ билангина туширамиз ва у пайтда уларни кутиб ўтирилмайди.

مَا نُنَزِّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَمَا كَانُوٓاْ إِذٗا مُّنظَرِينَ ٨

**9**. Албатта, Биз зикрни нозил қилдик ва Биз уни сақлагувчилармиз.

إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا ٱلذِّكۡرَ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٩

**10**. Биз сиздан илгари олдингиларнинг гуруҳларига ҳам пайғамбарлар юборганмиз.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ فِي شِيَعِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٠

**11**. Уларга қайси бир пайғамбар келса, уни

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ١١

масхара қилмасдан қўймас эдилар.

**12**. Биз уни мана шундай қилиб жиноятчиларнинг қалбларига йўллаб қўямиз.

كَذَٰلِكَ نَسۡلُكُهُۥ فِي قُلُوبِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٢

**13**. Унга иймон келтирмайдилар. Ҳолбуки, аввалгиларнинг қонунияти ўтди.

لَا يُؤۡمِنُونَ بِهِۦ وَقَدۡ خَلَتۡ سُنَّةُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣

**14**. Гарчи Биз уларга осмондан бир эшик очиб, улар кўтарила бошласалар ҳам.

وَلَوۡ فَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَابٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَظَلُّواْ فِيهِ يَعۡرُجُونَ ١٤

**15**. «Кўзларимиз боғланди, балки биз сеҳрланган қавммиз», деган бўлардилар.

لَقَالُوٓاْ إِنَّمَا سُكِّرَتۡ أَبۡصَٰرُنَا بَلۡ نَحۡنُ قَوۡمٞ مَّسۡحُورُونَ ١٥

**16**. Биз осмонда буржлар яратдик ва кузатувчилар учун уни безаб қўйдик.

وَلَقَدۡ جَعَلۡنَا فِي ٱلسَّمَآءِ بُرُوجٗا وَزَيَّنَّٰهَا لِلنَّٰظِرِينَ ١٦

**17**. Уни ҳар бир қувилган шайтондан муҳофаза қилдик.

وَحَفِظۡنَٰهَا مِن كُلِّ شَيۡطَٰنٖ رَّجِيمٍ ١٧

**18**. Магар биронтаси ўғринча эшитиб олса, уни бир очиқ юлдуз ортидан қувар.

إِلَّا مَنِ ٱسۡتَرَقَ ٱلسَّمۡعَ فَأَتۡبَعَهُۥ شِهَابٞ مُّبِينٞ ١٨

**19**. Ерни эса ёйдик. Унга тоғларни қўйдик. Унда ҳар бир нарсадан муайян миқдорда ўстирдик.

وَٱلۡأَرۡضَ مَدَدۡنَٰهَا وَأَلۡقَيۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيۡءٖ مَّوۡزُونٖ ١٩

**20**. Унда сизлар учун ҳам, сизлар ризқини беролмайдиган жонзотлар учун ҳам тирикчилик манбаини яратиб қўйдик.

وَجَعَلۡنَا لَكُمۡ فِيهَا مَعَٰيِشَ وَمَن لَّسۡتُمۡ لَهُۥ بِرَٰزِقِينَ ٢٠

**21**. Манбалари Бизнинг Қўлимизда бўлмаган бирон нарса йўқ. Нозил қилганларимиз маълум миқдор, холос.

وَإِن مِّن شَيۡءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَآئِنُهُۥ وَمَا نُنَزِّلُهُۥٓ إِلَّا بِقَدَرٖ مَّعۡلُومٖ ٢١

**22**. Шамолларни чанглатувчилар қилиб юбордик. Осмондан ёмғир ёғдириб, сизларни суғордик. Сизлар уни тўплаб олгувчи эмассиз.

وَأَرۡسَلۡنَا ٱلرِّيَٰحَ لَوَٰقِحَ فَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَسۡقَيۡنَٰكُمُوهُ وَمَآ أَنتُمۡ لَهُۥ بِخَٰزِنِينَ ٢٢

**23**. Биз жон берурмиз ва жон олурмиз. Ворислар ҳам Бизмиз.

وَإِنَّا لَنَحۡنُ نُحۡيِۦ وَنُمِيتُ وَنَحۡنُ ٱلۡوَٰرِثُونَ ٢٣

**24**. Сизлардан олдин ўтганларни ҳам билганмиз. Сизлардан кейин келадиганларни ҳам билганмиз.

وَلَقَدۡ عَلِمۡنَا ٱلۡمُسۡتَقۡدِمِينَ مِنكُمۡ وَلَقَدۡ عَلِمۡنَا ٱلۡمُسۡتَـٔۡخِرِينَ ٢٤

**25**. Албатта, Парвардигорингизнинг Ўзи уларни тўплар. Албатта, У Ҳаким ва Билгувчи Зотдир.

وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحۡشُرُهُمۡۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ٢٥

**26**. Биз инсонни (сопол сингари) қуп-қуруқ лойдан, ҳидланган қора балчиқдан яратдик.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٢٦

**27**. Жинни эса ундан олдин самум оловидан яратдик.

وَٱلۡجَآنَّ خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ مِن نَّارِ ٱلسَّمُومِ ٢٧

**28**. Эсланг! Парвардигорингиз фаришталарга деди: «Мен қуруқ лойдан, айниган қора балчиқдан инсон яратувчиман».

وَإِذۡ قَالَ رَبُّكَ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقُۢ بَشَرٗا مِّن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٢٨

**29**. «Бас, қачон уни ростлаб, унга Ўз Руҳимдан пуфлаганимдан кейин унга сажда қилган ҳолингизда йиқилингиз!»

فَإِذَا سَوَّيۡتُهُۥ وَنَفَخۡتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُواْ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٢٩

**30**. Бас, ҳамма фаришталар сажда қилдилар.

فَسَجَدَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمۡ أَجۡمَعُونَ ٣٠

**31**. Фақат Иблисгина сажда қилувчилар билан бирга бўлишдан бош тортди.

إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰٓ أَن يَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣١

**32**. Деди: «Эй Иблис, нима учун сен сажда қилгувчилар билан бирга бўлмадинг?»

قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣٢

**33**. Деди: «Сен қуруқ лойдан, айниган қора балчиқдан яратган махлуққа сажда қилгувчи эмасман».

قَالَ لَمۡ أَكُن لِّأَسۡجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقۡتَهُۥ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٣٣

**34**. Деди: «Ундан чиқ. Бас, энди сен малъун, қувилгансан».

قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ٣٤

**35**. «То Қиёмат кунига қадар сенга лаънат бўлгай».

وَإِنَّ عَلَيۡكَ ٱللَّعۡنَةَ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٣٥

**36**. Деди: «Парвардигорим, улар қайта тириладиган кунга қадар менга муҳлат бер».

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ٣٦

**37**. Деди: «Сен муҳлат берилганлардансан».

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ٣٧

**38**. «Маълум вақт кунигача».

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ٣٨

**39**. Деди: «Парвардигорим, мени йўлдан оздирганинг туфайли мен ҳам уларга (гуноҳ ишларни) чиройли қилиб кўрсатиб, ҳаммаларини йўлдан ураман».

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغْوَيْتَنِى لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٣٩

**40**. «Улар орасидаги (тавҳид учун) танланган бандаларинггина бундан мустасно».

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ٤٠

**41**. Деди: «Мана шу зиммамдаги тўғри йўлдир».

قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَىَّ مُسْتَقِيمٌ ٤١

**42**. Шубҳасиз, Менинг бандаларим устидан сен учун ҳеч қандай ҳукмронлик йўқ. Сенга эргашган гумроҳлар бундан мустасно.

إِنَّ عِبَادِى لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنٌ إِلَّا مَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْغَاوِينَ ٤٢

**43**. Албатта, ҳаммаларининг ваъда қилинган жойи жаҳаннамдир.

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوْعِدُهُمْ أَجْمَعِينَ ٤٣

**44**. Унинг етти эшиги бўлиб, ҳар бир эшик учун улардан маълум қисми (кириши тайин қилинган).

لَهَا سَبْعَةُ أَبْوَٰبٍ لِّكُلِّ بَابٍ مِّنْهُمْ جُزْءٌ مَّقْسُومٌ ٤٤

**45**. Тақводорлар жаннатлар ва булоқлар ичра бўлурлар.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ٤٥

**46**. «Уларга тинчлик-омонлик ила киринглар».

ٱدْخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ءَامِنِينَ ٤٦

**47**. Уларнинг дилларидаги гина-кудуратларни чиқариб ташладик. Сўриларда дўстона бир-бирларига қараб ўтирадилар.

وَنَزَعْنَا مَا فِى صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ إِخْوَٰنًا عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَٰبِلِينَ ٤٧

**48**. Уларга у ерда бирон чарчоқ етмас ва улар у ердан чиқарилувчи эмаслар.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيهَا نَصَبٌ وَمَا هُم مِّنْهَا بِمُخْرَجِينَ ٤٨

**49**. Бандаларимга хабар берингки, Кечиргувчи ва Меҳрибон Зот Мендурман.

۞ نَبِّئْ عِبَادِىٓ أَنِّىٓ أَنَا ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٩﴾

**50**. «Ва, албатта, азобим аламли азобдир».

وَأَنَّ عَذَابِى هُوَ ٱلْعَذَابُ ٱلْأَلِيمُ ﴿٥٠﴾

**51**. Уларга Иброҳимнинг меҳмонлари ҳақида хабар беринг.

وَنَبِّئْهُمْ عَن ضَيْفِ إِبْرَٰهِيمَ ﴿٥١﴾

**52**. Улар унинг ҳузурига кириб: «Салом», деганларида у: «Албатта, биз сизлардан қўрқмоқдамиз», деди.

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَقَالُوا۟ سَلَـٰمًا قَالَ إِنَّا مِنكُمْ وَجِلُونَ ﴿٥٢﴾

**53**. Дедилар: «Қўрқма. Биз сенга бир билимдон бола ҳақида хушхабар олиб келдик».

قَالُوا۟ لَا تَوْجَلْ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَـٰمٍ عَلِيمٍ ﴿٥٣﴾

**54**. Деди: «Мени кексалик тутган бир пайтда менга бу хушхабарни олиб келдингларми? Нимага асосланиб, бу хушхабарни айтяпсизлар?»

قَالَ أَبَشَّرْتُمُونِى عَلَىٰٓ أَن مَّسَّنِىَ ٱلْكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٤﴾

**55**. Дедилар: «Сенга чиндан хушхабар бердик. Умидсизлардан бўлма!»

قَالُوا۟ بَشَّرْنَـٰكَ بِٱلْحَقِّ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْقَـٰنِطِينَ ﴿٥٥﴾

**56**. Деди: «Фақат адашганларгина Парвардигорининг раҳматидан ноумид бўладилар».

قَالَ وَمَن يَقْنَطُ مِن رَّحْمَةِ رَبِّهِۦٓ إِلَّا ٱلضَّآلُّونَ ﴿٥٦﴾

**57**. Деди: «Эй элчилар, нима юмуш билан келдингиз?»

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٥٧﴾

**58**. Дедилар: «Биз жиноятчи қавмга юборилдик».

قَالُوٓا۟ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ﴿٥٨﴾

**59**. «Фақат Лут оиласи бундан мустасно. Биз уларнинг ҳаммасини қутқарувчилармиз».

إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٩﴾

**60**. «Фақат унинг хотини бундан мустасно. Унинг қолувчилардан бўлишини тақдир қилдик».

إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَآ إِنَّهَا لَمِنَ ٱلْغَـٰبِرِينَ ﴿٦٠﴾

**61**. Элчилар Лут оиласига келгач...

فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٦١﴾

**62**. Деди: «Сизлар нотаниш одамларсиз».

قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ﴿٦٢﴾

**63**. Дедилар: «Аксинча, биз сенга улар шубҳаланаётган нарсани олиб келдик».

قَالُواْ بَلۡ جِئۡنَٰكَ بِمَا كَانُواْ فِيهِ يَمۡتَرُونَ ٦٣

**64**. Биз сенинг ёнингга чиндан келдик ва биз ростгўйлармиз.

وَأَتَيۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٦٤

**65**. Кечанинг бир қисмида оиланг билан йўлга чиқ. Уларнинг ортидан кузатиб боравер. Сизлардан бирontангиз атрофга алангламасин. Буюрилган тарафга қараб юраверинглар.

فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَٱتَّبِعۡ أَدۡبَٰرَهُمۡ وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ
أَحَدٞ وَٱمۡضُواْ حَيۡثُ تُؤۡمَرُونَ ٦٥

**66**. Унга тонг пайтида анавиларнинг думи қирқилиши ҳақидаги мана шу фармонни ваҳий қилдик.

وَقَضَيۡنَآ إِلَيۡهِ ذَٰلِكَ ٱلۡأَمۡرَ أَنَّ دَابِرَ هَٰٓؤُلَآءِ مَقۡطُوعٞ مُّصۡبِحِينَ ٦٦

**67**. Шаҳар аҳли хурсанд бўлиб келдилар.

وَجَآءَ أَهۡلُ ٱلۡمَدِينَةِ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٦٧

**68**. Деди: «Улар менинг меҳмонларим. Мени шарманда қилманглар.

قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيۡفِي فَلَا تَفۡضَحُونِ ٦٨

**69**. Аллоҳдан қўрқинглар ва мени расво қилманглар».

وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخۡزُونِ ٦٩

**70**. Дедилар: «Биз сени оламлардан қайтармаганмидик?»

قَالُوٓاْ أَوَلَمۡ نَنۡهَكَ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٠

**71**. Деди: «Шу ишни қиладиган бўлсангизлар, анавилар қизларим».

قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِيٓ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٧١

**72**. Умрингизга қасамки, улар ўз мастликларида тентирамоқдалар.

لَعَمۡرُكَ إِنَّهُمۡ لَفِي سَكۡرَتِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ٧٢

**73**. Тонг оттирганларида уларни даҳшатли қичқириқ тутди.

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُشۡرِقِينَ ٧٣

**74**. Шу билан уни (шаҳарни) остин-устун қилиб юбордик ва уларнинг устига сопол тошлар ёғдирдик.

فَجَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٍ ٧٤

**75**. Албатта, бу ишда фаросатли одамлар учун оят-аломатлар бордир.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُتَوَسِّمِينَ ٧٥

**76**. Албатта, у боқий йўл устидадир.

وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٖ مُّقِيمٍ ﴿٧٦﴾

**77**. Албатта, бу ишда мўминлар учун оят-ибрат бордир.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٧٧﴾

**78**. Шубҳасиз, дарахтзор эгалари золим бўлганлар.

وَإِن كَانَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ لَظَٰلِمِينَ ﴿٧٨﴾

**79**. Бас, Биз улардан интиқом олдик. Уларнинг ҳар иккиси ҳам очиқ йўл устидадир.

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٖ مُّبِينٖ ﴿٧٩﴾

**80**. Албатта, Ҳижр эгалари Пайғамбарларни ёлғончига чиқардилар.

وَلَقَدۡ كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡحِجۡرِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ﴿٨٠﴾

**81**. Уларга оятларимизни бердик. Улар эса юз ўгирувчи бўлдилар.

وَءَاتَيۡنَٰهُمۡ ءَايَٰتِنَا فَكَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ﴿٨١﴾

**82**. Улар тоғдан уйлар йўниб, тинч юрардилар.

وَكَانُواْ يَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتًا ءَامِنِينَ ﴿٨٢﴾

**83**. Тонг оттирган пайтларида уларни даҳшатли қичқирик тутди.

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُصۡبِحِينَ ﴿٨٣﴾

**84**. Қилган касблари уларга бирон фойда бермади.

فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ﴿٨٤﴾

**85**. Биз осмонлару ерни ва улар орасидаги нарсаларни фақат ҳақ билан яратганмиз. Қиёмат албатта келгувчидир. Бас, чиройли тарзда юз ўгиринг.

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَإِنَّ ٱلسَّاعَةَ
لَأٓتِيَةٞۖ فَٱصۡفَحِ ٱلصَّفۡحَ ٱلۡجَمِيلَ ﴿٨٥﴾

**86**. Албатта, яратувчи ҳам, билгувчи ҳам Парвардигорингизнинг Ўзидир.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٨٦﴾

**87**. Дарҳақиқат, сизга етти такрорланувчини ва улуғ Қуръонни бердик.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ سَبۡعٗا مِّنَ ٱلۡمَثَانِي وَٱلۡقُرۡءَانَ ٱلۡعَظِيمَ ﴿٨٧﴾

**88**. Улардан айримларига Биз ато этган нарсаларга кўзингизни тикманг. Улар учун хафа ҳам бўлманг. Мўминлар учун қанотингизни паст тутинг.

لَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ
وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٨٨﴾

**89**. Айтинг: «Албатта, мен очиқ-ойдин огоҳлантиргувчиман».

وَقُلۡ إِنِّيٓ أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلۡمُبِينُ ﴿٨٩﴾

**90**. Худди тақсимловчиларга туширганимиз каби. كَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَى ٱلۡمُقۡتَسِمِينَ ٩٠

**91**. (Тақсимловчиларки), Қуръонни бўлак-бўлак қилиб олдилар. ٱلَّذِينَ جَعَلُواْ ٱلۡقُرۡءَانَ عِضِينَ ٩١

**92**. Парвардигорингизга қасамки, уларнинг ҳаммасидан сўраймиз. فَوَرَبِّكَ لَنَسۡـَٔلَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩٢

**93**. Қилиб ўтган ишларидан. عَمَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩٣

**94**. Бас, ўзингизга буюрилган ишни очиқланг ва мушриклардан юз ўгиринг. فَٱصۡدَعۡ بِمَا تُؤۡمَرُ وَأَعۡرِضۡ عَنِ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٩٤

**95**. Албатта, Биз сизга масхара қилгувчилар борасида кифоя қилурмиз. إِنَّا كَفَيۡنَٰكَ ٱلۡمُسۡتَهۡزِءِينَ ٩٥

**96**. Улар Аллоҳга бошқа илоҳни тенглаштирадилар. Яқинда билиб оладилар. ٱلَّذِينَ يَجۡعَلُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٩٦

**97**. Албатта, улар айтаётган гаплардан юрагингиз сиқилишини биламиз. وَلَقَدۡ نَعۡلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدۡرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ٩٧

**98**. Бас, Парвардигорингизга ҳамд, тасбеҳ айтинг ва сажда қилгувчилардан бўлинг. فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٩٨

**99**. То сизга келиши аниқ бўлган нарса келгунига қадар Парвардигорингизга ибодат қилинг. وَٱعۡبُدۡ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأۡتِيَكَ ٱلۡيَقِينُ ٩٩

# Наҳл النحل

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Аллоҳнинг фармони келди. Бас, уни шошилтирманглар. Аллоҳ улар келтираётган ширклардан пок ва олийдир.

أَتَىٰٓ أَمۡرُ ٱللَّهِ فَلَا تَسۡتَعۡجِلُوهُۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١

---

**2**. Ўзи истаган бандаларига Ўз амри ила фаришталарни ваҳий билан туширади. «Огоҳлантиринглар! Мендан ўзга илоҳ йўқдир. Бас, Мендангина қўрқинглар».

يُنَزِّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ بِٱلرُّوحِ مِنۡ أَمۡرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦٓ أَنۡ
أَنذِرُوٓاْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱتَّقُونِ ٢

---

**3**. Осмонлару ерни ҳақ билан яратди. Улар келтираётган ширклардан олий бўлди.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ تَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٣

---

**4**. Инсонни бир нутфадан яратди. Энди эса у очиқ рақиб.

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِن نُّطۡفَةٖ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٞ مُّبِينٞ ٤

---

**5**. Сизлар учун чорва молларини яратди. Уларда сиз учун исиниш ва бошқа манфаатлар бор ва улардан озуқаланасизлар.

وَٱلۡأَنۡعَٰمَ خَلَقَهَاۖ لَكُمۡ فِيهَا دِفۡءٞ وَمَنَٰفِعُ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٥

---

**6**. Сизлар учун уларнинг кечқурун ўтлаб қайтаётганларида ва эрталаб ўтлаш учун кетаётганларида бир гўзаллик бор.

وَلَكُمۡ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ وَحِينَ تَسۡرَحُونَ ٦

---

**7**. Юкларингизни ўзларингиз жонларингизни қийнабгина олиб борадиган юртга элтиб беради. Албатта, Парвардигорингиз Меҳрибон ва Раҳмлидир.

وَتَحۡمِلُ أَثۡقَالَكُمۡ إِلَىٰ بَلَدٖ لَّمۡ تَكُونُواْ بَٰلِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ ٱلۡأَنفُسِۚ إِنَّ
رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٧

---

**8**. От, хачир ва эшаклар уларни минишингиз ва безак учун. Сизлар билмаган нарсаларни ҳам яратур.

وَٱلۡخَيۡلَ وَٱلۡبِغَالَ وَٱلۡحَمِيرَ لِتَرۡكَبُوهَا وَزِينَةٗۚ وَيَخۡلُقُ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨

9. Тўғри йўлга (ҳидоят қилиш) ёлғиз Аллоҳ измидадир. (Йўллар) орасида эгриси ҳам бор. Агар истаганида сизларнинг ҳаммангизни ҳидоят қилган бўлар эди.

وَعَلَى ٱللَّهِ قَصۡدُ ٱلسَّبِيلِ وَمِنۡهَا جَآئِرٞۚ وَلَوۡ شَآءَ لَهَدَىٰكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩

---

10. У сизларга осмондан сув (ёмғир) ёғдирган Зотдир. Ичимлигингиз ҳам ундан, ҳайвонларингизни боқадиган дов-дарахт (ўт-ўланлар) ҳам ундан.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗۖ لَّكُم مِّنۡهُ شَرَابٞ وَمِنۡهُ شَجَرٞ فِيهِ تُسِيمُونَ ١٠

---

11. Сизларга у орқали экин, зайтун, хурмо, узумлар ва ҳамма мевалардан ўстириб беради. Албатта, бу ишда фикр юритадиган қавм учун оят-аломат бордир.

يُنۢبِتُ لَكُم بِهِ ٱلزَّرۡعَ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلنَّخِيلَ وَٱلۡأَعۡنَٰبَ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١١

---

12. Сизларга кечаю кундузни, қуёшу ойни бўйсундириб берди. Юлдузлар ҳам Унинг фармони ила бўйсундирилгандир. Албатта, бу ишда ақл юритадиганлар учун оят-аломатлар бор.

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ وَٱلنُّجُومُ مُسَخَّرَٰتُۢ بِأَمۡرِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ١٢

---

13. Сизлар учун ер юзида яратиб қўйган алвон турли нарсаларни (ҳам бўйсундириб берди). Албатта, бу ишда эслатма-ибрат оладиган қавм учун оят-аломат бор.

وَمَا ذَرَأَ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهُۥٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ١٣

---

14. У шундай Зотки, денгизни бўйсундириб берди. Токи ундан янги гўшт (балиқни тутиб) ейсиз, яна ундан ўзингиз тақадиган тақинчоқларни чиқариб оласиз. Кўрасизки, кема сувни ёриб юради. У Зотнинг фазлидан умид қилишингиз учун ҳам (шундай қилди). Шоядки, шукр қилсангизлар.

وَهُوَ ٱلَّذِي سَخَّرَ ٱلۡبَحۡرَ لِتَأۡكُلُواْ مِنۡهُ لَحۡمٗا طَرِيّٗا وَتَسۡتَخۡرِجُواْ مِنۡهُ حِلۡيَةٗ تَلۡبَسُونَهَاۖ وَتَرَى ٱلۡفُلۡكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٤

---

15. Ер сизларни тебратиб юбормаслиги учун унинг устига тоғларни ташлаб қўйди. Дарёларни ва тўғри йўлингизни топиб юришингиз учун йўлларни (яратди).

وَأَلۡقَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمۡ وَأَنۡهَٰرٗا وَسُبُلٗا لَّعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٥

**16**. Белгилар (қўйди). Юлдузлар билан йўлларини топиб оладилар.

وَعَلَٰمَٰتٖۚ وَبِٱلنَّجۡمِ هُمۡ يَهۡتَدُونَ ١٦

**17**. Яратадиган Зот билан яратмайдиган нарса тенгми? Ўйламайсизларми?

أَفَمَن يَخۡلُقُ كَمَن لَّا يَخۡلُقُۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ١٧

**18**. Агар Аллоҳнинг неъматларини санасангизлар, саноғига ета олмайсизлар. Албатта, Аллоҳ Мағфиратли ва Меҳрибон Зотдир.

وَإِن تَعُدُّواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ لَا تُحۡصُوهَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٨

**19**. Аллоҳ нимани сир тутаётганингизни ва нимани ошкор қилаётганингизни билади.

وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعۡلِنُونَ ١٩

**20**. Аллоҳни қўйиб, илтижо қилаётган бутлари бирон нарсани ярата олмайди. Уларнинг ўзлари яратиладилар.

وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَخۡلُقُونَ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ ٢٠

**21**. Жонсиз ўликлардир. Қачон қайта тирилишларини ҳам сеза олмайдилар.

أَمۡوَٰتٌ غَيۡرُ أَحۡيَآءٖۖ وَمَا يَشۡعُرُونَ أَيَّانَ يُبۡعَثُونَ ٢١

**22**. Илоҳингиз ягона илоҳдир. Охиратга ишонмайдиганларнинг қалблари мункирдир, ўзлари эса мутакаббирдирлар.

إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۚ فَٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٞ
وَهُم مُّسۡتَكۡبِرُونَ ٢٢

**23**. Шак-шубҳа йўқки, Аллоҳ нимани сир тутаётганларини ҳам, нимани ошкор этаётганларини ҳам билади. Албатта, У Зот мутакаббирларни ёқтирмайди.

لَا جَرَمَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ
ٱلۡمُسۡتَكۡبِرِينَ ٢٣

**24**. Қачон уларга: «Парвардигорингиз нимани нозил қилди?» - дейилса: «Аввалгиларнинг афсоналарини», дедилар.

وَإِذَا قِيلَ لَهُم مَّاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمۡ قَالُوٓاْ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٤

**25**. Қиёмат куни ўзларининг гуноҳларини тўлалигича, билимсизларча ўзлари йўлдан оздирганларининг гуноҳларидан ҳам қўшиб кўтариб олишлари учун. Огоҳ бўлингизким, улар орқалаб олган юк нақадар ёмон!

لِيَحۡمِلُوٓاْ أَوۡزَارَهُمۡ كَامِلَةٗ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَمِنۡ أَوۡزَارِ ٱلَّذِينَ يُضِلُّونَهُم
بِغَيۡرِ عِلۡمٍۗ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٢٥

**26**. Улардан олдин ўтганлар ҳам макр қилдилар. Аллоҳ уларнинг биноларини пойдеворидан қулатди. Шу билан том уларнинг устига қулади. Уларга азоб ўзлари сезмаган тарафдан келди.

قَدْ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَى ٱللَّهُ بُنْيَـٰنَهُم مِّنَ ٱلْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ
ٱلسَّقْفُ مِن فَوْقِهِمْ وَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ٢٦

**27**. Кейин Қиёмат куни уларни хор қилиб дейди: «Ўша сизлар талашиб-тортишган «шерикларим» қани?» Илм берилган зотлар дедилар: «Бугун хорлик ва ёмонлик кофирлар устигадир».

ثُمَّ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ يُخْزِيهِمْ وَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ
تُشَـٰٓقُّونَ فِيهِمْ ۚ قَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ إِنَّ ٱلْخِزْىَ ٱلْيَوْمَ وَٱلسُّوٓءَ
عَلَى ٱلْكَـٰفِرِينَ ٢٧

**28**. Улар ўзларига ўзлари зулм қилиб турган ҳолларида фариштлар уларнинг жонини олади. Улар таслим бўлиб: «Ҳеч бир ёмонлик қилмаган эдик» (дейдилар). Йўқ! Албатта, Аллоҳ қилиб ўтган ишларингиздан Хабардордир.

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ ظَالِمِىٓ أَنفُسِهِمْ ۖ فَأَلْقَوُا۟ ٱلسَّلَمَ مَا كُنَّا
نَعْمَلُ مِن سُوٓءٍۭ ۚ بَلَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٨

**29**. Бас, жаҳаннам эшикларидан у ерда абадий қоладиган бўлиб киринглар. Мутакаббирларнинг борар жойи нақадар ёмон!

فَٱدْخُلُوٓا۟ أَبْوَٰبَ جَهَنَّمَ خَـٰلِدِينَ فِيهَا ۖ فَلَبِئْسَ مَثْوَى ٱلْمُتَكَبِّرِينَ ٢٩

**30**. Тақво қилган зотларга: «Парвардигорингиз нимани нозил қилди?» - дейилади. «Яхшиликни», дейдилар улар. Яхшилик қилганларга бу дунёда ҳам яхшилик бордир. Албатта, охират диёри янада яхшироқдир.Тақводорларнинг маскани нақадар яхши!

۞ وَقِيلَ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ مَاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمْ ۚ قَالُوا۟ خَيْرًا ۗ لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟
فِى هَـٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۚ وَلَدَارُ ٱلْـَٔاخِرَةِ خَيْرٌ ۚ وَلَنِعْمَ دَارُ ٱلْمُتَّقِينَ ٣٠

**31**. Адн жаннатлари. Уларга кирадилар. Остидан анҳорлар оқиб ўтади. Жаннатларда уларга истаган нарсалари (муҳайё қилинади). Аллоҳ тақводорларни мана шундай мукофотлайди.

جَنَّـٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ ۖ لَهُمْ فِيهَا مَا
يَشَآءُونَ ۚ كَذَٰلِكَ يَجْزِى ٱللَّهُ ٱلْمُتَّقِينَ ٣١

**32**. Фаришталар уларнинг жонларини пок (бегуноҳ) ҳолларида ола туриб: «Сизларга салом бўлсин. Қилиб ўтган амалларингиз учун жаннатга киринглар», дейдилар.

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ طَيِّبِينَ ۙ يَقُولُونَ سَلَـٰمٌ عَلَيْكُمُ ٱدْخُلُوا۟
ٱلْجَنَّةَ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٣٢

**33**. Фаришталар келишидан ёки Парвардигорингизнинг амри келишидан бошқа нарсани кутмаяптилар.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأْتِيَهُمُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ أَوْ يَأْتِىَ أَمْرُ رَبِّكَ ۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ
ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَـٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٣٣

Улардан олдингилар ҳам шундай қилгандилар. Аллоҳ уларга зулм қилмаганди. Лекин улар ўзларига ўзлари зулм қилгандилар.

**34**. Бас, қилган ишларининг ёмонлиги ўзларига уриб, масхара қилиб юрганлари ўзларини ўраб олди.

فَأَصَابَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُوا۟ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٣٤﴾

**35**. Ширк келтирганлар: «Агар Аллоҳ хоҳлаганида биз ҳам, ота-боболаримиз ҳам Ундан бошқасига ибодат қилмаган, Усиз бирон нарсани ҳаромга айлантирмаган бўлар эдик», дедилар. Улардан олдингилар ҳам худди шундай қилганлар. Пайғамбарларнинг зиммасида очиқ етказиб қўйиш бор, холос.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ لَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا عَبَدْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَىْءٍ
نَّحْنُ وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَىْءٍ ۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ
ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ فَهَلْ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ﴿٣٥﴾

**36**. Биз ҳар бир умматга бир пайғамбар юбордик. «Аллоҳга бандалик қилинглар, шайтондан четланинглар». Улардан кимларигадир Аллоҳ ҳидоят берди. Кимларинингдир пешонасига залолат битилди. Бас, ер юзини кезиб юринглар. Ҳақни тан олмаганларнинг оқибати нима бўлганига қаранглар.

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِى كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولًا أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱجْتَنِبُوا۟ ٱلطَّٰغُوتَ ۖ
فَمِنْهُم مَّنْ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنْهُم مَّنْ حَقَّتْ عَلَيْهِ ٱلضَّلَٰلَةُ ۚ فَسِيرُوا۟ فِى
ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٦﴾

**37**. Уларнинг ҳидоят топишларига (ҳар қанча) ҳарис бўлманг, Аллоҳ Ўзи адаштирадиган кимсани ҳидоят қилмайди. Улар учун (ҳеч қандай) ёрдам берувчилар ҳам бўлмайди.

إِن تَحْرِصْ عَلَىٰ هُدَىٰهُمْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى مَن يُضِلُّ ۖ وَمَا لَهُم مِّن
نَّٰصِرِينَ ﴿٣٧﴾

**38**. Жон-жаҳдлари билан: «Аллоҳ ўлганларни қайта тирилтирмайди», деб Аллоҳ номига қасам ичдилар. Асло! Бу У Зотнинг зиммасидаги ҳақ ваъдадир. Лекин одамларнинг кўплари билмайдилар.

وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ ۙ لَا يَبْعَثُ ٱللَّهُ مَن يَمُوتُ ۚ بَلَىٰ وَعْدًا
عَلَيْهِ حَقًّا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٨﴾

**39**. Уларга ихтилоф қилган нарсаларини очиқлаб бериш учун. Куфр келтирганлар ўзларининг ёлғончи эканликларини билишлари учун.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِى يَخْتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّهُمْ كَانُوا۟
كَٰذِبِينَ ﴿٣٩﴾

**40**. Бир нарсани истасак, унга «Бўл», дейишимиз кифоя, тамом, у бўлади.

إِنَّمَا قَوۡلُنَا لِشَيۡءٍ إِذَآ أَرَدۡنَٰهُ أَن نَّقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤٠

---

**41**. Зулмга учраганларидан кейин Аллоҳ йўлида ҳижрат қилганларга бу дунёда ҳам гўзал жойлар ато этамиз. Охират савоби эса каттароқдир, агар биладиган бўлсалар.

وَٱلَّذِينَ هَٰجَرُواْ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا ظُلِمُواْ لَنُبَوِّئَنَّهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا
حَسَنَةٗۖ وَلَأَجۡرُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٤١

---

**42**. Улар сабр қилган ва Парвардигорларигагина таянадиган зотлардир.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٤٢

---

**43**. Сиздан олдин ҳам фақат эркакларни пайғамбар қилиб юборганмиз ва уларга ваҳий қилганмиз. Агар билмайдиган бўлсангизлар, аҳли илмлардан сўранглар.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ
إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٤٣

---

**44**. Ҳужжатлар ва китоблар билан юбордик. Одамларга уларга нозил қилинган нарсани баён қилиб беришингиз учун сизга Зикрни нозил қилдик. Шоядки, улар фикр юритсалар.

بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِۗ وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلذِّكۡرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيۡهِمۡ
وَلَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ ٤٤

---

**45**. Ёвуз найрангларни қилганлар Аллоҳнинг амри ила уларни ер ютиб юборишидан ёки уларга кутмаган тарафларидан азоб келишидан (қўрқмай) хотиржам юрибдиларми?

أَفَأَمِنَ ٱلَّذِينَ مَكَرُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَخۡسِفَ ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضَ أَوۡ
يَأۡتِيَهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٤٥

---

**46**. Ёки ҳаракат қилиб юрганларида (тўсатдан) тутиб қолишидан, кейин эса ўзларини ҳимоя қилолмай қолишларидан (қўрқмай, хотиржам юрибдиларми?)

أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ فِي تَقَلُّبِهِمۡ فَمَا هُم بِمُعۡجِزِينَ ٤٦

---

**47**. Ёки У Зот уларни қўрқиб турган пайтларида олишидан ҳам (хотиржаммилар)? Албатта, Парвардигорингиз Меҳрибон ва Раҳмли Зотдир.

أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ عَلَىٰ تَخَوُّفٖ فَإِنَّ رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٌ ٤٧

---

**48**. Аллоҳ яратган ҳар бир нарсанинг соялари ўнгу сўлларга мойил бўлиб, эгилган ҳолларида Аллоҳга сажда қилаётганларини кўрмадиларми?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَىٰ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٖ يَتَفَيَّؤُاْ ظِلَٰلُهُۥ عَنِ ٱلۡيَمِينِ
وَٱلشَّمَآئِلِ سُجَّدٗا لِّلَّهِ وَهُمۡ دَٰخِرُونَ ٤٨

**49**. Осмонлару ердаги ҳар бир жонзот ва фаришталар кибр қилмаган ҳолларида Аллоҳга сажда қиладилар.

وَلِلَّهِ يَسۡجُدُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ مِن دَآبَّةٖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ
وَهُمۡ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ ۝٤٩

---

**50**. Улар устиларидаги Парвардигорларидан қўрқадилар ва ўзларига буюрилган ишларнигина бажарадилар.

يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ۩ ۝٥٠

---

**51**. Аллоҳ деди: «Икки илоҳ тутмангиз. Биргина илоҳ бор. Бас, Мендангина қўрқингиз».

۞وَقَالَ ٱللَّهُ لَا تَتَّخِذُوٓاْ إِلَٰهَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِۖ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَإِيَّٰيَ
فَٱرۡهَبُونِ ۝٥١

---

**52**. Осмонлару ердаги нарсалар Уникидир. Дин ҳам ҳар доим ёлғиз Уникидир. Аллоҳдан бошқасидан қўрқасизларми?

وَلَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَهُ ٱلدِّينُ وَاصِبًاۚ أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَتَّقُونَ ۝٥٢

---

**53**. Сизларда қайси бир неъмат бўлса, (ҳаммаси) Аллоҳдандир. Кейин қачон сизларга бир мусибат етса, Унгагина илтижо қиласизлар.

وَمَا بِكُم مِّن نِّعۡمَةٖ فَمِنَ ٱللَّهِۖ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيۡهِ تَجۡـَٔرُونَ ۝٥٣

---

**54**. Энди қачон сизлардан балони аритса, сизлардан бир гуруҳингиз яна Парвардигорларига ширк келтираверадилар.

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنكُم بِرَبِّهِمۡ يُشۡرِكُونَ ۝٥٤

---

**55**. Берган нарсаларимизга нонкўрлик қилаверсинлар. Бас, фойдаланаверинглар-чи. Яқинда билиб оласизлар.

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡۚ فَتَمَتَّعُواْ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ۝٥٥

---

**56**. Билмайдиган нарсалари учун Биз ризқ қилиб берган нарсалардан бир насиба ажратадилар. Аллоҳга қасамки, ўзларингиз тўқиган уйдирмаларингиз ҳақида, албатта, сўраласизлар.

وَيَجۡعَلُونَ لِمَا لَا يَعۡلَمُونَ نَصِيبٗا مِّمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡۗ تَٱللَّهِ لَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا
كُنتُمۡ تَفۡتَرُونَ ۝٥٦

---

**57**. Улар қизларни Аллоҳники қиладилар. У Зот (бундан) Покдир. Ўзларига эса кўнгиллари тусагани (эмиш).

وَيَجۡعَلُونَ لِلَّهِ ٱلۡبَنَٰتِ سُبۡحَٰنَهُۥ وَلَهُم مَّا يَشۡتَهُونَ ۝٥٧

---

**58**. Биронтасига қиз (кўргани ҳақида) хушхабар берилса, қайғуга ботиб, юзлари қорайиб кетади.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِٱلۡأُنثَىٰ ظَلَّ وَجۡهُهُۥ مُسۡوَدّٗا وَهُوَ كَظِيمٞ ۝٥٨

**59**. Келган хушхабарнинг ёмонлигидан (номус қилиб) одамлардан беркиниб олади. Хор бўлиб уни олиб қолсами ёки тупроққа кўмиб қўя қолсами? (Унинг ўйи шу бўлади). Огоҳ бўлингизким, улар қилаётган ҳукм нақадар ёмон.

يَتَوَٰرَىٰ مِنَ ٱلْقَوْمِ مِن سُوٓءِ مَا بُشِّرَ بِهِۦٓ ۚ أَيُمْسِكُهُۥ عَلَىٰ هُونٍ أَمْ
يَدُسُّهُۥ فِى ٱلتُّرَابِ ۗ أَلَا سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٥٩﴾

---

**60**. Энг ёмон сифатлар охиратга иймон келтирмайдиган кимсаларники. Аллоҳники эса энг олий хислатлардир. У Ғолиб ва Ҳаким Зотдир.

لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ مَثَلُ ٱلسَّوْءِ ۖ وَلِلَّهِ ٱلْمَثَلُ ٱلْأَعْلَىٰ ۚ وَهُوَ
ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٦٠﴾

---

**61**. Агар Аллоҳ одамларни зулмларига яраша тутганида (жазолаганида), ер юзида биронта жонзотни қўймаган бўларди. Лекин уларни белгиланган бир муддатга қадар кечиктирди. Ўша муддатлари келганда бир соат ҳам ортга ё олдга ўзгартира олмаслар.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِظُلْمِهِم مَّا تَرَكَ عَلَيْهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن
يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَـْٔخِرُونَ سَاعَةً
وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٦١﴾

---

**62**. Ёқтирмаган нарсаларини Аллоҳники қилурлар. Тиллари эса, ёлғондан ўзларига гўзал (оқибат) бўлишини васф қилур. Шак-шубҳа йўқки, уларга дўзах бўлур ва унга ташланурлар.

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكْرَهُونَ ۚ وَتَصِفُ أَلْسِنَتُهُمُ ٱلْكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ
ٱلْحُسْنَىٰ ۖ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ ٱلنَّارَ وَأَنَّهُم مُّفْرَطُونَ ﴿٦٢﴾

---

**63**. Аллоҳга қасамки, сиздан олдинги умматларга ҳам пайғамбарлар юборганмиз. Бас, шайтон уларга амалларини чиройли қилиб кўрсатди. У бугун уларнинг дўстидир. Улар учун аламли азоб бордир.

تَٱللَّهِ لَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ
فَهُوَ وَلِيُّهُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٣﴾

---

**64**. Биз сизга Китобни уларга ихтилоф қилган нарсаларини баён қилишингиз учунгина ҳамда иймон келтирган қавм учун ҳидоят ва раҳмат қилибгина туширдик.

وَمَآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِى ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ
وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٦٤﴾

---

**65**. Аллоҳ осмондан ёмғир ёғдириб, қуриб-қақшаб ётган ерни тирилтирди. Албатта, бу ишда қулоқ соладиган қавм учун оят-аломат бор.

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ فِى
ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٦٥﴾

**66**. Сизларга чорва ҳайвонларида ҳам ибрат бор. Сизларни уларнинг қоринларидаги гўнг ва қон орасидан (ажралиб чиқадиган), ичувчилар (томоғидан) осон ўтадиган тоза сут билан суғорамиз.

وَإِنَّ لَكُمْ فِى ٱلْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِى بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيْنِ
فَرْثٍ وَدَمٍ لَّبَنًا خَالِصًا سَآئِغًا لِّلشَّٰرِبِينَ ﴿٦٦﴾

---

**67**. Хурмо ва узумларнинг меваларидан маст қилувчи ичимлик ва гўзал ризқ оласизлар. Албатта, бу ишда ақлини юритадиган қавм учун оят-аломат бор.

وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلْأَعْنَٰبِ تَتَّخِذُونَ مِنْهُ سَكَرًا وَرِزْقًا حَسَنًا ۗ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٦٧﴾

---

**68**. Парвардигорингиз асаларига шундай ваҳий қилди: «Тоғларга, дарахтларга ва (одамлар) соладиган уйларга ин қур.

وَأَوْحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحْلِ أَنِ ٱتَّخِذِى مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ
وَمِمَّا يَعْرِشُونَ ﴿٦٨﴾

---

**69**. Кейин ҳамма мевалардан егин ва Парвардигоринг қулай қилиб қўйган йўллардан юргин». Унинг қорнидан ҳар хил рангдаги ичимликлар чиқади. Унда одамлар учун шифо бор. Албатта, бу ишда фикр юритадиган қавм учун оят-аломат бор.

ثُمَّ كُلِى مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسْلُكِى سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا ۚ يَخْرُجُ مِنۢ
بُطُونِهَا شَرَابٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٌ لِّلنَّاسِ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً
لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٦٩﴾

---

**70**. Аллоҳ сизларни яратди. Кейин яна жонингизни олади. Орангиздан кимдир умрнинг энг тубан қисмига қайтарилади-да, олдин билганларидан ҳеч нарсани билмай қолади. Аллоҳ Билгувчи ва Қодир Зотдир.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمْ ۚ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرْذَلِ ٱلْعُمُرِ
لِكَىْ لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٧٠﴾

---

**71**. Аллоҳ ризқ борасида айримларингизни айримларингиздан устун қилди. Устун қилинганлар ўз ризқларини қўл остидаги одамларга қайтариб, ҳаммаси баробар бўлиб қолмайди-ку. Аллоҳнинг неъматига нонкўрлик қиладиларми?

وَٱللَّهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ فِى ٱلرِّزْقِ ۚ فَمَا ٱلَّذِينَ فُضِّلُوا۟
بِرَآدِّى رِزْقِهِمْ عَلَىٰ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَهُمْ فِيهِ سَوَآءٌ ۚ أَفَبِنِعْمَةِ
ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٧١﴾

---

**72**. Аллоҳ сизларга ўзларингиздан жуфтлар яратиб, жуфтларингиздан болалар, набираларни дунёга келтирди ва сизларга покиза ризқлар ато этди. Ботилга иймон келтириб, Аллоҳнинг неъматига нонкўрлик қиладиларми?

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا وَجَعَلَ لَكُم مِّنْ
أَزْوَٰجِكُم بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ ۚ أَفَبِٱلْبَٰطِلِ
يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ ٱللَّهِ هُمْ يَكْفُرُونَ ﴿٧٢﴾

**73**. Аллоҳни қўйиб, уларга осмонлару ердан ҳеч нарсани ризқ қилиб бера олмайдиган, ҳеч иш қўлидан келмайдиган нарсаларга бандалик қиладилар.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَهُمْ رِزْقًا مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ شَيْـًٔا وَلَا يَسْتَطِيعُونَ ٧٣

---

**74**. Бас, Аллоҳнинг ўхшашини қидирманглар! Шубҳасиз, Аллоҳ билади, сизлар эса билмайсизлар.

فَلَا تَضْرِبُوا۟ لِلَّهِ ٱلْأَمْثَالَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٧٤

---

**75**. Аллоҳ бир мисол зарб этди. Ҳеч иш қўлидан келмайдиган мамлук - қул ва Биз унга мўл ризқ берган ва у ўша ризқдан яширин ва ошкора инфоқ-эҳсон қиладиган кимса. Шу иккиси баробарми? Аллоҳга ҳамд бўлсин. Лекин уларнинг кўплари билмайдилар.

۞ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا عَبْدًا مَّمْلُوكًا لَّا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَمَن رَّزَقْنَٰهُ
مِنَّا رِزْقًا حَسَنًا فَهُوَ يُنفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَجَهْرًا ۖ هَلْ يَسْتَوُۥنَ ۚ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ
بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٧٥

---

**76**. Аллоҳ икки кишини мисол қилиб келтирди. Улардан бири ҳеч иш қўлидан келмайдиган бир гунг-соқовдир. У эгасига бир юк бўлиб, уни қаерга юборса ҳам бирон яхшилик билан қайтмайди. Шу одам билан адолатга буюрадиган, ўзи эса тўғри йўлини топиб олган киши баробарми?

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا رَّجُلَيْنِ أَحَدُهُمَآ أَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَهُوَ
كَلٌّ عَلَىٰ مَوْلَىٰهُ أَيْنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأْتِ بِخَيْرٍ ۖ هَلْ يَسْتَوِى هُوَ وَمَن
يَأْمُرُ بِٱلْعَدْلِ ۙ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٧٦

---

**77**. Осмонлару ернинг ғайби Аллоҳникидир. Соат - Қиёмат иши бир кўз юмиб очгунча ёки ундан ҳам яқинроқдир. Албатта, Аллоҳ ҳар нарсага Қодирдир.

وَلِلَّهِ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَمَآ أَمْرُ ٱلسَّاعَةِ إِلَّا كَلَمْحِ ٱلْبَصَرِ
أَوْ هُوَ أَقْرَبُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٧٧

---

**78**. Аллоҳ сизларни оналарингизнинг қоринларидан чиқарди. (Ўша пайтда) ҳеч нарсани билмас эдингизлар. (Кейин) сизларга қулоқ, кўзлар ва дилларни берди. Шоядки, шукр қилсангиз!

وَٱللَّهُ أَخْرَجَكُم مِّنۢ بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ لَا تَعْلَمُونَ شَيْـًٔا وَجَعَلَ
لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۙ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٧٨

---

**79**. Осмони фалакда бўйсундирилган қушларга боқмайдиларми? Уларни фақат Аллоҳ ушлаб турибди. Албатта, бу ишда иймон келтирган қавм учун оят-аломатлар бор.

أَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلطَّيْرِ مُسَخَّرَٰتٍ فِى جَوِّ ٱلسَّمَآءِ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا ٱللَّهُ ۚ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٧٩

**80**. Аллоҳ сизларга уйларингизни оромгоҳ қилиб берди. Яна сизларга чорва ҳайвонларининг териларидан кўчадиган кунингизда ҳам, қўнадиган кунингизда ҳам енгил кўтариладиган уйларни, уларнинг юнглари, жунлари ва қилларидан эса маълум вақтгача жиҳоз ва матолар қилиб берди.

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۢ بُيُوتِكُمۡ سَكَنٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّن جُلُودِ
ٱلۡأَنۡعَٰمِ بُيُوتٗا تَسۡتَخِفُّونَهَا يَوۡمَ ظَعۡنِكُمۡ وَيَوۡمَ إِقَامَتِكُمۡ وَمِنۡ
أَصۡوَافِهَا وَأَوۡبَارِهَا وَأَشۡعَارِهَآ أَثَٰثٗا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ ٨٠

---

**81**. Аллоҳ Ўзи яратган нарсалардан сизларга соялар қилиб берди. Сизларга тоғлардан бошпаналар қилиб берди. Сизларга сизларни иссиқдан асрайдиган, зарбадан ҳимоя қиладиган кийимлар қилиб берди. Сизларга Ўз неъматини мана шундай тўла қилиб беради. Шоядки, мусулмон бўлсангизлар.

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَٰلٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡجِبَالِ
أَكۡنَٰنٗا وَجَعَلَ لَكُمۡ سَرَٰبِيلَ تَقِيكُمُ ٱلۡحَرَّ وَسَرَٰبِيلَ تَقِيكُم
بَأۡسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡلِمُونَ ٨١

---

**82**. Бас, агар юз ўгирсалар, сизнинг вазифангиз очиқ етказиб қўйиш, холос.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٨٢

---

**83**. Аллоҳнинг неъматини танийдилар. Кейин эса уни инкор қиладилар. Уларнинг кўплари кофирлардир.

يَعۡرِفُونَ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا وَأَكۡثَرُهُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٣

---

**84**. У кунда ҳар бир умматдан бир гувоҳни келтирамиз. Кейин куфр келтирган кимсаларга изн ҳам берилмайди, улардан тавба ҳам талаб қилинмайди.

وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدٗا ثُمَّ لَا يُؤۡذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ وَلَا
هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٨٤

---

**85**. Зулм қилганлар азобни кўргач, улардан енгиллатилмайди, уларга муҳлат ҳам берилмайди.

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلۡعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٥

---

**86**. Ширк келтирганлар ўзларининг бутларини кўриб: «Парвардигоро, анавилар бутларимиз эди, Сени қўйиб, ўшаларга ибодат қилардик», дейдилар. (Бунга жавобан бутлари): «Сизлар ёлғончиларсиз», дея гап қотадилар.

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ شُرَكَآءَهُمۡ قَالُواْ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ شُرَكَآؤُنَا ٱلَّذِينَ
كُنَّا نَدۡعُواْ مِن دُونِكَۖ فَأَلۡقَوۡاْ إِلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلَ إِنَّكُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٨٦

---

**87**. У кунда улар Аллоҳга таслим бўлдилар. Ўзлари тўқиб олган (худолари) эса гумдон бўлди.

وَأَلۡقَوۡاْ إِلَى ٱللَّهِ يَوۡمَئِذٍ ٱلسَّلَمَۖ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٨٧

**88**. Куфр келтириб, Аллоҳнинг йўлидан тўсган кимсаларга фиск-фасод қилиб юрганлари учун азоб устига азобни зиёда қилдик.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ زِدۡنَٰهُمۡ عَذَابٗا فَوۡقَ ٱلۡعَذَابِ
بِمَا كَانُواْ يُفۡسِدُونَ ٨٨

---

**89**. Ҳар бир умматга ўзларидан бир гувоҳни келтирган ва сизни анавиларга гувоҳ қилиб келтирган кунимизни (эсланг). Сизга Китобни ҳар бир нарсанинг баёни, мусулмонларга ҳидоят, раҳмат ва хушхабар этиб нозил қилдик.

وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدًا عَلَيۡهِم مِّنۡ أَنفُسِهِمۡۖ وَجِئۡنَا بِكَ
شَهِيدًا عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِۚ وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ تِبۡيَٰنٗا لِّكُلِّ شَيۡءٖ
وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُسۡلِمِينَ ٨٩

---

**90**. Албатта, Аллоҳ адолатга, эзгуликка, қариндошларга яхшилик қилишга буюради. Бузуқликдан, гуноҳдан ва зулмдан эса қайтаради. Сизларга насиҳат қилади. Шоядки, эслатма-ибрат олсангизлар.

۞إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُ بِٱلۡعَدۡلِ وَٱلۡإِحۡسَٰنِ وَإِيتَآيِٕ ذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَيَنۡهَىٰ عَنِ
ٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِ وَٱلۡبَغۡيِۚ يَعِظُكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ٩٠

---

**91**. Аҳдлашганингизда Аллоҳга берган аҳдингизга вафо қилингиз. Қасамлар ичилганидан кейин уларни бузмангиз. Аллоҳни ўзингизга кафил қилдингиз. Албатта, Аллоҳ қилаётган ишларингизни билур.

وَأَوۡفُواْ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ إِذَا عَٰهَدتُّمۡ وَلَا تَنقُضُواْ ٱلۡأَيۡمَٰنَ بَعۡدَ تَوۡكِيدِهَا
وَقَدۡ جَعَلۡتُمُ ٱللَّهَ عَلَيۡكُمۡ كَفِيلًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا تَفۡعَلُونَ ٩١

---

**92**. Нарсасини пишиқ-пухта тўқиганидан кейин уни сўкиб-чуваб юборган хотинга ўхшаб, бир уммат бошқа умматдан ортиқроқ бўлгани учун қасамларингизни ўзаро алдов воситаси қилиб олманг. Албатта, бу билан Аллоҳ сизни синаяпти, холос. Албатта, У Зот сизларга қиёмат куни ихтилоф қилган нарсаларингизни баён қилиб берур.

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّتِي نَقَضَتۡ غَزۡلَهَا مِنۢ بَعۡدِ قُوَّةٍ أَنكَٰثٗا تَتَّخِذُونَ
أَيۡمَٰنَكُمۡ دَخَلَۢا بَيۡنَكُمۡ أَن تَكُونَ أُمَّةٌ هِيَ أَرۡبَىٰ مِنۡ أُمَّةٍۚ
إِنَّمَا يَبۡلُوكُمُ ٱللَّهُ بِهِۦۚ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَا كُنتُمۡ فِيهِ
تَخۡتَلِفُونَ ٩٢

---

**93**. Агар Аллоҳ истаганида сизларни битта уммат қилиб қўйган бўларди. Лекин У Зот хоҳлаган одамини адаштиради ва хоҳлаган одамини ҳидоят қилади. Қилиб ўтган ишларингиздан албатта сўралурсизлар.

وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن يَشَآءُ
وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَلَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٩٣

---

**94**. Қасамларингизни ўзаро алдов воситаси қилиб олмангиз. (Акс ҳолда) маҳкам ўрнашган

وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ أَيۡمَٰنَكُمۡ دَخَلَۢا بَيۡنَكُمۡ فَتَزِلَّ قَدَمُۢ بَعۡدَ ثُبُوتِهَا
وَتَذُوقُواْ ٱلسُّوٓءَ بِمَا صَدَدتُّمۡ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَكُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٩٤

оёқ тойиб кетиб, Аллоҳнинг йўлидан тўсганингиз туфайли ёмон (оқибат)ни тотиб қоласиз ва сизларга улкан азоб бўлгай.

---

**95**. Аллоҳга берган аҳдингизни оз баҳога сотмангизлар. Агар биладиган бўлсангизлар, сизлар учун Аллоҳ ҳузуридаги (мукофот) яхшироқдир.

وَلَا تَشۡتَرُواْ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلًاۚ إِنَّمَا عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ
إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٩٥

---

**96**. Сиздаги нарса фонийдир. Аллоҳнинг ҳузуридаги эса боқийдир. Сабр қилганларни, албатта, қилган амалларининг энг яхшиси билан мукофотлаймиз.

مَا عِندَكُمۡ يَنفَدُ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ بَاقٖۗ وَلَنَجۡزِيَنَّ ٱلَّذِينَ صَبَرُوٓاْ
أَجۡرَهُم بِأَحۡسَنِ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩٦

---

**97**. Эркак бўлсин, аёл бўлсин, мўмин бўлгани ҳолда яхши амал қилган одамга ёқимли ҳаёт бахш этамиз ва, албатта, уларнинг савобларини қилган амалларининг энг яхшисига қараб берурмиз.

مَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَنُحۡيِيَنَّهُۥ حَيَوٰةٗ
طَيِّبَةٗۖ وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَجۡرَهُم بِأَحۡسَنِ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩٧

---

**98**. Қуръон ўқиган пайтингизда лаънатга учраган шайтондан паноҳ беришини Аллоҳдан сўранг.

فَإِذَا قَرَأۡتَ ٱلۡقُرۡءَانَ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ٩٨

---

**99**. Иймон келтирган ва Парвардигорларига таянган зотларга қарши унинг учун ҳеч қандай ҳукмронлик йўқ.

إِنَّهُۥ لَيۡسَ لَهُۥ سُلۡطَٰنٌ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٩٩

---

**100**. Унинг ҳукми уни дўст тутадиганлар ва у туфайли мушрик бўладиганларгагина ўтади, холос.

إِنَّمَا سُلۡطَٰنُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَوَلَّوۡنَهُۥ وَٱلَّذِينَ هُم بِهِۦ مُشۡرِكُونَ ١٠٠

---

**101**. Қачон бир оят ўрнига бошқа бир оятни алмаштирсак - Аллоҳнинг Ўзи нимани нозил қилишини билгувчироқ - «Сен ғирт уйдирмачисан», дедилар. Асло! Аксинча, уларнинг кўплари билмайдилар.

وَإِذَا بَدَّلۡنَآ ءَايَةٗ مَّكَانَ ءَايَةٖ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ
مُفۡتَرِۭۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٠١

---

**102**. Айтинг: «Уни Руҳулқудс (Жаброил) Парвардигорингиз тарафидан иймон

قُلۡ نَزَّلَهُۥ رُوحُ ٱلۡقُدُسِ مِن رَّبِّكَ بِٱلۡحَقِّ لِيُثَبِّتَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَهُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُسۡلِمِينَ ١٠٢

келтирганларни собитқадам қилиш учун ҳамда мусулмонларга ҳидоят ва хушхабар этиб ҳақ билан нозил қилди».

---

**103**. Биз уларнинг: «Унга бир одам ўргатиб турибди», деяётганларини биламиз. Улар айтаётган одамнинг тили ажамийдир. Бу эса очиқ араб тилидадир.

وَلَقَدۡ نَعۡلَمُ أَنَّهُمۡ يَقُولُونَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهُۥ بَشَرٞۗ لِّسَانُ ٱلَّذِي يُلۡحِدُونَ
إِلَيۡهِ أَعۡجَمِيّٞ وَهَٰذَا لِسَانٌ عَرَبِيّٞ مُّبِينٌ ﴿١٠٣﴾

---

**104**. Аллоҳнинг оятларига иймон келтирмайдиган кимсаларни Аллоҳ ҳидоят қилмайди. Улар учун аламли азоб бордир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَا يَهۡدِيهِمُ ٱللَّهُ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾

---

**105**. Ёлғонни Аллоҳнинг оятларига иймон келтирмайдиган кимсаларгина тўқийдилар. Ана ўшалар ёлғончилардир.

إِنَّمَا يَفۡتَرِي ٱلۡكَذِبَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡكَٰذِبُونَ ﴿١٠٥﴾

---

**106**. Ким иймон келтирганидан кейин яна кофир бўлса (Аллоҳнинг ғазабига йўлиқади). Фақат мажбур қилинган, қалби эса иймон билан ором олиб турган кимса бундан мустасно. Лекин кимлар қалбини куфрга очиб берсалар, уларнинг устига Аллоҳ тарафидан бир ғазаб (ёғилур) ва улар учун улкан азоб бордир.

مَن كَفَرَ بِٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ إِيمَٰنِهِۦٓ إِلَّا مَنۡ أُكۡرِهَ وَقَلۡبُهُۥ مُطۡمَئِنُّۢ
بِٱلۡإِيمَٰنِ وَلَٰكِن مَّن شَرَحَ بِٱلۡكُفۡرِ صَدۡرٗا فَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ مِّنَ
ٱللَّهِ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ﴿١٠٦﴾

---

**107**. Бунга сабаб улар дунё ҳаётини охиратдан кўра кўпроқ яхши кўрдилар. Албатта, Аллоҳ кофир қавмни ҳидоят қилмайди.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱسۡتَحَبُّواْ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا عَلَى ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي
ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿١٠٧﴾

---

**108**. Улар шундай кимсаларки, Аллоҳ уларнинг дилларини ҳам, қулоқларини ҳам, кўзларини ҳам муҳрлаб қўйган ва улар ғофиллардир.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَسَمۡعِهِمۡ وَأَبۡصَٰرِهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡغَٰفِلُونَ ﴿١٠٨﴾

---

**109**. Шак-шубҳа йўкки, охиратда зиён кўрадиганлар ана ўшалардир.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ﴿١٠٩﴾

---

**110**. Сўнгра Парвардигорингиз фитналарга йўлиққанларидан кейин ҳижрат қилган, сўнг жиҳод қилган ва сабр қилган кимсалар

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ هَاجَرُواْ مِنۢ بَعۡدِ مَا فُتِنُواْ ثُمَّ جَٰهَدُواْ وَصَبَرُوٓاْ
إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعۡدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿١١٠﴾

учун (мададкордир). Албатта, Парвардигорингиз шундан кейин Кечиримли ва Меҳрибон Зотдир.

---

**111**. Ҳар бир жон фақат ўзини оқлашга уриниб қоладиган ва ҳар бир жонга қилган ишига яраша (жазо ё мукофоти) тўла қилиб бериладиган ҳамда уларга зулм қилинмайдиган кунни (эсланг).

۞يَوْمَ تَأْتِي كُلُّ نَفْسٍ تُجَٰدِلُ عَن نَّفْسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١١١﴾

---

**112**. Аллоҳ бир шаҳарни мисол қилиб келтирди. Тинч, хотиржам эди. Ҳар тарафдан ризқи мўл келиб турарди. Кейин Аллоҳнинг неъматларига нонкўрлик қилди. Натижада Аллоҳ унга қилган қилмишлари туфайли очлик ва хавф либосини кийдириб қўйди.

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا قَرْيَةً كَانَتْ ءَامِنَةً مُّطْمَئِنَّةً يَأْتِيهَا رِزْقُهَا رَغَدًا مِّن كُلِّ مَكَانٍ فَكَفَرَتْ بِأَنْعُمِ ٱللَّهِ فَأَذَٰقَهَا ٱللَّهُ لِبَاسَ ٱلْجُوعِ وَٱلْخَوْفِ بِمَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ﴿١١٢﴾

---

**113**. Уларга ўзларидан бир пайғамбар келди. Уни ёлғончига чиқардилар. Бас, улар золим бўлиб турган ҳолларида уларни азоб ушлади.

وَلَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُولٌ مِّنْهُمْ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمُ ٱلْعَذَابُ وَهُمْ ظَٰلِمُونَ ﴿١١٣﴾

---

**114**. Аллоҳ сизларга берган ризқларнинг ҳалол-покидан енглар. Аллоҳнинг неъматига шукр қилинглар, агар Унгагина бандалик қиладиган бўлсангизлар.

فَكُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلًا طَيِّبًا وَٱشْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١١٤﴾

---

**115**. Сизларга ўлимтик, қон, тўнғиз гўшти ва Аллоҳдан бошқанинг номига сўйилган ҳайвоннигина ҳаром қилди. Энди ким мажбур бўлиб қолса ва золимлик қилиб, ҳаддидан ошмаса, бас, албатта, Аллоҳ Кечиримли, Меҳрибон Зотдир.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحْمَ ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيْرِ ٱللَّهِ بِهِۦ ۖ فَمَنِ ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٥﴾

---

**116**. Бу ҳалол ва бу ҳаром, дея тилларингизга келганини гапираверманглар ва (бу билан) Аллоҳ шаънига ёлғон тўқиманглар. Аллоҳ шаънига ёлғон тўқиганлар нажот топмайдилар.

وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَا تَصِفُ أَلْسِنَتُكُمُ ٱلْكَذِبَ هَٰذَا حَلَٰلٌ وَهَٰذَا حَرَامٌ لِّتَفْتَرُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿١١٦﴾

---

**117**. Озгина фойда. (Кейин эса) улар учун аламли азоб бордир.

مَتَٰعٌ قَلِيلٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١١٧﴾

**118**. Яҳудий бўлганларга сизга олдин Биз айтиб берган нарсаларни ҳаром қилдик. Биз уларга зулм қилмадик. Улар ўзларига ўзлари зулм қилдилар.

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمْنَا مَا قَصَصْنَا عَلَيْكَ مِن قَبْلُۖ وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٨﴾

---

**119**. Кейин билмасдан ёмонлик қилиб қўйиб, ортидан тавба қилган ва ўзини ўнглаб олган кимсалар учун, албатта, Парвардигорингиз Кечиримли, Меҳрибон Зотдир.

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٖ ثُمَّ تَابُواْ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوٓاْ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٌ ﴿١١٩﴾

---

**120**. Албатта, Иброҳим Аллоҳга итоатгўй, ҳақда барқарор бир уммат эди. У мушриклардан бўлмаган.

إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ كَانَ أُمَّةٗ قَانِتٗا لِّلَّهِ حَنِيفٗا وَلَمْ يَكُ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٢٠﴾

---

**121**. Неъматларига шукр қилгувчи ҳам эди. (Аллоҳ) уни танлаб олиб, тўғри йўлга ҳидоят қилганди.

شَاكِرٗا لِّأَنْعُمِهِۚ ٱجْتَبَىٰهُ وَهَدَىٰهُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسْتَقِيمٖ ﴿١٢١﴾

---

**122**. Унга шу дунёда ҳам яхшиликни бердик ва, албатта, у охиратда ҳам солиҳлардандир.

وَءَاتَيْنَٰهُ فِي ٱلدُّنْيَا حَسَنَةٗۖ وَإِنَّهُۥ فِي ٱلْأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٢٢﴾

---

**123**. Кейин сизга: «Иброҳимнинг ҳақ устида барқарор динига эргашинг. У мушриклардан бўлмаган», деб ваҳий қилдик.

ثُمَّ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ أَنِ ٱتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٢٣﴾

---

**124**. Шанба(ни улуғлаш) у ҳақда ихтилоф қилган кимсаларнинг зиммасига юклатилган. Албатта, Парвардигорингиз Қиёмат куни улар орасида қилиб ўтган ихтилофлари борасида ҳукм қилур.

إِنَّمَا جُعِلَ ٱلسَّبْتُ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُواْ فِيهِۚ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٢٤﴾

---

**125**. Парвардигорингиз йўлига ҳикмат ва чиройли насиҳат ила даъват этинг. Улар билан энг гўзал тарзда мужодала қилинг. Албатта, Парвардигорингиз Ўзининг йўлидан адашганни ҳам билгувчироқ, ҳидоят топганларни ҳам билгувчироқ Зотдир.

ٱدْعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِٱلْحِكْمَةِ وَٱلْمَوْعِظَةِ ٱلْحَسَنَةِۖ وَجَٰدِلْهُم بِٱلَّتِي هِيَ أَحْسَنُۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿١٢٥﴾

---

**126**. Жазоламоқчи бўлсангиз, ўзингиз қанча зарар кўрган бўлсангиз, ўшанча миқдорда жазолангиз. Агар сабр қилсангиз, шу иш

وَإِنْ عَاقَبْتُمْ فَعَاقِبُواْ بِمِثْلِ مَا عُوقِبْتُم بِهِۦۖ وَلَئِن صَبَرْتُمْ لَهُوَ خَيْرٞ لِّلصَّٰبِرِينَ ﴿١٢٦﴾

сабр қилгувчилар учун албатта яхшироқдир.

---

وَٱصْبِرْ وَمَا صَبْرُكَ إِلَّا بِٱللَّهِۚ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُ فِى ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُونَ ﴿١٢٧﴾

**127**. Сабр қилинг. Сабрингиз Аллоҳнинг мадади билангина бўлур. Уларга хафа бўлманг. Улар қилаётган макру найранглардан сиқилманг.

---

إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوا۟ وَّٱلَّذِينَ هُم مُّحْسِنُونَ ﴿١٢٨﴾

**128**. Албатта, Аллоҳ тақво қилганлар ва муҳсин бўлганлар билан биргадир.

# Исро الإسراء

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Бандасини тунда Масжидул-Ҳаромдан Биз атрофини баракали қилиб қўйган Масжидул-Ақсо сари сайр қилдирган Зот ҳар қандай нуқсондан Покдир. Унга оятларимиздан (айримларини) кўрсатиш учун (шундай қилдик). Албатта, У Эшитгувчи, Кўргувчи Зотдир.

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِيٓ أَسۡرَىٰ بِعَبۡدِهِۦ لَيۡلٗا مِّنَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ إِلَى ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡأَقۡصَا ٱلَّذِي بَٰرَكۡنَا حَوۡلَهُۥ لِنُرِيَهُۥ مِنۡ ءَايَٰتِنَآۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ١

---

**2**. Мусога Китобни бердик ва уни Бани Исроилга ҳидоят қилдик. Мендан ўзгани вакил қилиб олманглар.

وَءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلۡنَٰهُ هُدٗى لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُواْ مِن دُونِي وَكِيلٗا ٢

---

**3**. Эй Биз Нуҳ билан бирга қутқарган кишиларнинг зурриётлари, (Нуҳ йўлидан боринглар). У ҳар доим шукр қилувчи банда бўлганди.

ذُرِّيَّةَ مَنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٍۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَبۡدٗا شَكُورٗا ٣

---

**4**. Китобда Бани Исроилга шундай хабар бергандик: «Албатта, ер юзида икки марта бузғунчилик қилиб, ортиқ даражада ҳаддингиздан ошасизлар».

وَقَضَيۡنَآ إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ لَتُفۡسِدُنَّ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَّتَيۡنِ وَلَتَعۡلُنَّ عُلُوّٗا كَبِيرٗا ٤

---

**5**. Улардан бирининг вақти келганда устингизга жуда кучли бандаларимизни юбордик. Улар ҳовли-жойларни оралаб юрдилар. Бу қилиниши муқаррар бўлган ваъда эди.

فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ أُولَىٰهُمَا بَعَثۡنَا عَلَيۡكُمۡ عِبَادٗا لَّنَآ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ فَجَاسُواْ خِلَٰلَ ٱلدِّيَارِۚ وَكَانَ وَعۡدٗا مَّفۡعُولٗا ٥

---

**6**. Кейин сизларни уларнинг устидан яна қайта ғолиб қилдик ҳамда сизларга мол-давлат ва болалар билан мадад бериб, сонингизни кўпайтирдик.

ثُمَّ رَدَدۡنَا لَكُمُ ٱلۡكَرَّةَ عَلَيۡهِمۡ وَأَمۡدَدۡنَٰكُم بِأَمۡوَٰلٖ وَبَنِينَ وَجَعَلۡنَٰكُمۡ أَكۡثَرَ نَفِيرًا ٦

---

**7**. Яхшилик қилсангизлар, ўзларингиз учун яхшилик қилган бўласизлар. Ёмонлик қилсангизлар ҳам ўзларингиз учундир. Кейингисининг вақти келганда (Биз яна бандаларимизни юборурмиз).

إِنۡ أَحۡسَنتُمۡ أَحۡسَنتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡۖ وَإِنۡ أَسَأۡتُمۡ فَلَهَاۚ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ ٱلۡأٓخِرَةِ لِيَسُـُٔواْ وُجُوهَكُمۡ وَلِيَدۡخُلُواْ ٱلۡمَسۡجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَلِيُتَبِّرُواْ مَا عَلَوۡاْ تَتۡبِيرًا ٧

Кейин улар юзларингизни қора қилиб, масжидга худди олдин кирганларидек кириб, қўлга киритган жойларини вайронага айлантирадилар.

**8**. Шоядки, Парвардигорингиз сизларга раҳм этса. Агар қайтадиган бўлсангиз, Биз ҳам қайтамиз. Жаҳаннамни кофирларга зиндон қилдик.

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ ۚ وَإِنْ عُدتُّمْ عُدْنَا ۘ وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ حَصِيرًا ٨

**9**. Бу Қуръон энг тўғри йўлга бошлайди ва яхши амаллар қиладиган мўминларга улар учун катта савоб борлиги ҳақида хушхабар беради.

إِنَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ يَهْدِى لِلَّتِى هِىَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ٩

**10**. Охиратга ишонмайдиган кимсаларга эса аламли азобни тайёрлаб қўйганимиз (ҳақида хабар беради).

وَأَنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ١٠

**11**. Инсон дуойи хайр қилганидек, дуойи бад ҳам қилади. Инсон шошқалоқ бўлган.

وَيَدْعُ ٱلْإِنسَٰنُ بِٱلشَّرِّ دُعَآءَهُۥ بِٱلْخَيْرِ ۖ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ عَجُولًا ١١

**12**. Кеча ва кундузни икки белги қилдик. Кеча белгисини қоронғу айладик. Кундуз белгисини эса ёруғ қилдик. Токи Парвардигорингиздан фазл умид қилинг, йиллар саноғини ва ҳисобни билинг. Ҳар бир нарсани батафсил баён қилганмиз.

وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ءَايَتَيْنِ ۖ فَمَحَوْنَآ ءَايَةَ ٱلَّيْلِ وَجَعَلْنَآ ءَايَةَ ٱلنَّهَارِ مُبْصِرَةً لِّتَبْتَغُوا۟ فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا۟ عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلْحِسَابَ ۚ وَكُلَّ شَىْءٍ فَصَّلْنَٰهُ تَفْصِيلًا ١٢

**13**. Ҳар бир инсоннинг қилган амалларини бўйнига илиб қўйганмиз. Қиёмат куни унга бир китоб қилиб чиқарамиз. (Китоб) унга очилган ҳолда рўбарў бўлур.

وَكُلَّ إِنسَٰنٍ أَلْزَمْنَٰهُ طَٰٓئِرَهُۥ فِى عُنُقِهِۦ ۖ وَنُخْرِجُ لَهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ كِتَٰبًا يَلْقَىٰهُ مَنشُورًا ١٣

**14**. Китобингни ўқи! Бугун сендан ҳисоб олишга нафсинг ўзи кифоя!

ٱقْرَأْ كِتَٰبَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ ٱلْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا ١٤

**15**. Ким ҳидоят топса, ўзининг фойдасига топади. Ким адашса, ўзининг зарарига адашади. Бир кўтарувчи бошқанинг юкини кўтармайди. То бир пайғамбар юбормай туриб, азоблагувчи бўлмадик.

مَّنِ ٱهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِى لِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولًا ١٥

وَإِذَآ أَرَدۡنَآ أَن نُّهۡلِكَ قَرۡيَةً أَمَرۡنَا مُتۡرَفِيهَا فَفَسَقُواْ فِيهَا فَحَقَّ
عَلَيۡهَا ٱلۡقَوۡلُ فَدَمَّرۡنَٰهَا تَدۡمِيرٗا ١٦

**16**. Бир шаҳарни ҳалок қилишни истасак, унинг бойларига (бўйсунишни) буюрдик. Улар эса итоатсизлик қилдилар. Шу билан улар устига Сўз (азоб) ҳақ бўлди. Бас, уларни парча-парча қилиб юбордик.

---

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِنَ ٱلۡقُرُونِ مِنۢ بَعۡدِ نُوحٖۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ
عِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ١٧

**17**. Нуҳдан кейин ҳам қанча асрларни (авлодларни) ҳалок қилдик. Бандаларининг гуноҳларидан хабардор бўлиб, уларни кўриб туришда Парвардигорингизнинг Ўзи кифоя қилгай.

---

مَّن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡعَاجِلَةَ عَجَّلۡنَا لَهُۥ فِيهَا مَا نَشَآءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ
جَعَلۡنَا لَهُۥ جَهَنَّمَ يَصۡلَىٰهَا مَذۡمُومٗا مَّدۡحُورٗا ١٨

**18**. Ким шу дунёни истаса, Ўзимиз истаган одамга Ўзимиз истаган нарсани шу дунёда берурмиз. Кейин унга жаҳаннамни тайин қилурмиз. Унга хор бўлган, қувилган ҳолда кирур.

---

وَمَنۡ أَرَادَ ٱلۡأٓخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعۡيَهَا وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ كَانَ
سَعۡيُهُم مَّشۡكُورٗا ١٩

**19**. Ким охиратни кўзлаб, мўмин бўлгани ҳолда унинг учун ҳаракат қилса, ана ўшаларнинг саъй-ҳаракатлари мақбул бўлур.

---

كُلّٗا نُّمِدُّ هَٰٓؤُلَآءِ وَهَٰٓؤُلَآءِ مِنۡ عَطَآءِ رَبِّكَۚ وَمَا كَانَ عَطَآءُ رَبِّكَ
مَحۡظُورًا ٢٠

**20**. Парвардигорингизнинг неъматларидан ҳаммасига - уларга ҳам, буларга ҳам берурмиз. Парвардигорингизнинг инъомлари ман қилинмаган.

---

ٱنظُرۡ كَيۡفَ فَضَّلۡنَا بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ وَلَلۡأٓخِرَةُ أَكۡبَرُ دَرَجَٰتٖ
وَأَكۡبَرُ تَفۡضِيلٗا ٢١

**21**. Уларнинг бирини биридан афзал қилганимизга боқинг. Шак-шубҳасиз, охират даража жиҳатидан ҳам, афзаллик жиҳатидан ҳам улканроқдир.

---

لَّا تَجۡعَلۡ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَقۡعُدَ مَذۡمُومٗا مَّخۡذُولٗا ٢٢

**22**. Аллоҳга бошқа бир илоҳни тенглаштириб, мазамматга учраб, маҳрум бўлиб қолма, тағин.

---

۞وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّآ إِيَّاهُ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَٰنًاۚ إِمَّا يَبۡلُغَنَّ
عِندَكَ ٱلۡكِبَرَ أَحَدُهُمَآ أَوۡ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَآ أُفّٖ وَلَا تَنۡهَرۡهُمَا
وَقُل لَّهُمَا قَوۡلٗا كَرِيمٗا ٢٣

**23**. Парвардигорингиз ёлғиз У Зотгагина ибодат қилишингиз ва ота-онага яхшилик қилишни амр этди. Улардан бири ёки ҳар иккиси сенинг ҳузурингда кексалик ёшига етсалар, уларга «уф» дема, уларга озор берма, уларга яхши гапир.

**24**. Уларга меҳрибонлик ила хокисорлик қанотини паст тут ва «Парвардигорим, уларга мени гўдаклигимда тарбиялаганларидек раҳм қил», дегин.

وَٱخۡفِضۡ لَهُمَا جَنَاحَ ٱلذُّلِّ مِنَ ٱلرَّحۡمَةِ وَقُل رَّبِّ ٱرۡحَمۡهُمَا كَمَا
رَبَّيَانِي صَغِيرٗا ٢٤

---

**25**. Парвардигорингиз дилларингизда нима борлигини яхши билгувчидир. Агар солиҳлар бўлсангизлар, бас, албатта, У тавба қилгувчилар учун Мағфиратли Зотдир.

رَّبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِمَا فِي نُفُوسِكُمۡۚ إِن تَكُونُواْ صَٰلِحِينَ فَإِنَّهُۥ كَانَ
لِلۡأَوَّٰبِينَ غَفُورٗا ٢٥

---

**26**. Қариндошнинг ҳам, мискин ва мусофирнинг ҳам ҳаққини бер. Ҳаргиз исрофгарчиликка йўл қўйма.

وَءَاتِ ذَا ٱلۡقُرۡبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلۡمِسۡكِينَ وَٱبۡنَ ٱلسَّبِيلِ وَلَا تُبَذِّرۡ تَبۡذِيرًا ٢٦

---

**27**. Албатта, исрофгарлар шайтонларнинг дўстлари бўлганлар. Шайтон эса Парвардигорига нонкўр бўлган эди.

إِنَّ ٱلۡمُبَذِّرِينَ كَانُوٓاْ إِخۡوَٰنَ ٱلشَّيَٰطِينِۖ وَكَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ لِرَبِّهِۦ كَفُورٗا ٢٧

---

**28**. Парвардигорингиз тарафидан бир раҳматни умид қилиб, улардан юз ўгириб турадиган бўлсангиз, уларга мулойим гапиринг.

وَإِمَّا تُعۡرِضَنَّ عَنۡهُمُ ٱبۡتِغَآءَ رَحۡمَةٖ مِّن رَّبِّكَ تَرۡجُوهَا فَقُل لَّهُمۡ قَوۡلٗا
مَّيۡسُورٗا ٢٨

---

**29**. Қўлингизни бўйнингизга боғлаб ҳам олманг, уни бир йўла очиб ҳам юборманг. Тағин маломатга қолиб, надомат қилиб ўтириб қолманг.

وَلَا تَجۡعَلۡ يَدَكَ مَغۡلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ وَلَا تَبۡسُطۡهَا كُلَّ ٱلۡبَسۡطِ
فَتَقۡعُدَ مَلُومٗا مَّحۡسُورًا ٢٩

---

**30**. Албатта, Парвардигорингиз Ўзи истаган одамга ризқни кенг қилиб беради ёки танг қилади. Албатта, У бандаларидан Хабардор ва уларни Кўргувчи Зотдир.

إِنَّ رَبَّكَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا
بَصِيرٗا ٣٠

---

**31**. Болаларингизни камбағалликдан қўрқиб ўлдирманглар. Уларга ҳам, сизларга ҳам Биз ризқ берурмиз. Уларни ўлдириш катта хато бўлган.

وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ أَوۡلَٰدَكُمۡ خَشۡيَةَ إِمۡلَٰقٖۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُهُمۡ وَإِيَّاكُمۡۚ إِنَّ
قَتۡلَهُمۡ كَانَ خِطۡـٔٗا كَبِيرٗا ٣١

---

**32**. Зинога яқинлашманглар. Албатта, у бузуқлик ва ёмон йўлдир.

وَلَا تَقۡرَبُواْ ٱلزِّنَىٰٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةٗ وَسَآءَ سَبِيلٗا ٣٢

**33**. Аллоҳ (ўлдиришни) ҳаром қилган жонни ўлдирманглар. (Ўзи ўлимга) ҳақли бўлгани бундан мустасно. Ким мазлум ҳолида ўлдирилса, унинг эгасига ҳукмронлик берурмиз. Бас, у ўлдиришда исроф қилмасин. Албатта, у ғолиб (эмас, ғолиб) қилингандир.

وَلَا تَقۡتُلُواْ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَمَن قُتِلَ مَظۡلُومٗا فَقَدۡ
جَعَلۡنَا لِوَلِيِّهِۦ سُلۡطَٰنٗا فَلَا يُسۡرِف فِّي ٱلۡقَتۡلِۖ إِنَّهُۥ كَانَ مَنصُورٗا ٣٣

---

**34**. Етим то балоғатга етгунига қадар унинг молига энг гўзал йўл билангина яқинлашинглар. Аҳдга вафо қилинглар. Аҳд ўта масъулиятли ишдир.

وَلَا تَقۡرَبُواْ مَالَ ٱلۡيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ أَشُدَّهُۥۚ
وَأَوۡفُواْ بِٱلۡعَهۡدِۖ إِنَّ ٱلۡعَهۡدَ كَانَ مَسۡـُٔولٗا ٣٤

---

**35**. Ўлчаган пайтингизда тўла ўлчанглар ва тўғри тарози билан тортинглар. Мана шу энг яхши ва оқибати гўзал ишдир.

وَأَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ إِذَا كِلۡتُمۡ وَزِنُواْ بِٱلۡقِسۡطَاسِ ٱلۡمُسۡتَقِيمِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ
وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلٗا ٣٥

---

**36**. Ўзинг билмаган нарсага эргашма. Албатта, қулоқ, кўз ва қалб - буларнинг ҳаммаси учун жавобгарлик бордир.

وَلَا تَقۡفُ مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۚ إِنَّ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡبَصَرَ وَٱلۡفُؤَادَ كُلُّ
أُوْلَٰٓئِكَ كَانَ عَنۡهُ مَسۡـُٔولٗا ٣٦

---

**37**. Ер юзида кибру ҳаво билан юрма. Ҳеч қачон ерни тешиб юбора олмайсан. Ҳеч қачон тоғлар билан бўйлаша олмайсан.

وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّكَ لَن تَخۡرِقَ ٱلۡأَرۡضَ وَلَن تَبۡلُغَ
ٱلۡجِبَالَ طُولٗا ٣٧

---

**38**. (Айтиб ўтилганларнинг) барчасининг ёмони Парвардигоринг наздида хуш кўрилмагандир.

كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُۥ عِندَ رَبِّكَ مَكۡرُوهٗا ٣٨

---

**39**. Булар сизга Парвардигорингиз ваҳий қилган ҳикматдан айримларидир. Аллоҳга бошқа бир илоҳни шерик қилма. Тағин маломатга учраган ва қувилган ҳолда жаҳаннамга ташланиб қолмагин.

ذَٰلِكَ مِمَّآ أَوۡحَىٰٓ إِلَيۡكَ رَبُّكَ مِنَ ٱلۡحِكۡمَةِۗ وَلَا تَجۡعَلۡ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا
ءَاخَرَ فَتُلۡقَىٰ فِي جَهَنَّمَ مَلُومٗا مَّدۡحُورًا ٣٩

---

**40**. Парвардигорингиз сизларга ўғилларни танлаб бериб, Ўзига фаришталарни қиз қилиб олдими?! Албатта, сизлар ўта оғир гапни гапиряпсизлар.

أَفَأَصۡفَىٰكُمۡ رَبُّكُم بِٱلۡبَنِينَ وَٱتَّخَذَ مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنَٰثًاۚ إِنَّكُمۡ
لَتَقُولُونَ قَوۡلًا عَظِيمٗا ٤٠

---

**41**. Бу Қуръонда (ҳукмлар, насиҳатлар ва мисолларни) баён қилиб бердик. Токи эслатма-ибрат олсинлар.

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لِيَذَّكَّرُواْ وَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا نُفُورٗا ٤١

(Лекин) бу нарса уларга фақат нафратни зиёда қилди, холос.

**42**. Айтинг: «Агар улар ўйлаганидек, Ундан бошқа илоҳлар ҳам бўлганида улар Арш соҳибига йўл излаган бўлардилар».

قُل لَّوۡ كَانَ مَعَهُۥٓ ءَالِهَةٞ كَمَا يَقُولُونَ إِذٗا لَّٱبۡتَغَوۡاْ إِلَىٰ ذِي ٱلۡعَرۡشِ سَبِيلٗا ﴿٤٢﴾

**43**. У Зот улар айтаётган нарсадан Пок ва ниҳоятда Олийдир.

سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَقُولُونَ عُلُوّٗا كَبِيرٗا ﴿٤٣﴾

**44**. У Зотга етти осмон, ер ва улардаги ҳамма тасбеҳ айтади. У Зотга ҳамд, тасбеҳ айтмайдиган бирон мавжудот йўқ. Лекин сизлар уларнинг тасбеҳ айтишларини англамайсизлар. У Ҳалим ва Мағфиратли Зотдир.

تُسَبِّحُ لَهُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ ٱلسَّبۡعُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهِنَّۚ وَإِن مِّن شَيۡءٍ إِلَّا يُسَبِّحُ بِحَمۡدِهِۦ وَلَٰكِن لَّا تَفۡقَهُونَ تَسۡبِيحَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورٗا ﴿٤٤﴾

**45**. Қуръон ўқиган пайтингизда сиз билан охиратга ишонмайдиганлар орасида бир тўсилган парда қилиб қўюрмиз.

وَإِذَا قَرَأۡتَ ٱلۡقُرۡءَانَ جَعَلۡنَا بَيۡنَكَ وَبَيۡنَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ حِجَابٗا مَّسۡتُورٗا ﴿٤٥﴾

**46**. Уни англамасликлари учун дилларига тўсиқ, қулоқларига оғирлик солдик. Қуръонда ёлғиз Парвардигорингизни зикр қилган пайтингизда ортларига қочиб қоладилар.

وَجَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۚ وَإِذَا ذَكَرۡتَ رَبَّكَ فِي ٱلۡقُرۡءَانِ وَحۡدَهُۥ وَلَّوۡاْ عَلَىٰٓ أَدۡبَٰرِهِمۡ نُفُورٗا ﴿٤٦﴾

**47**. Биз уларнинг сизга қулоқ солаётган пайтларида нима сабабдан тинглаётганларини ҳам, ўзаро пичирлашаётганларини ҳам, золимлари: «Сизлар бир сеҳрланган одамга эргашяпсизлар, холос», деяётганларини ҳам яхши билурмиз.

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَسۡتَمِعُونَ بِهِۦٓ إِذۡ يَسۡتَمِعُونَ إِلَيۡكَ وَإِذۡ هُمۡ نَجۡوَىٰٓ إِذۡ يَقُولُ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلٗا مَّسۡحُورًا ﴿٤٧﴾

**48**. Сизга қандай мисоллар келтирганларига бир қаранг. Адашдилар. Энди йўлларини топа олмайдилар.

ٱنظُرۡ كَيۡفَ ضَرَبُواْ لَكَ ٱلۡأَمۡثَالَ فَضَلُّواْ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ سَبِيلٗا ﴿٤٨﴾

**49**. Дедилар: «Чириб, суякка айланиб кетганимиздан кейин яна янгитдан тириламизми, яратиламизми?!»

وَقَالُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ خَلۡقٗا جَدِيدٗا ﴿٤٩﴾

**50**. Айтинг: «Тош ёки темир бўлиб олинглар».

۞قُلۡ كُونُواْ حِجَارَةً أَوۡ حَدِيدًا ﴿٥٠﴾

**51**. «Ёки кўнгилларингизда катта кўринган бирон махлуқ бўлиб олинг». Айтадилар: «Бизни ким қайта тирилтиради?» Айтинг: «Сизларни дастлаб яратган Зот». Шунда сизга бошларини сарак-сарак қилиб, дейдилар: «У қачон бўлади?» Айтинг: «Зора, яқинда бўлиб қолса».

أَوۡ خَلۡقٗا مِّمَّا يَكۡبُرُ فِي صُدُورِكُمۡۚ فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَاۖ قُلِ ٱلَّذِي
فَطَرَكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٖۚ فَسَيُنۡغِضُونَ إِلَيۡكَ رُءُوسَهُمۡ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَۖ قُلۡ
عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَرِيبٗا ٥١

---

**52**. Сизларни чақирадиган кунда У Зотга ҳамд айтиш билан жавоб берурсизлар ва жуда озгинагина турганларингизни ўйлаб қолурсизлар.

يَوۡمَ يَدۡعُوكُمۡ فَتَسۡتَجِيبُونَ بِحَمۡدِهِۦ وَتَظُنُّونَ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا ٥٢

---

**53**. Бандаларимга айтингки, энг гўзал сўзларни айтсинлар. Шайтон уларнинг орасини бузиб туради. Албатта, шайтон инсон учун очиқ душман бўлган.

وَقُل لِّعِبَادِي يَقُولُواْ ٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُۚ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ يَنزَغُ بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّ
ٱلشَّيۡطَٰنَ كَانَ لِلۡإِنسَٰنِ عَدُوّٗا مُّبِينٗا ٥٣

---

**54**. Сизларни Парвардигорингиз жуда яхши билгувчидир. Хоҳласа, сизларга раҳм қилади, хоҳласа, сизларни азоблайди. Биз сизни уларга вакил қилиб юбормадик.

رَّبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِكُمۡۖ إِن يَشَأۡ يَرۡحَمۡكُمۡ أَوۡ إِن يَشَأۡ يُعَذِّبۡكُمۡۚ وَمَآ
أَرۡسَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ وَكِيلٗا ٥٤

---

**55**. Парвардигорингиз осмонлару ердаги жонзотларни билгувчироқдир. Айрим пайғамбарларни айримларидан афзал қилдик. Довудга Забурни бердик.

وَرَبُّكَ أَعۡلَمُ بِمَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَلَقَدۡ فَضَّلۡنَا بَعۡضَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ
عَلَىٰ بَعۡضٖۖ وَءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ زَبُورٗا ٥٥

---

**56**. Айтинг: «У Зотдан бошқа ўзингиз даъво қилаётган (худоларингизни) чақиринглар. Улар сизлардан зарарни арита олмайдилар, бошқа тарафга буриб ҳам юбора олмайдилар».

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُم مِّن دُونِهِۦ فَلَا يَمۡلِكُونَ كَشۡفَ ٱلضُّرِّ
عَنكُمۡ وَلَا تَحۡوِيلًا ٥٦

---

**57**. Улар илтижо қилаётган ўша (худолари ҳам аслида) Парвардигорга қайси бири яқинроқ бўлишга восита излайдилар ва У Зотнинг раҳматидан умидвор бўладилар, азобидан қўрқадилар. Парвардигорингизнинг азоби эҳтиёт бўлиниши керак бўлган ишдир.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ يَبۡتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ ٱلۡوَسِيلَةَ أَيُّهُمۡ أَقۡرَبُ
وَيَرۡجُونَ رَحۡمَتَهُۥ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُۥٓۚ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحۡذُورٗا ٥٧

---

**58**. Биз Қиёмат кунидан олдин ҳалок этмаган

وَإِن مِّن قَرۡيَةٍ إِلَّا نَحۡنُ مُهۡلِكُوهَا قَبۡلَ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَوۡ مُعَذِّبُوهَا

ёки қаттиқ азобламаган бирон қишлоқ-шаҳар йўқ. Бу иш Китобга битиб қўйилган.

عَذَابًا شَدِيدًا ۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَسْطُورًا ﴿٥٨﴾

**59**. Оятларни юборишимиздан Бизни фақат олдингиларнинг уларни ёлғонга чиқарганларигина ман қилди. Самудга туяни кўзни очиб қўядиган оят қилиб юборгандик. Унга зулм қилдилар. Оятларни фақат қўрқитиб, огоҳлантириб қўйиш учунгина юборамиз.

وَمَا مَنَعَنَآ أَن نُّرْسِلَ بِٱلْءَايَٰتِ إِلَّآ أَن كَذَّبَ بِهَا ٱلْأَوَّلُونَ ۚ وَءَاتَيْنَا
ثَمُودَ ٱلنَّاقَةَ مُبْصِرَةً فَظَلَمُوا۟ بِهَا ۚ وَمَا نُرْسِلُ بِٱلْءَايَٰتِ إِلَّا تَخْوِيفًا ﴿٥٩﴾

**60**. Парвардигорингиз одамларни иҳота қилиб олган, деганимизни эсланг. Биз сизга кўрсатган туш ҳам, Қуръондаги лаънатланган дарахт ҳам одамлар учун бир синов, холос. Уларни огоҳлантираверамиз. Улар эса янада каттароқ туғён қилаверадилар.

وَإِذْ قُلْنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِٱلنَّاسِ ۚ وَمَا جَعَلْنَا ٱلرُّءْيَا ٱلَّتِىٓ
أَرَيْنَٰكَ إِلَّا فِتْنَةً لِّلنَّاسِ وَٱلشَّجَرَةَ ٱلْمَلْعُونَةَ فِى ٱلْقُرْءَانِ ۚ وَنُخَوِّفُهُمْ
فَمَا يَزِيدُهُمْ إِلَّا طُغْيَٰنًا كَبِيرًا ﴿٦٠﴾

**61**. Фаришталарга: «Одамга сажда қилинглар», деганимизда Иблисдан бошқа ҳаммалари сажда қилдилар. У деди: «Сен лойдан яратган жонзотга сажда қиламанми?!»

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ قَالَ
ءَأَسْجُدُ لِمَنْ خَلَقْتَ طِينًا ﴿٦١﴾

**62**. Яна деди: «Айт-чи, мендан улуғроқ қилганинг шуми? Агар мени Қиёмат кунигача тирик қолдирсанг, унинг зурриётини йўлдан ураман. Фақат озгинасигина бундан мустасно бўлади».

قَالَ أَرَءَيْتَكَ هَٰذَا ٱلَّذِى كَرَّمْتَ عَلَىَّ لَئِنْ أَخَّرْتَنِ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ
لَأَحْتَنِكَنَّ ذُرِّيَّتَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٦٢﴾

**63**. Деди: «Йўқол! Улардан қайси бири сенга эргашса, бас, жаҳаннам сизларга муносиб жазо бўлгай!»

قَالَ ٱذْهَبْ فَمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ فَإِنَّ جَهَنَّمَ جَزَآؤُكُمْ جَزَآءً مَّوْفُورًا ﴿٦٣﴾

**64**. Улардан кучинг етганини овозинг билан қўзғат, уларнинг устига отлиқ ва пиёда лашкар торт, уларга мол-давлатлари ва болаларида шериклик қилиб, ваъдалар бер. Шайтон уларга фақат ёлғон ваъда беради, холос.

وَٱسْتَفْزِزْ مَنِ ٱسْتَطَعْتَ مِنْهُم بِصَوْتِكَ وَأَجْلِبْ عَلَيْهِم بِخَيْلِكَ
وَرَجِلِكَ وَشَارِكْهُمْ فِى ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَوْلَٰدِ وَعِدْهُمْ ۚ وَمَا يَعِدُهُمُ
ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ﴿٦٤﴾

**65**. Сенга менинг бандаларим устидан ҳеч қандай ҳокимият йўқ. Вакилликка

إِنَّ عِبَادِى لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنٌ ۚ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ وَكِيلًا ﴿٦٥﴾

Парвардигорингнинг Ўзи кифоя.

---

**66**. Парвардигорингиз денгизда кемани юритиб қўйган Зотдир. Токи (тирикчилик ўтказишда) Унинг фазлидан умидвор бўлинглар. Албатта, У сизларга Меҳрибондир.

رَّبُّكُمُ ٱلَّذِي يُزۡجِي لَكُمُ ٱلۡفُلۡكَ فِي ٱلۡبَحۡرِ لِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ
إِنَّهُۥ كَانَ بِكُمۡ رَحِيمٗا ٦٦

---

**67**. Денгизда сизларга бирон фалокат келса, ўша илтижо қилиб юрган бутларингиз хаёлингизга ҳам келмади. Фақат У (Аллоҳгина эсингларга келди). Сизларга нажот бериб, қуруқликка олиб чиқиб қўйганидан кейин эса яна юз ўгирдинглар. Инсон зоти ўзи нонкўрдир.

وَإِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فِي ٱلۡبَحۡرِ ضَلَّ مَن تَدۡعُونَ إِلَّآ إِيَّاهُۖ فَلَمَّا
نَجَّىٰكُمۡ إِلَى ٱلۡبَرِّ أَعۡرَضۡتُمۡۚ وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ كَفُورًا ٦٧

---

**68**. Сизларни қуруқлик тарафида ҳам ерга юттириб юборишидан ёки устингизга тош ёғдиришидан, кейин эса ўзингизга бирон вакил тополмай қолишингиздан хотиржаммисиз?

أَفَأَمِنتُمۡ أَن يَخۡسِفَ بِكُمۡ جَانِبَ ٱلۡبَرِّ أَوۡ يُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ حَاصِبٗا
ثُمَّ لَا تَجِدُواْ لَكُمۡ وَكِيلًا ٦٨

---

**69**. Ёки сизларни яна (денгизга) қайтариб, устингизга қаттиқ шамол юбориб, кофир бўлганингиз туфайли сизларни ғарқ қилишидан, кейин эса Биздан ўч олиб берадиган биронтасини тополмай қолишингиздан хотиржаммисиз?

أَمۡ أَمِنتُمۡ أَن يُعِيدَكُمۡ فِيهِ تَارَةً أُخۡرَىٰ فَيُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ قَاصِفٗا
مِّنَ ٱلرِّيحِ فَيُغۡرِقَكُم بِمَا كَفَرۡتُمۡ ثُمَّ لَا تَجِدُواْ لَكُمۡ عَلَيۡنَا بِهِۦ
تَبِيعٗا ٦٩

---

**70**. Дарҳақиқат, Биз Одам болаларини азизу мукаррам қилдик ва уларни қуруқлигу денгизда (от-улов ва кемаларга) чиқариб қўйдик ҳамда уларни пок нарсалардан ризқлантирдик ва Ўзимиз яратган жуда кўп жонзотлардан афзал қилдик.

۞وَلَقَدۡ كَرَّمۡنَا بَنِيٓ ءَادَمَ وَحَمَلۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِ وَرَزَقۡنَٰهُم مِّنَ
ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلۡنَٰهُمۡ عَلَىٰ كَثِيرٖ مِّمَّنۡ خَلَقۡنَا تَفۡضِيلٗا ٧٠

---

**71**. Эсланг! У кунда Биз ҳамма одамларни ўзларининг пешволари билан чақирамиз. Кимга китоби ўнг қўлидан берилса, ана ўшалар китобини ўқийдилар ва заррача зулм қилинмайдилар.

يَوۡمَ نَدۡعُواْ كُلَّ أُنَاسِۭ بِإِمَٰمِهِمۡۖ فَمَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ
يَقۡرَءُونَ كِتَٰبَهُمۡ وَلَا يُظۡلَمُونَ فَتِيلٗا ٧١

**72**. Ким бу дунёда кўр бўлса, охиратда янада кўррок ва адашганрок бўлур.

وَمَن كَانَ فِي هَٰذِهِۦٓ أَعۡمَىٰ فَهُوَ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ أَعۡمَىٰ وَأَضَلُّ سَبِيلٗا ٧٢

**73**. Бизнинг шаънимизга (ваҳийдан) ўзга нарсаларни тўқиб чиқаришингиз учун Биз сизга ваҳий қилган йўлдан оздириб юборишларига оз қолди. Шундай қилганингизда сизни дўст тутган бўлардилар.

وَإِن كَادُواْ لَيَفۡتِنُونَكَ عَنِ ٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ لِتَفۡتَرِيَ عَلَيۡنَا
غَيۡرَهُۥۖ وَإِذٗا لَّٱتَّخَذُوكَ خَلِيلٗا ٧٣

**74**. Агар сизни собитқадам қилмаганимизда уларга бироз мойил бўлишингизга оз қолганди.

وَلَوۡلَآ أَن ثَبَّتۡنَٰكَ لَقَدۡ كِدتَّ تَرۡكَنُ إِلَيۡهِمۡ شَيۡـٔٗا قَلِيلًا ٧٤

**75**. Шундай бўлганида сизга ҳаётнинг ҳам, ўлимнинг ҳам (азобини) икки ҳисса қилиб тоттирган бўлар эдик. Кейин эса ўзингизга Бизга қарши бирон мададкорни топа олмас эдингиз.

إِذٗا لَّأَذَقۡنَٰكَ ضِعۡفَ ٱلۡحَيَوٰةِ وَضِعۡفَ ٱلۡمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيۡنَا
نَصِيرٗا ٧٥

**76**. Сизни бу ердан чиқариб юбориш учун безовта қилишларига сал қолди. Шундай бўлганида ўзлари ҳам орқангизда бирозгина қолган бўлардилар, холос.

وَإِن كَادُواْ لَيَسۡتَفِزُّونَكَ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ لِيُخۡرِجُوكَ مِنۡهَاۖ وَإِذٗا لَّا يَلۡبَثُونَ
خِلَٰفَكَ إِلَّا قَلِيلٗا ٧٦

**77**. Сиздан олдин Биз юборган пайғамбарларнинг қонунияти шудир. Бизнинг қонуниятимизга ўзгартириш кирита олмассиз.

سُنَّةَ مَن قَدۡ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِن رُّسُلِنَاۖ وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحۡوِيلًا ٧٧

**78**. Қуёш оғишидан тортиб то тун қоронғусига қадар намозни тўкис адо этинг. Бомдод намозини ҳам. Бомдод намози (фаришталар) гувоҳлигида юз берур.

أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِدُلُوكِ ٱلشَّمۡسِ إِلَىٰ غَسَقِ ٱلَّيۡلِ وَقُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِۖ إِنَّ
قُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِ كَانَ مَشۡهُودٗا ٧٨

**79**. Кечанинг бир қисмида таҳажжуд учун туринг. Ўзингизга бир нафл бўлади. Шоядки, Парвардигорингиз сизни мақтовга арзирли бир мақомда тирилтирса!

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَتَهَجَّدۡ بِهِۦ نَافِلَةٗ لَّكَ عَسَىٰٓ أَن يَبۡعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامٗا
مَّحۡمُودٗا ٧٩

**80**. Айтинг: «Парвардигорим, менинг кириш жойларимни ҳам, чиқиш жойларимни ҳам

وَقُل رَّبِّ أَدۡخِلۡنِي مُدۡخَلَ صِدۡقٖ وَأَخۡرِجۡنِي مُخۡرَجَ صِدۡقٖ وَٱجۡعَل
لِّي مِن لَّدُنكَ سُلۡطَٰنٗا نَّصِيرٗا ٨٠

Ўзингнинг тоатинг ва ризолигинг йўлида қилгин! Мен учун Ўз ҳузурингдан бир ёрдамчи қувват ато эт!»

**81**. Айтинг: «Ҳақ келди ва ботил маҳв бўлди. Зотан, ботил маҳв бўлгувчи эди».

وَقُلْ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَزَهَقَ ٱلْبَٰطِلُ ۚ إِنَّ ٱلْبَٰطِلَ كَانَ زَهُوقًا ﴿٨١﴾

**82**. Қуръондан мўминлар учун шифо ва раҳмат бўладиган нарсаларни нозил қилурмиз. У золимларга зиёндан бошқа нарсани зиёда қилмас.

وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ مَا هُوَ شِفَآءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ۙ وَلَا يَزِيدُ
ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارًا ﴿٨٢﴾

**83**. Қачон инсонга инъом қилсак, юз ўгириб, четга бурилиб кетади. Қачон уни бир ёмонлик тутса, ноумид бўлади.

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ ۖ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ
كَانَ يَـُٔوسًا ﴿٨٣﴾

**84**. Айтинг: «Ҳар ким ўз ҳолича амал қилур. Парвардигорингиз ким тўғри йўлдалигини яхши билгувчидир».

قُلْ كُلٌّ يَعْمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِۦ فَرَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ أَهْدَىٰ سَبِيلًا ﴿٨٤﴾

**85**. Сиздан руҳ ҳақида сўрайдилар. Айтинг: «Руҳ Парвардигоримнинг ишидандир». Сизларга озгина илм берилган, холос.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلرُّوحِ ۖ قُلِ ٱلرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّى وَمَآ أُوتِيتُم مِّنَ
ٱلْعِلْمِ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٥﴾

**86**. Агар хоҳласак, сизга ваҳий қилган нарсамизни кетказурмиз. Кейин сиз ўзингиз учун Бизга қарши бирон вакил топа олмассиз.

وَلَئِن شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ بِٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِۦ عَلَيْنَا
وَكِيلًا ﴿٨٦﴾

**87**. Фақат Парвардигорингиз тарафидан бўлган бир марҳаматгина (бу ишни) истисно қилур. У Зотнинг сизга бўлган фазли каттадир.

إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّ فَضْلَهُۥ كَانَ عَلَيْكَ كَبِيرًا ﴿٨٧﴾

**88**. Айтинг: «Шу Қуръоннинг ўхшашини келтиришга инсу жин бирлашиб, бир-бирларига ёрдамчи бўлсалар-да, унинг ўхшашини келтира олмайдилар».

قُل لَّئِنِ ٱجْتَمَعَتِ ٱلْإِنسُ وَٱلْجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟ بِمِثْلِ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ
لَا يَأْتُونَ بِمِثْلِهِۦ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيرًا ﴿٨٨﴾

**89**. Дарҳақиқат, бу Қуръонда одамларга ҳар бир мисолни баён қилдик. Лекин одамларнинг

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ
ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٨٩﴾

кўплари бош тортиб, фақат куфрнигина (танладилар).

**90**. Дедилар: «То биз учун ердан бир булоқ чиқариб бермагунингча сенга ҳаргиз ишонмайсиз».

وَقَالُواْ لَن نُّؤۡمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفۡجُرَ لَنَا مِنَ ٱلۡأَرۡضِ يَنۢبُوعًا ٩٠

**91**. «Ёки сенинг хурмозору узумзорлардан иборат бир боғинг бўлиб, улар орасидан анҳорларни оқизиб қўймагунингча».

أَوۡ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٞ مِّن نَّخِيلٖ وَعِنَبٖ فَتُفَجِّرَ ٱلۡأَنۡهَٰرَ خِلَٰلَهَا تَفۡجِيرًا ٩١

**92**. «Ёки устимизга осмонни ўзинг даъво қилганингдек, парча-парча қилиб туширмагунингча. Ёки Аллоҳ ва фаришталарни ёнимизга олиб келмагунингча».

أَوۡ تُسۡقِطَ ٱلسَّمَآءَ كَمَا زَعَمۡتَ عَلَيۡنَا كِسَفًا أَوۡ تَأۡتِيَ بِٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ
قَبِيلًا ٩٢

**93**. «Ёки сенинг олтиндан бўлган бир уйинг бўлмагунича. Ёки осмонга кўтарилмагунингча. То бизга ўзимиз ўқийдиган бир китоб олиб тушмас экансан, кўтарилишингга ҳам ҳаргиз ишонмаймиз». Айтинг: «Парвардигорим ҳар қандай нуқсондан пок. Мен бор-йўғи бир инсон пайғамбарман, холос».

أَوۡ يَكُونَ لَكَ بَيۡتٞ مِّن زُخۡرُفٍ أَوۡ تَرۡقَىٰ فِي ٱلسَّمَآءِ وَلَن نُّؤۡمِنَ
لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيۡنَا كِتَٰبٗا نَّقۡرَؤُهُۥۗ قُلۡ سُبۡحَانَ رَبِّي هَلۡ كُنتُ
إِلَّا بَشَرٗا رَّسُولٗا ٩٣

**94**. Ҳидоят келган пайтда одамларни иймон келтиришдан: «Аллоҳ инсонни пайғамбар қилиб юбордими?!» дейишларигина қайтарди, холос.

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤۡمِنُوٓاْ إِذۡ جَآءَهُمُ ٱلۡهُدَىٰٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ أَبَعَثَ
ٱللَّهُ بَشَرٗا رَّسُولٗا ٩٤

**95**. Айтинг: «Агар ер юзида фаришталар хотиржам юрганларида уларга осмондан фаришта пайғамбарни туширган бўлар эдик».

قُل لَّوۡ كَانَ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَلَٰٓئِكَةٞ يَمۡشُونَ مُطۡمَئِنِّينَ لَنَزَّلۡنَا عَلَيۡهِم مِّنَ
ٱلسَّمَآءِ مَلَكٗا رَّسُولٗا ٩٥

**96**. Айтинг: «Мен билан сизларнинг ўртамизда гувоҳ бўлишга Аллоҳ кифоя қилур. Албатта, У бандаларидан Хабардор, уларни кўриб турувчи Зотдир».

قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا
بَصِيرٗا ٩٦

**97**. Кимни Аллоҳ ҳидоят қилса, бас, ўша ҳидоят топгандир. Кимни адаштирса, бас, унинг учун Аллоҳдан ўзга дўстлар топа олмассиз.

وَمَن يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِۖ وَمَن يُضۡلِلۡ فَلَن تَجِدَ لَهُمۡ أَوۡلِيَآءَ مِن
دُونِهِۦۖ وَنَحۡشُرُهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ عُمۡيٗا وَبُكۡمٗا وَصُمّٗاۖ
مَّأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ كُلَّمَا خَبَتۡ زِدۡنَٰهُمۡ سَعِيرٗا ٩٧

Уларни Қиёмат куни юзтубан, кўр, соқов ва кар ҳолларида йиғамиз. Уларнинг борар жойи жаҳаннамдир. Ўти сусайгани сайин баттар алангалатиб турамиз.

---

**98**. Уларга шундай жазо берилганига сабаб оятларимизга куфр келтирганлари ва: «Суякка айланиб, уваланиб кетганимиздан кейин яна янгитдан яратиламизми, тириламизми?», деган гапларидир.

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُم بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا
وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٩٨﴾

---

**99**. Осмонлару ерни яратган Аллоҳ уларнинг ўхшашини яратишга ҳам қодир эканини кўрмадиларми? Улар учун аниқ бир муддатни белгилаб қўйган. Лекин золимлар куфрдан бошқасига кўнмадилар.

۞أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن
يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ وَجَعَلَ لَهُمْ أَجَلًا لَّا رَيْبَ فِيهِ فَأَبَى ٱلظَّٰلِمُونَ إِلَّا
كُفُورًا ﴿٩٩﴾

---

**100**. Айтинг: «Агар сизлар Парвардигорим раҳматининг хазиналарига эгалик қилганингизда ҳам уни ишлатиб (тугатиб) қўйишдан қўрқиб, барибир хасислик қилаверган бўлар эдингиз. Инсон зоти бахил бўлур».

قُل لَّوْ أَنتُمْ تَمْلِكُونَ خَزَآئِنَ رَحْمَةِ رَبِّىٓ إِذًا لَّأَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ
ٱلْإِنفَاقِ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ قَتُورًا ﴿١٠٠﴾

---

**101**. Дарҳақиқат, Мусога тўққиз мўъжизани, ҳужжатларни бердик. Бани Исроилдан сўранг. (Мусо) уларнинг ёнига келганда Фиръавн: «Эй Мусо, мен сени сеҳрланган, деб ўйлайман», деди.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ تِسْعَ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۖ فَسْـَٔلْ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِذْ
جَآءَهُمْ فَقَالَ لَهُۥ فِرْعَوْنُ إِنِّى لَأَظُنُّكَ يَٰمُوسَىٰ مَسْحُورًا ﴿١٠١﴾

---

**102**. Деди: «Анавиларни далил-ҳужжатлар қилиб осмонлару ернинг Парвардигоригина нозил қилганини яхши биласан. Мен ўйлайманки, эй Фиръавн, сен аниқ ҳалок қилингувчисан».

قَالَ لَقَدْ عَلِمْتَ مَآ أَنزَلَ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
بَصَآئِرَ وَإِنِّى لَأَظُنُّكَ يَٰفِرْعَوْنُ مَثْبُورًا ﴿١٠٢﴾

---

**103**. Уларни ўша ердан қувиб чиқармоқчи бўлди. Бас, уни ва у билан бирга бўлганларнинг ҳаммасини ғарқ қилдик.

فَأَرَادَ أَن يَسْتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ فَأَغْرَقْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعًا ﴿١٠٣﴾

---

**104**. Ундан кейин Бани Исроилга дедик: «Шу

وَقُلْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ لِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱسْكُنُوا۟ ٱلْأَرْضَ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ

ерда яшанглар. Охират ваъдаси келганида ҳаммангизни тўплаб келамиз».

ٱلْـَٔاخِرَةِ جِئْنَا بِكُمْ لَفِيفًا ١٠٤

**105**. Уни ҳақ ила нозил қилдик ва ҳақ ила нозил бўлди. Сизни фақат хушхабар элтгувчи ва огоҳлантиргувчи этиб юбордик, холос.

وَبِٱلْحَقِّ أَنزَلْنَٰهُ وَبِٱلْحَقِّ نَزَلَ ۗ وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ١٠٥

**106**. Қуръонни одамларга аста-аста ўқиб беришингиз учун бўлакларга ажратдик ва уни бўлиб-бўлиб нозил қилдик.

وَقُرْءَانًا فَرَقْنَٰهُ لِتَقْرَأَهُۥ عَلَى ٱلنَّاسِ عَلَىٰ مُكْثٍ وَنَزَّلْنَٰهُ تَنزِيلًا ١٠٦

**107**. Айтинг: «Унга ишонинглар ёки ишонманглар, (фарқи йўқ). Ундан олдинги илм берилганларга тиловат қилинганда сажда қилиб, юзлари билан йиқилурлар».

قُلْ ءَامِنُوا۟ بِهِۦٓ أَوْ لَا تُؤْمِنُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ مِن قَبْلِهِۦٓ إِذَا
يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ يَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ سُجَّدًا ١٠٧

**108**. Ва: «Парвардигоримиз ҳар қандай нуқсондан пок, Парвардигоримизнинг ваъдаси адо қилинадиган бўлди», дерлар.

وَيَقُولُونَ سُبْحَٰنَ رَبِّنَآ إِن كَانَ وَعْدُ رَبِّنَا لَمَفْعُولًا ١٠٨

**109**. Ва юзлари ила йиқилиб йиғлайдилар ва бу нарса уларнинг хокисорликларини зиёда қилур.

وَيَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَيَزِيدُهُمْ خُشُوعًا ۩ ١٠٩

**110**. Айтинг: «Аллоҳ деб чақиринглар ёки Раҳмон деб чақиринглар. Қайси бир номини айтиб чақирсангиз ҳам (бўлаверади). Унинг гўзал номлари бордир. Намозингизни ўта баланд овоз билан ҳам, ўта паст овоз билан ҳам адо этманг. Шуларнинг ўртасидаги бир йўлни тутинг.

قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱللَّهَ أَوِ ٱدْعُوا۟ ٱلرَّحْمَٰنَ ۖ أَيًّا مَّا تَدْعُوا۟ فَلَهُ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ
وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا وَٱبْتَغِ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ١١٠

**111**. Айтинг: «Фарзанд тутмаган, подшоҳликда шериги бўлмаган ва хорликдан (қутқарадиган) дўстга муҳтож бўлмаган Аллоҳга ҳамд бўлсин». У Зотни тинимсиз улуғланг!

وَقُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٌ فِى ٱلْمُلْكِ
وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ وَلِىٌّ مِّنَ ٱلذُّلِّ ۖ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيرًۢا ١١١

# Каҳф الكهف

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Бандасига китоб тушириб, унда биронта эгрилик қўймаган Аллоҳга ҳамд бўлсин!

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَىٰ عَبۡدِهِ ٱلۡكِتَٰبَ وَلَمۡ يَجۡعَل لَّهُۥ عِوَجَاۜ ١

**2**. Уни расо айлаб, Ўз ҳузуридан бўладиган қаттиқ азобдан огоҳлантириш ва яхши амаллар қиладиган мўминларга гўзал ажр борлиги ҳақида хушхабар бериш учун (нозил қилди).

قَيِّمٗا لِّيُنذِرَ بَأۡسٗا شَدِيدٗا مِّن لَّدُنۡهُ وَيُبَشِّرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمۡ أَجۡرًا حَسَنٗا ٢

**3**. Унда абадий қолгувчилардир.

مَّٰكِثِينَ فِيهِ أَبَدٗا ٣

**4**. «Аллоҳнинг боласи бор», дейдиганларни огоҳлантириш учун (нозил қилди).

وَيُنذِرَ ٱلَّذِينَ قَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗا ٤

**5**. Ўзларининг ҳам, ота-боболарининг ҳам бу ҳақда ҳеч қандай илми йўқ. Оғизларидан чиқаётган сўз нақадар оғир. Улар фақат ёлғон гапиряптилар.

مَّا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٖ وَلَا لِأٓبَآئِهِمۡۚ كَبُرَتۡ كَلِمَةٗ تَخۡرُجُ مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡۚ إِن يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبٗا ٥

**6**. Улар бу сўзга ишонмасалар, афсус-надомат чекиб, уларнинг ортидан ўзингизни ўзингиз хароб қиласиз, шекилли.

فَلَعَلَّكَ بَٰخِعٞ نَّفۡسَكَ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمۡ إِن لَّمۡ يُؤۡمِنُواْ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ أَسَفًا ٦

**7**. Қайси бирлари яхшироқ амал қилишларини синаб кўриш учун Биз ер юзидаги нарсаларни унга зийнат-безак қилиб бердик.

إِنَّا جَعَلۡنَا مَا عَلَى ٱلۡأَرۡضِ زِينَةٗ لَّهَا لِنَبۡلُوَهُمۡ أَيُّهُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗا ٧

**8**. Албатта, Биз унинг устидаги нарсаларни қуп-қуруқ тупроққа айлантириб қўйгувчимиз.

وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيۡهَا صَعِيدٗا جُرُزًا ٨

**9**. Ёки Каҳф ва битик эгаларини Бизнинг ажойиб оятларимиздан деб ўйладингизми?

أَمۡ حَسِبۡتَ أَنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡكَهۡفِ وَٱلرَّقِيمِ كَانُواْ مِنۡ ءَايَٰتِنَا عَجَبًا ٩

**10**. Ўшанда йигитлар ғордан паноҳ топишиб: «Парвардигоро, бизга Ўзинг тарафингдан бир раҳмат ато эт ва ишимизни Ўзинг тўғри йўлга солиб қўй», дегандилар.

إِذۡ أَوَى ٱلۡفِتۡيَةُ إِلَى ٱلۡكَهۡفِ فَقَالُواْ رَبَّنَآ ءَاتِنَا مِن لَّدُنكَ رَحۡمَةٗ
وَهَيِّئۡ لَنَا مِنۡ أَمۡرِنَا رَشَدٗا ١٠

---

**11**. Бас, ғорда уларнинг қулоқларига уриб, бир неча йилга (ухлатиб қўйдик).

فَضَرَبۡنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمۡ فِي ٱلۡكَهۡفِ سِنِينَ عَدَدٗا ١١

---

**12**. Сўнгра қанча муддат турганларини икки гуруҳдан қайси бири тўғри ҳисоблаганини билиш учун уларни уйғотдик.

ثُمَّ بَعَثۡنَٰهُمۡ لِنَعۡلَمَ أَيُّ ٱلۡحِزۡبَيۡنِ أَحۡصَىٰ لِمَا لَبِثُوٓاْ أَمَدٗا ١٢

---

**13**. Биз сизга уларнинг аҳволи ҳақида рўй-рост қисса қилиб беряпмиз. Улар Парвардигорларига иймон келтирган йигитлардир ва Биз уларга ҳидоятни зиёда қилдик.

نَّحۡنُ نَقُصُّ عَلَيۡكَ نَبَأَهُم بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّهُمۡ فِتۡيَةٌ ءَامَنُواْ بِرَبِّهِمۡ وَزِدۡنَٰهُمۡ
هُدٗى ١٣

---

**14**. Уларнинг қалбларини мустаҳкамладик. Шунда улар туриб дедилар: «Парвардигоримиз осмонлару ернинг парвардигоридир. Ундан ўзга бирон илоҳга ҳеч қачон дуо қилмасмиз. Акс ҳолда, ноҳақ сўзни айтган бўлурмиз».

وَرَبَطۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ إِذۡ قَامُواْ فَقَالُواْ رَبُّنَا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
لَن نَّدۡعُوَاْ مِن دُونِهِۦٓ إِلَٰهٗاۖ لَّقَدۡ قُلۡنَآ إِذٗا شَطَطًا ١٤

---

**15**. «Анави қавмимиз Уни қўйиб, (бошқаларни) илоҳ қилиб олдилар. Уларга бирон очиқ ҳужжатни келтирганларида эди. Аллоҳ шаънига ёлғон тўқиган одамдан ҳам золимроқ ким бор?»

هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمُنَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗۖ لَّوۡلَا يَأۡتُونَ عَلَيۡهِم بِسُلۡطَٰنِۢ بَيِّنٖۖ
فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ١٥

---

**16**. Модомики, улардан ҳам, улар ибодат қилаётган Аллоҳдан бошқа маъбудлардан ҳам юз ўгирган экансизлар, бас, ғордан паноҳ изланглар. (Шунда) Парвардигорингиз сизларга раҳматини кенг қилиб беради ва сизларга ишларингизда қулайлик яратиб беради.

وَإِذِ ٱعۡتَزَلۡتُمُوهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ فَأۡوُۥٓاْ إِلَى ٱلۡكَهۡفِ يَنشُرۡ
لَكُمۡ رَبُّكُم مِّن رَّحۡمَتِهِۦ وَيُهَيِّئۡ لَكُم مِّنۡ أَمۡرِكُم مِّرۡفَقٗا ١٦

---

**17**. Кўрасанки, қуёш чиққан пайтида ғорнинг ўнг томонидан ўтади. Ботган пайтида эса чап тарафидан қиялаб ўтади. Улар эса ғорнинг

۞وَتَرَى ٱلشَّمۡسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهۡفِهِمۡ ذَاتَ ٱلۡيَمِينِ وَإِذَا
غَرَبَت تَّقۡرِضُهُمۡ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمۡ فِي فَجۡوَةٖ مِّنۡهُۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ
ٱللَّهِۗ مَن يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِۖ وَمَن يُضۡلِلۡ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ وَلِيّٗا مُّرۡشِدٗا ١٧

кенг жойидадирлар. Бу Аллоҳнинг оятларидандир. Аллоҳ кимни ҳидоят қилса, ўша ҳидоят топгандир. Кимни адаштириб қўйган бўлса, бас, унга бирон дўсти муршид топа олмассан.

---

**18**. Уларни уйғоқ, деб ўйлайсан. Улар эса уйқудадирлар. Уларни ўнг ва чап тарафларига ағдариб турамиз. Итлари эса оёқларини чўзиб остонада ётади. Уларнинг устидан чиқиб қолсанг, қўрқувга тўлиб, ортингга қочган бўлар эдинг.

وَتَحۡسَبُهُمۡ أَيۡقَاظٗا وَهُمۡ رُقُودٞۚ وَنُقَلِّبُهُمۡ ذَاتَ ٱلۡيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِۖ
وَكَلۡبُهُم بَٰسِطٞ ذِرَاعَيۡهِ بِٱلۡوَصِيدِۚ لَوِ ٱطَّلَعۡتَ عَلَيۡهِمۡ لَوَلَّيۡتَ مِنۡهُمۡ
فِرَارٗا وَلَمُلِئۡتَ مِنۡهُمۡ رُعۡبٗا ١٨

---

**19**. Ўзаро бир-бирларидан сўрашлари учун уларни мана шундай уйғотдик. Улардан бири деди: «Қанча турдинглар?». Дедилар: «Бир кун ё ярим кун». Дедилар: «Қанча турганингизни Парвардигорингиз билгувчироқ. Бирингизни мана шу пулингиз билан шаҳарга юборинглар. У қарасин ва қайси таом пок бўлса, ундан бир ризқ-насиба олиб келсин. Эҳтиёт бўлсин. Сизларни ҳеч кимга сездириб қўймасин».

وَكَذَٰلِكَ بَعَثۡنَٰهُمۡ لِيَتَسَآءَلُواْ بَيۡنَهُمۡۚ قَالَ قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ كَمۡ لَبِثۡتُمۡۖ قَالُواْ
لَبِثۡنَا يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖۚ قَالُواْ رَبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِمَا لَبِثۡتُمۡ فَٱبۡعَثُوٓاْ
أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمۡ هَٰذِهِۦٓ إِلَى ٱلۡمَدِينَةِ فَلۡيَنظُرۡ أَيُّهَآ أَزۡكَىٰ طَعَامٗا
فَلۡيَأۡتِكُم بِرِزۡقٖ مِّنۡهُ وَلۡيَتَلَطَّفۡ وَلَا يُشۡعِرَنَّ بِكُمۡ أَحَدًا ١٩

---

**20**. Агар улар сизларни билиб қолсалар, тошбўрон қилиб юборадилар ёки ўзларининг динларига қайтарадилар. Шу иш бўлса, ҳеч қачон нажот топмассизлар.

إِنَّهُمۡ إِن يَظۡهَرُواْ عَلَيۡكُمۡ يَرۡجُمُوكُمۡ أَوۡ يُعِيدُوكُمۡ فِي مِلَّتِهِمۡ وَلَن
تُفۡلِحُوٓاْ إِذًا أَبَدٗا ٢٠

---

**21**. Шунингдек, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақ экани ва Қиёмат куни бўлишида ҳам ҳеч қандай шубҳа йўқлигини билишлари учун уларни хабардор қилиб қўйдик. Ўшанда улар ўзаро улар ҳақида талашиб-тортишардилар. Дедилар: «Уларнинг устига бир бино барпо қилинглар. Уларни Парвардигорлари билгувчироқдир». Уларнинг ишига ҳукмрон бўлганлар эса: «Албатта, уларнинг устига бир масжид қуриб олурмиз», дедилар.

وَكَذَٰلِكَ أَعۡثَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ لِيَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ لَا
رَيۡبَ فِيهَآ إِذۡ يَتَنَٰزَعُونَ بَيۡنَهُمۡ أَمۡرَهُمۡۖ فَقَالُواْ ٱبۡنُواْ عَلَيۡهِم بُنۡيَٰنٗاۖ
رَّبُّهُمۡ أَعۡلَمُ بِهِمۡۚ قَالَ ٱلَّذِينَ غَلَبُواْ عَلَىٰٓ أَمۡرِهِمۡ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيۡهِم
مَّسۡجِدٗا ٢١

---

**22**. Ҳали улар: «Учтадирлар, тўртинчилари итларидир»,

سَيَقُولُونَ ثَلَٰثَةٞ رَّابِعُهُمۡ كَلۡبُهُمۡ وَيَقُولُونَ خَمۡسَةٞ سَادِسُهُمۡ كَلۡبُهُمۡ

десалар, айримлари: «Бештадирлар, олтинчилари итларидир», дея ғайбга тош отадилар. Яна: «Еттитадирлар ва саккизинчилари итларидир», ҳам дейдилар. Айтинг: «Уларнинг сонини Парвардигорим билгувчироқ. Уларни жуда озчилик билур». Бас, улар ҳақида фақат очиқ тортишинг. Улар ҳақида ҳеч кимдан фатво сўраманг.

رَجْمًا بِٱلْغَيْبِ ۖ وَيَقُولُونَ سَبْعَةٌ وَثَامِنُهُمْ كَلْبُهُمْ ۚ قُل رَّبِّىٓ أَعْلَمُ بِعِدَّتِهِم مَّا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا قَلِيلٌ ۗ فَلَا تُمَارِ فِيهِمْ إِلَّا مِرَآءً ظَٰهِرًا وَلَا تَسْتَفْتِ فِيهِم مِّنْهُمْ أَحَدًا ﴿٢٢﴾

**23**. Бирон нарса ҳақида «Мен албатта уни эртага қилгувчиман», дея кўрманг.

وَلَا تَقُولَنَّ لِشَا۟ىْءٍ إِنِّى فَاعِلٌ ذَٰلِكَ غَدًا ﴿٢٣﴾

**24**. Магар «Аллоҳ хоҳласа», деб айтинг. Унутган пайтингизда Парвардигорингизни эсланг ва шундай денг: «Шоядки, Парвардигорим мени бундан ҳам яқинроқ йўлга йўллаб қўйса».

إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ ۚ وَٱذْكُر رَّبَّكَ إِذَا نَسِيتَ وَقُلْ عَسَىٰٓ أَن يَهْدِيَنِ رَبِّى لِأَقْرَبَ مِنْ هَٰذَا رَشَدًا ﴿٢٤﴾

**25**. Улар ғорларида уч юз йил турдилар ва яна тўққиз йилни зиёда ҳам қилдилар.

وَلَبِثُوا۟ فِى كَهْفِهِمْ ثَلَٰثَ مِا۟ئَةٍ سِنِينَ وَٱزْدَادُوا۟ تِسْعًا ﴿٢٥﴾

**26**. Айтинг: «Қанча турганларини Аллоҳ билгувчироқ. Осмонлару ернинг сирлари Уникидир. У кўргувчироқ ва эшитгувчироқ Зотдир. Уларга У Зотдан ўзга бирон дўст йўқдир. У Ўз ҳукмида ҳеч кимни шерик қилмас».

قُلِ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثُوا۟ ۖ لَهُۥ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ أَبْصِرْ بِهِۦ وَأَسْمِعْ ۚ مَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِىٍّ وَلَا يُشْرِكُ فِى حُكْمِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾

**27**. Сизга Парвардигорингизнинг китобидан ваҳий қилинганини тиловат қилинг. У Зотнинг сўзларини ўзгартирувчи йўқдир. Ҳеч қачон У Зотдан ўзга бирон паноҳ топа олмассиз.

وَٱتْلُ مَآ أُوحِىَ إِلَيْكَ مِن كِتَابِ رَبِّكَ ۖ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَن تَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٧﴾

**28**. Парвардигорларига Унинг Юзини истаб, кечаю кундуз дуо қиладиган зотлар билан бирга бўлишда матонатли бўлинг. Дунё ҳаётининг зеб-зийнатига учиб, улардан кўзларингизни бурманг. Шундай кимсалар борки, уларнинг қалбини Бизни зикр қилишдан ғофил қилиб қўйганмиз. Улар ҳавойи-

وَٱصْبِرْ نَفْسَكَ مَعَ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم بِٱلْغَدَوٰةِ وَٱلْعَشِىِّ يُرِيدُونَ وَجْهَهُۥ ۖ وَلَا تَعْدُ عَيْنَاكَ عَنْهُمْ تُرِيدُ زِينَةَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَا تُطِعْ مَنْ أَغْفَلْنَا قَلْبَهُۥ عَن ذِكْرِنَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ وَكَانَ أَمْرُهُۥ فُرُطًا ﴿٢٨﴾

нафсларига эргашадилар ва уларнинг иши (ҳамма нарсани) зое қилишдир. Сиз уларга итоат этманг.

**29**. Айтинг: «Ҳақ Парвардигорингиз тарафидандир. Ким хоҳласа, иймон келтирсин. Ким хоҳласа, куфр келтирсин. Биз золимларга алангаси уларни чирмаб оладиган бир оловни тайёрлаб қўйганмиз. Ичимлик сўрасалар, юзларни куйдириб юборадиган доғланган ёғ каби сув берилур. Нақадар ёмон ичимлик ва нақадар ёмон жой!»

وَقُلِ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكُمۡۖ فَمَن شَآءَ فَلۡيُؤۡمِن وَمَن شَآءَ فَلۡيَكۡفُرۡۚ إِنَّآ
أَعۡتَدۡنَا لِلظَّٰلِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمۡ سُرَادِقُهَاۚ وَإِن يَسۡتَغِيثُواْ يُغَاثُواْ
بِمَآءٖ كَٱلۡمُهۡلِ يَشۡوِي ٱلۡوُجُوهَۚ بِئۡسَ ٱلشَّرَابُ وَسَآءَتۡ مُرۡتَفَقًا ٢٩

**30**. Иймон келтирган ва яхши ишлар қилган зотларга келсак, албатта, Биз чиройли амаллар қилган кишиларнинг савобини зое қилмасмиз.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجۡرَ مَنۡ أَحۡسَنَ
عَمَلًا ٣٠

**31**. Улар учун остларидан анҳорлар оқиб ўтадиган абадий жаннатлар бордир. У ерда олтиндан бўлган билагузуклар билан безанурлар ва ярқираб турадиган шойи либослар кийиб, сўриларда ястаниб ўтирурлар. Нақадар яхши мукофот! Нақадар гўзал жой!

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهِمُ ٱلۡأَنۡهَٰرُ يُحَلَّوۡنَ فِيهَا
مِنۡ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٖ وَيَلۡبَسُونَ ثِيَابًا خُضۡرٗا مِّن سُندُسٖ وَإِسۡتَبۡرَقٖ
مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۚ نِعۡمَ ٱلثَّوَابُ وَحَسُنَتۡ مُرۡتَفَقٗا ٣١

**32**. Уларга икки кишини мисол қилиб келтиринг. Улардан бирига узумзорлардан иборат икки боғни бердик. Атрофини хурмолар билан ўрадик. Ораларини эса экинзор қилдик.

۞وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلٗا رَّجُلَيۡنِ جَعَلۡنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيۡنِ مِنۡ أَعۡنَٰبٖ
وَحَفَفۡنَٰهُمَا بِنَخۡلٖ وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُمَا زَرۡعٗا ٣٢

**33**. Ҳар икки боғ ҳосилларини тўла-тўкис берди. Уларнинг ўртасидан бир анҳор ҳам оқизиб қўйдик.

كِلۡتَا ٱلۡجَنَّتَيۡنِ ءَاتَتۡ أُكُلَهَا وَلَمۡ تَظۡلِم مِّنۡهُ شَيۡـٔٗاۚ وَفَجَّرۡنَا خِلَٰلَهُمَا
نَهَرٗا ٣٣

**34**. Унинг мол-давлати ҳам бор эди. Бас, шериги билан гаплашар экан, унга деди: «Сендан кўра мол-давлатим кўпроқ, одамларим эса кучлироқ».

وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٞ فَقَالَ لِصَٰحِبِهِۦ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَنَا۠ أَكۡثَرُ مِنكَ مَالٗا
وَأَعَزُّ نَفَرٗا ٣٤

**35**. Ўзига ўзи зулм қилган ҳолида боғига кирар

وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ قَالَ مَآ أَظُنُّ أَن تَبِيدَ هَٰذِهِۦٓ أَبَدٗا ٣٥

экан, деди: «Бу ҳеч қачон барбод бўлмайди, деб ўйлайман».

**36**. «Қиёмат ҳам қоим бўлмайди, деб ўйлайман. Парвардигоримга қайтарилсам, бундан ҳам яхшироқ оқибатни топаман».

وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ رَبِّي لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا
مُنقَلَبًا ﴿٣٦﴾

**37**. Шериги у билан гаплашиб деди: «Сени тупроқдан, кейин нутфадан яратган, ундан кейин эса сени расо одам қилган Зотга куфр келтирдингми?»

قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَكَفَرْتَ بِٱلَّذِي خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ
ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا ﴿٣٧﴾

**38**. Мен эса: «У Аллоҳ Парвардигоримдир», (деймaн) ва Парвардигоримга ҳеч кимни шерик қилмайман.

لَّٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّي وَلَآ أُشْرِكُ بِرَبِّيٓ أَحَدًا ﴿٣٨﴾

**39**. Боғингга кирган пайтингда: «Аллоҳ хоҳлаган нарсагина (бўлур), Аллоҳнинг мададисиз ҳеч бир куч-қувват йўқдир», деганингда эди. Мени ўзингдан кўра мол-давлат ва фарзанд жиҳатидан кам кўраётган бўлсанг.

وَلَوْلَآ إِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِٱللَّهِ ۚ إِن تَرَنِ
أَنَا۠ أَقَلَّ مِنكَ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٣٩﴾

**40**. «Шоядки, Парвардигорим менга сенинг боғингдан ҳам яхшироғини берар. Унга (сенинг боғингга) эса осмондан бир офат юборар ва у сип-силлиқ тупроққа айланиб қолар».

فَعَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّن جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا
مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا زَلَقًا ﴿٤٠﴾

**41**. «Ёки суви ерга сингиб кетиб, уни излашга ҳам мадоринг қолмас».

أَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَن تَسْتَطِيعَ لَهُۥ طَلَبًا ﴿٤١﴾

**42**. Унинг меваси завол топди. Ишкомлари ҳувиллаб қолди. Унга сарфлаган нарсалари учун чапак чалиб: «Парвардигоримга ҳеч кимни шерик қилмаганимда қани эди», деб қолаверди.

وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِۦ فَأَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلَىٰ مَآ أَنفَقَ فِيهَا وَهِيَ
خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِي لَمْ أُشْرِكْ بِرَبِّيٓ أَحَدًا ﴿٤٢﴾

**43**. Аллоҳдан ўзга унга ёрдам берадиган бирон гуруҳ топилмади. Ўзига ўзи ҳам ёрдам бера олмади.

وَلَمْ تَكُن لَّهُۥ فِئَةٌ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مُنتَصِرًا ﴿٤٣﴾

**44**. У ерда ҳокимият Ҳақ (таолоники) Аллоҳникидир. У савоб беришда ҳам энг яхши Зотдир, оқибатни белгилашда ҳам энг яхши Зотдир.

هُنَالِكَ ٱلْوَلَـٰيَةُ لِلَّهِ ٱلْحَقِّ ۚ هُوَ خَيْرٌ ثَوَابًا وَخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٤﴾

**45**. Уларга дунё ҳаётини мисол қилиб келтиринг. У Биз осмондан ёғдирган сув кабидирки, у туфайли ердан ҳар хил ўсимликлар униб, кейин улар яна шамол учириб кетадиган хашакка айландилар. Аллоҳ ҳар нарсага Қодир бўлган Зотдир.

وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَـٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ
بِهِۦ نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ فَأَصْبَحَ هَشِيمًا تَذْرُوهُ ٱلرِّيَـٰحُ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٥﴾

**46**. Мол-мулк, бола-чақа шу дунё ҳаётининг безагидир. Парвардигорингиз ҳузурида эса боқий қолгувчи яхши амаллар савоб жиҳатидан ҳам яхшироқдир, орзу қилиш жиҳатидан ҳам яхшироқдир.

ٱلْمَالُ وَٱلْبَنُونَ زِينَةُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَٱلْبَـٰقِيَـٰتُ ٱلصَّـٰلِحَـٰتُ خَيْرٌ
عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ أَمَلًا ﴿٤٦﴾

**47**. Биз тоғларни жилдирадиган ва сизлар заминни яланг ҳолида кўрадиган кунни эсланг! Ўшанда уларни тўплаймиз. Улардан биронтасини қолдирмаймиз.

وَيَوْمَ نُسَيِّرُ ٱلْجِبَالَ وَتَرَى ٱلْأَرْضَ بَارِزَةً وَحَشَرْنَـٰهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ
مِنْهُمْ أَحَدًا ﴿٤٧﴾

**48**. Улар саф тортган ҳолларида Парвардигорингизга рўбарў қилиндилар. «Мана, сизларни дастлаб қандай яратган бўлсак, ўшандай ҳолингизда ҳузуримизга келдингиз. Лекин ўйладингизки, Биз ҳеч қачон сизлар учун бир жойни ва вақтни тайин қилмасмиз».

وَعُرِضُوا۟ عَلَىٰ رَبِّكَ صَفًّا لَّقَدْ جِئْتُمُونَا كَمَا خَلَقْنَـٰكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍۭ ۚ بَلْ
زَعَمْتُمْ أَلَّن نَّجْعَلَ لَكُم مَّوْعِدًا ﴿٤٨﴾

**49**. Номаи аъмол қўйилур. Бас, кўрасизки, гуноҳкорлар унда битилган нарсадан даҳшатга тушиб: «Шўримиз қуриб қолди, бу қандай китобки, каттасини ҳам, кичигини ҳам қолдирмай, ҳаммасини қайд қилиб қўйибди», дейдилар. Қилган ишларини ҳозиру нозир топадилар. Парвардигорингиз ҳеч кимга зулм қилмас.

وَوُضِعَ ٱلْكِتَـٰبُ فَتَرَى ٱلْمُجْرِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ
يَـٰوَيْلَتَنَا مَالِ هَـٰذَا ٱلْكِتَـٰبِ لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ
أَحْصَىٰهَا ۚ وَوَجَدُوا۟ مَا عَمِلُوا۟ حَاضِرًا ۗ وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ أَحَدًا ﴿٤٩﴾

**50**. Эсланг! Фаришталарга, Одамга сажда қилингиз,

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَـٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ كَانَ مِنَ

ٱلْجِنِّ فَفَسَقَ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِۦٓ ۗ أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِى
وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّۢ ۚ بِئْسَ لِلظَّـٰلِمِينَ بَدَلًا ﴿٥٠﴾

деганимизда (ҳаммалари) сажда қилдилар. Фақат Иблисгина (сажда қилмади). У жинлар тоифасидан эди. Парвардигорининг фармонига қарши чиқди. Энди сизлар Мени қўйиб, ўшани ва унинг зурриётини дўст тутасизларми? Ахир улар сизларга душман-ку. Бу золимлар учун нақадар ёмон бадалдир.

---

۞ مَّآ أَشْهَدتُّهُمْ خَلْقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَا خَلْقَ أَنفُسِهِمْ وَمَا
كُنتُ مُتَّخِذَ ٱلْمُضِلِّينَ عَضُدًا ﴿٥١﴾

**51**. Осмонлару ернинг яратилишига ҳам, ўзларининг яратилишига ҳам уларни гувоҳ қилган эмасман. Адаштирувчиларни Ўзимга ёрдамчи қилиб олган эмасман.

---

وَيَوْمَ يَقُولُ نَادُوا۟ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟
لَهُمْ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُم مَّوْبِقًا ﴿٥٢﴾

**52**. (Аллоҳ): «Менинг шерикларим, деб ўйлаган (бут)ларингизни чақиринглар», деган кунда улар чақирдилар, бас, (бутлари) уларга жавоб бермади. Уларнинг орасида бир ҳалокат чоҳини пайдо қилиб қўйганмиз.

---

وَرَءَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مُّوَاقِعُوهَا وَلَمْ يَجِدُوا۟ عَنْهَا
مَصْرِفًا ﴿٥٣﴾

**53**. Осийлар дўзахни кўрадилар, унга тушишларига амин бўладилар ва қочарга жой тополмай қоладилар.

---

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِى هَـٰذَا ٱلْقُرْءَانِ لِلنَّاسِ مِن كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَـٰنُ
أَكْثَرَ شَىْءٍ جَدَلًا ﴿٥٤﴾

**54**. Бу Қуръонда одамлар учун турли хил масаллар баён қилдик. Инсон энг кўп тортишадиган (махлуқ) бўлди.

---

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤْمِنُوٓا۟ إِذْ جَآءَهُمُ ٱلْهُدَىٰ وَيَسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّهُمْ إِلَّآ
أَن تَأْتِيَهُمْ سُنَّةُ ٱلْأَوَّلِينَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ ٱلْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٥﴾

**55**. Одамларга ҳидоят келган пайтда уларнинг иймон келтиришларига ва Парвардигорларидан мағфират сўрашларига фақатгина уларга олдингиларнинг суннати келиши ёки уларга очиқ азоб келиши монелик қилди, холос.

---

وَمَا نُرْسِلُ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ ۚ وَيُجَـٰدِلُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ بِٱلْبَـٰطِلِ لِيُدْحِضُوا۟ بِهِ ٱلْحَقَّ ۖ وَٱتَّخَذُوٓا۟ ءَايَـٰتِى وَمَآ أُنذِرُوا۟
هُزُوًا ﴿٥٦﴾

**56**. Биз пайғамбарларни хушхабар етказгувчи ва огоҳлантирувчи қилибгина юборамиз. Куфр келтирган кимсалар эса ноҳақ тортишиб, ҳақни енгмоқчи бўладилар. Улар Менинг оятларимни ва ўзлари огоҳлантирилган нарсани масхара қиладилар.

**57**. Парвардигорининг оятлари эслатилиб турганда улардан юз ўгирган ва ўз қўли билан қилган қилмишларини унутган кимсадан ҳам золимроқ ким бор? Биз уларнинг қалбларига парда тутдик, қулоқларини оғир қилиб қўйдик. Энди улар англамайдилар, (эшитмайдилар). Уларни ҳидоятга чақирсангиз, ҳеч қачон ҳидоят топмайдилар.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ فَأَعْرَضَ عَنْهَا وَنَسِىَ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ ۚ إِنَّا جَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِىٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرًا ۖ وَإِن تَدْعُهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ فَلَن يَهْتَدُوٓا۟ إِذًا أَبَدًا ﴿٥٧﴾

---

**58**. Парвардигорингиз Кечиримли, Раҳмли Зотдир. Уларни қилган ишларига яраша жазолаганида уларга азобни тезлаштирган бўларди. Лекин улар учун ваъда қилинган кун борки, у кунда (Аллоҳ)дан ўзга паноҳ топа олмаслар.

وَرَبُّكَ ٱلْغَفُورُ ذُو ٱلرَّحْمَةِ ۖ لَوْ يُؤَاخِذُهُم بِمَا كَسَبُوا۟ لَعَجَّلَ لَهُمُ ٱلْعَذَابَ ۚ بَل لَّهُم مَّوْعِدٌ لَّن يَجِدُوا۟ مِن دُونِهِۦ مَوْئِلًا ﴿٥٨﴾

---

**59**. Анави шаҳарларни ҳам зулм қилганларидан кейин ҳалок қилганмиз. Уларни ҳалок қилиш учун аниқ бир вақтни белгилаб қўйганмиз.

وَتِلْكَ ٱلْقُرَىٰٓ أَهْلَكْنَٰهُمْ لَمَّا ظَلَمُوا۟ وَجَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِم مَّوْعِدًا ﴿٥٩﴾

---

**60**. Эсланг! Мусо ўзининг ғуломига деди: «То икки денгиз қўшиладиган ерга етмагунча ёки узоқ замонлар юриб, (солиҳ бандани топмагунча) тўхтамай юравераман».

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَىٰهُ لَآ أَبْرَحُ حَتَّىٰٓ أَبْلُغَ مَجْمَعَ ٱلْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِىَ حُقُبًا ﴿٦٠﴾

---

**61**. Иккиси икки денгиз қўшиладиган жойга етганларида балиқларини унутдилар ва у денгиз сари йўл олди.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا فَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِى ٱلْبَحْرِ سَرَبًا ﴿٦١﴾

---

**62**. У ердан ўтганларида ғуломига деди: «Нонуштамизни олиб кел, бу сафаримиздан чарчадик».

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا لَقَدْ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبًا ﴿٦٢﴾

---

**63**. Деди: «Кўрмайсизми, ўша тошга қўнган пайтимизда балиқни унутибман. Уни айтишни менга фақат шайтонгина эсимдан чиқарди. У ажиб бир тарзда денгизга қараб йўл олганди».

قَالَ أَرَءَيْتَ إِذْ أَوَيْنَآ إِلَى ٱلصَّخْرَةِ فَإِنِّى نَسِيتُ ٱلْحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيْطَٰنُ أَنْ أَذْكُرَهُۥ ۚ وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِى ٱلْبَحْرِ عَجَبًا ﴿٦٣﴾

---

**64**. Деди: «Биз истаган нарса мана шу». Бас, уни излаб ортларига қайтдилар.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ ۚ فَٱرْتَدَّا عَلَىٰٓ ءَاثَارِهِمَا قَصَصًا ﴿٦٤﴾

---

**65**. Бас, Бизнинг бандаларимиздан бир бандани

فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَآ ءَاتَيْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَعَلَّمْنَٰهُ

مِن لَّدُنَّا عِلۡمٗا ٦٥

топдиларки, Биз унга Ўз ҳузуримиздан бир раҳмат ато этганмиз ва Ўз тарафимиздан бир илм берганмиз.

---

قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلۡ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمۡتَ رُشۡدٗا ٦٦

**66**. Мусо унга деди: «Сенга берилган илмдан менга тўғри йўлни ўргатишинг учун сенга эргашсам бўладими?»

---

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٦٧

**67**. У деди: «Сен мен билан бирга (юришга) ҳаргиз сабр қила олмассан».

---

وَكَيۡفَ تَصۡبِرُ عَلَىٰ مَا لَمۡ تُحِطۡ بِهِۦ خُبۡرٗا ٦٨

**68**. «Ўзинг эгаллаб олмаган (билмаган), хабардор бўлмаган нарсага қандай тоқат қила оласан?»

---

قَالَ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرٗا وَلَآ أَعۡصِي لَكَ أَمۡرٗا ٦٩

**69**. Деди: «Иншооллоҳ, менинг сабрли эканимни кўрасан, мен сенга ҳеч бир ишда итоатсизлик қилмайман».

---

قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعۡتَنِي فَلَا تَسۡـَٔلۡنِي عَن شَيۡءٍ حَتَّىٰٓ أُحۡدِثَ لَكَ مِنۡهُ
ذِكۡرٗا ٧٠

**70**. Деди: «Менга эргашадиган бўлсанг, то ўзим сенга айтиб бермагунимча бирон нарса ҳақида сўрама».

---

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِي ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَاۖ قَالَ أَخَرَقۡتَهَا لِتُغۡرِقَ
أَهۡلَهَا لَقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـًٔا إِمۡرٗا ٧١

**71**. Иккиси йўлга тушдилар. Бир кемага минишгач, (Хизр) уни тешиб қўйди. (Мусо) деди: «Одамларини чўктириб юбориш учун тешдингми? Нотўғри иш қилдинг».

---

قَالَ أَلَمۡ أَقُلۡ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٢

**72**. Деди: «Мен билан (юришга) тоқатинг етмайди», демаганмидим?

---

قَالَ لَا تُؤَاخِذۡنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرۡهِقۡنِي مِنۡ أَمۡرِي عُسۡرٗا ٧٣

**73**. Деди: «Ёдимдан кўтарилгани учун мени жазолама, шу ишим туфайли мени қийнама».

---

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمٗا فَقَتَلَهُۥ قَالَ أَقَتَلۡتَ نَفۡسٗا زَكِيَّةَۢ بِغَيۡرِ
نَفۡسٖ لَّقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـٔٗا نُّكۡرٗا ٧٤

**74**. Яна йўлга тушдилар. Бир болага дуч келишгач, (Хизр) уни ўлдирди. (Мусо) деди: «Бир бегуноҳ жонни ўлдирдинг-ку. Жуда ёмон иш қилдинг».

---

۞قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٥

**75**. Деди: «Сенга, мен билан бирга (юришга)

сабр қила олмайсан, демаганмидим?»

**76**. Деди: «Бундан кейин бирон нарса ҳақида сўрасам, мени ўзингга ҳамроҳ қилма. Мен тарафимдан (бўлган) узрни охирига етказган бўласан».

قَالَ إِن سَأَلۡتُكَ عَن شَيۡءِۭ بَعۡدَهَا فَلَا تُصَٰحِبۡنِيۖ قَدۡ بَلَغۡتَ مِن
لَّدُنِّي عُذۡرٗا ٧٦

**77**. Яна йўлга тушдилар. Бир шаҳарга келиб, аҳолисидан егулик сўрадилар. Аҳоли уларни меҳмон қилишдан бош тортди. Ўша ерда йиқилиб кетай деб қолган бир деворга дуч келдилар. (Хизр) уни тиклаб қўйди. (Мусо) деди: «Истаганингда шу иш учун ҳақ олган бўлардинг».

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهۡلَ قَرۡيَةٍ ٱسۡتَطۡعَمَآ أَهۡلَهَا فَأَبَوۡاْ أَن
يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارٗا يُرِيدُ أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُۥۖ قَالَ لَوۡ
شِئۡتَ لَتَّخَذۡتَ عَلَيۡهِ أَجۡرٗا ٧٧

**78**. Деди: «Мана шу сен билан менинг ажралишимиздир. Энди сенга сен сабр қила олмаган ишларнинг таъвилини айтиб бераман».

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيۡنِي وَبَيۡنِكَۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأۡوِيلِ مَا لَمۡ تَسۡتَطِع عَّلَيۡهِ
صَبۡرًا ٧٨

**79**. «Кемага келсак, у денгизда ишлайдиган мискинларники эди. Мен уни айбли қилиб қўймоқчи бўлдим. (Чунки) уларнинг ортида бир подшоҳ бўлиб, у ҳар бир кемани тортиб олар эди».

أَمَّا ٱلسَّفِينَةُ فَكَانَتۡ لِمَسَٰكِينَ يَعۡمَلُونَ فِي ٱلۡبَحۡرِ فَأَرَدتُّ أَنۡ
أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُم مَّلِكٞ يَأۡخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصۡبٗا ٧٩

**80**. «Боланинг эса ота-онаси мўмин одамлар эди. Куфру туғён ила уларни қийнаб қўйишидан қўрқдик».

وَأَمَّا ٱلۡغُلَٰمُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤۡمِنَيۡنِ فَخَشِينَآ أَن يُرۡهِقَهُمَا طُغۡيَٰنٗا
وَكُفۡرٗا ٨٠

**81**. «Парвардигорлари уларга ундан кўра яхшироғини, солиҳроғини, меҳрибонроғини эваз қилиб беришини хоҳладик».

فَأَرَدۡنَآ أَن يُبۡدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيۡرٗا مِّنۡهُ زَكَوٰةٗ وَأَقۡرَبَ رُحۡمٗا ٨١

**82**. «Деворга келсак, у шаҳардаги икки етим боланики эди. Унинг остида уларга тегишли хазина бор эди. Уларнинг оталари солиҳ эди. Парвардигоринг улар балоғатга етиб, Парвардигорингнинг марҳамати ила хазиналарини чиқариб олишларини ирода

وَأَمَّا ٱلۡجِدَارُ فَكَانَ لِغُلَٰمَيۡنِ يَتِيمَيۡنِ فِي ٱلۡمَدِينَةِ وَكَانَ تَحۡتَهُۥ
كَنزٞ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوهُمَا صَٰلِحٗا فَأَرَادَ رَبُّكَ أَن يَبۡلُغَآ أَشُدَّهُمَا
وَيَسۡتَخۡرِجَا كَنزَهُمَا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ وَمَا فَعَلۡتُهُۥ عَنۡ أَمۡرِيۚ ذَٰلِكَ
تَأۡوِيلُ مَا لَمۡ تَسۡطِع عَّلَيۡهِ صَبۡرٗا ٨٢

қилди. Мен бу ишни ўзимча қилмадим. Сен тоқат қила олмаган ишларнинг таъвили мана шу».

**83**. Сиздан Зулқарнайн ҳақида сўрайдилар. Айтинг: «Сизларга у ҳақдаги хабардан (бир қисмини) тиловат қилурман».

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَن ذِى ٱلْقَرْنَيْنِ ۖ قُلْ سَأَتْلُوا۟ عَلَيْكُم مِّنْهُ ذِكْرًا ﴿٨٣﴾

**84**. Дарҳақиқат, Биз уни ер юзига ҳукмрон қилдик ва унга барча нарсага (эришиш) йўлини ато этдик.

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِى ٱلْأَرْضِ وَءَاتَيْنَـٰهُ مِن كُلِّ شَىْءٍ سَبَبًا ﴿٨٤﴾

**85**. Бас, у йўлга тушди.

فَأَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

**86**. Қуёш ботадиган жойга келгач, унинг бир лойқа булоққа ботаётганини кўрди ва у ерда бир қавмни учратиб қолди. Дедик: «Эй Зулқарнайн, ё азоблайсан ёки улар билан яхши муомала қиласан».

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَغْرُبُ فِى عَيْنٍ حَمِئَةٍ وَوَجَدَ
عِندَهَا قَوْمًا ۗ قُلْنَا يَـٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ فِيهِمْ
حُسْنًا ﴿٨٦﴾

**87**. Деди: «Ким зулм қилган бўлса, уни азоблармиз. Кейин у Парвардигорига қайтарилур. Бас, У Зот ҳам уни қаттиқ азоблар».

قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابًا
نُّكْرًا ﴿٨٧﴾

**88**. «Иймон келтириб, яхши амал қилган киши учун эса гўзал мукофот бордир. Биз ҳам унга ишимиздан осонини айтурмиз».

وَأَمَّا مَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَـٰلِحًا فَلَهُۥ جَزَآءً ٱلْحُسْنَىٰ ۖ وَسَنَقُولُ لَهُۥ
مِنْ أَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٨﴾

**89**. Кейин яна йўлга тушди.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٩﴾

**90**. Қуёш чиқадиган тарафга етиб борганида уни бир қавм устига нур сочаётганини кўрди. Қавмки, Биз улар учун қуёшдан (тўсадиган) бирон парда қилмаганмиз.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ لَّمْ نَجْعَل لَّهُم
مِّن دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩٠﴾

**91**. Яна олдингидек бўлди. Дарҳақиқат, Биз унинг барча ишларидан воқифмиз.

كَذَٰلِكَ ۖ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩١﴾

**92**. Кейин яна йўлга тушди.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٢﴾

**93**. Икки тоғ ўртасига етиб келганида уларнинг ортида бирон гапни уқмайдиган қавмга дуч келди.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيۡنَ ٱلسَّدَّيۡنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوۡمٗا لَّا يَكَادُونَ يَفۡقَهُونَ قَوۡلٗا ﴿٩٣﴾

---

**94**. Дедилар: «Эй Зулқарнайн, Яъжуж ва Маъжуж ер юзида бузғунчилик қилувчилардир. Сенга бир ҳақ берсак, биз билан уларнинг орасига бир тўсиқ қуриб берасанми?»

قَالُواْ يَٰذَا ٱلۡقَرۡنَيۡنِ إِنَّ يَأۡجُوجَ وَمَأۡجُوجَ مُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَهَلۡ نَجۡعَلُ لَكَ خَرۡجًا عَلَىٰٓ أَن تَجۡعَلَ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَهُمۡ سَدّٗا ﴿٩٤﴾

---

**95**. Деди: «Парвардигорим берган ҳокимият яхшироқдир. Бас, менга кучдан ёрдам беринглар, сизлар билан уларнинг орасига бир тўсиқ қуриб бераман».

قَالَ مَا مَكَّنِّي فِيهِ رَبِّي خَيۡرٞ فَأَعِينُونِي بِقُوَّةٍ أَجۡعَلۡ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُمۡ رَدۡمًا ﴿٩٥﴾

---

**96**. «Менга темир парчаларини келтиринг». Икки тоғ билан баробар бўлгач: «Энди дам уринглар», деди. Уни ўтга айлантирганидан кейин эса: «Менга эритилган мис ҳам олиб келинглар, унинг устидан қуюрман», деди.

ءَاتُونِي زُبَرَ ٱلۡحَدِيدِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيۡنَ ٱلصَّدَفَيۡنِ قَالَ ٱنفُخُواْۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارٗا قَالَ ءَاتُونِيٓ أُفۡرِغۡ عَلَيۡهِ قِطۡرٗا ﴿٩٦﴾

---

**97**. Бас, улар унинг устига чиқа олмадилар. Уни тешиб ҳам ўта олмадилар.

فَمَا ٱسۡطَٰعُوٓاْ أَن يَظۡهَرُوهُ وَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ لَهُۥ نَقۡبٗا ﴿٩٧﴾

---

**98**. Деди: «Бу Парвардигорим тарафидан бўлган бир раҳматдир. Парвардигоримнинг ваъдаси келганида уни (бузиб) ер билан битта қилиб қўюр. Парвардигоримнинг ваъдаси ҳақдир».

قَالَ هَٰذَا رَحۡمَةٞ مِّن رَّبِّيۖ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ رَبِّي جَعَلَهُۥ دَكَّآءَۖ وَكَانَ وَعۡدُ رَبِّي حَقّٗا ﴿٩٨﴾

---

**99**. Ўша куни уларни бир-бирларига аралашиб, эсанкираб қолган ҳолларида ташлаб қўйдик. Сур чалинди ва уларнинг ҳаммасини жамладик.

۞وَتَرَكۡنَا بَعۡضَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ يَمُوجُ فِي بَعۡضٖۖ وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَجَمَعۡنَٰهُمۡ جَمۡعٗا ﴿٩٩﴾

---

**100**. Ўша куни кофирларга жаҳаннамни кўндаланг қилиб кўрсатдик.

وَعَرَضۡنَا جَهَنَّمَ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡكَٰفِرِينَ عَرۡضًا ﴿١٠٠﴾

---

**101**. (Кофирлар)ки, кўзлари Мени эслашдан пардаланган, ўзлари эса ҳеч нарсани эшитмайдиган эди.

ٱلَّذِينَ كَانَتۡ أَعۡيُنُهُمۡ فِي غِطَآءٍ عَن ذِكۡرِي وَكَانُواْ لَا يَسۡتَطِيعُونَ سَمۡعًا ﴿١٠١﴾

---

**102**. Куфр келтирган кимсалар Мени қўйиб,

أَفَحَسِبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن يَتَّخِذُواْ عِبَادِي مِن دُونِيٓ أَوۡلِيَآءَۚ إِنَّآ

أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ نُزُلًا ١٠٢

бандаларимни дўст (панох) тутишни ўйлаб қолдиларми? Биз жаҳаннамни кофирлар учун маскан қилиб қўйганмиз.

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُم بِالْأَخْسَرِينَ أَعْمَالًا ١٠٣

**103**. Айтинг: «Сизларга ишларидан энг кўп зарар кўргувчилар кимлигини айтайми?»

الَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ يُحْسِنُونَ صُنْعًا ١٠٤

**104**. Улар ҳаракатлари шу дунё ҳаётининг ўзидаёқ зое бўлиб кетган-у, ўзларини эса яхши ишларни қилаётган одамлар, деб ўйлайдиган кимсалардир.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ وَلِقَائِهِ فَحَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَزْنًا ١٠٥

**105**. Ана ўшалар Парвардигорларининг оятларига ва У Зот билан рўбарў келишга куфр келтирган, бас, амаллари ҳабата кетган кимсалардир. Қиёмат кунида уларга ҳеч қандай вазн бермасмиз.

ذَٰلِكَ جَزَاؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوا وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَرُسُلِي هُزُوًا ١٠٦

**106**. Куфр келтирганлари ҳамда оятларим ва пайғамбарларимни масхара қилганлари учун уларнинг жазоси жаҳаннамдир.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّاتُ الْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ١٠٧

**107**. Иймон келтирган ва яхши амалларни қилган зотлар учун Фирдавс боғлари (абадий) маскан бўлгай.

خَالِدِينَ فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ١٠٨

**108**. У ерда мангу қоладилар ва у ердан кўчишни истамаслар.

قُل لَّوْ كَانَ الْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَاتِ رَبِّي لَنَفِدَ الْبَحْرُ قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَاتُ رَبِّي وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِ مَدَدًا ١٠٩

**109**. Айтинг: «Парвардигоримнинг калималари учун денгиз бир сиёҳ бўлиб, яна ўшанча сиёҳ келтирсак ҳам Парвардигоримнинг калималари тугашидан олдин денгиз тугаб қолган бўларди».

قُلْ إِنَّمَا أَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰ إِلَيَّ أَنَّمَا إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ فَمَن كَانَ يَرْجُو لِقَاءَ رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَدًا ١١٠

**110**. Айтинг: «Мен ҳам сизлар каби бир инсонман. Менга ваҳий қилинмоқдаки, илоҳингиз битта илоҳдир. Ким Парвардигорига рўбарў бўлишдан умидвор бўлса, яхши амал қилсин ва Парвардигорига бандалик қилишида (У Зотга) ҳеч кимни шерик қилмасин».

# Марям مريم

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Коф, Ҳо, Ё, Айн, Сод.

كٓهيعٓصٓ ١

---

**2**. (Бу) Парвардигорингизнинг Ўз бандаси Закариёга нисбатан раҳмати зикридир.

ذِكۡرُ رَحۡمَتِ رَبِّكَ عَبۡدَهُۥ زَكَرِيَّآ ٢

---

**3**. Эсланг! Ўшанда у Парвардигорига махфий бир нидо қилганди.

إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيّٗا ٣

---

**4**. Деди: «Парвардигорим, дарҳақиқат, менинг суякларим мўртлашди, кексалик келиб, бошимга (сочимга) оқ оралади. Парвардигорим, Сенга дуо қилиб, ноумид бўлган эмасман».

قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ ٱلۡعَظۡمُ مِنِّي وَٱشۡتَعَلَ ٱلرَّأۡسُ شَيۡبٗا وَلَمۡ أَكُنۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيّٗا ٤

---

**5**. «Мен ортимда қоладиган қариндошларимдан хавфдаман. Хотиним туғмас бўлиб қолган. Бас, менга Ўз ҳузурингдан бир дўст (фарзанд) ато эт».

وَإِنِّي خِفۡتُ ٱلۡمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِي وَكَانَتِ ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا فَهَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ وَلِيّٗا ٥

---

**6**. «(Фарзандки,) менга ва Яъқуб оиласига меросхўр бўлсин. Парвардигорим, уни Ўзинг рози бўладиган (одам) қил».

يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنۡ ءَالِ يَعۡقُوبَۖ وَٱجۡعَلۡهُ رَبِّ رَضِيّٗا ٦

---

**7**. Эй Закариё, Биз сенга бир ўғилнинг хушхабарини берурмиз. Унинг номи Яҳёдир. Олдин (ҳеч кимни) унга отдош қилган эмасмиз.

يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسۡمُهُۥ يَحۡيَىٰ لَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ مِن قَبۡلُ سَمِيّٗا ٧

---

**8**. Деди: «Парвардигорим, аёлим туғмас бўлса, ўзим эса қариб-қуриб қолган бўлсам, қандай қилиб менинг ўғлим бўлсин?»

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَكَانَتِ ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا وَقَدۡ بَلَغۡتُ مِنَ ٱلۡكِبَرِ عِتِيّٗا ٨

---

**9**. Деди: «Худди шундай. Парвардигоринг дедики, бу Менга осондир. Бундан олдин сени ҳеч

قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞ وَقَدۡ خَلَقۡتُكَ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ تَكُ شَيۡـٔٗا ٩

нарса эмас пайтингда яратганман-ку».

**10**. Деди: «Парвардигорим, менга бир белги бер». Деди: «Белгинг соппа-соғ бўла туриб, уч кунгача одамларга гапира олмаслигингдир».

قَالَ رَبِّ ٱجْعَل لِّيٓ ءَايَةً ۚ قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ﴿١٠﴾

**11**. Бас, меҳробдан қавмининг олдига чиқиб, уларга эрта-ю кеч тасбеҳ айтинглар, деб ишора қилди.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ مِنَ ٱلْمِحْرَابِ فَأَوْحَىٰٓ إِلَيْهِمْ أَن سَبِّحُوا۟ بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿١١﴾

**12**. «Эй Яҳё, Китобни маҳкам ушлагин», (дедик) ва унга гўдаклик чоғидаёқ ҳикмат ато этдик.

يَٰيَحْيَىٰ خُذِ ٱلْكِتَٰبَ بِقُوَّةٍ ۖ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٢﴾

**13**. Яна унга Ўз даргоҳимиздан меҳр ва поклик (ато этдик). У тақволи бўлди.

وَحَنَانًا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةً ۖ وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٣﴾

**14**. У ота-онасига меҳрибон бўлиб, жабру ситам қилувчи, итоатсиз эмас эди.

وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَيْهِ وَلَمْ يَكُن جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٤﴾

**15**. Унга туғилган кунида ҳам, вафот этадиган кунида ҳам, қайта тириладиган кунида ҳам салом бўлсин.

وَسَلَٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوتُ وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٥﴾

**16**. Китобда Марямнинг ўз аҳлидан ажраб чиқиб, шарқий томонга борганини эсланг.

وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَرْيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتْ مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾

**17**. Ва улардан беркиниб олган пайтида Биз унга ўз Руҳимизни юбордик. Бас, у Марямга расо бир инсон қиёфасида кўринди.

فَٱتَّخَذَتْ مِن دُونِهِمْ حِجَابًا فَأَرْسَلْنَآ إِلَيْهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٧﴾

**18**. «Мен Раҳмондан сендан паноҳ беришини сўрайман. Агар тақводор бўлсанг...» деди у.

قَالَتْ إِنِّىٓ أَعُوذُ بِٱلرَّحْمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيًّا ﴿١٨﴾

**19**. «Мен Парвардигорингнинг элчисиман, сенга бир пок ўғил ҳадя этиш учун келдим, холос», деди (Жаброил алайҳиссалом).

قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَٰمًا زَكِيًّا ﴿١٩﴾

**20**. «Менда қаёқдан фарзанд бўлсин, бирон одам менга тегмаган бўлса, ўзим бузуқ аёл

قَالَتْ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى غُلَٰمٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِى بَشَرٌ وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢٠﴾

бўлмасам?!» - деди у.

**21**. «Шундай. Парвардигоринг айтдики, у Менга осондир. Биз уни одамлар учун оят-белги ва Ўз ҳузуримиздан бўлган бир раҳмат қилурмиз. Бу битган ишдир», деди (фаришта).

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ ۖ وَلِنَجْعَلَهُۥٓ ءَايَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً
مِّنَّا ۚ وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢١﴾

**22**. Бас, унга ҳомиладор бўлиб, у билан бирга узоқ бир жойга кетди.

۞ فَحَمَلَتْهُ فَٱنتَبَذَتْ بِهِۦ مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٢﴾

**23**. Бас, тўлғоқ уни хурмо танасига олиб борди. У: «Кошки, бундан олдин ўлсам эди ва бутунлай унутилиб кетсам эди», деди.

فَأَجَآءَهَا ٱلْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ قَالَتْ يَٰلَيْتَنِى مِتُّ قَبْلَ
هَٰذَا وَكُنتُ نَسْيًا مَّنسِيًّا ﴿٢٣﴾

**24**. Шунда оёғи остидан (Ийсо) нидо қилди: «Маҳзун бўлма, Парвардигоринг (оёқ) остингдан бир ариқ оқизиб қўйди».

فَنَادَىٰهَا مِن تَحْتِهَآ أَلَّا تَحْزَنِى قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٤﴾

**25**. «Хурмо танасини силкит, сенга янги мева туширади».

وَهُزِّىٓ إِلَيْكِ بِجِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ تُسَٰقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٥﴾

**26**. Еб-ичиб, хурсанд бўлиб юравер. Бирон одамни кўриб қолсанг: «Мен Раҳмонга рўзани назр қилганман, бугун инсон зотига гапирмасман», дегин.

فَكُلِى وَٱشْرَبِى وَقَرِّى عَيْنًا ۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِىٓ إِنِّى
نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ ٱلْيَوْمَ إِنسِيًّا ﴿٢٦﴾

**27**. Уни (боласини) кўтариб қавмига келди. Дедилар: «Эй Марям, ҳеч ким қилмаган ишни қилдинг-ку!»

فَأَتَتْ بِهِۦ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُۥ ۖ قَالُوا۟ يَٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٧﴾

**28**. «Эй Ҳоруннинг синглиси, отанг ёмон одам эмас, онанг ҳам бузуқ эмас эди-ку!»

يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٨﴾

**29**. (Марям) унга (боласига) ишора қилди. Улар: «Бешикдаги ёш бола билан қандай гаплашамиз?!» - дедилар.

فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ ۖ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِى ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٢٩﴾

**30**. Деди: «Мен Аллоҳнинг бандасиман. У менга Китоб берди ва мени Пайғамбар қилди».

قَالَ إِنِّى عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِىَ ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلَنِى نَبِيًّا ﴿٣٠﴾

**31**. «Мени қаерда бўлсам ҳам муборак қилди. Модомики, ҳаёт эканман, менга намоз ва закотни амр этди».

وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَٰنِي بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ﴿٣١﴾

**32**. «Мени волидамга меҳрибон қилди ва мени ситамкор, бадбахт қилмади».

وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَتِي وَلَمْ يَجْعَلْنِي جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٢﴾

**33**. «Менга туғилган кунимда ҳам, ўладиган кунимда ҳам, қайта тириладиган кунимда ҳам тинчлик-омонлик бўлур».

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَيَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٣﴾

**34**. Мана шу улар шубҳаланаётган Ийсо ибн Марям тўғрисидаги ҳақ сўздир.

ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَۖ قَوْلَ ٱلْحَقِّ ٱلَّذِي فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٣٤﴾

**35**. Бола тутмоқ Аллоҳга ҳеч тўғри келмас. У бундан Покдир. У бир ишни истаса, унга: «Бўл!» дейди. Бас, у бўлади.

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٍۖ سُبْحَٰنَهُۥٓۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٣٥﴾

**36**. «Албатта Аллоҳ менинг Парвардигорим ва сизларнинг Парвардигорингиздир. Бас, Унга қуллик қилингиз! Мана шу тўғри йўлдир».

وَإِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٣٦﴾

**37**. Сўнг фирқалар ўзаро ихтилоф қилдилар. Бас, кофир бўлган кимсаларга улуғ кунга гувоҳ-ҳозир бўлганларида ҳалокат бўлгай.

فَٱخْتَلَفَ ٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْۖ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٣٧﴾

**38**. Бизга келадиган кунда улар жуда яхши эшитадиган ва кўрадиган бўлиб қоладилар. Лекин бугун золимлар очиқ залолатдадирлар.

أَسْمِعْ بِهِمْ وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا لَٰكِنِ ٱلظَّٰلِمُونَ ٱلْيَوْمَ فِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

**39**. Уларни иш битиб бўлган пайтдаги ҳасрат кунидан огоҳлантиринг. Улар ғафлатдадирлар ва улар иймон келтирмаслар.

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ ٱلْحَسْرَةِ إِذْ قُضِيَ ٱلْأَمْرُ وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٩﴾

**40**. Албатта, Биз ерга ва унинг устидаги кимсаларга меросхўр бўламиз ва Бизгагина қайтурлар.

إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ ٱلْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٤٠﴾

**41**. Китобдаги Иброҳимни эсланг. У ростгўй ва пайғамбар бўлган эди.

وَٱذْكُرْ فِي ٱلْكِتَٰبِ إِبْرَٰهِيمَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا ﴿٤١﴾

**42**. Ўшанда у отасига деди: «Эй отажон, нима учун эшитмайдиган, кўрмайдиган ва сизга бирон фойда бермайдиган нарсага ибодат қиласиз?»

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ لِمَ تَعۡبُدُ مَا لَا يَسۡمَعُ وَلَا يُبۡصِرُ وَلَا يُغۡنِي عَنكَ شَيۡـٔٗا ﴿٤٢﴾

---

**43**. «Эй отажон, албатта, сизга келмаган илм менга келди. Бас, менга эргашинг, мен сизни тўғри йўлга бошлайман».

يَٰٓأَبَتِ إِنِّي قَدۡ جَآءَنِي مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَمۡ يَأۡتِكَ فَٱتَّبِعۡنِيٓ أَهۡدِكَ صِرَٰطٗا سَوِيّٗا ﴿٤٣﴾

---

**44**. «Эй отажон, шайтонга ибодат қилманг! Чунки шайтон Раҳмонга осий бўлгандир».

يَٰٓأَبَتِ لَا تَعۡبُدِ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ كَانَ لِلرَّحۡمَٰنِ عَصِيّٗا ﴿٤٤﴾

---

**45**. «Эй отажон, албатта, мен сизга Раҳмон томонидан азоб етиб, шайтонга дўст бўлиб қолишингиздан қўрқаман».

يَٰٓأَبَتِ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيۡطَٰنِ وَلِيّٗا ﴿٤٥﴾

---

**46**. Деди: «Эй Иброҳим, менинг худоларимдан юз ўгирадиган сенмисан? Тийилмасанг, сени тошбўрон қиламан. Мендан нари кет!»

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنۡ ءَالِهَتِي يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ لَأَرۡجُمَنَّكَۖ وَٱهۡجُرۡنِي مَلِيّٗا ﴿٤٦﴾

---

**47**. Деди: «Омон бўлинг. Парвардигоримдан сизни мағфират қилишини сўрайман. Шубҳасиз, У менга Меҳрибондир».

قَالَ سَلَٰمٌ عَلَيۡكَۖ سَأَسۡتَغۡفِرُ لَكَ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ بِي حَفِيّٗا ﴿٤٧﴾

---

**48**. «Сизлардан ҳам, Аллоҳни қўйиб илтижо қилаётган бутларингиздан ҳам четланаман ва Парвардигоримга илтижо қилурман. Шоядки, Парвардигоримга дуо қилишим билан бадбахт бўлиб қолмасам».

وَأَعۡتَزِلُكُمۡ وَمَا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَأَدۡعُواْ رَبِّي عَسَىٰٓ أَلَّآ أَكُونَ بِدُعَآءِ رَبِّي شَقِيّٗا ﴿٤٨﴾

---

**49**. Бас, уларни ва улар Аллоҳни қўйиб ибодат қилаётган бутларни тарк этгач, Биз унга Исҳоқ ва Яъқубни ҳадя этдик ва барчаларини пайғамбар қилдик.

فَلَمَّا ٱعۡتَزَلَهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا نَبِيّٗا ﴿٤٩﴾

---

**50**. Уларга Ўз раҳматимиздан инъом этдик ва уларни чин, улуғ, боқий мақтовларга сазовор қилдик.

وَوَهَبۡنَا لَهُم مِّن رَّحۡمَتِنَا وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ لِسَانَ صِدۡقٍ عَلِيّٗا ﴿٥٠﴾

**51**. Китобдаги Мусони эсланг. Дарҳақиқат, у танлаб олинган элчи-пайғамбар эди.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مُوسَىٰٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ مُخۡلَصٗا وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥١

---

**52**. Биз унга Турнинг ўнг томонидан нидо қилдик ва уни муножот қилган ҳолида (Ўзимизга) яқинлаштирдик.

وَنَٰدَيۡنَٰهُ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنِ وَقَرَّبۡنَٰهُ نَجِيّٗا ٥٢

---

**53**. Ва унга Ўз раҳматимиздан оғаси пайғамбар Ҳорунни ҳадя этдик.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥ مِن رَّحۡمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيّٗا ٥٣

---

**54**. Китобдаги Исмоилни эсланг! Дарҳақиқат, у ваъдасига вафодор эди. У элчи-пайғамбар эди.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا
نَّبِيّٗا ٥٤

---

**55**. У аҳлини намоз ва закотга буюрарди. У Парвардигори ҳузурида рози қилинган зот эди.

وَكَانَ يَأۡمُرُ أَهۡلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرۡضِيّٗا ٥٥

---

**56**. Китобдаги Идрисни эсланг! Албатта, у сиддиқ пайғамбар эди.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِدۡرِيسَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيّٗا ٥٦

---

**57**. Уни олий мақомга кўтардик.

وَرَفَعۡنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ٥٧

---

**58**. Ана ўша Одам зурриётидан бўлган, Биз Нуҳ билан бирга кўтарган (нажот берган) кишилардан бўлган, Иброҳим ва Исроил зурриётидан бўлган, Биз ҳидоят қилган ва танлаб олган кишилардан бўлган пайғамбарлардан иборат Аллоҳнинг инъомига сазовор бўлган зотларга қачон Раҳмон оятлари тиловат қилинса, сажда қилган ва йиғлаган ҳолларида йиқилурлар.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءَادَمَ وَمِمَّنۡ
حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٖ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنۡ هَدَيۡنَا وَٱجۡتَبَيۡنَآۚ
إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُ ٱلرَّحۡمَٰنِ خَرُّواْۤ سُجَّدٗا وَبُكِيّٗا۩ ٥٨

---

**59**. Бас, уларнинг ортидан намозни зое қиладиган ва шаҳватларга бериладиган кимсалар ўринбосар бўлиб қолдилар. Бас, яқинда улар ёмонликка йўлиқурлар.

۞فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٌ أَضَاعُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّبَعُواْ ٱلشَّهَوَٰتِۖ
فَسَوۡفَ يَلۡقَوۡنَ غَيًّا ٥٩

---

**60**. Иймон келтириб, яхши амаллар қилган зотлар бундан мустасно. Бас, улар жаннатга кирурлар ва ҳеч зулм қилинмаслар.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ وَلَا
يُظۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا ٦٠

**61**. Раҳмон бандаларига ғайбдан ваъда қилган Адн жаннатларидир. У Зотнинг ваъдаси шак-шубҳасиз амалга ошгай.

جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي وَعَدَ ٱلرَّحۡمَٰنُ عِبَادَهُۥ بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعۡدُهُۥ
مَأۡتِيّٗا ٦١

**62**. У жойда улар бирон беҳуда сўз эшитмаслар. Фақат салом (эшитурлар, холос). У жойда улар учун эрта-ю кеч ризқлари келиб турар.

لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوًا إِلَّا سَلَٰمٗاۖ وَلَهُمۡ رِزۡقُهُمۡ فِيهَا بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ٦٢

**63**. У - бандаларимиздан тақводор бўлганларига мерос қилиб берадиган жаннатимиздир.

تِلۡكَ ٱلۡجَنَّةُ ٱلَّتِي نُورِثُ مِنۡ عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيّٗا ٦٣

**64**. Биз фақат Парвардигорингизнинг амри билангина тушамиз. Бизнинг олдимиздаги нарсалар ҳам, ортимиздаги нарсалар ҳам, уларнинг орасидаги нарсалар ҳам ёлғиз Ўша Зотникидир. Парвардигорингиз унутгувчи эмасдир.

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمۡرِ رَبِّكَۖ لَهُۥ مَا بَيۡنَ أَيۡدِينَا وَمَا خَلۡفَنَا وَمَا بَيۡنَ
ذَٰلِكَۚ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيّٗا ٦٤

**65**. У осмонлару ернинг ва улар орасидаги нарсаларнинг Парвардигоридир. Бас, Унга ибодат қилинг ва Унинг ибодатида сабрли бўлинг. Унга бирон тенгдошни билурмисиз?

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا فَٱعۡبُدۡهُ وَٱصۡطَبِرۡ لِعِبَٰدَتِهِۦۚ
هَلۡ تَعۡلَمُ لَهُۥ سَمِيّٗا ٦٥

**66**. Инсон дейди: «Ўлиб бўлганимдан кейин яна қайта тирик ҳолда чиқариламанми?!»

وَيَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوۡفَ أُخۡرَجُ حَيًّا ٦٦

**67**. Ўша инсон Биз уни олдин ўзи ҳеч нарса бўлмаган пайтида яратганимизни эсламайдими?!

أَوَلَا يَذۡكُرُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ يَكُ شَيۡـٔٗا ٦٧

**68**. Парвардигорингизга қасамки, албатта, Биз уларни ҳам, шайтонларни ҳам тўплармиз, сўнгра (ҳаммасини) жаҳаннам атрофида тиз чўккан ҳолларида ҳозир қилурмиз.

فَوَرَبِّكَ لَنَحۡشُرَنَّهُمۡ وَٱلشَّيَٰطِينَ ثُمَّ لَنُحۡضِرَنَّهُمۡ حَوۡلَ جَهَنَّمَ جِثِيّٗا ٦٨

**69**. Кейин ҳар бир гуруҳдан қайси бири Раҳмонга қаттиқроқ осийлик қилган бўлса, ўшани суғуриб олурмиз.

ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمۡ أَشَدُّ عَلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ عِتِيّٗا ٦٩

**70**. Кейин, албатта, Биз у (жаҳаннам)га киришга кимлар лойиқроқ эканини яхши билгувчимиз.

ثُمَّ لَنَحۡنُ أَعۡلَمُ بِٱلَّذِينَ هُمۡ أَوۡلَىٰ بِهَا صِلِيّٗا ٧٠

**71**. Сизлардан бирон кимса йўкки, унга тушмаса. Бу Парвардигорингиз ҳузуридаги қатъий ҳукмдир.

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَاۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتْمًا مَّقْضِيًّا ﴿٧١﴾

**72**. Кейин тақво қилган зотларга нажот берурмиз. Золимларни эса тиз чўккан ҳолларида унда қолдирурмиз.

ثُمَّ نُنَجِّي ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْ وَّنَذَرُ ٱلظَّٰلِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٢﴾

**73**. Қачон уларга очиқ-равшан оятларимиз тиловат қилинса, кофир бўлган кимсалар иймон келтирган зотларга дедилар: «Икки гуруҳдан қайси бирининг мартабаси яхшироқ ва мажлиси гўзалроқ?»

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ
أَيُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ خَيْرٞ مَّقَامٗا وَأَحْسَنُ نَدِيّٗا ﴿٧٣﴾

**74**. Ҳолбуки, Биз улардан олдин мол-дунёси ва кўриниши яхшироқ бўлган қанча авлодларни ҳалок қилганмиз.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ أَثَٰثٗا وَرِءْيٗا ﴿٧٤﴾

**75**. Айтинг: «Ким залолатда бўлса, бас Раҳмон унга муҳлат берсин. Токи, ўзларига ваъда қилинган нарсанинг (дунё) азоби ёки Қиёмат эканини кўрган вақтларида кимнинг мартабаси ёмонроқ ва лашкари ожизроқ эканини билиб оладилар».

قُلْ مَن كَانَ فِي ٱلضَّلَٰلَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ مَدًّاۚ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْاْ مَا
يُوعَدُونَ إِمَّا ٱلْعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرّٞ مَّكَانٗا
وَأَضْعَفُ جُندٗا ﴿٧٥﴾

**76**. Аллоҳ ҳидоят топганларнинг ҳидоятини зиёда қилур. Парвардигорингиз наздида боқий қоладиган яхши амаллар савоб жиҳатидан ҳам, оқибат жиҳатидан ҳам яхшироқдир.

وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهْتَدَوْاْ هُدٗىۗ وَٱلْبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيْرٌ عِندَ
رَبِّكَ ثَوَابٗا وَخَيْرٞ مَّرَدًّا ﴿٧٦﴾

**77**. Оятларимизга куфр келтирган ва: «Албатта (охиратда ҳам) менга мол-мулк ва бола-чақа берилур», деган кимсани кўрдингизми?

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِي كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالٗا وَوَلَدًا ﴿٧٧﴾

**78**. У ғойибдан хабар топдимикин ёки Раҳмон ҳузуридан аҳду паймон олдимикин?!

أَطَّلَعَ ٱلْغَيْبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدٗا ﴿٧٨﴾

**79**. Йўқ! Албатта, Биз унинг айтаётган гапини ёзиб қўямиз ва унга азобни узайтирамиз.

كَلَّاۚ سَنَكْتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُۥ مِنَ ٱلْعَذَابِ مَدّٗا ﴿٧٩﴾

**80**. У айтаётган (мол-дунёга) Биз меросхўр бўлурмиз ва у ҳузуримизга ёлғиз ҳолда келур.

وَنَرِثُهُۥ مَا يَقُولُ وَيَأۡتِينَا فَرۡدٗا ٨٠

**81**. Улар ўзларига куч-қудрат, иззат бўлиши учун Аллоҳдан ўзгаларни «худо» қилиб олдилар.

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةٗ لِّيَكُونُواْ لَهُمۡ عِزّٗا ٨١

**82**. Йўқ! У («худо»)лар уларнинг ибодатларини инкор этурлар ва уларга қарши (душман) бўлурлар.

كَلَّاۚ سَيَكۡفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمۡ وَيَكُونُونَ عَلَيۡهِمۡ ضِدًّا ٨٢

**83**. Биз кофирларга уларни қўзғайдиган шайтонларни юборганимизни кўрмадингизми?

أَلَمۡ تَرَ أَنَّآ أَرۡسَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ تَؤُزُّهُمۡ أَزّٗا ٨٣

**84**. Уларга (қарши иш қилишда) шошилманг! Биз уларнинг (қилмишларини) ҳисоблаб турамиз.

فَلَا تَعۡجَلۡ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمۡ عَدّٗا ٨٤

**85**. Тақводорларни Раҳмон ҳузурига азиз меҳмон сифатида тўплаган кунимизда.

يَوۡمَ نَحۡشُرُ ٱلۡمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ وَفۡدٗا ٨٥

**86**. Жиноятчиларни жаҳаннамга ташна ҳолларида ҳайдаган (кунимизда).

وَنَسُوقُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرۡدٗا ٨٦

**87**. Улар шафоатга эга бўлмаслар. Раҳмон ҳузурида аҳду паймон олганлар бундан мустасно.

لَّا يَمۡلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ٨٧

**88**. Дедилар: «Раҳмоннинг боласи бор».

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗا ٨٨

**89**. Шу қадар оғир гап айтдингизки,

لَّقَدۡ جِئۡتُمۡ شَيۡـًٔا إِدّٗا ٨٩

**90**. ундан осмонлар парчаланиб, ер ёрилиб, тоғлар қулаб тушай дейди.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِنۡهُ وَتَنشَقُّ ٱلۡأَرۡضُ وَتَخِرُّ ٱلۡجِبَالُ هَدًّا ٩٠

**91**. Раҳмоннинг боласи бор, деганлари (туфайли).

أَن دَعَوۡاْ لِلرَّحۡمَٰنِ وَلَدٗا ٩١

**92**. Бола тутиш Раҳмонга нолойиқ ишдир.

وَمَا يَنۢبَغِي لِلرَّحۡمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ٩٢

**93**. Осмонлару ердаги барча кимсалар Раҳмонга бўйсунган ҳолларида келурлар.

إِن كُلُّ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّآ ءَاتِي ٱلرَّحۡمَٰنِ عَبۡدٗا ٩٣

**94**. У Зот уларни санаб-аниқлаб қўйгандир.

لَّقَدۡ أَحۡصَىٰهُمۡ وَعَدَّهُمۡ عَدّٗا ٩٤

**95**. Қиёмат куни ҳаммалари У Зотнинг ҳузурига ёлғиз ҳолларида келгувчидир.

وَكُلُّهُمۡ ءَاتِيهِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَرۡدًا ٩٥

**96**. Албатта, иймон келтирган ва яхши амалларни қилганларга Раҳмон бир муҳаббат пайдо қилур.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَيَجۡعَلُ لَهُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وُدّٗا ٩٦

**97**. Албатта (Қуръон) билан тақводорларга хушхабар беришингиз ва саркаш қавмни огоҳлантиришингиз учун уни сизнинг тилингизга енгил қилиб қўйдик.

فَإِنَّمَا يَسَّرۡنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ ٱلۡمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوۡمٗا لُّدّٗا ٩٧

**98**. Улардан олдин қанча асрни ҳалок қилдик. Улардан бирортасини кўрасизми ёки шарпасини эшитасизми?!

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هَلۡ تُحِسُّ مِنۡهُم مِّنۡ أَحَدٍ أَوۡ تَسۡمَعُ
لَهُمۡ رِكۡزَۢا ٩٨

# Тоҳа طه

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

1. То, Ҳа.

طه ﴿١﴾

---

2. Сизга Қуръонни бахтсиз бўлишингиз учун нозил қилмадик.

مَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لِتَشۡقَىٰٓ ﴿٢﴾

---

3. Аксинча, уни қўрқадиган кишиларга эслатма бўлиши учун нозил қилдик.

إِلَّا تَذۡكِرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰ ﴿٣﴾

---

4. (У) ерни ва буюк самоларни яратган Зот тарафидан нозил қилингандир.

تَنزِيلٗا مِّمَّنۡ خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ وَٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلۡعُلَى ﴿٤﴾

---

5. У Ўз Аршига кўтарилган Раҳмондир.

ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ﴿٥﴾

---

6. Осмонлару ердаги, улар орасидаги ва тупроқ остидаги нарсалар Уникидир.

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ ٱلثَّرَىٰ ﴿٦﴾

---

7. Гапингизни ошкор айтсангиз-да, У Зот сирни ҳам, яширин (ишлар)ни ҳам билур.

وَإِن تَجۡهَرۡ بِٱلۡقَوۡلِ فَإِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ وَأَخۡفَى ﴿٧﴾

---

8. Аллоҳ. Ундан ўзга илоҳ йўқдир. Гўзал номлар Уникидир.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰ ﴿٨﴾

---

9. Сизга Мусо ҳақида хабар келдими?

وَهَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ﴿٩﴾

---

10. Эсланг, у бир оловни кўриб аҳлига деди: «Туриб туринглар, мен бир оловни кўриб қолдим, шояд ўшандан сизларга бир чўғ олиб келсам ёки шу ўт ёнидан бирон йўл топсам».

إِذۡ رَءَا نَارٗا فَقَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا بِقَبَسٍ أَوۡ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدٗى ﴿١٠﴾

---

11. Бас, у (олов ёнига) келганида: «Эй Мусо», деган нидо келди.

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ يَٰمُوسَىٰٓ ﴿١١﴾

12. «Мен сенинг Парвардигорингман. Кавушларингни еч. Чунки сен муқаддас Туво водийсидасан».

إِنِّيٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخۡلَعۡ نَعۡلَيۡكَ إِنَّكَ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوٗى ١٢

13. Мен сени танладим. Сенга юбориладиган ваҳийга қулоқ сол.

وَأَنَا ٱخۡتَرۡتُكَ فَٱسۡتَمِعۡ لِمَا يُوحَىٰٓ ١٣

14. Албатта, Мен Ўзим Аллоҳдирман. Мендан ўзга илоҳ йўқ. Бас, Менга ибодат қил ва Мени зикр этиш учун намозни тўкис адо эт.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدۡنِي وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكۡرِيٓ ١٤

15. Қиёматнинг келиши муқаррар. Ҳар бир жон қилган ҳаракатига яраша жазо ёки мукофот олиши учун уни яшириброқ тураман.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخۡفِيهَا لِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۢ بِمَا تَسۡعَىٰ ١٥

16. Унга ишонмайдиганлар ва ҳавойи нафсига эргашганлар сени ҳаргиз ундан тўсмасинлар. Акс ҳолда ҳалок бўлурсан.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنۡهَا مَن لَّا يُؤۡمِنُ بِهَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرۡدَىٰ ١٦

17. «Эй Мусо, қўлингдаги нима?»

وَمَا تِلۡكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ١٧

18. Деди: «Бу асоим, унга таянаман, у билан қўйларимга (барг) қоқиб бераман ва бошқа ишларимда ҳам ундан фойдаланаман».

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُاْ عَلَيۡهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخۡرَىٰ ١٨

19. Деди: «Эй Мусо, уни ташла».

قَالَ أَلۡقِهَا يَٰمُوسَىٰ ١٩

20. Бас, уни ташлади. Бирдан у ўрмалаётган илонга айланиб қолди!

فَأَلۡقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٞ تَسۡعَىٰ ٢٠

21. Деди: «Уни ол, қўрқма. Биз уни олдинги ҳолига келтирурмиз».

قَالَ خُذۡهَا وَلَا تَخَفۡۖ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا ٱلۡأُولَىٰ ٢١

22. Қўлингни қўлтиғингга тиқ, у ҳеч бир ёмонлиги йўқ оппоқ бўлиб чиқадир. Бу бошқа бир мўъжизадир.

وَٱضۡمُمۡ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخۡرُجۡ بَيۡضَآءَ مِنۡ غَيۡرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخۡرَىٰ ٢٢

23. Биз сенга буюк мўъжизаларимизни кўрсатиш учун (шундай қилдик).

لِنُرِيَكَ مِنۡ ءَايَٰتِنَا ٱلۡكُبۡرَى ٢٣

ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٢٤

24. «Фиръавн олдига бор, чунки, у ҳаддидан ошди».

قَالَ رَبِّ ٱشۡرَحۡ لِي صَدۡرِي ٢٥

25. Деди: «Парвардигорим, қалбимни кенг қил.

وَيَسِّرۡ لِيٓ أَمۡرِي ٢٦

26. Ишимни осон қил.

وَٱحۡلُلۡ عُقۡدَةٗ مِّن لِّسَانِي ٢٧

27. Тилимдан тугунни ечгин.

يَفۡقَهُواْ قَوۡلِي ٢٨

28. Гапимни англасинлар.

وَٱجۡعَل لِّي وَزِيرٗا مِّنۡ أَهۡلِي ٢٩

29. Менга ўз аҳлимдан бир вазир қилиб бер.

هَٰرُونَ أَخِي ٣٠

30. Оғам Ҳорунни.

ٱشۡدُدۡ بِهِۦٓ أَزۡرِي ٣١

31. У билан белимни маҳкам қилгин.

وَأَشۡرِكۡهُ فِيٓ أَمۡرِي ٣٢

32. Уни ишимга шерик айла.

كَيۡ نُسَبِّحَكَ كَثِيرٗا ٣٣

33. Токи Сенга кўп тасбиҳ айтайлик.

وَنَذۡكُرَكَ كَثِيرًا ٣٤

34. Ва Сени кўп эслайлик.

إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرٗا ٣٥

35. Албатта, Сен бизни кўриб турувчи эдинг».

قَالَ قَدۡ أُوتِيتَ سُؤۡلَكَ يَٰمُوسَىٰ ٣٦

36. Деди: «Эй Мусо, сенга сўраганинг берилди».

وَلَقَدۡ مَنَنَّا عَلَيۡكَ مَرَّةً أُخۡرَىٰٓ ٣٧

37. Албатта, Биз сенга бошқа сафар ҳам неъмат берган эдик.

إِذۡ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ٣٨

38. Ўшанда онангга илҳом қилинадиган нарсани илҳом қилгандик.

أَنِ ٱقۡذِفِيهِ فِي ٱلتَّابُوتِ فَٱقۡذِفِيهِ فِي ٱلۡيَمِّ فَلۡيُلۡقِهِ ٱلۡيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأۡخُذۡهُ عَدُوّٞ لِّي وَعَدُوّٞ لَّهُۥۚ وَأَلۡقَيۡتُ عَلَيۡكَ مَحَبَّةٗ مِّنِّي وَلِتُصۡنَعَ عَلَىٰ عَيۡنِيٓ ٣٩

39. «Уни сандиққа солиб, дарёга ташла. Бас, уни дарё соҳилга отсин. (Кейин) уни Менинг душманим ва унинг душмани ушлаб олур». (Эй Мусо,) Менинг кўз олдимда униб-ўсишинг учун сенинг устингга Ўз томонимдан бир муҳаббат ташладим.

**40**. Ўшанда опанг юриб бориб: «Уни кафилликка оладиганларга далолат қилайми?» - деган эди. Бас, кўзлари қувонсин, ғамгин бўлмасин деб, сени онангга қайтаргандик. (Катта бўлиб) бир жонни ўлдириб қўйдинг. Бас, сени ғамдан қутқардик ва турли синовлар билан синадик. Кейин неча йиллар Мадян аҳлида қолиб кетдинг ва тақдир тақозоси билан (бу ерга) келдинг, эй Мусо!

إِذۡ تَمۡشِيٓ أُخۡتُكَ فَتَقُولُ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ مَن يَكۡفُلُهُۥۖ فَرَجَعۡنَٰكَ
إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَيۡ تَقَرَّ عَيۡنُهَا وَلَا تَحۡزَنَۚ وَقَتَلۡتَ نَفۡسٗا فَنَجَّيۡنَٰكَ مِنَ
ٱلۡغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونٗاۚ فَلَبِثۡتَ سِنِينَ فِيٓ أَهۡلِ مَدۡيَنَ ثُمَّ جِئۡتَ عَلَىٰ
قَدَرٖ يَٰمُوسَىٰ ٤٠

---

**41**. Сени Ўзим учун танладим.

وَٱصۡطَنَعۡتُكَ لِنَفۡسِي ٤١

---

**42**. Сен ва оғанг мўъжизаларимни олиб (Фиръавнга) боринглар ва Мени зикр этишда сусткашлик қилманглар.

ٱذۡهَبۡ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِي وَلَا تَنِيَا فِي ذِكۡرِي ٤٢

---

**43**. Фиръавнга боринглар! Чунки у ҳаддидан ошди.

ٱذۡهَبَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٤٣

---

**44**. Унга мулойим гапиринглар. Шояд, панд-насиҳат олса ёки қўрқса.

فَقُولَا لَهُۥ قَوۡلٗا لَّيِّنٗا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوۡ يَخۡشَىٰ ٤٤

---

**45**. Дедилар: «Парвардигоро, биз унинг шошқалоқлик билан бизга ёмонлик қилишидан ёки баттар ҳаддидан ошишидан қўрқамиз».

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفۡرُطَ عَلَيۡنَآ أَوۡ أَن يَطۡغَىٰ ٤٥

---

**46**. Деди: «Қўрқманглар. Шак-шубҳасиз, Мен сизлар билан биргаман, эшитиб, кўриб тураман».

قَالَ لَا تَخَافَآۖ إِنَّنِي مَعَكُمَآ أَسۡمَعُ وَأَرَىٰ ٤٦

---

**47**. Унинг олдига бориб, шундай деб айтинглар: «Биз Парвардигорингнинг элчиларимиз. Бани Исроилни биз билан бирга қўйиб юбор, уларни азоблама. Биз сенга Парвардигоринг томонидан оят-мўъжиза келтирдик. Ҳидоятга эргашган кишиларга тинчлик-омонлик бўлур».

فَأۡتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرۡسِلۡ مَعَنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبۡهُمۡۖ
قَدۡ جِئۡنَٰكَ بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكَۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلۡهُدَىٰٓ ٤٧

---

**48**. «Бизга ваҳий қилиндики, ёлғончига чиқарган ва юз ўгирган кимсаларга азоб бўлур».

إِنَّا قَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡنَآ أَنَّ ٱلۡعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٤٨

**49**. Деди: «Эй Мусо, сизларнинг Парвардигорингиз ким?»

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٩﴾

**50**. Деди: «Парвардигоримиз барча нарсага ўз хилқатини - шаклини ато этиб, сўнгра тўғри йўлга солиб қўйган Зотдир».

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِىٓ أَعْطَىٰ كُلَّ شَىْءٍ خَلْقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ﴿٥٠﴾

**51**. Деди: «Олдинги авлодларнинг ҳоли недир?»

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلْقُرُونِ ٱلْأُولَىٰ ﴿٥١﴾

**52**. Деди: «Улар ҳақидаги билим Парвардигорим ҳузуридаги Китобдадир. Парвардигорим адашмас ва унутмас».

قَالَ عِلْمُهَا عِندَ رَبِّى فِى كِتَٰبٍ ۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّى وَلَا يَنسَى ﴿٥٢﴾

**53**. У Зот сизлар учун заминни бешик қилиб қўйди ва унда йўллар пайдо қилди ҳамда осмондан сув туширди. Бас, у билан турли хил жуфт-жуфт ўсимликларни ундириб чиқардик.

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا وَسَلَكَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا وَأَنزَلَ
مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّن نَّبَاتٍ شَتَّىٰ ﴿٥٣﴾

**54**. Енглар ва чорваларингизни боқинглар. Албатта, бунда ақл эгалари учун ибратлар бордир.

كُلُوا۟ وَٱرْعَوْا۟ أَنْعَٰمَكُمْ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِى ٱلنُّهَىٰ ﴿٥٤﴾

**55**. Сизларни ундан яратдик, унга қайтарамиз ва яна бир бор ундан чиқариб оламиз.

۞ مِنْهَا خَلَقْنَٰكُمْ وَفِيهَا نُعِيدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً أُخْرَىٰ ﴿٥٥﴾

**56**. Дарҳақиқат, Биз унга бор оят-мўъжизаларимизни кўрсатдик. У эса ёлғон деб, юз ўгирди.

وَلَقَدْ أَرَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ﴿٥٦﴾

**57**. Деди: «Эй Мусо, сеҳринг билан бизни еримиздан чиқариш учун келдингми?!

قَالَ أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٥٧﴾

**58**. Ундай бўлса, бизлар ҳам сенга худди ўшандай сеҳр келтирурмиз. Бас, сен ўзинг билан бизларнинг ўртамизда бир жой ва вақтни танлагинки, у сен ҳам, бизлар ҳам қаршилик қилмайдиган ўрта бир жой бўлсин».

فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهِۦ فَٱجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهُۥ
نَحْنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانًا سُوًى ﴿٥٨﴾

**59**. Деди: «Ваъда безаниш куни одамлар чошгоҳда тўпланадиган пайтдир».

قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحْشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحًى ﴿٥٩﴾

**60**. Бас, Фиръавн қайтиб кетди, сўнгра, ҳийлагарларини йиғиб келди.

فَتَوَلَّىٰ فِرۡعَوۡنُ فَجَمَعَ كَيۡدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ﴿٦٠﴾

**61**. Мусо уларга деди: «Ҳолингизга вой! Аллоҳга нисбатан ёлғон тўқиманг, бас, сизни азоб билан бутунлай ҳалок қилур. Ёлғон тўқиганнинг ноумидликка учраши муқаррар».

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيۡلَكُمۡ لَا تَفۡتَرُواْ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا فَيُسۡحِتَكُم بِعَذَابٖۖ وَقَدۡ خَابَ مَنِ ٱفۡتَرَىٰ ﴿٦١﴾

**62**. Бас, улар ишлари ҳақида ўзаро аста шивирлашиб, талашиб-тортиша бошладилар.

فَتَنَٰزَعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَىٰ ﴿٦٢﴾

**63**. Дедилар: «Албатта, бу иккови сеҳргарлардир. Сизни сеҳрлари билан ерларингиздан чиқариб юборишни ва сизнинг улуғ йўлингизни йўқ қилишни истаяптилар».

قَالُوٓاْ إِنۡ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخۡرِجَاكُم مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِمَا وَيَذۡهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلۡمُثۡلَىٰ ﴿٦٣﴾

**64**. «Бас, макр-ҳийлангизни тўплаб, бир саф бўлиб келинг. Бугунги кунда устун келган тараф нажот топур».

فَأَجۡمِعُواْ كَيۡدَكُمۡ ثُمَّ ٱئۡتُواْ صَفّٗاۚ وَقَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡيَوۡمَ مَنِ ٱسۡتَعۡلَىٰ ﴿٦٤﴾

**65**. Дедилар: «Эй Мусо, сен ташлайсанми ёки бизлар биринчи ташловчи бўлайликми?»

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَلۡقَىٰ ﴿٦٥﴾

**66**. Деди: «Йўқ. Сизлар ташланглар». Бирдан уларнинг арқонлари ва асолари сеҳр туфайли унга худди қимирлаётгандек туюлди.

قَالَ بَلۡ أَلۡقُواْۖ فَإِذَا حِبَالُهُمۡ وَعِصِيُّهُمۡ يُخَيَّلُ إِلَيۡهِ مِن سِحۡرِهِمۡ أَنَّهَا تَسۡعَىٰ ﴿٦٦﴾

**67**. Бас, Мусо ичида бир қўрқувни ҳис этди.

فَأَوۡجَسَ فِي نَفۡسِهِۦ خِيفَةٗ مُّوسَىٰ ﴿٦٧﴾

**68**. Дедик: «Қўрқма, албатта, сен устунсан».

قُلۡنَا لَا تَخَفۡ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡأَعۡلَىٰ ﴿٦٨﴾

**69**. «Қўлингдаги нарсани ташла, улар ясаган нарсаларни ютиб юборади. Уларнинг ясаган нарсалари бир сеҳргарнинг найрангидан бошқа нарса эмас. Сеҳргар эса қаерда бўлмасин, зафар қучмас».

وَأَلۡقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلۡقَفۡ مَا صَنَعُوٓاْۖ إِنَّمَا صَنَعُواْ كَيۡدُ سَٰحِرٖۖ وَلَا يُفۡلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيۡثُ أَتَىٰ ﴿٦٩﴾

**70**. Сеҳргарлар саждага бош уриб дедилар: «Ҳорун ва Мусонинг Парвардигорига иймон келтирдик».

فَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سُجَّدٗا قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ﴿٧٠﴾

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ
ٱلسِّحْرَ ۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ
فِى جُذُوعِ ٱلنَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَآ أَشَدُّ عَذَابًا وَأَبْقَىٰ ٧١

**71**. Деди: «Сизга изн бермасимдан олдин унга иймон келтирдингизми?! Албатта, у сизга сеҳр ўргатган каттангиздир! Бас, албатта, қўл-оёқларингизни қарама-қарши тарафидан кесурман, кейин сизларни хурмо танасига осурман, (ана шунда) қайси биримизнинг азобимиз шиддатлироқ ва боқийроқ эканини билурсиз».

---

قَالُوا۟ لَن نُّؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلَّذِى فَطَرَنَا ۖ فَٱقْضِ
مَآ أَنتَ قَاضٍ ۖ إِنَّمَا تَقْضِى هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَآ ٧٢

**72**. Дедилар: «Биз ўзимизга келган аниқ ҳужжатдан ва бизни яратган Зотдан сени ҳаргиз устун қўймасмиз. Бас, қиладиган ҳукмингни қилавер. Сен фақат мана шу дунёдагина ҳукм қилурсан.

---

إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكْرَهْتَنَا عَلَيْهِ مِنَ ٱلسِّحْرِ ۗ
وَٱللَّهُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ٧٣

**73**. Биз эса хатоларимизни ва сен бизни мажбур қилган сеҳргарлигимизни мағфират қилиши учун Парвардигоримизга иймон келтирдик. Аллоҳ яхшироқ ва боқийроқдир».

---

إِنَّهُۥ مَن يَأْتِ رَبَّهُۥ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ٧٤

**74**. Албатта, ким Парвардигорига жиноятчи ҳолида келса, унга жаҳаннам бордир. У ерда на ўла олур ва на яшай олур.

---

وَمَن يَأْتِهِۦ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلدَّرَجَٰتُ
ٱلْعُلَىٰ ٧٥

**75**. Ким У Зотга яхши амаллар қилган мўмин ҳолида келса, бас, ана ўшалар учун юксак даражалар бор.

---

جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ
مَن تَزَكَّىٰ ٧٦

**76**. Остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатлар бор. У ерда абадий қолурлар. Бу пок бўлган кишиларнинг мукофотидир!

---

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِى فَٱضْرِبْ لَهُمْ طَرِيقًا فِى
ٱلْبَحْرِ يَبَسًا لَّا تَخَٰفُ دَرَكًا وَلَا تَخْشَىٰ ٧٧

**77**. Дарҳақиқат, Биз Мусога шундай ваҳий қилдик: «Сен бандаларим билан тунда йўлга туш, улар учун денгиздан қуруқ йўл қил, етиб олишидан хавф қилма ва қўрқма».

---

فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ٧٨

**78**. Бас, Фиръавн ўз аскарлари билан уларнинг ортидан қувди. Денгиз уларни ўраганича ўраб олди.

**79**. Фиръавн ўз қавмини адаштирди, тўғри йўлга бошламади.

وَأَضَلَّ فِرۡعَوۡنُ قَوۡمَهُۥ وَمَا هَدَىٰ ٧٩

**80**. Эй Бани Исроил, Биз сизларни душманингиздан қутқардик ва сиз билан Турнинг ўнг томонини ваъдалашдик ҳамда сизларга ширинлик, беданаларни ёғдирдик.

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ قَدۡ أَنجَيۡنَٰكُم مِّنۡ عَدُوِّكُمۡ وَوَٰعَدۡنَٰكُمۡ جَانِبَ
ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنَ وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰ ٨٠

**81**. Биз сизларга ризқ қилиб берган пок нарсалардан енглар. Ҳаддингиздан ошманглар. Акс ҳолда бошингизга ғазабим тушар. Кимнинг бошига ғазабим тушса, бас, албатта, у ҳалок бўлур.

كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ وَلَا تَطۡغَوۡاْ فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيۡكُمۡ
غَضَبِيۖ وَمَن يَحۡلِلۡ عَلَيۡهِ غَضَبِي فَقَدۡ هَوَىٰ ٨١

**82**. Албатта, Мен тавба қилган, иймон келтирган, солиҳ амал қилган, кейин эса ҳидоят йўлидан борганларни мағфират қилгувчиман.

وَإِنِّي لَغَفَّارٞ لِّمَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا ثُمَّ ٱهۡتَدَىٰ ٨٢

**83**. Эй Мусо, нима сабабдан қавмингдан илгарилаб кетдинг?

۞وَمَآ أَعۡجَلَكَ عَن قَوۡمِكَ يَٰمُوسَىٰ ٨٣

**84**. Деди: «Улар ортимдан келмоқдалар. Парвардигорим, рози бўлишингни истаб, Сенга шошдим».

قَالَ هُمۡ أُوْلَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِي وَعَجِلۡتُ إِلَيۡكَ رَبِّ لِتَرۡضَىٰ ٨٤

**85**. Деди: «Албатта, Биз сендан кейин қавмингни фитнага дучор қилдик. Сомирий уларни йўлдан оздирди».

قَالَ فَإِنَّا قَدۡ فَتَنَّا قَوۡمَكَ مِنۢ بَعۡدِكَ وَأَضَلَّهُمُ ٱلسَّامِرِيُّ ٨٥

**86**. Бас, Мусо қавмига ғазабланиб, афсусланиб қайтди ва деди: «Эй қавмим, Парвардигорингиз сизларга яхши ваъда қилмаганмиди?! Сизларга вақт узоқ кўриндими ёки устингизга Парвардигорингиз томонидан ғазаб тушишини истаб менга берган ваъдани буздингизми?!»

فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ غَضۡبَٰنَ أَسِفٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ أَلَمۡ يَعِدۡكُمۡ
رَبُّكُمۡ وَعۡدًا حَسَنًاۚ أَفَطَالَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡعَهۡدُ أَمۡ أَرَدتُّمۡ أَن يَحِلَّ
عَلَيۡكُمۡ غَضَبٞ مِّن رَّبِّكُمۡ فَأَخۡلَفۡتُم مَّوۡعِدِي ٨٦

**87**. Дедилар: «Биз сенга берган ваъдани ўз ихтиёримиз билан бузмадик. Лекин қавмнинг зеб-зийнатларидан иборат юклар бизга юклатилганди. Бас, уларни ташладик. Сомирий ҳам ташлади».

قَالُواْ مَآ أَخۡلَفۡنَا مَوۡعِدَكَ بِمَلۡكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلۡنَآ أَوۡزَارٗا مِّن زِينَةِ
ٱلۡقَوۡمِ فَقَذَفۡنَٰهَا فَكَذَٰلِكَ أَلۡقَى ٱلسَّامِرِيُّ ٨٧

**88**. Бас, уларга маъраидиган бузоқ ҳайкални чиқариб берди. Дедилар: «Мана шу - сизнинг илоҳингиз ва Мусонинг ҳам илоҳи, фақат у унутди».

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُۥ خُوَارٌ فَقَالُوا۟ هَٰذَآ إِلَٰهُكُمْ وَإِلَٰهُ
مُوسَىٰ فَنَسِىَ ٨٨

---

**89**. Ахир унинг ўзларига бирон сўз қайтара олмаётганини ва бирон зарар ҳам, фойда ҳам етказишга қодир эмаслигини кўрмаяптиларми?!

أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا وَلَا يَمْلِكُ لَهُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ٨٩

---

**90**. Ҳолбуки, илгари Ҳорун уларга шундай деганди: «Эй қавмим, сизлар бу билан синовга дуч қилиндингиз, холос. Албатта, сизларнинг Парвардигорингиз ёлғиз Раҳмондир. Бас, менга эргашингиз ва амримга итоат этингиз».

وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هَٰرُونُ مِن قَبْلُ يَٰقَوْمِ إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِۦ ۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ
ٱلرَّحْمَٰنُ فَٱتَّبِعُونِى وَأَطِيعُوٓا۟ أَمْرِى ٩٠

---

**91**. Дедилар: «То Мусо бизга қайтиб келгунича унга ибодат қилишда давом этаверамиз».

قَالُوا۟ لَن نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عَٰكِفِينَ حَتَّىٰ يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوسَىٰ ٩١

---

**92**. Деди: «Эй Ҳорун, уларнинг залолатга кетганларини кўрганингда сени нима ман қилди?!

قَالَ يَٰهَٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ ضَلُّوٓا۟ ٩٢

---

**93**. Менинг ортимдан боришингдан? Амримга итоатсизлик қилдингми?!»

أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۖ أَفَعَصَيْتَ أَمْرِى ٩٣

---

**94**. Деди: «Эй онамнинг ўғли, соч-соқолимдан тутма. Мен сенинг, гапимга кирмасдан Бани Исроилни бўлиб юборибсан, дейишингдан қўрқдим».

قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِى وَلَا بِرَأْسِىٓ ۖ إِنِّى خَشِيتُ أَن تَقُولَ
فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِى ٩٤

---

**95**. Деди: «Бу нима қилганинг, эй, Сомирий?!»

قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَٰسَٰمِرِىُّ ٩٥

---

**96**. Деди: «Улар кўрмаган нарсани кўрдим. Бас, Элчининг изидан бир сиқим олдим-да, уни отдим. Нафсим менга шундай қилишни чиройли қилиб кўрсатди».

قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوا۟ بِهِۦ فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِّنْ أَثَرِ ٱلرَّسُولِ
فَنَبَذْتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِى نَفْسِى ٩٦

---

**97**. Деди: «Йўқол! Энди сенга бу ҳаётда «Менга тегманглар», дейишинг бор, холос. Сенга

قَالَ فَٱذْهَبْ فَإِنَّ لَكَ فِى ٱلْحَيَوٰةِ أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَ ۖ وَإِنَّ لَكَ
مَوْعِدًا لَّن تُخْلَفَهُۥ ۖ وَٱنظُرْ إِلَىٰٓ إِلَٰهِكَ ٱلَّذِى ظَلْتَ عَلَيْهِ عَاكِفًا ۖ

хилоф қилинмайдиган бир ваъда бор. Тинимсиз ибодат қилаётганинг мана бу илоҳингга қара. Биз уни, албатта, куйдириб, (кулини) денгизга сочиб юборурмиз».

لَنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُۥ فِى ٱلْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٧﴾

---

**98**. Албатта, илоҳингиз ёлғиз Аллоҳдир. Ундан ўзга илоҳ йўқдир. У барча нарсани Ўз илми билан қамраб олгандир.

إِنَّمَآ إِلَٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَسِعَ كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا ﴿٩٨﴾

---

**99**. Ўтганларнинг хабарларини сизга мана шундай қисса қилиб берамиз. Сизга Ўзимиз тарафимиздан бир Зикрни ато этдик.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ مَا قَدْ سَبَقَ ۚ وَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ مِن
لَّدُنَّا ذِكْرًا ﴿٩٩﴾

---

**100**. Ким ундан юз ўгирса, албатта, у Қиёмат куни (гуноҳ) юкини кўтаради.

مَّنْ أَعْرَضَ عَنْهُ فَإِنَّهُۥ يَحْمِلُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وِزْرًا ﴿١٠٠﴾

---

**101**. Унда абадий қоладилар. Қиёмат куни уларнинг юки нақадар ёмон юк бўлди.

خَٰلِدِينَ فِيهِ ۖ وَسَآءَ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ حِمْلًا ﴿١٠١﴾

---

**102**. Сур чалинадиган кун. Ўша куни жиноятчиларни кўкариб кетган ҳолида йиғармиз.

يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ ۚ وَنَحْشُرُ ٱلْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٢﴾

---

**103**. Улар ўзаро шивирлашиб: «Ўн кунгина турдингиз», дейдилар.

يَتَخَٰفَتُونَ بَيْنَهُمْ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا عَشْرًا ﴿١٠٣﴾

---

**104**. Уларнинг айтаётган гапларини Биз яхши биламиз. Ўшанда уларнинг энг тўғри йўлни тутгани: «Бир кунгина турдингиз», дейди.

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذْ يَقُولُ أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا يَوْمًا ﴿١٠٤﴾

---

**105**. Сиздан тоғлар ҳақида сўрайдилар. Айтинг: «Парвардигорим уларни совуриб юборади.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْجِبَالِ فَقُلْ يَنسِفُهَا رَبِّى نَسْفًا ﴿١٠٥﴾

---

**106**. Сўнг уларни теп-текис қилиб қўяди.

فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ﴿١٠٦﴾

---

**107**. Унда на бир чуқурни ва на бир дўнгликни кўрасиз.

لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَآ أَمْتًا ﴿١٠٧﴾

---

**108**. У кунда чорловчига оғишмай эргашадилар. Овозлар Раҳмонга эгилиб, жим бўлиб қолади.

يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ ٱلدَّاعِىَ لَا عِوَجَ لَهُۥ ۖ وَخَشَعَتِ ٱلْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَٰنِ
فَلَا تَسْمَعُ إِلَّا هَمْسًا ﴿١٠٨﴾

Пичирлашдан бошқа нарса эшитмассиз.

**109**. У кунда ҳеч кимга шафоат фойда бермайди. Раҳмон изн бериб, гапидан рози бўлганларгина бундан мустасно.

يَوۡمَئِذٖ لَّا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُۥ قَوۡلٗا ١٠٩

**110**. Уларнинг олдиларидаги нарсаларни ҳам, орқаларидаги нарсаларни ҳам билади. Улар эса У Зотни била олмаслар».

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِۦ عِلۡمٗا ١١٠

**111**. Юзлар тирик ва абадий Зотга бош эгди. Зулмни кўтариб келган кимса аниқ ноумид бўлди.

۞وَعَنَتِ ٱلۡوُجُوهُ لِلۡحَيِّ ٱلۡقَيُّومِۖ وَقَدۡ خَابَ مَنۡ حَمَلَ ظُلۡمٗا ١١١

**112**. Ким ўзи мўмин бўлиб, яхши амаллар қилган бўлса, у зулмдан ҳам, (савоблари) камайишидан ҳам қўрқмас.

وَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا يَخَافُ ظُلۡمٗا وَلَا
هَضۡمٗا ١١٢

**113**. Биз уни мана шундай арабий Қуръон қилиб туширдик ва унда қўрқинчли ваъдаларни баён қилдик. Шоядки, улар тақво қилсалар ёки улар учун эслатма-ибратлар пайдо қилса!

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا وَصَرَّفۡنَا فِيهِ مِنَ ٱلۡوَعِيدِ لَعَلَّهُمۡ
يَتَّقُونَ أَوۡ يُحۡدِثُ لَهُمۡ ذِكۡرٗا ١١٣

**114**. Ҳақ Подшоҳ - Аллоҳ олий бўлди. Сизга тўла ваҳий бўлишидан олдин қироат қилишга шошилманг ва: «Парвардигорим, илмимни янада зиёда қилгин», деб айтинг.

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۗ وَلَا تَعۡجَلۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مِن قَبۡلِ أَن يُقۡضَىٰٓ
إِلَيۡكَ وَحۡيُهُۥۖ وَقُل رَّبِّ زِدۡنِي عِلۡمٗا ١١٤

**115**. Дарҳақиқат, Биз илгари Одам билан ҳам аҳдлашган эдик. У эса унутди ва Биз унда собитқадамликни кўрмадик.

وَلَقَدۡ عَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبۡلُ فَنَسِيَ وَلَمۡ نَجِدۡ لَهُۥ عَزۡمٗا ١١٥

**116**. Биз фаришталарга: «Одамга сажда қилинг», деганимизда, улар сажда қилдилар. Фақат Иблисгина бош тортди.

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ ١١٦

**117**. Бас, дедик: «Эй Одам, албатта, бу сенга ҳам, жуфтингга ҳам душмандир. Тағин у икковингизни жаннатдан чиқариб, бахтсиз бўлиб қолмагин».

فَقُلۡنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوّٞ لَّكَ وَلِزَوۡجِكَ فَلَا يُخۡرِجَنَّكُمَا مِنَ
ٱلۡجَنَّةِ فَتَشۡقَىٰٓ ١١٧

**118**. «Албатта, сен у ерда оч-яланғоч қолмассан».

إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعۡرَىٰ ١١٨

**119**. «Албатта, сен у ерда ташна ҳам бўлмайсан, иссиқда ҳам қолмассан».

وَأَنَّكَ لَا تَظۡمَؤُاْ فِيهَا وَلَا تَضۡحَىٰ ١١٩

**120**. Сўнг шайтон уни васваса қилиб деди: «Эй Одам, мен сенга абадият дарахтини ва битмас-туганмас мулкни кўрсатайми?».

فَوَسۡوَسَ إِلَيۡهِ ٱلشَّيۡطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلۡ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلۡخُلۡدِ وَمُلۡكٖ لَّا يَبۡلَىٰ ١٢٠

**121**. Бас, иккиси ҳам ундан едилар. Шу билан авратлари ўзларига очилиб қолиб, ўзларини жаннат барглари билан тўса бошладилар. Одам Парвардигорига осий бўлди ва йўлдан озди.

فَأَكَلَا مِنۡهَا فَبَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۚ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ١٢١

**122**. Сўнгра Парвардигори уни танлаб олди, бас, тавбасини қабул қилди ва ҳидоятга бошлади.

ثُمَّ ٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيۡهِ وَهَدَىٰ ١٢٢

**123**. Деди: «Ҳар иккингиз ундан тушингиз. Бирингиз бирингизга душмансиз. Бас, Мен томонимдан сизларга ҳидоят келганида ким ҳидоятимга эргашса, адашмас ва бахтсиз бўлмас».

قَالَ ٱهۡبِطَا مِنۡهَا جَمِيعَۢاۖ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ فَإِمَّا يَأۡتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدٗى فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَايَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشۡقَىٰ ١٢٣

**124**. «Ким Менинг зикримдан юз ўгирса, бас, унга танг ҳаёт бўлур ва Қиёмат куни уни кўр ҳолида тирилтирурмиз».

وَمَنۡ أَعۡرَضَ عَن ذِكۡرِي فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةٗ ضَنكٗا وَنَحۡشُرُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَعۡمَىٰ ١٢٤

**125**. У: «Парвардигорим, нега мени кўр ҳолимда тирилтирдинг. Ахир, менинг кўзим очиқ эди-ку?!» - деб қолади.

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرۡتَنِيٓ أَعۡمَىٰ وَقَدۡ كُنتُ بَصِيرٗا ١٢٥

**126**. Деди: «Сенга оятларимиз келганида уларни мана шундай унутгандинг. Бугун сен ҳам ана шундай унутиласан».

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتۡكَ ءَايَٰتُنَا فَنَسِيتَهَاۖ وَكَذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمَ تُنسَىٰ ١٢٦

**127**. Ҳаддан ошган ва Парвардигорининг оятларига иймон келтирмаган кимсаларни мана шундай

وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي مَنۡ أَسۡرَفَ وَلَمۡ يُؤۡمِنۢ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦۚ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبۡقَىٰٓ ١٢٧

жазолаймиз. Охират азоби шак-шубҳасиз, қаттиқроқ ва давомлироқдир.

**128**. Биз улардан илгари ҳам уларнинг масканларида юрган қанча авлодларни ҳалок қилганимиз ҳақида билмайдиларми?! Албатта бунда ақл эгалари учун оятлар бордир.

أَفَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ يَمۡشُونَ فِي
مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ١٢٨

**129**. Парвардигорингиз томонидан бир сўз ва белгиланган муддат бўлмаганида эди, албатта, (азоб) лозим бўлар эди.

وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامٗا وَأَجَلٞ مُّسَمّٗى ١٢٩

**130**. Бас, улар айтаётган сўзларга сабр қилинг. Қуёш чиқишидан олдин ва ботишидан олдин Парвардигорингизга ҳамд айтинг, тасбеҳ айтинг. Тунги пайтларда ҳам, кундузги пайтларда ҳам тасбеҳ айтинг. Шоядки, мамнун бўлсангиз.

فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ
وَقَبۡلَ غُرُوبِهَاۖ وَمِنۡ ءَانَآيِٕ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡ وَأَطۡرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ
تَرۡضَىٰ ١٣٠

**131**. Кўзларингизни Биз айримларни синаш учун бахраманд қилган дунё ҳаётининг безакларига тикманг! Парвардигорингизнинг ризқи яхшироқ ва боқийроқдир.

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ زَهۡرَةَ ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَا لِنَفۡتِنَهُمۡ فِيهِۚ وَرِزۡقُ رَبِّكَ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰ ١٣١

**132**. Аҳлингизни намоз ўқишга буюринг ва ўзингиз ҳам бу ишда сабрли бўлинг! Биз сиздан ризқ сўрамаймиз. Ўзимиз сизга ризқ берурмиз. Оқибат тақвоникидир.

وَأۡمُرۡ أَهۡلَكَ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱصۡطَبِرۡ عَلَيۡهَاۖ لَا نَسۡـَٔلُكَ رِزۡقٗاۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُكَۗ
وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلتَّقۡوَىٰ ١٣٢

**133**. «Парвардигори тарафидан бизларга бирон оят келтирса эди», дедилар. Ахир уларга илгариги саҳифалардаги нарсаларнинг баёни келмадими?!

وَقَالُواْ لَوۡلَا يَأۡتِينَا بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّهِۦٓۚ أَوَلَمۡ تَأۡتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِي ٱلصُّحُفِ
ٱلۡأُولَىٰ ١٣٣

**134**. Биз уларни илгари бирон азоб билан ҳалок қилганимизда эди, улар албатта: «Парвардигоро, бизларга бирон пайғамбар юборганингда хор-зор ва шарманда бўлмай, Сенинг оятларингга эргашган бўлар эдик», деган бўлар эдилар.

وَلَوۡ أَنَّآ أَهۡلَكۡنَٰهُم بِعَذَابٖ مِّن قَبۡلِهِۦ لَقَالُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا
رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ مِن قَبۡلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخۡزَىٰ ١٣٤

قُل كُلّٞ مُّتَرَبِّصٞ فَتَرَبَّصُواْۖ فَسَتَعۡلَمُونَ مَنۡ أَصۡحَٰبُ ٱلصِّرَٰطِ
ٱلسَّوِيِّ وَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ١٣٥

**135**. Айтинг: «Барча кутгувчидир. Бас, кутинглар. Албатта, кимлар тўғри йўл соҳиблари эканини ва кимлар ҳидоят топганини яқинда билиб олурсизлар».

# Анбиё الأنبياء

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Одамларга ҳисоб-китоблари яқинлашиб қолди. Улар эса ғафлатда, юз ўгирувчи бўлган ҳолларидадир.

ٱقۡتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمۡ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ مُّعۡرِضُونَ ١

**2**. Қачон Парвардигорларидан янги эслатма-оят келса, уни фақат ўйнаган ҳолларида тингларлар.

مَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّن رَّبِّهِم مُّحۡدَثٍ إِلَّا ٱسۡتَمَعُوهُ وَهُمۡ يَلۡعَبُونَ ٢

**3**. Қалблари ғофил бўлган ҳолларида (тингларлар). Зулм қилган кимсалар: «Бу ўзингизга ўхшаган бир одам холос-ку. Ўзингиз кўриб туриб сеҳрга келасизми?» деб ўзаро шивирлашарлар.

لَاهِيَةٗ قُلُوبُهُمۡۗ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ هَلۡ هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡۖ أَفَتَأۡتُونَ ٱلسِّحۡرَ وَأَنتُمۡ تُبۡصِرُونَ ٣

**4**. Деди: «Парвардигорим осмону ердаги ҳар бир сўзни билур. У Эшитгувчи, Билгувчидир».

قَالَ رَبِّي يَعۡلَمُ ٱلۡقَوۡلَ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٤

**5**. Балки улар дедилар: «Алғов-далғов тушлардир, балки, ўзи тўқиб чиқаргандир, балки у шоирдир. Бас, бизга аввалгиларга юборилганидек бир мўъжиза келтирсин».

بَلۡ قَالُوٓاْ أَضۡغَٰثُ أَحۡلَٰمِۭ بَلِ ٱفۡتَرَىٰهُ بَلۡ هُوَ شَاعِرٞ فَلۡيَأۡتِنَا بِـَٔايَةٖ كَمَآ أُرۡسِلَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٥

**6**. Улардан олдин Биз ҳалок қилган бирон қишлоқ-шаҳар иймон келтирмаган. Энди улар иймон келтирармидилар?!

مَآ ءَامَنَتۡ قَبۡلَهُم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآۖ أَفَهُمۡ يُؤۡمِنُونَ ٦

**7**. Сиздан илгари ҳам фақат кишиларни пайғамбар қилиб, уларга ваҳий юборганмиз. Бас, агар ўзларингиз билмайдиган бўлсангизлар, аҳли илмлардан сўранглар!

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧

**8**. Биз уларни таом емайдиган бир жасад қилган эмасмиз. Улар мангу яшайдиган одамлар ҳам бўлган эмаслар.

وَمَا جَعَلۡنَٰهُمۡ جَسَدٗا لَّا يَأۡكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَمَا كَانُواْ خَٰلِدِينَ ٨

**9**. Кейин ваъдамизга вафо қилиб, уларга ва Ўзимиз хоҳлаган кишиларга нажот берганмиз. Ҳаддан ошганларни эса ҳалок қилганмиз.

ثُمَّ صَدَقۡنَٰهُمُ ٱلۡوَعۡدَ فَأَنجَيۡنَٰهُمۡ وَمَن نَّشَآءُ وَأَهۡلَكۡنَا ٱلۡمُسۡرِفِينَ ﴿٩﴾

---

**10**. Дарҳақиқат, сизларга бир китоб нозил қилдик. Унда сизларнинг зикрингиз бор. Ақл ишлатмайсизларми?!

لَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ كِتَٰبٗا فِيهِ ذِكۡرُكُمۡۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ﴿١٠﴾

---

**11**. Қанча-қанча золим бўлган қишлоқларни ҳалок айладик. Улардан кейин бошқа қавмни вужудга келтирдик.

وَكَمۡ قَصَمۡنَا مِن قَرۡيَةٖ كَانَتۡ ظَالِمَةٗ وَأَنشَأۡنَا بَعۡدَهَا قَوۡمًا ءَاخَرِينَ ﴿١١﴾

---

**12**. Азобимизни сезиб қолиб, ундан қочишга тутиндилар.

فَلَمَّآ أَحَسُّواْ بَأۡسَنَآ إِذَا هُم مِّنۡهَا يَرۡكُضُونَ ﴿١٢﴾

---

**13**. «Қочманглар, маишатга ботган жойларингизга, ўз масканларингизга қайтинглар, эҳтимол, жавоб берарсизлар».

لَا تَرۡكُضُواْ وَٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰ مَآ أُتۡرِفۡتُمۡ فِيهِ وَمَسَٰكِنِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ
تُسۡـَٔلُونَ ﴿١٣﴾

---

**14**. Дедилар: «Ҳолимизга вой! Биз аниқ золим бўлган эканмиз».

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿١٤﴾

---

**15**. Уларнинг бу дод-войлари биз уларни ўрилган ўтдай (ҳаракатсиз) қилиб юборгунимизча давом этди.

فَمَا زَالَت تِّلۡكَ دَعۡوَىٰهُمۡ حَتَّىٰ جَعَلۡنَٰهُمۡ حَصِيدًا خَٰمِدِينَ ﴿١٥﴾

---

**16**. Биз осмонлару ерни ва уларнинг орасидаги нарсаларни беҳудага яратмадик.

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا لَٰعِبِينَ ﴿١٦﴾

---

**17**. Агар Биз вақтичоғлик қилишни истасак, уни қиладиган бўлсак, Ўз даргоҳимиздан қилган бўлар эдик.

لَوۡ أَرَدۡنَآ أَن نَّتَّخِذَ لَهۡوٗا لَّٱتَّخَذۡنَٰهُ مِن لَّدُنَّآ إِن كُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿١٧﴾

---

**18**. Йўқ, Биз ҳақни ботил устига отурмиз. Бас, уни яксон қилур. Қарабсизки, у завол топур. Сизларга эса қилган васфларингиздан ҳалокат келур.

بَلۡ نَقۡذِفُ بِٱلۡحَقِّ عَلَى ٱلۡبَٰطِلِ فَيَدۡمَغُهُۥ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٞۚ وَلَكُمُ
ٱلۡوَيۡلُ مِمَّا تَصِفُونَ ﴿١٨﴾

---

**19**. Осмонлару ердаги барча жонзот Уникидир.

وَلَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَنۡ عِندَهُۥ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ

Унинг ҳузуридагилар ибодатидан такаббурлик қилмаслар ва малол олмаслар.

عِبَادَتِهِۦ وَلَا يَسۡتَحۡسِرُونَ ١٩

20. Улар кечаю кундуз тасбеҳ айтарлар. Чарчамаслар.

يُسَبِّحُونَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ لَا يَفۡتُرُونَ ٢٠

21. Ёки улар ердан тирилтира оладиган худоларни топиб олдиларми?!

أَمِ ٱتَّخَذُوٓاْ ءَالِهَةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ هُمۡ يُنشِرُونَ ٢١

22. Агар уларда Аллоҳдан ўзга худолар бўлганида бузилиб кетган бўлардилар. Аршнинг Парвардигори Аллоҳ улар васф қилган нарсадан Покдир.

لَوۡ كَانَ فِيهِمَآ ءَالِهَةٌ إِلَّا ٱللَّهُ لَفَسَدَتَاۚ فَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلۡعَرۡشِ
عَمَّا يَصِفُونَ ٢٢

23. У қилган ишидан сўралмас. Улар эса сўралурлар.

لَا يُسۡـَٔلُ عَمَّا يَفۡعَلُ وَهُمۡ يُسۡـَٔلُونَ ٢٣

24. Ёки Уни қўйиб, бошқа худоларни топиб олдиларми?! Айтинг: «Ҳужжатларингизни келтирингиз! Мана бу мен билан бирга бўлганларнинг эслатмаси ва мендан олдингиларнинг эслатмалари». Йўқ, уларнинг аксарияти ҳақиқатни билмай туриб, (ундан) юз ўгирувчилардир.

أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗۖ قُلۡ هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡۖ هَٰذَا ذِكۡرُ مَن مَّعِيَ
وَذِكۡرُ مَن قَبۡلِيۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٱلۡحَقَّۖ فَهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٤

25. Сиздан олдин юборганимиз ҳар бир пайғамбарга шундай ваҳий қилганмиз: «Мендан ўзга илоҳ йўқ. Бас, Менгагина ибодат қилинглар».

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِيٓ إِلَيۡهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ
أَنَا۠ فَٱعۡبُدُونِ ٢٥

26. Дедилар: «Раҳмон бола тутди. Субҳонаҳ. (Аллоҳ улар айтаётган бу нуқсондан Пок ва Олийдир) Аксинча, (улар) мукаррам бандалардир.

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۚ بَلۡ عِبَادٞ مُّكۡرَمُونَ ٢٦

27. У Зотдан олдин гапирмайдилар ва улар У Зотнинг фармони билангина иш қилурлар.

لَا يَسۡبِقُونَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ وَهُم بِأَمۡرِهِۦ يَعۡمَلُونَ ٢٧

28. Уларнинг олдиларида нима бўлишини ҳам, ортларида нима бўлганини ҳам билади. У

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا يَشۡفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرۡتَضَىٰ
وَهُم مِّنۡ خَشۡيَتِهِۦ مُشۡفِقُونَ ٢٨

Зот розилик берган кимсанигина шафоат қила оладилар. Улар У Зотдан қўрққанларидан титраб турадилар.

---

**29**. Улардан қайси бири: «Мен ундан бошқа бир илоҳман», деса, уни дўзах билан жазолаймиз. Золимларни ана шундай жазолаймиз.

۞ وَمَن يَقُلْ مِنْهُمْ إِنِّىٓ إِلَٰهٌ مِّن دُونِهِۦ فَذَٰلِكَ نَجْزِيهِ جَهَنَّمَ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٩﴾

---

**30**. Куфр келтирган кимсалар осмонлару ер қапишган бўлиб, кейин уларни ажратганимизни ва ҳамма жонли нарсани сувдан (ҳосил) қилганимизни билмасларми? Иймон келтирмайдиларми?

أَوَلَمْ يَرَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنَٰهُمَا ۖ وَجَعَلْنَا مِنَ ٱلْمَآءِ كُلَّ شَىْءٍ حَىٍّ ۚ أَفَلَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٠﴾

---

**31**. Замин уларни тебратиб юбормаслиги учун ерда тоғларни барпо қилдик ва йўл топа олишлари учун унда даралар, йўллар қилдик.

وَجَعَلْنَا فِى ٱلْأَرْضِ رَوَٰسِىَ أَن تَمِيدَ بِهِمْ وَجَعَلْنَا فِيهَا فِجَاجًا سُبُلًا لَّعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٣١﴾

---

**32**. Самони қулаб тушмайдиган том қилиб қўйдик. Улар эса унинг белгиларидан юз ўгирувчидирлар.

وَجَعَلْنَا ٱلسَّمَآءَ سَقْفًا مَّحْفُوظًا ۖ وَهُمْ عَنْ ءَايَٰتِهَا مُعْرِضُونَ ﴿٣٢﴾

---

**33**. У кеча ва кундузни, қуёш ва ойни яратган Зотдир. Ҳаммаси фалакда сузиб юрибдилар.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ ۖ كُلٌّ فِى فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٣٣﴾

---

**34**. Сиздан олдин ҳам бирон одамга абадийликни бермаганмиз. Сизлар ўлиб, улар абадий қолар эканларми?!

وَمَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّن قَبْلِكَ ٱلْخُلْدَ ۖ أَفَإِي۟ن مِّتَّ فَهُمُ ٱلْخَٰلِدُونَ ﴿٣٤﴾

---

**35**. Ҳар бир жон ўлим (шароби)ни татиб кўргувчидир. Сизларни яхшилик билан ҳам, ёмонлик билан ҳам синаймиз. Бизгагина қайтарилурсизлар.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ وَنَبْلُوكُم بِٱلشَّرِّ وَٱلْخَيْرِ فِتْنَةً ۖ وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٣٥﴾

---

**36**. Куфр келтирган кимсалар сизни кўрганларида сизни масхара қилиб: «Худоларингизни айблаётган мана шуми?», дейдилар. Ўзлари эса Раҳмоннинг зикридан юз ўгирувчидирлар.

وَإِذَا رَءَاكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِى يَذْكُرُ ءَالِهَتَكُمْ وَهُم بِذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ هُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٣٦﴾

**37**. Инсон шошқалоқ яралган. Яқинда сизларга оятларимни кўрсатурман. Бас, шошилтирманглар.

خُلِقَ ٱلۡإِنسَٰنُ مِنۡ عَجَلٖۚ سَأُوْرِيكُمۡ ءَايَٰتِي فَلَا تَسۡتَعۡجِلُونِ ٣٧

**38**. Дейдилар: «Агар сизлар рост сўзлаётган бўлсангизлар, бу ваъда ўзи қачон?»

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣٨

**39**. Куфр келтирган кимсалар юзларидан ҳам, ортларидан ҳам ўтни тўса олмайдиган ва уларга ёрдам берилмайдиган онни билсалар эди.

لَوۡ يَعۡلَمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ حِينَ لَا يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ ٱلنَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمۡ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٣٩

**40**. Йўқ! Уларга тўсатдан келиб қолур ва улар ҳайратда қолурлар. Уни қайтаришга қодир бўлмаслар ва уларга муҳлат ҳам берилмас.

بَلۡ تَأۡتِيهِم بَغۡتَةٗ فَتَبۡهَتُهُمۡ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٤٠

**41**. Сиздан олдинги пайғамбарлар ҳам масхара қилинганлар. Уларни масхара қилганларни қилган истеҳзолари ўз домига тортган.

وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُواْ مِنۡهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٤١

**42**. Айтинг: «Кеча-ю кундуз сизларни Раҳмондан ким асрайди?» Йўқ! Улар Парвардигорларининг зикридан юз ўгирувчилардир.

قُلۡ مَن يَكۡلَؤُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ مِنَ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ بَلۡ هُمۡ عَن ذِكۡرِ رَبِّهِم مُّعۡرِضُونَ ٤٢

**43**. Ёки уларнинг Биздан бошқа ҳимоя қиладиган худолари борми? Худолари ўзларига ҳам ёрдам бера олмайдилар, Биз тарафимиздан ҳам ҳимоя қилинмаслар.

أَمۡ لَهُمۡ ءَالِهَةٞ تَمۡنَعُهُم مِّن دُونِنَاۚ لَا يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَ أَنفُسِهِمۡ وَلَا هُم مِّنَّا يُصۡحَبُونَ ٤٣

**44**. Йўқ! Уларнинг ўзларини ҳам, ота-боболарини ҳам Биз баҳраманд қилдик, ҳатто уларга умр узун кўриниб қолди. Биз заминни атрофларидан қисқартириб бораётганимизни кўрмайдиларми? Ғолиблар ўшаларми?

بَلۡ مَتَّعۡنَا هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ طَالَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡعُمُرُۗ أَفَلَا يَرَوۡنَ أَنَّا نَأۡتِي ٱلۡأَرۡضَ نَنقُصُهَا مِنۡ أَطۡرَافِهَآۚ أَفَهُمُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ٤٤

**45**. Айтинг: «Мен сизларни фақат ваҳий билан огоҳлантираман. Гунглар огоҳлантирилаётганларида даъватни эшитмайдилар».

قُلۡ إِنَّمَآ أُنذِرُكُم بِٱلۡوَحۡيِۚ وَلَا يَسۡمَعُ ٱلصُّمُّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا مَا يُنذَرُونَ ٤٥

**46**. Парвардигорингиз азобидан уларга салгина етиб борса: «Ҳолимизга вой, биз золимлар

وَلَئِن مَّسَّتۡهُمۡ نَفۡحَةٞ مِّنۡ عَذَابِ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٤٦

бўлган эканмиз», деб қоладилар.

**47**. Биз Қиёмат куни учун адолатли тарозилар қўюрмиз, бас, биронта жон заррача зулм қилинмас. Бир хардал уруғидек бўлса ҳам, ўшани-да келтирурмиз! Ҳисоб-китоб қилувчиликда Ўзимиз етарлимиз.

وَنَضَعُ ٱلۡمَوَٰزِينَ ٱلۡقِسۡطَ لِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَلَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗاۖ وَإِن كَانَ مِثۡقَالَ حَبَّةٖ مِّنۡ خَرۡدَلٍ أَتَيۡنَا بِهَاۗ وَكَفَىٰ بِنَا حَٰسِبِينَ ٤٧

**48**. Албатта, Биз Мусо ва Ҳорунга Фурқонни тақводорлар учун зиё ва эслатма қилиб бердик.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٱلۡفُرۡقَانَ وَضِيَآءٗ وَذِكۡرٗا لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٨

**49**. Парвардигорларидан ғоибона қўрқадиган, Қиёмат кунидан титраб турадиган (мўминлар учун).

ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ وَهُم مِّنَ ٱلسَّاعَةِ مُشۡفِقُونَ ٤٩

**50**. Бу бир муборак эслатмадир. Уни Биз нозил қилдик. Уни инкор қиладиган ҳали сизлармисизлар?

وَهَٰذَا ذِكۡرٞ مُّبَارَكٌ أَنزَلۡنَٰهُۚ أَفَأَنتُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٠

**51**. Дарҳақиқат, олдин Иброҳимга тўғри йўлини ато этганмиз. Биз уни билган эдик.

۞وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَآ إِبۡرَٰهِيمَ رُشۡدَهُۥ مِن قَبۡلُ وَكُنَّا بِهِۦ عَٰلِمِينَ ٥١

**52**. Ўшанда отаси ва қавмига шундай деганди: «Сизлар тинимсиз ибодат қилаётган бу ҳайкаллар ўзи нима?»

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا هَٰذِهِ ٱلتَّمَاثِيلُ ٱلَّتِيٓ أَنتُمۡ لَهَا عَٰكِفُونَ ٥٢

**53**. Дедилар: «Ота-боболаримизни уларга сиғинган ҳолларида топганмиз».

قَالُواْ وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا لَهَا عَٰبِدِينَ ٥٣

**54**. Деди: «Сизлар ҳам, ота-боболарингиз ҳам очиқ залолатда бўлгансизлар».

قَالَ لَقَدۡ كُنتُمۡ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُمۡ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٥٤

**55**. Дедилар: «Бизга ҳақни келтирдингми ёки сен ўйин қилгувчиларданмисан?»

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا بِٱلۡحَقِّ أَمۡ أَنتَ مِنَ ٱللَّٰعِبِينَ ٥٥

**56**. Деди: «Йўқ! Парвардигорингиз Ўзи яратган осмонлару ернинг ҳам Парвардигоридир. Менбунгагувоҳликбергувчилардандирман».

قَالَ بَل رَّبُّكُمۡ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ ٱلَّذِي فَطَرَهُنَّ وَأَنَا۠ عَلَىٰ ذَٰلِكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٥٦

وَتَٱللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصۡنَٰمَكُم بَعۡدَ أَن تُوَلُّواْ مُدۡبِرِينَ ٥٧

**57**. Аллоҳга қасамки, ортингизга ўгирилиб кетганингиздан кейин бутларингизни бир нарса қиламан.

فَجَعَلَهُمۡ جُذَٰذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمۡ لَعَلَّهُمۡ إِلَيۡهِ يَرۡجِعُونَ ٥٨

**58**. Уларни парча-парча қилиб юборди. Фақат энг каттасини қолдирди. Шоядки, ўшанга қайтсалар (тўнкасалар, деб).

قَالُواْ مَن فَعَلَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَآ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٩

**59**. Дедилар: «Худоларимизни ким бундай қилди? Албатта, у золимлардандир».

قَالُواْ سَمِعۡنَا فَتًى يَذۡكُرُهُمۡ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبۡرَٰهِيمُ ٦٠

**60**. Дедилар: «Уларни гапириб юрадиган Иброҳим исмли бир йигитни эшитгандик».

قَالُواْ فَأۡتُواْ بِهِۦ عَلَىٰٓ أَعۡيُنِ ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَشۡهَدُونَ ٦١

**61**. Дедилар: «Уни одамлар кўзи олдига олиб келинглар. Шоядки, гувоҳ бўлсалар».

قَالُوٓاْ ءَأَنتَ فَعَلۡتَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَا يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ٦٢

**62**. Дедилар: «Эй Иброҳим, худоларимизни сен шундай қилдингми?»

قَالَ بَلۡ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمۡ هَٰذَا فَسۡـَٔلُوهُمۡ إِن كَانُواْ يَنطِقُونَ ٦٣

**63**. Деди: «Йўқ, бу ишни уларнинг каттаси қилди. Агар улар гапирадиган бўлсалар, ўзларидан сўранглар».

فَرَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ فَقَالُوٓاْ إِنَّكُمۡ أَنتُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٦٤

**64**. Бас, ўзларига келиб (бир-бирларига) дедилар: «Сизлар ўзларингиз золимларсиз».

ثُمَّ نُكِسُواْ عَلَىٰ رُءُوسِهِمۡ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَا هَٰٓؤُلَآءِ يَنطِقُونَ ٦٥

**65**. Кейин яна бошлари айланиб: «Сен уларнинг гапирмасликларини аниқ билар эдинг», дейишди.

قَالَ أَفَتَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمۡ شَيۡـًٔا وَلَا يَضُرُّكُمۡ ٦٦

**66**. Деди: «Аллоҳни қўйиб, ҳеч қандай фойда ҳам, зарар ҳам келтира олмайдиган нарсага ибодат қиласизларми?

أُفّٖ لَّكُمۡ وَلِمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٧

**67**. Сизларга ҳам, Аллоҳни қўйиб сиғинаётган бутларингизга ҳам суф-е! Ақл юритмайсизларми?!»

قَالُواْ حَرِّقُوهُ وَٱنصُرُوٓاْ ءَالِهَتَكُمۡ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٦٨

**68**. Дедилар: «Уни ёқинглар. Қиладиган бўлсангизлар, худоларингизга ёрдам қилинглар».

**69**. Биз айтдик: «Эй олов, сен Иброҳим учун салқин ва омонлик бўл!»

قُلۡنَا يَٰنَارُ كُونِي بَرۡدٗا وَسَلَٰمًا عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩

**70**. Унга макр қилмоқчи бўлдилар. Бас, ўзларини кўпроқ зиён кўргувчилар қилдик.

وَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ ٱلۡأَخۡسَرِينَ ٧٠

**71**. Унга ва Лутга нажот бериб, Биз оламлар учун муборак қилган ерга юбордик.

وَنَجَّيۡنَٰهُ وَلُوطًا إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَا لِلۡعَٰلَمِينَ ٧١

**72**. Унга Исҳоқни ато этдик. Зиёдасига Яъқубни ҳам қўшиб бердик. Ва барчаларини солиҳлар қилдик.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ نَافِلَةٗۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا صَٰلِحِينَ ٧٢

**73**. Уларни Бизнинг амримиз билан ҳидоятга бошлайдиган пешволар қилдик. Уларга яхшиликлар қилишни, намозни тўкис адо этишни, закот беришни ваҳий қилдик. Улар Бизга ибодат қилгувчи бўлдилар.

وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَهۡدُونَ بِأَمۡرِنَا وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِمۡ فِعۡلَ ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَإِقَامَ
ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءَ ٱلزَّكَوٰةِۖ وَكَانُواْ لَنَا عَٰبِدِينَ ٧٣

**74**. Лутга ҳукм ва илм бердик. Уни манфур ишлар ёмон, фосиқ қавм эдилар.

وَلُوطًا ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗا وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَت تَّعۡمَلُ
ٱلۡخَبَٰٓئِثَۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ فَٰسِقِينَ ٧٤

**75**. Уни Ўз раҳматимизга дохил айладик. У солиҳлардандир.

وَأَدۡخَلۡنَٰهُ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥

**76**. Нуҳни (эсланг). Олдин у нидо қилганида уни мустажоб айлаб, унинг ўзини ҳам, аҳлини ҳам буюк ғамдан қутқардик.

وَنُوحًا إِذۡ نَادَىٰ مِن قَبۡلُ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥ مِنَ
ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٦

**77**. Оятларимизни ёлғонга чиқарган қавмга қарши унга мадад бердик. Улар ёмон қавм эди. Бас, уларнинг ҳаммасини ғарқ қилдик.

وَنَصَرۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ
فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٧٧

**78**. Довуд билан Сулаймоннинг экинзор ҳақида ҳукм қилган пайтларини (эсланг). Ўшанда қавмнинг қўйлари бўшалиб кириб кетган эди. Биз уларнинг ҳукмига гувоҳ бўлган эдик.

وَدَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ إِذۡ يَحۡكُمَانِ فِي ٱلۡحَرۡثِ إِذۡ نَفَشَتۡ فِيهِ غَنَمُ ٱلۡقَوۡمِ
وَكُنَّا لِحُكۡمِهِمۡ شَٰهِدِينَ ٧٨

**79**. Уни Сулаймонга уқтирдик. Ҳар иккисига ҳукм ва

فَفَهَّمۡنَٰهَا سُلَيۡمَٰنَۚ وَكُلًّا ءَاتَيۡنَا حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَسَخَّرۡنَا مَعَ دَاوُۥدَ

ٱلۡجِبَالَ يُسَبِّحۡنَ وَٱلطَّيۡرَۚ وَكُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿٧٩﴾

илм бердик. Тоғлар ва қушларни бўйсундирдик. Довуд билан бирга тасбеҳ айтадиган бўлдилар. Шуларни қилган Биз бўлдик.

وَعَلَّمۡنَٰهُ صَنۡعَةَ لَبُوسٖ لَّكُمۡ لِتُحۡصِنَكُم مِّنۢ بَأۡسِكُمۡۖ فَهَلۡ أَنتُمۡ
شَٰكِرُونَ ﴿٨٠﴾

**80**. Унга сизлар учун сизларни зиён-заҳматдан сақлайдиган совут ясашни ўргатдик. Сизлар ўзи шукр қиласизларми?

وَلِسُلَيۡمَٰنَ ٱلرِّيحَ عَاصِفَةٗ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦٓ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا
فِيهَاۚ وَكُنَّا بِكُلِّ شَيۡءٍ عَٰلِمِينَ ﴿٨١﴾

**81**. Сулаймонга эса қаттиқ эсадиган шамолни бердик. Унинг амри билан Биз муборак қилган ерга эсади. Биз ҳамма нарсани билгувчидирмиз.

وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ وَيَعۡمَلُونَ عَمَلٗا دُونَ ذَٰلِكَۖ وَكُنَّا
لَهُمۡ حَٰفِظِينَ ﴿٨٢﴾

**82**. Шайтонлардан унга ғаввослик қиладиганларни ва бошқа ишларни ҳам бажарадиганларни (бўйсундириб қўйдик). Биз уларни қўриқловчи бўлдик.

۞وَأَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿٨٣﴾

**83**. Айюбни (эсланг). Ўшанда у Парвардигорига нидо қилиб: «Мени бир зарар ушлади. Сен раҳм қилгувчиларнинг раҳм қилгувчироғисан», деганди.

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَكَشَفۡنَا مَا بِهِۦ مِن ضُرّٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم
مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَا وَذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰبِدِينَ ﴿٨٤﴾

**84**. Унинг дуосини мустажоб айлаб, мусибатини аритдик. Ўз ҳузуримиздан меҳрибонлик кўрсатиб ва ибодат қилгувчиларга бир эслатма бўлсин деб, унга оиласини ва уларга қўшиб яна ўшанча (бола) ато этдик.

وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِدۡرِيسَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٨٥﴾

**85**. Исмоил, Идрис ва Зул-кифлни (эсланг). Уларнинг ҳар бири сабр қилгувчилардандир.

وَأَدۡخَلۡنَٰهُمۡ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُم مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٦﴾

**86**. Уларни Ўз раҳматимизга киритдик. Албатта, улар солиҳлардандир.

وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبٗا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقۡدِرَ عَلَيۡهِ فَنَادَىٰ فِي
ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٧﴾

**87**. Зуннунни (эсланг). Ўшанда у ғазабланган ҳолида кетди. Ўйладики, Биз унга қарши иш қилмаймиз. Кейин эса қоронғуликлар ичра шундай нидо қилди: «Сендан ўзга илоҳ йўқ.

Сен ҳар қандай нуқсондан Поксан. Албатта, мен золимлардан бўлдим».

---

**88**. Бас, Биз уни(нг дуосини) ижобат қилдик. Уни ғамдан қутқардик. Мўминларга шундай нажот берурмиз.

فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ وَنَجَّيْنَٰهُ مِنَ ٱلْغَمِّ ۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِى ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٨﴾

---

**89**. Закариёни (эсланг). Ўшанда у Парвардигорига нидо қилиб: «Парвардигорим, мени ёлғиз ташлаб қўйма, Ўзинг ворисларнинг энг яхшисисан», деди.

وَزَكَرِيَّآ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥ رَبِّ لَا تَذَرْنِى فَرْدًا وَأَنتَ خَيْرُ ٱلْوَٰرِثِينَ ﴿٨٩﴾

---

**90**. Уни(нг дуосини) ижобат этдик ва унга Яҳёни ҳадя қилдик ҳамда жуфтини тузатдик. Дарҳақиқат, улар яхшиликларга шошилар ҳамда Бизга рағбат ва қўрқув билан дуо қилар эдилар. Улар Бизга таъзим ила бўйсунувчи эдилар.

فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ وَوَهَبْنَا لَهُۥ يَحْيَىٰ وَأَصْلَحْنَا لَهُۥ زَوْجَهُۥٓ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟
يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ وَيَدْعُونَنَا رَغَبًا وَرَهَبًا ۖ وَكَانُوا۟ لَنَا خَٰشِعِينَ ﴿٩٠﴾

---

**91**. Ўз номусини сақлаган аёлни (эсланг). Биз унга Ўз Руҳимиздан пуфладик. Унинг ўзини ҳам, ўғлини ҳам барча оламлар учун оят-ибрат қилдик.

وَٱلَّتِىٓ أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا وَجَعَلْنَٰهَا وَٱبْنَهَآ
ءَايَةً لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٩١﴾

---

**92**. Албатта, мана бу умматингиз ягона умматдир. Мен эса Парвардигорингизман. Бас, Менгагина ибодат қилинглар.

إِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَأَنَا۠ رَبُّكُمْ فَٱعْبُدُونِ ﴿٩٢﴾

---

**93**. Улар эса ишларини ўзаро парчалаб юбордилар. Ҳаммалари Бизга қайтгувчилардир.

وَتَقَطَّعُوٓا۟ أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ ۖ كُلٌّ إِلَيْنَا رَٰجِعُونَ ﴿٩٣﴾

---

**94**. Мўмин бўлгани ҳолда яхши амаллар қилган одамнинг ҳаракати зое кетмас. Биз уни ёзиб қўйгувчилармиз.

فَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا كُفْرَانَ لِسَعْيِهِۦ وَإِنَّا
لَهُۥ كَٰتِبُونَ ﴿٩٤﴾

---

**95**. Биз ҳалок қилган шаҳарнинг (қайтиши) ҳаромдир. Албатта, улар қайтмайдилар.

وَحَرَٰمٌ عَلَىٰ قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَآ أَنَّهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿٩٥﴾

---

**96**. То Яъжуж ва Маъжуж (тўғони) очилиб,

حَتَّىٰٓ إِذَا فُتِحَتْ يَأْجُوجُ وَمَأْجُوجُ وَهُم مِّن كُلِّ حَدَبٍ يَنسِلُونَ ﴿٩٦﴾

улар ҳар бир тепаликдан оқиб келадиган вақтгача.

---

**97**. Ҳақ ваъда яқинлашганда куфр келтирган кимсаларнинг кўзлари қотиб қолиб: «Эй воҳ, ҳолимизга вой, биз бу ишдан ғафлатда қолган эканмиз, яна ҳам тўғрироғи, биз ўзимизга ўзимиз жабр қилгувчилар бўлган эканмиз», деб қоладилар.

وَٱقۡتَرَبَ ٱلۡوَعۡدُ ٱلۡحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَٰخِصَةٌ أَبۡصَٰرُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَٰوَيۡلَنَا قَدۡ كُنَّا فِي غَفۡلَةٖ مِّنۡ هَٰذَا بَلۡ كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٩٧﴾

---

**98**. Сизлар ҳам, Аллоҳни қўйиб сиғинаётган бутларингиз ҳам жаҳаннам ёқилғисидир. Сизлар унга тушгувчидирсизлар.

إِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمۡ لَهَا وَٰرِدُونَ ﴿٩٨﴾

---

**99**. Агар улар худолар бўлганида унга кирмаган бўлардилар. Ҳаммалари унда абадий қоладилар.

لَوۡ كَانَ هَٰٓؤُلَآءِ ءَالِهَةٗ مَّا وَرَدُوهَاۖ وَكُلّٞ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٩٩﴾

**100**. У ерда уларга инграш бордир. Улар у ерда эшитмаслар.

لَهُمۡ فِيهَا زَفِيرٞ وَهُمۡ فِيهَا لَا يَسۡمَعُونَ ﴿١٠٠﴾

---

**101**. Албатта, Биз тарафимиздан олдин яхшилик берилганлар, ана ўшалар ундан (дўзахдан) узоқлаштирилганлардир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ سَبَقَتۡ لَهُم مِّنَّا ٱلۡحُسۡنَىٰٓ أُوْلَٰٓئِكَ عَنۡهَا مُبۡعَدُونَ ﴿١٠١﴾

---

**102**. Олов овозини эшитмаслар. Улар кўнгиллари тусаган неъматларда абадийдирлар.

لَا يَسۡمَعُونَ حَسِيسَهَاۖ وَهُمۡ فِي مَا ٱشۡتَهَتۡ أَنفُسُهُمۡ خَٰلِدُونَ ﴿١٠٢﴾

---

**103**. Уларни буюк даҳшат хафа қилмас. Уларни фаришталар: «Сизларга ваъда қилинган кун - мана шу», деб кутиб оладилар.

لَا يَحۡزُنُهُمُ ٱلۡفَزَعُ ٱلۡأَكۡبَرُ وَتَتَلَقَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ هَٰذَا يَوۡمُكُمُ ٱلَّذِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ﴿١٠٣﴾

---

**104**. У кунда осмонни худди мактуб ёзилган саҳифани ёпгандек ёпиб, дастлаб қандай яратган бўлсак, ўша ҳолига қайтарурмиз. Бу зиммамиздаги ваъдадир. Албатта, Биз буни қилгувчидирмиз.

يَوۡمَ نَطۡوِي ٱلسَّمَآءَ كَطَيِّ ٱلسِّجِلِّ لِلۡكُتُبِۚ كَمَا بَدَأۡنَآ أَوَّلَ خَلۡقٖ نُّعِيدُهُۥۚ وَعۡدًا عَلَيۡنَآۚ إِنَّا كُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿١٠٤﴾

---

**105**. Дарҳақиқат, Зикр (Лавҳул-маҳфуз)дан кейин Забурда ёзиб қўйганмизки, ерга солиҳ

وَلَقَدۡ كَتَبۡنَا فِي ٱلزَّبُورِ مِنۢ بَعۡدِ ٱلذِّكۡرِ أَنَّ ٱلۡأَرۡضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ ٱلصَّٰلِحُونَ ﴿١٠٥﴾

бандаларим ворис бўлгай.

**106**. Албатта, бунда ибодат қилгувчи қавм учун етарли нарса бордир.

إِنَّ فِي هَٰذَا لَبَلَٰغًا لِّقَوْمٍ عَٰبِدِينَ ﴿١٠٦﴾

**107**. Биз сизни оламларга фақат раҳмат қилиб юбордик.

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٧﴾

**108**. Айтинг: «Менга илоҳингиз ягона илоҳ экани ҳақида ваҳий келади. Бас, сизлар мусулмон бўласизларми?!»

قُلْ إِنَّمَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Агар юз ўгириб кетсалар, айтинг: «Ҳаммангизга баробар эшиттирдим. Сизларга ваъда қилинган нарса яқинми, узоқми, билмайман».

فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقُلْ ءَاذَنتُكُمْ عَلَىٰ سَوَآءٍ ۖ وَإِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ أَم بَعِيدٌ مَّا تُوعَدُونَ ﴿١٠٩﴾

**110**. «Албатта, У ошкора айтилган гапни ҳам, сизлар беркитаётган гапни ҳам билур».

إِنَّهُۥ يَعْلَمُ ٱلْجَهْرَ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَيَعْلَمُ مَا تَكْتُمُونَ ﴿١١٠﴾

**111**. «Билмадим, эҳтимол, бу сизлар учун синовдир ва вақтинчалик фойдаланиб туришдир».

وَإِنْ أَدْرِى لَعَلَّهُۥ فِتْنَةٌ لَّكُمْ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١١١﴾

**112**. Деди: «Парвардигорим, Ўзинг ҳақ ила ҳукм қил. Парвардигоримиз сизлар тавсифлаётган нарсаларга қарши мадад сўраладиган Раҳмондир».

قَٰلَ رَبِّ ٱحْكُم بِٱلْحَقِّ ۗ وَرَبُّنَا ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١١٢﴾

# Ҳаж الحج

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Эй инсонлар, Парвардигорингиздан тақво қилингиз! Соат (Қиёмат) зилзиласи буюк нарсадир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡۚ إِنَّ زَلۡزَلَةَ ٱلسَّاعَةِ شَيۡءٌ عَظِيمٞ ١

**2**. Уни кўрадиган кунингизда ҳар бир эмизаётган (она) эмизиб турган (боласи)ни унутар. Ҳар бир ҳомиладор ҳомиласини ташлаб юборар. Одамларни маст ҳолда кўрурсиз. Ҳолбуки, улар маст эмаслар. Лекин Аллоҳнинг азоби шиддатлидир.

يَوۡمَ تَرَوۡنَهَا تَذۡهَلُ كُلُّ مُرۡضِعَةٍ عَمَّآ أَرۡضَعَتۡ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ حَمۡلٍ حَمۡلَهَا وَتَرَى ٱلنَّاسَ سُكَٰرَىٰ وَمَا هُم بِسُكَٰرَىٰ وَلَٰكِنَّ عَذَابَ ٱللَّهِ شَدِيدٞ ٢

**3**. Одамлар орасида ўзи билмай туриб, Аллоҳ ҳақида тортишаверадиганлари ва ҳар бир бебош шайтонга эргашиб кетаверадиганлари ҳам бор.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّبِعُ كُلَّ شَيۡطَٰنٖ مَّرِيدٖ ٣

**4**. Унга битилганки, албатта, ким уни дўст тутса, уни йўлдан оздиради ва дўзах азобига йўллаб қўяди.

كُتِبَ عَلَيۡهِ أَنَّهُۥ مَن تَوَلَّاهُ فَأَنَّهُۥ يُضِلُّهُۥ وَيَهۡدِيهِ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٤

**5**. Эй одамлар, қайта тирилиш ҳақида шубҳа қилсангизлар, бас, сизларга баён қилишимиз учун сизларни тупроқдан, кейин нутфаманийдан, кейин лахта қондан, кейин яралиб битган-битмаган парча гўштдан яратдик. Бачадонларда белгиланган муддатга қадар истаган нарсамизни қолдирамиз. Кейин сизларни чақалоқ қилиб чиқарамиз. Кейин вояга етказамиз. Сизлардан кимдир вафот этиб кетар. Кимдир эса ҳеч нарсани билмай қоладиган даражада энг тубан умрга қайтарилар. Ерни қақраган ҳолда кўрасиз. Қачон унга

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمۡ فِي رَيۡبٖ مِّنَ ٱلۡبَعۡثِ فَإِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ مِنۡ عَلَقَةٖ ثُمَّ مِن مُّضۡغَةٖ مُّخَلَّقَةٖ وَغَيۡرِ مُخَلَّقَةٖ لِّنُبَيِّنَ لَكُمۡۚ وَنُقِرُّ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ مَا نَشَآءُ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى ثُمَّ نُخۡرِجُكُمۡ طِفۡلٗا ثُمَّ لِتَبۡلُغُوٓاْ أَشُدَّكُمۡۖ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرۡذَلِ ٱلۡعُمُرِ لِكَيۡلَا يَعۡلَمَ مِنۢ بَعۡدِ عِلۡمٖ شَيۡـٔٗاۚ وَتَرَى ٱلۡأَرۡضَ هَامِدَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡ وَأَنۢبَتَتۡ مِن كُلِّ زَوۡجِۭ بَهِيجٖ ٥

сув-ёмғир ёғдирсак, у кўпчийди ва турли хил чиройли жуфтларни ундириб чиқаради.

6. Бунга сабаб шуки, Аллоҳ Ҳақдир. У ўликларни тирилтиради. У ҳар ишга Қодирдир.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ وَأَنَّهُۥ يُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَأَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٦

7. Соат эса келгувчидир. Бунга шак-шубҳа йўқ. Албатта, Аллоҳ қабрлардаги кимсаларни тирилтирур.

وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٞ لَّا رَيۡبَ فِيهَا وَأَنَّ ٱللَّهَ يَبۡعَثُ مَن فِي ٱلۡقُبُورِ ٧

8. Одамлар орасида Аллоҳ ҳақида илмсиз, ҳидоятсиз ва ёритувчи китобсиз талашиб-тортишадиганлари ҳам бор.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٨

9. Аллоҳнинг йўлидан адаштириш учун бўйин буриб. Унга бу дунёда шармандалик бордир. Қиёмат куни эса унга дўзах азобини тоттирамиз.

ثَانِيَ عِطۡفِهِۦ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۖ لَهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَا خِزۡيٞۖ وَنُذِيقُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٩

10. Бунга сабаб қўлларинг қилган ишлардир. Албатта, Аллоҳ бандаларга зулм қилгувчи эмас.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ يَدَاكَ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيۡسَ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ١٠

11. Одамлар орасида Аллоҳга иккиланиб ибодат қиладиганлари ҳам бор. Унга бирон яхшилик етса, хотиржам бўлади. Бирон синов етса, юз ўгиради. У дунёни ҳам, охиратни ҳам ютқазибди. Очиқ ютқазиш мана шудир.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَعۡبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرۡفٖۖ فَإِنۡ أَصَابَهُۥ خَيۡرٌ ٱطۡمَأَنَّ بِهِۦۖ وَإِنۡ أَصَابَتۡهُ فِتۡنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ خَسِرَ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةَۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ١١

12. У Аллоҳни қўйиб, ўзига зарар ҳам, фойда ҳам бермайдиган нарсага дуо қилади. Узоқ адашиш мана шудир.

يَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُۥ وَمَا لَا يَنفَعُهُۥۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلۡبَعِيدُ ١٢

13. У фойдасидан кўра зарари аниқроқ бўлган нарсага дуо қилади. У - нақадар ёмон хожа, нақадар ёмон дўст.

يَدۡعُواْ لَمَن ضَرُّهُۥٓ أَقۡرَبُ مِن نَّفۡعِهِۦۚ لَبِئۡسَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَلَبِئۡسَ ٱلۡعَشِيرُ ١٣

14. Албатта, Аллоҳ иймон келтирган ва яхши амалларни қилган зотларни остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларга киритади. Албатта, Аллоҳ Ўзи хоҳлаган ишни қилади.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يُرِيدُ ١٤

**15**. Ким: «Аллоҳ унга ҳеч қачон ёрдам қилмайди», деб ўйласа, бас, бир арқон билан осмонга-шифтга осилсин. Кейин уни узсин. Бас, қарасин-чи, бу ҳийласи ғазабини кетказармикан.

مَن كَانَ يَظُنُّ أَن لَّن يَنصُرَهُ ٱللَّهُ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ فَلْيَمْدُدْ بِسَبَبٍ
إِلَى ٱلسَّمَآءِ ثُمَّ لْيَقْطَعْ فَلْيَنظُرْ هَلْ يُذْهِبَنَّ كَيْدُهُۥ مَا يَغِيظُ ﴿١٥﴾

---

**16**. Шунингдек, уни очиқ оятлар қилиб туширдик. Аллоҳ Ўзи истаган одамни ҳидоят қилади.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَٰهُ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ وَأَنَّ ٱللَّهَ يَهْدِى مَن يُرِيدُ ﴿١٦﴾

---

**17**. Иймон келтирганлар, яҳудий бўлганлар, собиийлар, насронийлар, мажусийлар ва ширк келтирганлар. Қиёмат куни Аллоҳ уларнинг орасини ажрим қилади. Аллоҳ ҳар нарсага Гувоҳдир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱلَّذِينَ هَادُوا۟ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلْمَجُوسَ
وَٱلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿١٧﴾

---

**18**. Осмондагилар, ердагилар, қуёш, ой, юлдузлар, тоғлар, дарахтлар, ҳайвонлар ва кўп инсонлар Аллоҳга сажда қилаётганини кўрмадингизми? Кўпларга азоб ҳақ бўлди. Аллоҳ кимни хор қилса, уни ҳеч ким азиз қила олмас. Аллоҳ истаган ишини қилур.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَسْجُدُ لَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ
وَٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ وَٱلنُّجُومُ وَٱلْجِبَالُ وَٱلشَّجَرُ وَٱلدَّوَآبُّ وَكَثِيرٌ مِّنَ
ٱلنَّاسِ ۖ وَكَثِيرٌ حَقَّ عَلَيْهِ ٱلْعَذَابُ ۗ وَمَن يُهِنِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّكْرِمٍ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ ۩ ﴿١٨﴾

---

**19**. Бу икки рақиб Парвардигорлари ҳақида талашиб-тортишдилар. Куфр келтирган кимсаларга оловдан кийимлар бичилди. Уларнинг бошларидан қайноқ сув қуюлади.

۞ هَٰذَانِ خَصْمَانِ ٱخْتَصَمُوا۟ فِى رَبِّهِمْ ۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ قُطِّعَتْ لَهُمْ
ثِيَابٌ مِّن نَّارٍ يُصَبُّ مِن فَوْقِ رُءُوسِهِمُ ٱلْحَمِيمُ ﴿١٩﴾

---

**20**. У билан қоринларидаги нарсалар ва терилари эритилур.

يُصْهَرُ بِهِۦ مَا فِى بُطُونِهِمْ وَٱلْجُلُودُ ﴿٢٠﴾

---

**21**. Улар учун темир гурзилар бордир.

وَلَهُم مَّقَٰمِعُ مِنْ حَدِيدٍ ﴿٢١﴾

---

**22**. Қачон ундан, ғам-қайғудан чиқмоқчи бўлсалар, унга яна қайтарилурлар ва (уларга шундай дейилур): «Куйиш азобини тотинглар».

كُلَّمَآ أَرَادُوٓا۟ أَن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَا مِنْ غَمٍّ أُعِيدُوا۟ فِيهَا وَذُوقُوا۟ عَذَابَ
ٱلْحَرِيقِ ﴿٢٢﴾

---

**23**. Аллоҳ иймон келтирган ва яхши ишларни қилган зотларни остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларга киритади. У ерда улар олтин билагузуклар ва дур-гавҳарлар билан

إِنَّ ٱللَّهَ يُدْخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى
مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا ۖ
وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٢٣﴾

безанурлар. У ерда кийимлари ипакдан бўлади.

**24**. Улар ёқимли гапга ҳидоят қилиндилар ва мақтовга лойиқ йўлга ҳидоят қилиндилар.

وَهُدُوٓاْ إِلَى ٱلطَّيِّبِ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ وَهُدُوٓاْ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡحَمِيدِ ٢٤

**25**. Куфр келтирганлар ва Аллоҳнинг йўлидан ҳамда ерли аҳоли учун ҳам, четдан келганлар учун ҳам баробар қилиб қўйганимиз Масжидул Ҳаромдан тўсганлар. Ким зулм билан йўлдан чиқмоқчи бўлса, унга аламли азобни тоттирурмиз.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ ٱلَّذِي جَعَلۡنَٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً ٱلۡعَٰكِفُ فِيهِ وَٱلۡبَادِۚ وَمَن يُرِدۡ فِيهِ بِإِلۡحَادِۭ بِظُلۡمٖ نُّذِقۡهُ مِنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٢٥

**26**. Эсланг! Биз Иброҳимга Байтнинг жойини белгилаб бериб (дедик): «Менга ҳеч нарсани шерик қилма, Байтимни тавоф қилгувчилар, қиёмда тургувчилар ҳамда руку ва сажда қилгувчилар учун покла».

وَإِذۡ بَوَّأۡنَا لِإِبۡرَٰهِيمَ مَكَانَ ٱلۡبَيۡتِ أَن لَّا تُشۡرِكۡ بِي شَيۡـٔٗا وَطَهِّرۡ بَيۡتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلۡقَآئِمِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ٢٦

**27**. Одамларни ҳажга чақир. Улар узоқ-узоқлардан пиёда ҳамда ориқ, ҳолдан тойган туялар устида келадилар.

وَأَذِّن فِي ٱلنَّاسِ بِٱلۡحَجِّ يَأۡتُوكَ رِجَالٗا وَعَلَىٰ كُلِّ ضَامِرٖ يَأۡتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٖ ٢٧

**28**. Ўзларига аталган манфаатларга гувоҳ бўлиш ҳамда уларга ризқ қилиб берилган чорва ҳайвонларини (қурбонлик қилаётиб) Аллоҳнинг номини зикр қилиш учун (келадилар). Улардан ўзинглар ҳам тановул қилинглар, бечора мискинларга ҳам едиринглар.

لِّيَشۡهَدُواْ مَنَٰفِعَ لَهُمۡ وَيَذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ فِيٓ أَيَّامٖ مَّعۡلُومَٰتٍ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلۡأَنۡعَٰمِۖ فَكُلُواْ مِنۡهَا وَأَطۡعِمُواْ ٱلۡبَآئِسَ ٱلۡفَقِيرَ ٢٨

**29**. Кейин кирларини кетказсинлар. Назрларини тўла адо этсинлар ва «Қадимги Уй»ни тавоф қилсинлар!

ثُمَّ لۡيَقۡضُواْ تَفَثَهُمۡ وَلۡيُوفُواْ نُذُورَهُمۡ وَلۡيَطَّوَّفُواْ بِٱلۡبَيۡتِ ٱلۡعَتِيقِ ٢٩

**30**. Шу. Ким Аллоҳ ҳаром қилган нарсаларга риоя қилса, Парвардигори ҳузурида ўзига яхши бўлади. Сизларга чорва моллари ҳалол қилинди. Фақат сизларга энди тиловат қилинадиганлари бундан мустасно. Бас, бутларга ўхшаган нажосатдан йироқ бўлинг ва ёлғон гапиришдан йироқ бўлинг.

ذَٰلِكَۖ وَمَن يُعَظِّمۡ حُرُمَٰتِ ٱللَّهِ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّهُۥ عِندَ رَبِّهِۦۗ وَأُحِلَّتۡ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمُ إِلَّا مَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡۖ فَٱجۡتَنِبُواْ ٱلرِّجۡسَ مِنَ ٱلۡأَوۡثَٰنِ وَٱجۡتَنِبُواْ قَوۡلَ ٱلزُّورِ ٣٠

**31**. Аллоҳга холис бўлинглар, У Зотга ширк келтиргувчи бўлманглар. Ким Аллоҳга ширк келтирса, у гўё самодан қулаган-у, уни бир қуш ўлжа қилиб олган ёки шамол уни узоқ ерга учириб кетган кимса кабидир.

حُنَفَآءَ لِلَّهِ غَيۡرَ مُشۡرِكِينَ بِهِۦۚ وَمَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ
ٱلسَّمَآءِ فَتَخۡطَفُهُ ٱلطَّيۡرُ أَوۡ تَهۡوِي بِهِ ٱلرِّيحُ فِي مَكَانٖ سَحِيقٖ ٣١

**32**. Шу. Ким Аллоҳнинг қонунларини ҳурмат қилса, бас, бу иш қалбларнинг тақвосидандир.

ذَٰلِكَۖ وَمَن يُعَظِّمۡ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقۡوَى ٱلۡقُلُوبِ ٣٢

**33**. Сизлар учун уларда маълум муддатгача фойдалар бор. Кейин уларни сўйиш ўрни Қадимги Уйдир.

لَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى ثُمَّ مَحِلُّهَآ إِلَى ٱلۡبَيۡتِ ٱلۡعَتِيقِ ٣٣

**34**. Ҳар бир умматга қурбонлик қилишни буюрганмиз. Токи уларга ризқ қилиб берилган чорва ҳайвонларини (сўяётганда) Аллоҳнинг номини зикр қилсинлар. Илоҳингиз ягона илоҳдир. Бас, Унгагина бўйсунингиз. Бўйсунганларга хушхабарни етказинг.

وَلِكُلِّ أُمَّةٖ جَعَلۡنَا مَنسَكٗا لِّيَذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ
ٱلۡأَنۡعَٰمِۗ فَإِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَلَهُۥٓ أَسۡلِمُواْۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُخۡبِتِينَ ٣٤

**35**. Улар Аллоҳ зикр қилинганда қалблари титраб кетадиган, ўзларига етган мусибатларга сабр қиладиган, намозни тўкис адо этадиган ва Биз ризқ қилиб берган нарсалардан инфоқ-эҳсон қиладиган зотлардир.

ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتۡ قُلُوبُهُمۡ وَٱلصَّٰبِرِينَ عَلَىٰ مَآ أَصَابَهُمۡ
وَٱلۡمُقِيمِي ٱلصَّلَوٰةِ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣٥

**36**. Туя-молларни Биз сизлар учун Аллоҳнинг белгиларидан қилдик. Сизлар учун уларда яхшилик бордир. Уларни тик турган ҳолида бўғизлаётганингизда Аллоҳ номини зикр қилингиз. Йиқилиб, ёнлари ерга текканда эса улардан еяверинглар, қаноат қиладиган одам ва тиланчини ҳам таомлантиринглар. Шояд, шукр қилсангизлар деб, уларни сизларга бўйсундириб қўйдик.

وَٱلۡبُدۡنَ جَعَلۡنَٰهَا لَكُم مِّن شَعَٰٓئِرِ ٱللَّهِ لَكُمۡ فِيهَا خَيۡرٞۖ فَٱذۡكُرُواْ
ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَا صَوَآفَّۖ فَإِذَا وَجَبَتۡ جُنُوبُهَا فَكُلُواْ مِنۡهَا وَأَطۡعِمُواْ
ٱلۡقَانِعَ وَٱلۡمُعۡتَرَّۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرۡنَٰهَا لَكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٣٦

**37**. Аллоҳга уларнинг гўштлари ҳам, қонлари ҳам етиб бормайди. Лекин У Зотга сизлар тарафингиздан бўлган тақво етиб боради.

لَن يَنَالَ ٱللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَآؤُهَا وَلَٰكِن يَنَالُهُ ٱلتَّقۡوَىٰ مِنكُمۡۚ
كَذَٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمۡ لِتُكَبِّرُواْ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَىٰكُمۡۗ وَبَشِّرِ
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٣٧

Мана шундай қилиб уларни сизларга бўйсундириб берди. Токи Аллоҳ сизларни ҳидоят қилгани учун У Зотга такбир айтинглар. Яхшилик қилгувчиларга хушхабар беринг.

---

**38**. Аллоҳ иймон келтирган зотларни, албатта, мудофаа қилади. Аниқки, Аллоҳ ҳар бир хоин нонкўрни севмайди.

۞إِنَّ ٱللَّهَ يُدَٰفِعُ عَنِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٖ كَفُورٍ ٣٨

---

**39**. Ҳужумга учраётган зотларга зулмга учраганлари сабабли (уруш қилишга) изн берилди. Албатта, Аллоҳ уларни ғолиб қилишга Қодирдир.

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَٰتَلُونَ بِأَنَّهُمۡ ظُلِمُواْۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ نَصۡرِهِمۡ لَقَدِيرٌ ٣٩

---

**40**. Улар диёрларидан ноҳақ, фақат «Парвардигорим Аллоҳдир», деганлари учунгина қувилган зотлардир. Аллоҳ одамларнинг айримларини айримлари билан даф қилиб турмаганида Аллоҳнинг номи кўп зикр қилинадиган черковлар, синагогалар, ибодатхоналар ва масжидлар вайрон қилинган бўларди. Аллоҳ Ўзига ёрдам берган одамга албатта ёрдам беради. Аллоҳ Қудратли ва Ғолибдир.

ٱلَّذِينَ أُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِم بِغَيۡرِ حَقٍّ إِلَّآ أَن يَقُولُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُۗ وَلَوۡلَا
دَفۡعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لَّهُدِّمَتۡ صَوَٰمِعُ وَبِيَعٞ وَصَلَوَٰتٞ
وَمَسَٰجِدُ يُذۡكَرُ فِيهَا ٱسۡمُ ٱللَّهِ كَثِيرٗاۗ وَلَيَنصُرَنَّ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥٓۚ
إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ٤٠

---

**41**. Уларни ер юзига ғолиб қилсак, намозни тўкис адо этадилар, закотни берадилар, яхшиликка буюриб, ёмонликдан қайтарадилар. Ишларнинг оқибати Аллоҳнинг Қўлидадир.

ٱلَّذِينَ إِن مَّكَّنَّٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ أَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَمَرُواْ
بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَنَهَوۡاْ عَنِ ٱلۡمُنكَرِۗ وَلِلَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٤١

---

**42**. Сизни ёлғончига чиқараётган бўлсалар, сиздан олдин Нуҳ қавми, Од ва Самудлар ҳам (пайғамбарларини) ёлғончига чиқарганлар.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدۡ كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَعَادٞ وَثَمُودُ ٤٢

---

**43**. Иброҳим қавми, Лут қавми.

وَقَوۡمُ إِبۡرَٰهِيمَ وَقَوۡمُ لُوطٖ ٤٣

---

**44**. Мадян эгалари ҳам. Мусо ҳам ёлғончига чиқарилди. Кофирларга бироз муҳлат бериб, кейин уларни тутдим. Бас, Менинг инкорим қандай бўлди?!

وَأَصۡحَٰبُ مَدۡيَنَۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰۖ فَأَمۡلَيۡتُ لِلۡكَٰفِرِينَ ثُمَّ أَخَذۡتُهُمۡۖ
فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٤

**45**. Қанча қишлоқлар борки, золим бўлган пайтида уларни ҳалок қилганмиз. Мана энди улар қулаган томлар, ташландиқ қудуқлар ва ҳувиллаган қасрларга айланиб қолганлар.

فَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَا وَهِيَ ظَالِمَةٞ فَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَبِئۡرٖ مُّعَطَّلَةٖ وَقَصۡرٖ مَّشِيدٍ ٤٥

---

**46**. Заминни кезиб юрмайдиларми? Ўшанда ақлини ишлатадиган диллари ва эшитадиган қулоқлари бўлар эди. Зеро, кўзлар кўр бўлмайди. Кўкслардаги кўнгиллар кўр бўлади.

أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَتَكُونَ لَهُمۡ قُلُوبٞ يَعۡقِلُونَ بِهَآ أَوۡ ءَاذَانٞ يَسۡمَعُونَ بِهَاۖ فَإِنَّهَا لَا تَعۡمَى ٱلۡأَبۡصَٰرُ وَلَٰكِن تَعۡمَى ٱلۡقُلُوبُ ٱلَّتِي فِي ٱلصُّدُورِ ٤٦

---

**47**. Сизни шошилтиришиб, тезроқ азоб келишини сўрайдилар. Аллоҳ ҳеч қачон Ўз ваъдасига хилоф қилмас. Парвардигорингиз ҳузуридаги бир кун сизлар санайдиган минг йил кабидир.

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَلَن يُخۡلِفَ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥۚ وَإِنَّ يَوۡمًا عِندَ رَبِّكَ كَأَلۡفِ سَنَةٖ مِّمَّا تَعُدُّونَ ٤٧

---

**48**. Қанча қишлоқлар бўлганки, золим бўлса ҳам уларга муҳлат бердим. Кейин уларни (азоб билан) ушладим. Қайтиш ёлғиз Менгагинадир.

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ أَمۡلَيۡتُ لَهَا وَهِيَ ظَالِمَةٞ ثُمَّ أَخَذۡتُهَا وَإِلَيَّ ٱلۡمَصِيرُ ٤٨

---

**49**. Айтинг: «Эй одамлар, мен сизлар учун бир очиқ огоҳлантирувчиман, холос».

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَآ أَنَا۠ لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٤٩

---

**50**. Иймон келтириб, яхши амалларни қилганларга мағфират ва улуғ ризқ бордир.

فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٥٠

---

**51**. Бизнинг оятларимиздан ғолиб бўлишга урининганлар - ана ўшалар дўзах эгаларидир.

وَٱلَّذِينَ سَعَوۡاْ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ٥١

---

**52**. Сиздан олдин бирон расул ва набийни юбормадикки, у қироат қилган пайтида шайтон унинг қироатига (унда йўқ нарсани) ташламаган бўлса. Аллоҳ шайтон ташлаган нарсани ўчириб юборади. Ундан кейин Аллоҳ оятларини мустаҳкам қилади. Аллоҳ ҳамма нарсани Билувчи ва ҳар бир ишни ҳикмат билан Қилувчидир.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٖ وَلَا نَبِيٍّ إِلَّآ إِذَا تَمَنَّىٰٓ أَلۡقَى ٱلشَّيۡطَٰنُ فِيٓ أُمۡنِيَّتِهِۦ فَيَنسَخُ ٱللَّهُ مَا يُلۡقِي ٱلشَّيۡطَٰنُ ثُمَّ يُحۡكِمُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٢

---

**53**. Шайтон ташлайдиган нарсани қалбида

لِّيَجۡعَلَ مَا يُلۡقِي ٱلشَّيۡطَٰنُ فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ وَٱلۡقَاسِيَةِ

марази борлар ва бағритошлар учун бир синовга айлантиради. Золимлар тинимсиз талашиб-тортишувдадирлар.

قُلُوبُهُمۡۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَفِي شِقَاقِۭ بَعِيدٖ ٥٣

**54**. ИлматоэтилганзотларэсаунингПарвардигорингиз тарафидан келган ҳақ эканини билиб, унга иймон келтирадила р ва қалблари у билан таскин топади. Албатта, Аллоҳ иймон келтирган зотларни тўғри йўлга ҳидоят қилгувчидир.

وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤۡمِنُواْ بِهِۦ فَتُخۡبِتَ
لَهُۥ قُلُوبُهُمۡۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٤

**55**. Куфр келтирган кимсалар эса то тўсатдан Қиёмат келиб қолгунича ёки қисир куннинг азоби келгунига қадар шубҳаланишда давом этаверадилар.

وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي مِرۡيَةٖ مِّنۡهُ حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةً
أَوۡ يَأۡتِيَهُمۡ عَذَابُ يَوۡمٍ عَقِيمٍ ٥٥

**56**. У кунда ҳукм Аллоҳникидир. Улар орасида ҳукм қилур. Иймон келтириб, яхши ишларни қилганлар ноз-неъмат жаннатларидадирлар.

ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَئِذٖ لِّلَّهِ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٥٦

**57**. Куфр келтириб, оятларимизни ёлғонга чиқарганлар учун эса хор қилувчи азоб бордир.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٥٧

**58**. Аллоҳ йўлида ҳижрат қилиб, кейин ўлдирилган ёки ўзи ўлганларга Аллоҳ гўзал ризқ ато этур. Дарҳақиқат, ризқ берувчиларнинг энг яхшиси Аллоҳдир.

وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ قُتِلُوٓاْ أَوۡ مَاتُواْ لَيَرۡزُقَنَّهُمُ ٱللَّهُ
رِزۡقًا حَسَنٗاۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٥٨

**59**. Албатта, уларни ўзлари рози бўладиган жойга киритур. Албатта, Аллоҳ Билгувчи ва Ҳалим Зотдир.

لَيُدۡخِلَنَّهُم مُّدۡخَلٗا يَرۡضَوۡنَهُۥۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَلِيمٌ حَلِيمٞ ٥٩

**60**. Шу. Ким ўзига берилган озор баробарида озор берса, кейин яна унга зулм қилинса, албатта, Аллоҳ унга ёрдам беради. Албатта, Аллоҳ афв Қилгувчи, Кечиргувчидир.

۞ذَٰلِكَۖ وَمَنۡ عَاقَبَ بِمِثۡلِ مَا عُوقِبَ بِهِۦ ثُمَّ بُغِيَ عَلَيۡهِ لَيَنصُرَنَّهُ
ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٞ ٦٠

**61**. Зеро, Аллоҳ кечани кундузнинг ичига, кундузни эса кечанинг ичига киритади.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِ وَأَنَّ ٱللَّهَ
سَمِيعُۢ بَصِيرٞ ٦١

Албатта, Аллоҳ Эшитгувчи, Кўргувчи Зотдир.

---

**62**. Бунга сабаб шуки, ёлғиз Аллоҳгина ҳақдир. Сизлар сиғинаётган бутлар эса ботилдир. Албатта, Аллоҳ Олий ва Улуғдир.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ هُوَ ٱلۡبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡكَبِيرُ ٦٢

---

**63**. Аллоҳ осмондан ёмғир ёғдириб, замин ям-яшил бўлганини кўрмадингизми? Аллоҳ Меҳрибон ва Хабардор Зотдир.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَتُصۡبِحُ ٱلۡأَرۡضُ مُخۡضَرَّةًۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٞ ٦٣

---

**64**. Самолардаги нарсалар ҳам, заминдаги нарсалар ҳам ёлғиз Уникидир. Албатта, Аллоҳ Беҳожат ва мақтовга лойиқ Зотдир.

لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٦٤

---

**65**. Аллоҳ заминдаги нарсаларни ва денгизда Унинг амри билан сузиб юрадиган кемаларни сизларга бўйсундириб берганини ҳамда осмонни ерга қулаб тушишдан тутиб туришини, магар Унинг изни билангина (қулаши мумкинлигини) кўрмадингизми?! Дарҳақиқат, Аллоҳ одамларга Меҳрибон ва Раҳмлидир.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَٱلۡفُلۡكَ تَجۡرِي فِي ٱلۡبَحۡرِ بِأَمۡرِهِۦ وَيُمۡسِكُ ٱلسَّمَآءَ أَن تَقَعَ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٦٥

---

**66**. Сизларни тирилтирган ҳам, кейин ўлдирадиган ҳам, кейин яна қайта тирилтирадиган ҳам У Зотдир. Албатта, инсон нонкўрдир.

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَحۡيَاكُمۡ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ ثُمَّ يُحۡيِيكُمۡۗ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَكَفُورٞ ٦٦

---

**67**. Ҳар бир умматга шариат берганмиз. Улар ўшанга амал қилгувчилардир. Бас, бу ишда ҳаргиз сиз билан талашмасинлар. Парвардигорингизга даъват қилинг. Албатта, сиз тўғри йўлдасиз.

لِّكُلِّ أُمَّةٖ جَعَلۡنَا مَنسَكًا هُمۡ نَاسِكُوهُۖ فَلَا يُنَٰزِعُنَّكَ فِي ٱلۡأَمۡرِۚ وَٱدۡعُ إِلَىٰ رَبِّكَۖ إِنَّكَ لَعَلَىٰ هُدٗى مُّسۡتَقِيمٖ ٦٧

---

**68**. Сиз билан талашиб-тортишсалар, уларга шундай деб айтинг: «Қилаётган ишларингизни Аллоҳ билгувчироқдир».

وَإِن جَٰدَلُوكَ فَقُلِ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا تَعۡمَلُونَ ٦٨

---

**69**. «Аллоҳ Қиёмат куни сиз ихтилоф қилган нарса бўйича орангизда ҳукм қилур».

ٱللَّهُ يَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٦٩

**70**. Аллоҳ осмону ердаги нарсаларни билишини билмадингизми? Албатта, бу нарса Китобдадир. Албатта, бу иш Аллоҳга осондир.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۗ إِنَّ ذَٰلِكَ فِى كِتَٰبٍ ۚ
إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ٧٠

---

**71**. Аллоҳни қўйиб, бирон ҳужжат туширмаган ва ўзлари ҳам билмайдиган нарсага ибодат қиладилар. Золимларга бирон мададкор йўқдир.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَٰنًا وَمَا لَيْسَ لَهُم بِهِۦ
عِلْمٌ ۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ٧١

---

**72**. Уларга очиқ-ойдин оятларимиз тиловат қилинаётганида куфр келтирганларнинг юзларида инкорни кўрасиз. Уларга оятларимизни тиловат қилиб бераётганларга чанг солишларига яқин қолур. Сиз уларга шундай деб айтинг: «Бундан ҳам ёмонроқ нарсанинг хабарини берайми? У дўзахдир. Аллоҳ уни куфр келтирган кимсаларга ваъда қилган. У нақадар ёмон қайтиш жойидир».

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ تَعْرِفُ فِى وُجُوهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
ٱلْمُنكَرَ ۖ يَكَادُونَ يَسْطُونَ بِٱلَّذِينَ يَتْلُونَ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا ۗ قُلْ
أَفَأُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكُمُ ۗ ٱلنَّارُ وَعَدَهَا ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٧٢

---

**73**. Эй одамлар, бир масал зарб этилди. Унга қулоқ солинглар. Аллоҳни қўйиб, сиғинаётган бутларингиз ҳаммаси бир бўлса ҳам бир пашшани яратолмайдилар. Агар пашша улардан бирон нарсани олиб қўйса, уни қутқара олмайдилар ҳам. Талаб қилувчи ҳам, талаб қилинмиш ҳам заиф-ожиздир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن
دُونِ ٱللَّهِ لَن يَخْلُقُوا۟ ذُبَابًا وَلَوِ ٱجْتَمَعُوا۟ لَهُۥ ۖ وَإِن يَسْلُبْهُمُ ٱلذُّبَابُ
شَيْـًٔا لَّا يَسْتَنقِذُوهُ مِنْهُ ۚ ضَعُفَ ٱلطَّالِبُ وَٱلْمَطْلُوبُ ٧٣

---

**74**. Улар Аллоҳни етарлича қадрламадилар (улуғламадилар). Аллоҳ Кучли ва Ғолибдир.

مَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِىٌّ عَزِيزٌ ٧٤

---

**75**. Аллоҳ фариштелардан элчиларни саралаб олади, инсонлардан ҳам. Аллоҳ Эшитгувчи, Кўргувчи Зотдир.

ٱللَّهُ يَصْطَفِى مِنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا وَمِنَ ٱلنَّاسِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ٧٥

---

**76**. Уларнинг олдиларидаги ва ортларидаги нарсани билади. Ишлар Аллоҳга қайтарилади.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۗ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ٧٦

---

**77**. Эй иймон келтирган зотлар, рукуъ қилинглар, сажда қилинглар, Парвардигорингизга сиғиниб, яхшилик қилинглар. Шояд, нажот топсангизлар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱرْكَعُوا۟ وَٱسْجُدُوا۟ وَٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمْ وَٱفْعَلُوا۟
ٱلْخَيْرَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ۩ ٧٧

وَجَٰهِدُواْ فِي ٱللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِۦۚ هُوَ ٱجۡتَبَىٰكُمۡ وَمَا جَعَلَ عَلَيۡكُمۡ
فِي ٱلدِّينِ مِنۡ حَرَجٖۚ مِّلَّةَ أَبِيكُمۡ إِبۡرَٰهِيمَۚ هُوَ سَمَّىٰكُمُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ
مِن قَبۡلُ وَفِي هَٰذَا لِيَكُونَ ٱلرَّسُولُ شَهِيدًا عَلَيۡكُمۡ وَتَكُونُواْ
شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِۚ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱعۡتَصِمُواْ بِٱللَّهِ
هُوَ مَوۡلَىٰكُمۡۖ فَنِعۡمَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَنِعۡمَ ٱلنَّصِيرُ ٧٨

**78**. Аллоҳ йўлида ҳақиқий жиҳод қилинглар. У Зот сизларни саралаб олди. Сизларга динда бирон ноқулайликни қўймади. Отангиз Иброҳимнинг миллати. У олдин сизларни мусулмонлар, деб номлади. Бу ишда пайғамбар сизларга гувоҳ бўлса, сизлар одамларга гувоҳ бўласизлар. Бас, намозни тўкис адо этинглар, закотни беринглар, Аллоҳга боғланинглар. У Ҳожангиздир. Нақадар яхши Ҳожа ва нақадар яхши Мададкор!

# Муъминун المؤمنون

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Дарҳақиқат, мўминлар нажот топдилар.

قَدْ أَفْلَحَ ٱلْمُؤْمِنُونَ ۝١

**2**. (Мўминларки,) намозларида ҳокисор турадилар.

ٱلَّذِينَ هُمْ فِى صَلَاتِهِمْ خَٰشِعُونَ ۝٢

**3**. (Мўминларки,) беҳуда нарсалардан юз ўгирадилар.

وَٱلَّذِينَ هُمْ عَنِ ٱللَّغْوِ مُعْرِضُونَ ۝٣

**4**. (Мўминларки,) закотни адо қиладилар.

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِلزَّكَوٰةِ فَٰعِلُونَ ۝٤

**5**. (Мўминларки,) авратларини сақлайдилар.

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَٰفِظُونَ ۝٥

**6**. Бу ишда ўзларининг жуфти ҳалоллари ёки қўл остидагилари мустасно. Бас, улар маломат қилинмаслар.

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزْوَٰجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ۝٦

**7**. Бундан ортиғини талаб қилган кимсалар - ана ўшалар тажовузкорлардир.

فَمَنِ ٱبْتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْعَادُونَ ۝٧

**8**. (Мўминларки,) омонатларига ва аҳдларига вафо қиладилар.

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِأَمَٰنَٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَٰعُونَ ۝٨

**9**. (Мўминларки,) намозларини асрайдилар.

وَٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَوَٰتِهِمْ يُحَافِظُونَ ۝٩

**10**. Ана ўшалар ворислардир.

أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْوَٰرِثُونَ ۝١٠

**11**. (Ворисларки,) Фирдавсни мерос қилиб оладилар ва у ерда абадий қоладилар.

ٱلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلْفِرْدَوْسَ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ۝١١

**12**. Албатта, инсонни лой сулоласидан яратдик.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِن سُلَٰلَةٍ مِّن طِينٍ ۝١٢

**13**. Кейин уни мустаҳкам қароргоҳдаги нутфа қилдик.

ثُمَّ جَعَلْنَٰهُ نُطْفَةً فِى قَرَارٍ مَّكِينٍ ۝١٣

**14**. Кейин эса нутфани лахта қон қилиб яратдик. Лахта қонни парча гўшт қилиб яратдик. Парча гўштни суяклар қилиб яратдик. Бас, суякларга гўшт қопладик. Кейин уни янги бир жонзот ҳолига келтирдик. Бас, энг гўзал яратувчи Аллоҳ баракотлидир.

ثُمَّ خَلَقۡنَا ٱلنُّطۡفَةَ عَلَقَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡعَلَقَةَ مُضۡغَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡمُضۡغَةَ عِظَٰمٗا فَكَسَوۡنَا ٱلۡعِظَٰمَ لَحۡمٗا ثُمَّ أَنشَأۡنَٰهُ خَلۡقًا ءَاخَرَۚ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ أَحۡسَنُ ٱلۡخَٰلِقِينَ ١٤

---

**15**. Сўнг сизлар мана шундан кейин ўлгувчисизлар.

ثُمَّ إِنَّكُم بَعۡدَ ذَٰلِكَ لَمَيِّتُونَ ١٥

---

**16**. Кейин, албатта, сизлар Қиёмат куни қайта тириласизлар.

ثُمَّ إِنَّكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ تُبۡعَثُونَ ١٦

---

**17**. Албатта, устингизда етти йўлни яратдик. Биз яратилмишлардан бехабар эмасмиз.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا فَوۡقَكُمۡ سَبۡعَ طَرَآئِقَ وَمَا كُنَّا عَنِ ٱلۡخَلۡقِ غَٰفِلِينَ ١٧

---

**18**. Осмондан миқдор билан сув тушириб, уни ерга жойлаштирдик. Албатта, Биз уни кетказишга Қодирдирмиз.

وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءَۢ بِقَدَرٖ فَأَسۡكَنَّٰهُ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابِۭ بِهِۦ لَقَٰدِرُونَ ١٨

---

**19**. У билан сизлар учун хурмо ва узум боғларини пайдо қилдик. Уларда сизлар учун кўп мевалар бор ва улардан ейсизлар.

فَأَنشَأۡنَا لَكُم بِهِۦ جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ لَّكُمۡ فِيهَا فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٞ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ١٩

---

**20**. Тури Сайнодан чиқадиган бир дарахтни (ҳам пайдо қилдик). У ёғли ва тановул қиладиганларга хуруш бўлиб ўсади.

وَشَجَرَةٗ تَخۡرُجُ مِن طُورِ سَيۡنَآءَ تَنۢبُتُ بِٱلدُّهۡنِ وَصِبۡغٖ لِّلۡأٓكِلِينَ ٢٠

---

**21**. Албатта, сиз учун чорва ҳайвонларида ибрат бордир. Сизларни уларнинг қоринларидаги нарсадан суғорамиз. Сизлар учун уларда кўп фойдалар бор ва улардан тановул қиласизлар.

وَإِنَّ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَنۡعَٰمِ لَعِبۡرَةٗۖ نُّسۡقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ كَثِيرَةٞ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٢١

---

**22**. Уларнинг ва кемаларнинг устида юк ташийсизлар.

وَعَلَيۡهَا وَعَلَى ٱلۡفُلۡكِ تُحۡمَلُونَ ٢٢

---

**23**. Биз Нуҳни ўз қавмига юбордик. Бас, у деди: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилинглар. Сизлар учун Ундан ўзга бирон илоҳ йўқ. Тақво қилмайсизларми?»

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٢٣

**24**. Қавмидаги куфр келтирган зодагонлари дедилар: «Бу ҳам сизларга ўхшаган бир одамдан бошқа нарса эмас. У сизлардан зўр бўлишни истаяпти. Аллоҳ хоҳлаганида фаришталарни туширган бўларди. Буни олдинги ота-боболаримизда эшитмаганмиз».

فَقَالَ ٱلۡمَلَؤُاْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ
يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيۡكُمۡ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةٗ مَّا سَمِعۡنَا
بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٤

---

**25**. У бир жин теккан одам, холос. Уни бироз муддат кутиб туринглар.

إِنۡ هُوَ إِلَّا رَجُلُۢ بِهِۦ جِنَّةٞ فَتَرَبَّصُواْ بِهِۦ حَتَّىٰ حِينٖ ٢٥

---

**26**. Деди: «Парвардигорим, мени ёлғончи қилаётганлари учун Ўзинг менга мадад бер».

قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي بِمَا كَذَّبُونِ ٢٦

---

**27**. Бас, унга шундай ваҳий қилдик: «Бизнинг кўз ўнгимизда ва ваҳийимиз ила кема яса. Амримиз келиб, таннур фаввора бўлиб отилганда унга ҳар бир турдан бир жуфтни ва оилангни чиқар. Олдинроқ улардан қайси бирига қарши сўз айтилган бўлса, ўшалар бундан мустасно. Зулм қилганлар ҳақида Менга хитоб қилма. Албатта, улар ғарқ қилингувчилардир».

فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِ أَنِ ٱصۡنَعِ ٱلۡفُلۡكَ بِأَعۡيُنِنَا وَوَحۡيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمۡرُنَا
وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ فَٱسۡلُكۡ فِيهَا مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَأَهۡلَكَ إِلَّا مَن
سَبَقَ عَلَيۡهِ ٱلۡقَوۡلُ مِنۡهُمۡۖ وَلَا تُخَٰطِبۡنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِنَّهُم
مُّغۡرَقُونَ ٢٧

---

**28**. Сен ва сен билан бирга бўлганлар кемага жойлашиб олгач: «Бизни золим қавмдан қутқарган Аллоҳга ҳамд бўлсин», дегин.

فَإِذَا ٱسۡتَوَيۡتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى ٱلۡفُلۡكِ فَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي
نَجَّىٰنَا مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٨

---

**29**. Яна айт: «Парвардигорим, мени бир муборак манзилга туширгин. Сен Ўзинг энг яхши туширгувчисан».

وَقُل رَّبِّ أَنزِلۡنِي مُنزَلٗا مُّبَارَكٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٢٩

---

**30**. Албатта, бунда оят-ибратлар бордир. Албатта, Биз синовчи бўлган эдик.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ وَإِن كُنَّا لَمُبۡتَلِينَ ٣٠

---

**31**. Сўнгра улардан кейин бошқа авлодларни пайдо қилдик.

ثُمَّ أَنشَأۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِمۡ قَرۡنًا ءَاخَرِينَ ٣١

---

**32**. Уларга ўзларидан бўлган бир пайғамбарни юбордик. «Аллоҳга ибодат қилинглар. Сизлар

فَأَرۡسَلۡنَا فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ
غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٣٢

учун Ундан ўзга бирон илоҳ йўқ. Тақво қилмайсизларми?»

**33**. Қавми орасидаги куфр келтирган, охиратдаги учрашувни ёлғон дейдиган ва Биз шу дунё ҳаётида маишатпараст қилиб қўйган зодагонлар шундай дейдилар: «Бу ҳам сизларга ўхшаган бир одам, холос. Сизлар ейдиган нарсадан ейди ва сизлар ичадиган нарсадан ичади.

وَقَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِلِقَآءِ ٱلْءَاخِرَةِ
وَأَتْرَفْنَـٰهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا مَا هَـٰذَآ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا
تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَيَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ٣٣

**34**. Агар ўзингизга ўхшаган инсонга итоат қиладиган бўлсангиз, аниқ зарар кўргувчилардансиз.

وَلَئِنْ أَطَعْتُم بَشَرًا مِّثْلَكُمْ إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَـٰسِرُونَ ٣٤

**35**. У сизларга ўлиб, тупроқ ва суяк бўлиб кетганингиздан кейин, албатта, чақириласизлар, деб ваъда қиляптими?

أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنتُمْ تُرَابًا وَعِظَـٰمًا أَنَّكُم مُّخْرَجُونَ ٣٥

**36**. Ҳайҳот! Сизларга ваъда қилинаётган нарса (ҳақиқатдан) нақадар узоқ!

۞ هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ٣٦

**37**. Шу дунё ҳаётимиздан ўзга ҳаёт йўқ. Ўламиз ва яшаймиз. Биз қайта тирилгувчи эмасмиз.

إِنْ هِىَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ٣٧

**38**. У Аллоҳга қарши ёлғон тўқиётган одамдан бошқа кимса эмас. Биз унга иймон келтиргувчилар эмасмиз».

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا وَمَا نَحْنُ لَهُۥ بِمُؤْمِنِينَ ٣٨

**39**. Деди: «Парвардигорим, мени ёлғончи қилаётганлари учун Ўзинг менга мадад бер».

قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى بِمَا كَذَّبُونِ ٣٩

**40**. Деди: «Улар бироздан кейин, албатта, надомат қилгувчиларга айланадилар».

قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَـٰدِمِينَ ٤٠

**41**. Бас, уларни ҳақли равишда қичқириқ тутди. Уларни хас-хашакка айлантирдик. Золим қавмга ҳалокат бўлгай.

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّيْحَةُ بِٱلْحَقِّ فَجَعَلْنَـٰهُمْ غُثَآءً ۚ فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ ٱلظَّـٰلِمِينَ ٤١

**42**. Улардан кейин бошқа асрларни (авлодларни) пайдо қилдик.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قُرُونًا ءَاخَرِينَ ٤٢

**43**. Ҳеч бир уммат ўз ажалидан ўтиб ҳам кета олмайди, ортда ҳам қолмайди.

مَا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ٤٣

**44**. Кейин кетма-кет элчиларимизни юбордик. Қайси бир умматга ўзининг пайғамбари келса, уни ёлғончига чиқардилар. Бас, бирин-кетин (уларни ҳалок қилиб, одамларнинг оғзидаги) гап-сўзларга айлантирдик. Иймон келтирмайдиган қавмга ҳалокат бўлгай.

ثُمَّ أَرۡسَلۡنَا رُسُلَنَا تَتۡرَاۖ كُلَّ مَا جَآءَ أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُۖ فَأَتۡبَعۡنَا بَعۡضَهُم بَعۡضًا وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَحَادِيثَۚ فَبُعۡدًا لِّقَوۡمٍ لَّا يُؤۡمِنُونَ ٤٤

**45**. Кейин Мусо ва унинг биродари Ҳорунни оятларимиз ва очиқ ҳужжат ила юбордик.

ثُمَّ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَٰرُونَ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٍ مُّبِينٍ ٤٥

**46**. Фиръавн ва унинг аъёнларига. Бас, кибр қилдилар. Улар каттазанг қавм эди.

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمًا عَالِينَ ٤٦

**47**. «Ўзимизга ўхшаган шу икки одамга иймон келтирамизми, ҳолбуки, бу иккисининг қавми бизга қуллик қилиб турган бўлса», дедилар.

فَقَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ لِبَشَرَيۡنِ مِثۡلِنَا وَقَوۡمُهُمَا لَنَا عَٰبِدُونَ ٤٧

**48**. Иккисини ёлғончига чиқардилар. Шу билан ҳалок қилингувчилардан бўлдилар.

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُواْ مِنَ ٱلۡمُهۡلَكِينَ ٤٨

**49**. Мусога Китобни бердик. Шояд, ҳидоят топсалар.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ لَعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٤٩

**50**. Марямнинг ўғли ва унинг онасини оят-аломат қилдик. Иккисига бир оқар сувли баланд жойдан бошпана бердик.

وَجَعَلۡنَا ٱبۡنَ مَرۡيَمَ وَأُمَّهُۥٓ ءَايَةً وَءَاوَيۡنَٰهُمَآ إِلَىٰ رَبۡوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَمَعِينٍ ٥٠

**51**. Эй пайғамбарлар, пок озуқалардан тановул қилинглар ва яхши ишларни қилинглар. Мен сизлар қилаётган ишларни Билгувчиман.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلرُّسُلُ كُلُواْ مِنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَٱعۡمَلُواْ صَٰلِحًاۖ إِنِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ عَلِيمٌ ٥١

**52**. Албатта, бу сизнинг умматингиз бир умматдир. Мен эса Парвардигорингизман. Бас, Мендангина қўрқинглар.

وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ فَٱتَّقُونِ ٥٢

**53**. Бас, улар ишларини бўлак-бўлакларга ажратиб

فَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ زُبُرًاۖ كُلُّ حِزۡبِۭ بِمَا لَدَيۡهِمۡ فَرِحُونَ ٥٣

юбордилар. Ҳар бир гуруҳ ўзидаги нарса билан хурсанд.

**54**. Бас, уларни маълум муддат ўз ғафлатларига ташлаб қўйинг.

فَذَرۡهُمۡ فِي غَمۡرَتِهِمۡ حَتَّىٰ حِينٍ ٥٤

**55**. Биз уларга мол-давлат ва фарзандлар ила мадад беряпмиз, деб ўйлайдилар.

أَيَحۡسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُم بِهِۦ مِن مَّالٍ وَبَنِينَ ٥٥

**56**. Уларга яхшиликларни тез етказяпмиз, (деб ўйлайдилар). Йўқ, улар сезмайдилар.

نُسَارِعُ لَهُمۡ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ بَل لَّا يَشۡعُرُونَ ٥٦

**57**. Парвардигорларидан қўрқиб, хавфсираб турадиганлар,

إِنَّ ٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ خَشۡيَةِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ٥٧

**58**. Парвардигорларининг оятларига иймон келтирадиганлар,

وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ يُؤۡمِنُونَ ٥٨

**59**. Парвардигорларига ширк келтирмайдиганлар,

وَٱلَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمۡ لَا يُشۡرِكُونَ ٥٩

**60**. Парвардигорларига қайтгувчи эканликларини (ўйлаб), берган нарсаларини қалблари титраб берадиганлар,

وَٱلَّذِينَ يُؤۡتُونَ مَآ ءَاتَواْ وَّقُلُوبُهُمۡ وَجِلَةٌ أَنَّهُمۡ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ رَٰجِعُونَ ٦٠

**61**. Ана ўшалар эзгу ишларга ошиқадилар ва бу борада мусобақалашадилар.

أُوْلَٰٓئِكَ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَهُمۡ لَهَا سَٰبِقُونَ ٦١

**62**. Ҳеч бир жонга тоқатидан ортиқ нарсани юкламаймиз. Ҳузуримизда ҳақни гапирадиган Китоб бор ва улар зулм қилинмаслар.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ وَلَدَيۡنَا كِتَٰبٌ يَنطِقُ بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٦٢

**63**. Йўқ! Уларнинг қалблари бундан ғафлатда. Уларнинг бундан бошқа ўзлари қилган амаллари ҳам бор.

بَلۡ قُلُوبُهُمۡ فِي غَمۡرَةٖ مِّنۡ هَٰذَا وَلَهُمۡ أَعۡمَٰلٞ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمۡ لَهَا عَٰمِلُونَ ٦٣

**64**. Токи уларнинг маишатпарастларини азоб билан тутганимизда бирдан улар фарёд қилурлар.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذۡنَا مُتۡرَفِيهِم بِٱلۡعَذَابِ إِذَا هُمۡ يَجۡـَٔرُونَ ٦٤

**65**. Бугун энди дод-вой солмангиз. Энди Биз тарафимиздан сизга мадад берилмайди.

لَا تَجْـَٔرُواْ ٱلْيَوْمَ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ٦٥

**66**. Сизларга оятларим тиловат қилинарди. Сизлар эса ортингизга қайрилиб кетардингиз.

قَدْ كَانَتْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ تَنكِصُونَ ٦٦

**67**. У билан кибрланиб, тунги суҳбатларда беҳуда гапларни гапирар эдингиз.

مُسْتَكْبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرًا تَهْجُرُونَ ٦٧

**68**. Гапни тадаббур қилиб кўрмадиларми? Ёки уларга олдинги ота-боболарига келмаган нарса келибдими?

أَفَلَمْ يَدَّبَّرُواْ ٱلْقَوْلَ أَمْ جَآءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ ءَابَآءَهُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ٦٨

**69**. Ёки ўз пайғамбарини танимасдан уни инкор қилгувчи бўляптиларми?

أَمْ لَمْ يَعْرِفُواْ رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٦٩

**70**. Ёки, унда бир жунун бор, дейдиларми? Асло! Балки у зот уларга ҳақни олиб келди. Уларнинг аксари эса ҳақни ёмон кўргувчилардир.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةٌۢ بَلْ جَآءَهُم بِٱلْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٠

**71**. Ҳақ уларнинг ҳавойи нафсларига эргашганда эди, осмонлару ер ва ундаги нарсалар бузилиб кетган бўларди. Йўқ. Уларга эслатмаларини олиб келдик. Улар эса эслатмаларидан юз ўгиргувчилардир.

وَلَوِ ٱتَّبَعَ ٱلْحَقُّ أَهْوَآءَهُمْ لَفَسَدَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ
بَلْ أَتَيْنَٰهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ عَن ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ٧١

**72**. Ёки сизлар улардан ҳақ сўрадингизми? Парвардигорингиз берадиган ҳақ яхшироқдир. У Зот энг яхши ризқ бергувчидир.

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٧٢

**73**. Албатта, сиз уларни тўғри йўлга даъват этасиз.

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٧٣

**74**. Албатта, охиратга иймон келтирмайдиганлар бу йўлдан озгувчилардир.

وَإِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ عَنِ ٱلصِّرَٰطِ لَنَٰكِبُونَ ٧٤

**75**. Агар уларга раҳм қилиб, мусибатларини аритсак ҳам, шак-шубҳасиз, яна ўз туғёнларида адашиб юраверадилар.

۞ وَلَوْ رَحِمْنَٰهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّواْ فِى طُغْيَٰنِهِمْ
يَعْمَهُونَ ٧٥

**76**. Уларни азоб билан ушладик. Шунда ҳам улар Парвардигорларига бўйин эгмадилар, тазарру ҳам қилмадилар.

وَلَقَدۡ أَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡعَذَابِ فَمَا ٱسۡتَكَانُواْ لِرَبِّهِمۡ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ٧٦

**77**. Ҳатто уларга қаттиқ азоби бор эшикни очиб юбордик. Қарабсизки, улар унда умидсизликка тушгувчилардир.

حَتَّىٰٓ إِذَا فَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَابٗا ذَا عَذَابٖ شَدِيدٍ إِذَا هُمۡ فِيهِ مُبۡلِسُونَ ٧٧

**78**. Сизларга қулоқ, кўз ва қалбларни пайдо қилиб берган Ўша Зотдир. Шукр қилишингиз бунчалар оз бўлмаса!

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٧٨

**79**. Сизларни ер юзида яратиб қўйган ҳам Ўша Зотдир. Қайта тўпланишингиз ҳам Унинг ҳузуригадир.

وَهُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٧٩

**80**. Жон ато этадиган ҳам, жонни оладиган ҳам Ўша Зотдир. Кеча ва кундузнинг алмашиниб туриши ҳам Унгадир. Ақлингизни ишлатмайсизми?

وَهُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ وَلَهُ ٱخۡتِلَٰفُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٨٠

**81**. Йўқ! Улар олдингилар нима деган бўлса, ўшани айтдилар.

بَلۡ قَالُواْ مِثۡلَ مَا قَالَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٨١

**82**. Дедилар: «Ўлиб, тупроқ ва суяк бўлиб кетганимиздан кейин-а? Биз қайта тирилгувчилармизми?

قَالُوٓاْ أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٨٢

**83**. Бизга ҳам, олдинги ота-боболаримизга ҳам шу ваъда қилинган. Бу олдингиларнинг афсоналаридан бошқа нарса эмас».

لَقَدۡ وُعِدۡنَا نَحۡنُ وَءَابَآؤُنَا هَٰذَا مِن قَبۡلُ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨٣

**84**. Айтинг: «Биладиган бўлсангизлар (айтинглар-чи), ер ва ундаги нарсалар кимники?»

قُل لِّمَنِ ٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهَآ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨٤

**85**. Аллоҳникидир, дейдилар. Айтинг: «Бас, ибрат-эслатма олмайсизларми?»

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٨٥

**86**. Айтинг: «Етти осмоннинг Парвардигори, буюк Аршнинг Парвардигори ким?»

قُلۡ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلسَّبۡعِ وَرَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ ٨٦

**87**. Аллоҳникидир, дейдилар. Айтинг: «Тақво қилмайсизларми?»

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٨٧

**88**. Айтинг: «Агар билсангизлар (айтинглар-чи), ҳамма нарсанинг мулки Қўлида бўлган, Ўзи ҳомийлик қиладиган, Унга қарши биров ҳомийлик қила олмайдиган Зот ким?»

قُلۡ مَنۢ بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيۡهِ إِن
كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨٨

**89**. Аллоҳникидир, дейдилар. Айтинг: «Бас, қандай алданасизлар?»

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ فَأَنَّىٰ تُسۡحَرُونَ ٨٩

**90**. Йўқ! Биз уларга ҳақни келтирдик. Улар эса, шак-шубҳасиз, ёлғончилардир.

بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٩٠

**91**. Аллоҳ бола тутмади. Ундан ўзга илоҳ йўқ. Акс ҳолда ҳар бир илоҳ ўзи яратгани билан кетган ва бири бошқасига устунлик қилган бўларди. Аллоҳ улар тавсифлаётган сифатлардан Покдир.

مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٖ وَمَا كَانَ مَعَهُۥ مِنۡ إِلَٰهٍۚ إِذٗا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهِۭ بِمَا
خَلَقَ وَلَعَلَا بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ٩١

**92**. Ғайбу шаҳодатни Билгувчидир. Улар келтираётган ширклардан Олийдир.

عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٩٢

**93**. Айтинг: «Парвардигорим, уларга ваъда қилинаётган нарсани менга кўрсатсанг...

قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّي مَا يُوعَدُونَ ٩٣

**94**. Парвардигорим, мени золим қавмлар сафида қилиб қўймагин».

رَبِّ فَلَا تَجۡعَلۡنِي فِي ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٩٤

**95**. Албатта, Биз уларга ваъда қилган нарсамизни сизга кўрсатишга Қодирмиз.

وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمۡ لَقَٰدِرُونَ ٩٥

**96**. Сиз ёмонликни энг чиройли тарзда даф қилинг. Биз улар тавсифлаётган гапларни жуда яхши биламиз.

ٱدۡفَعۡ بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ ٱلسَّيِّئَةَۚ نَحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ٩٦

**97**. Айтинг: «Парвардигорим, шайтонларнинг васвасаларидан паноҳ беришингни сўрайман.

وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنۡ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ٩٧

**98**. Парвардигорим, улар менинг ҳузуримга келишларидан паноҳ беришингни сўрайман».

وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحۡضُرُونِ ٩٨

**99**. Улардан бирига ўлим келганида дейди: «Парвардигорим, мени қайтаргин!

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلۡمَوۡتُ قَالَ رَبِّ ٱرۡجِعُونِ ٩٩

**100**. Шояд, тарк қилган ўринларимда яхши амал қилсам». Асло! Бу у айтаётган бир гап, холос. Уларнинг ортида қайта тириладиган кунларига қадар бир тўсиқ бордир.

لَعَلِّيٓ أَعۡمَلُ صَٰلِحٗا فِيمَا تَرَكۡتُۚ كَلَّآۚ إِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَاۖ وَمِن
وَرَآئِهِم بَرۡزَخٌ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٠٠

**101**. Сурга дам урилганда, ана ўша кунда улар орасида на насл-насаб қолур ва на бир-бирларини сўраб-суриштирурлар.

فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ وَلَا يَتَسَآءَلُونَ ١٠١

**102**. Кимнинг мезонлари оғир келса, бас, ана ўшалар нажот топгувчилардир.

فَمَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٢

**103**. Кимнинг мезонлари енгил келса, бас, ана ўшалар ўзларини ўзлари қўлдан бой бериб, жаҳаннамда абадий қоладилар.

وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فِي جَهَنَّمَ
خَٰلِدُونَ ١٠٣

**104**. Юзларини ўт куйдириб, бадбашара бўлиб кетгувчилардир.

تَلۡفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمۡ فِيهَا كَٰلِحُونَ ١٠٤

**105**. Сизларга оятларим тиловат қилинмаганмиди ва сизлар уларни ёлғонга чиқармаганмидингиз?

أَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٠٥

**106**. Дедилар: «Парвардигоро, бизга бадбахтлигимиз устун келиб, адашган қавм бўлиб қолган эканмиз».

قَالُواْ رَبَّنَا غَلَبَتۡ عَلَيۡنَا شِقۡوَتُنَا وَكُنَّا قَوۡمٗا ضَآلِّينَ ١٠٦

**107**. Парвардигоро, бизни ундан чиқар. Агар яна қайтсак, бас, биз аниқ золимлармиз.

رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا مِنۡهَا فَإِنۡ عُدۡنَا فَإِنَّا ظَٰلِمُونَ ١٠٧

**108**. Деди: «Унда хор бўлиб қолинглар ва Менга гапирманглар».

قَالَ ٱخۡسَـُٔواْ فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ١٠٨

**109**. Бандаларимдан бир гуруҳи дер эдилар:

إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٞ مِّنۡ عِبَادِي يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَا

«Парвардигоро, иймон келтирдик, бизни кечир, бизга раҳм қил. Сен раҳм қилгувчиларнинг энг яхшисисан».

وَأَنتَ خَيْرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١٠٩

**110**. Уларни масхара қилдингиз. Ҳатто бу иш Мени эслашни унуттирди. Уларнинг устидан кулар эдингиз.

فَٱتَّخَذْتُمُوهُمْ سِخْرِيًّا حَتَّىٰٓ أَنسَوْكُمْ ذِكْرِى وَكُنتُم مِّنْهُمْ تَضْحَكُونَ ١١٠

**111**. Албатта, Мен бугун уларни қилган сабри туфайли мукофотладим. Албатта, улар зафар қучгувчилардир.

إِنِّى جَزَيْتُهُمُ ٱلْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوٓا۟ أَنَّهُمْ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ١١١

**112**. Деди: «Ерда қанча йил турдингизлар?»

قَٰلَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِى ٱلْأَرْضِ عَدَدَ سِنِينَ ١١٢

**113**. Дедилар: «Бир кун ё бир куннинг бир қисмича турдик. Санаб тургувчилардан сўра».

قَالُوا۟ لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ فَسْـَٔلِ ٱلْعَآدِّينَ ١١٣

**114**. Деди: «Жуда оз турдингиз. Шуни билганингизда эди».

قَٰلَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا ۖ لَّوْ أَنَّكُمْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ١١٤

**115**. Сизларни бекорга яратганмиз ва сизлар Бизга қайтарилмайсизлар, деб ўйлаганмидингиз?

أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَٰكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ ١١٥

**116**. Ҳақ подшоҳ Аллоҳ Олийдир. Ундан ўзга илоҳ йўқ. У буюк Арш Эгасидир.

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلْمَلِكُ ٱلْحَقُّ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْكَرِيمِ ١١٦

**117**. Ким ҳеч бир ҳужжатсиз Аллоҳ билан бирга бошқа бир илоҳга ҳам дуо қилса, унинг ҳисоби Парвардигори ҳузуридадир. Ҳақиқат шуки, кофирлар нажот топмайдилар.

وَمَن يَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَا بُرْهَٰنَ لَهُۥ بِهِۦ فَإِنَّمَا حِسَابُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلْكَٰفِرُونَ ١١٧

**118**. Айтинг: «Парвардигорим, кечир, раҳм қил. Сен раҳм қилгувчиларнинг энг яхшисисан».

وَقُل رَّبِّ ٱغْفِرْ وَٱرْحَمْ وَأَنتَ خَيْرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١١٨

# Нур النور

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Сура. Уни туширдик ва фарз айладик. Унда очиқ оятларни нозил қилдик. Шоядки, эслатма-ибрат олсангизлар.

سُورَةٌ أَنزَلۡنَٰهَا وَفَرَضۡنَٰهَا وَأَنزَلۡنَا فِيهَآ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ لَّعَلَّكُمۡ
تَذَكَّرُونَ ١

---

**2**. Зоний ва зонияларнинг ҳар бирини юз дарра урингиз. Агар Аллоҳга ва охират кунига ишонсангиз, Аллоҳнинг дини борасида уларга шафқат қилмангиз. Уларнинг азобланаётганига мўминлардан бир гуруҳи гувоҳ бўлсин.

ٱلزَّانِيَةُ وَٱلزَّانِي فَٱجۡلِدُواْ كُلَّ وَٰحِدٖ مِّنۡهُمَا مِاْئَةَ جَلۡدَةٖۖ وَلَا
تَأۡخُذۡكُم بِهِمَا رَأۡفَةٞ فِي دِينِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ
ٱلۡأٓخِرِۖ وَلۡيَشۡهَدۡ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

---

**3**. Зоний зониядан ёки мушрикадан бошқасини ўз никоҳига олмайди. Зонияни ҳам зоний ёки мушрикдан бошқаси ўз никоҳига олмайди. Бу иш мўминларга ҳаром қилинди.

ٱلزَّانِي لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوۡ مُشۡرِكَةٗ وَٱلزَّانِيَةُ لَا يَنكِحُهَآ إِلَّا زَانٍ
أَوۡ مُشۡرِكٞۚ وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

---

**4**. Покиза аёлларга туҳмат қилиб, тўрт гувоҳ келтира олмаганларни саксон дарра урингиз ва ҳеч қачон уларнинг гувоҳлигини қабул қилмангиз. Ана ўшалар фосиқлардир.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَأۡتُواْ بِأَرۡبَعَةِ شُهَدَآءَ فَٱجۡلِدُوهُمۡ
ثَمَٰنِينَ جَلۡدَةٗ وَلَا تَقۡبَلُواْ لَهُمۡ شَهَٰدَةً أَبَدٗاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٤

---

**5**. Шундан кейин тавба қилиб, ўзларини ўнглаб олганлар бундан мустасно. Зеро, Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

---

**6**. Ўз аёлларини бадном қиладиганларнинг ўзларидан бошқа гувоҳлари бўлмаса, бас, улардан бири ўзининг ростгўйлардан эканига Аллоҳнинг номига тўрт марта гувоҳлик беради.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ أَزۡوَٰجَهُمۡ وَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ شُهَدَآءُ إِلَّآ أَنفُسُهُمۡ
فَشَهَٰدَةُ أَحَدِهِمۡ أَرۡبَعُ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٦

---

**7**. Бешинчисида эса агар ёлғон гапирувчилардан бўлса, унга Аллоҳнинг лаънати бўлишини (айтади).

وَٱلۡخَٰمِسَةُ أَنَّ لَعۡنَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٧

**8**. Аёл тўрт марта эрининг ёлғон гапирувчилардан эканига Аллоҳнинг номини айтиб гувоҳлик бериши ундан азобни даф қилади.

وَيَدۡرَؤُاْ عَنۡهَا ٱلۡعَذَابَ أَن تَشۡهَدَ أَرۡبَعَ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ
ٱلۡكَٰذِبِينَ ٨

**9**. Бешинчисида эса эри ростгўйлардан бўлса, ўзига Аллоҳнинг ғазаби бўлишини (айтади).

وَٱلۡخَٰمِسَةَ أَنَّ غَضَبَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَآ إِن كَانَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٩

**10**. Агар сизларга Аллоҳнинг фазлу марҳамати бўлмаганида ва Аллоҳ тавбаларни қабул қилгувчи, Ҳаким Зот бўлмаганида эди.

وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ١٠

**11**. Албатта, бўҳтонни олиб келганлар ўзларингиздан бўлган бир тўдадир. Уни ўзингизга ёмонлик, деб билманглар. Аксинча, у сизлар учун яхшиликдир. Улардан ҳар бир киши учун қилмишига яраша гуноҳ бор. Улардан гуноҳнинг каттасини кўтарган кимсага эса буюк азоб бор.

إِنَّ ٱلَّذِينَ جَآءُو بِٱلۡإِفۡكِ عُصۡبَةٞ مِّنكُمۡۚ لَا تَحۡسَبُوهُ شَرّٗا لَّكُمۖ بَلۡ
هُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۚ لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُم مَّا ٱكۡتَسَبَ مِنَ ٱلۡإِثۡمِۚ وَٱلَّذِي
تَوَلَّىٰ كِبۡرَهُۥ مِنۡهُمۡ لَهُۥ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١١

**12**. Уни эшитган пайтингизда мўмин ва мўминалар ўзлари ҳақида яхши гумонга бориб: «Бу очиқ туҳмат-ку», десалар бўлмасмиди?!

لَّوۡلَآ إِذۡ سَمِعۡتُمُوهُ ظَنَّ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ بِأَنفُسِهِمۡ خَيۡرٗا وَقَالُواْ
هَٰذَآ إِفۡكٞ مُّبِينٞ ١٢

**13**. Улар тўртта гувоҳ келтирсалар бўлмасмиди?! Агар гувоҳ келтира олмасалар, бас, ана ўшалар Аллоҳнинг наздида ёлғончилардир.

لَّوۡلَا جَآءُو عَلَيۡهِ بِأَرۡبَعَةِ شُهَدَآءَۚ فَإِذۡ لَمۡ يَأۡتُواْ بِٱلشُّهَدَآءِ فَأُوْلَٰٓئِكَ
عِندَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٣

**14**. Агар Аллоҳнинг сизларга дунё ва охиратда фазлу марҳамати бўлмаганида эди, киришиб, чуқурлашиб кетган бу ишингизда сизларни буюк азоб ушлаган бўлар эди.

وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ لَمَسَّكُمۡ فِي
مَآ أَفَضۡتُمۡ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٤

**15**. Ўшанда уни тилларингиз билан илиб олардингиз, оғизларингиз билан билмаган нарсангизни гапирардингиз ва бу ишни енгил санардингиз. Ҳолбуки, у Аллоҳнинг наздида буюкдир.

إِذۡ تَلَقَّوۡنَهُۥ بِأَلۡسِنَتِكُمۡ وَتَقُولُونَ بِأَفۡوَاهِكُم مَّا لَيۡسَ لَكُم بِهِۦ
عِلۡمٞ وَتَحۡسَبُونَهُۥ هَيِّنٗا وَهُوَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمٞ ١٥

**16**. Уни эшитган пайтингизда: «Буни гапиришимиз дуруст эмас, субҳаналлоҳ, бу буюк бўҳтондир», десангизлар бўлмасмиди?!

وَلَوۡلَآ إِذۡ سَمِعۡتُمُوهُ قُلۡتُم مَّا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبۡحَٰنَكَ
هَٰذَا بُهۡتَٰنٌ عَظِيمٞ ١٦

**17**. Агар мўмин бўлсангизлар, қайтиб бундай ишни қилмаслигингизни Аллоҳ сизларга насиҳат қилади.

يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُواْ لِمِثۡلِهِۦٓ أَبَدًا إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧

**18**. Аллоҳ сизларга оятларни баён қилади. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٨

**19**. Иймон келтирган зотлар орасида бузуқлик тарқалишини истайдиганлар учун дунёда ҳам, охиратда ҳам аламли азоб бордир. Аллоҳ билади, сизлар эса билмайсизлар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلۡفَٰحِشَةُ فِي ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ١٩

**20**. Агар сизларга Аллоҳнинг фазлу марҳамати ва Аллоҳ Меҳрибон, Раҳмли бўлмаганида эди...

وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٢٠

**21**. Эй иймон келтирганлар, шайтоннинг изидан эргашманглар. Ким шайтоннинг изидан эргашса, бас, у бузуқлик ва ёмонликка буюради. Агар сизларга Аллоҳнинг фазлу марҳамати бўлмаганида эди, сизлардан бирон киши ҳеч қачон покланиб олмаган бўларди. Лекин Аллоҳ Ўзи истаган одамни поклар. Аллоҳ Эшитгувчи ва Билгувчи Зотдир.

۞يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ وَمَن يَتَّبِعۡ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِ فَإِنَّهُۥ يَأۡمُرُ بِٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِۚ وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنۡ أَحَدٍ أَبَدٗا وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّي مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢١

**22**. Сизлардан фазл ва бойлик эгалари қариндошларга, мискинларга ва Аллоҳнинг йўлидаги муҳожирларга инфоқ-эҳсон қилмасликка қасам ичмасин. Афв этсинлар, кечирсинлар. Аллоҳ сизларни мағфират айлашини истамайсизларми? Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир.

وَلَا يَأۡتَلِ أُوْلُواْ ٱلۡفَضۡلِ مِنكُمۡ وَٱلسَّعَةِ أَن يُؤۡتُوٓاْ أُوْلِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينَ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ وَلۡيَعۡفُواْ وَلۡيَصۡفَحُوٓاْۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ٢٢

**23**. Албатта, покиза, бехабар, мўмина аёлларга туҳмат тошини отганлар шу дунёда ҳам, охиратда ҳам лаънатланадилар ва улар учун буюк азоб бордир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ٱلۡغَٰفِلَٰتِ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ لُعِنُواْ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٢٣

**24**. Ўзларининг тиллари, қўллари ва оёқлари қилиб ўтган ишларини айтиб, ўзларига қарши гувоҳлик берган кунда.

يَوۡمَ تَشۡهَدُ عَلَيۡهِمۡ أَلۡسِنَتُهُمۡ وَأَيۡدِيهِمۡ وَأَرۡجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤

**25**. Ана ўша кунда Аллоҳ уларнинг ҳақиқий жазоларини тўла қилиб беради ва улар Аллоҳнинг аниқ Ҳақ эканини билиб оладилар.

يَوۡمَئِذٖ يُوَفِّيهِمُ ٱللَّهُ دِينَهُمُ ٱلۡحَقَّ وَيَعۡلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ ٱلۡمُبِينُ ٢٥

**26**. Нопок хотинлар нопок эркаклар учундир. Нопок эркаклар нопок хотинлар учундир. Покиза аёллар покиза эркаклар учундир. Покиза эркаклар покиза аёллар учундир. Ана ўшалар улар айтаётган бўҳтонлардан покдирлар. Уларга мағфират ва мўл ризқ бордир.

ٱلۡخَبِيثَٰتُ لِلۡخَبِيثِينَ وَٱلۡخَبِيثُونَ لِلۡخَبِيثَٰتِۖ وَٱلطَّيِّبَٰتُ لِلطَّيِّبِينَ
وَٱلطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَٰتِۚ أُوْلَٰٓئِكَ مُبَرَّءُونَ مِمَّا يَقُولُونَۖ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ
وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٢٦

**27**. Эй иймон келтирганлар, ўз уйларингиздан бошқа уйларга изн сўрамасдан ва унинг аҳлига салом бермасдан кирманглар. Мана шу сизлар учун яхшидир. Шояд, эслатма-ибрат олсангизлар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا غَيۡرَ بُيُوتِكُمۡ حَتَّىٰ
تَسۡتَأۡنِسُواْ وَتُسَلِّمُواْ عَلَىٰٓ أَهۡلِهَاۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ لَعَلَّكُمۡ
تَذَكَّرُونَ ٢٧

**28**. У ерда ҳеч кимни топмасангизлар, то изн берилмагунича унга кирманглар. Агар сизларга, қайтинглар, дейилса, қайтинглар. Мана шу сизлар учун покизароқ. Аллоҳ қилаётган ишларингизни Билгувчидир.

فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فِيهَآ أَحَدٗا فَلَا تَدۡخُلُوهَا حَتَّىٰ يُؤۡذَنَ لَكُمۡۖ وَإِن قِيلَ
لَكُمُ ٱرۡجِعُواْ فَٱرۡجِعُواْۖ هُوَ أَزۡكَىٰ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ٢٨

**29**. Сизлар учун фойда бўлган, ўзи яшаш жойи бўлмаган уйларга кирсангизлар, сизларга зарари йўқ. Аллоҳ ошкора қилаётган ишларингизни ҳам, яширин қилаётган ишларингизни ҳам билади.

لَّيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا غَيۡرَ مَسۡكُونَةٖ فِيهَا مَتَٰعٞ
لَّكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ وَمَا تَكۡتُمُونَ ٢٩

**30**. Мўминларга айтингки, кўзларини тийсинлар ва авратларини сақласинлар. Мана шу улар учун покроқдир. Албатта, Аллоҳ улар қилаётган ишлардан Хабардордир.

قُل لِّلۡمُؤۡمِنِينَ يَغُضُّواْ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِمۡ وَيَحۡفَظُواْ فُرُوجَهُمۡۚ ذَٰلِكَ أَزۡكَىٰ
لَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا يَصۡنَعُونَ ٣٠

**31**. Мўминаларга айтингки, кўзларини тийсинлар, авратларини сақласинлар, зийнатларидан эса ўзи кўриниб турган жойидан бошқасини кўрсатмасинлар. Кўкракларини рўмоллари билан тўссинлар. Зийнатларини эрлари, оталари,

وَقُل لِّلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَغۡضُضۡنَ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِنَّ وَيَحۡفَظۡنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا
يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنۡهَاۖ وَلۡيَضۡرِبۡنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّۖ
وَلَا يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوۡ ءَابَآئِهِنَّ أَوۡ ءَابَآءِ بُعُولَتِهِنَّ
أَوۡ أَبۡنَآئِهِنَّ أَوۡ أَبۡنَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوۡ إِخۡوَٰنِهِنَّ أَوۡ بَنِيٓ إِخۡوَٰنِهِنَّ أَوۡ
بَنِيٓ أَخَوَٰتِهِنَّ أَوۡ نِسَآئِهِنَّ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُنَّ أَوِ ٱلتَّٰبِعِينَ غَيۡرِ

эрларининг оталари, ўғиллари, эрларининг ўғиллари, ака-укалари, ака-укаларининг болалари, опа-сингилларининг болалари, ўзлари каби аёллар, қўл остидаги қуллар, аёл кишига эҳтиёжи йўқ кишилар ва аёллар авратининг фарқига бормаган гўдаклардан бошқа ҳеч кимга кўрсатмасинлар. Яшириб юрган зийнатлари билиниши учун оёқларини (ерга) урмасинлар. Эй мўминлар, барчангиз Аллоҳга тавба қилингиз. Шоядки, нажот топсангизлар.

أُوْلِي ٱلْإِرْبَةِ مِنَ ٱلرِّجَالِ أَوِ ٱلطِّفْلِ ٱلَّذِينَ لَمْ يَظْهَرُواْ عَلَىٰ عَوْرَٰتِ
ٱلنِّسَآءِۖ وَلَا يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِينَ مِن زِينَتِهِنَّۚ وَتُوبُوٓاْ
إِلَى ٱللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ ٱلْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ٣١

---

**32**. Ораларингиздаги беваларни ҳамда солиҳ қулларингиз ва чўриларингизни никоҳлангиз. Агар улар камбағал бўлсалар, Аллоҳ уларни Ўз фазлидан бой қилур. Аллоҳ карами кенг, Билгувчи Зотдир.

وَأَنكِحُواْ ٱلْأَيَٰمَىٰ مِنكُمْ وَٱلصَّٰلِحِينَ مِنْ عِبَادِكُمْ وَإِمَآئِكُمْۚ
إِن يَكُونُواْ فُقَرَآءَ يُغْنِهِمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٣٢

---

**33**. Никоҳланишга эришолмаганлар то Аллоҳ уларни Ўз фазлидан бой қилгунига қадар иффатларини сақласинлар. Қўлларингиздаги мулк бўлиб турганлардан мукотаба (озодлик шартномаси) қилмоқчи бўлганлари билан агар уларда яхшиликни билсангиз, мукотаба қилинглар. Уларга Аллоҳнинг сизларга берган молидан беринглар. Чўриларингиз иффатли бўлишни истасалар, дунё ҳаётининг ўткинчи матоҳини истаб, уларни зинога мажбурламанглар. Ким уларни мажбур қилса, бас, мажбур қилинганидан кейин Аллоҳ (чўриларга) Мағфиратли ва Меҳрибон Зотдир.

وَلْيَسْتَعْفِفِ ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغْنِيَهُمُ ٱللَّهُ مِن
فَضْلِهِۦۗ وَٱلَّذِينَ يَبْتَغُونَ ٱلْكِتَٰبَ مِمَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ فَكَاتِبُوهُمْ
إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًاۖ وَءَاتُوهُم مِّن مَّالِ ٱللَّهِ ٱلَّذِيٓ ءَاتَىٰكُمْۚ وَلَا
تُكْرِهُواْ فَتَيَٰتِكُمْ عَلَى ٱلْبِغَآءِ إِنْ أَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُواْ عَرَضَ
ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَاۚ وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ مِنۢ بَعْدِ إِكْرَٰهِهِنَّ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ٣٣

---

**34**. Дарҳақиқат, сизларга очиқ оятларни, олдинги ўтганлардан мисолларни ва тақводорларга насиҳатни нозил қилдик.

وَلَقَدْ أَنزَلْنَآ إِلَيْكُمْ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖ وَمَثَلٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ خَلَوْاْ مِن
قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةٗ لِّلْمُتَّقِينَ ٣٤

---

**35**. Аллоҳ осмонлару ернинг Нуридир. Унинг Нури худди бир токча кабидирки, унда бир чироқ бор. Чироқ бир шиша ичида. Шиша эса бамисоли бир дур юлдуз. У шарқий ҳам,

۞ٱللَّهُ نُورُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۚ مَثَلُ نُورِهِۦ كَمِشْكَوٰةٖ فِيهَا مِصْبَاحٌۖ
ٱلْمِصْبَاحُ فِي زُجَاجَةٍۖ ٱلزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوْكَبٞ دُرِّيّٞ يُوقَدُ مِن
شَجَرَةٖ مُّبَٰرَكَةٖ زَيْتُونَةٖ لَّا شَرْقِيَّةٖ وَلَا غَرْبِيَّةٖ يَكَادُ زَيْتُهَا يُضِيٓءُ
وَلَوْ لَمْ تَمْسَسْهُ نَارٞۚ نُّورٌ عَلَىٰ نُورٖۚ يَهْدِي ٱللَّهُ لِنُورِهِۦ مَن يَشَآءُۚ

وَيَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَٰلَ لِلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٣٥

ғарбий ҳам бўлмаган муборак зайтун дарахтининг мойидан ёқилади. Унинг мойи гарчи ўт тегмаса ҳам ёритиб юборгудек бўлади. Нур устига нур. Аллоҳ Ўзининг Нурига Ўзи истаган одамни ҳидоят қилур. Аллоҳ одамларга мисоллар зарб қилади. Аллоҳ ҳамма нарсани Билгувчидир.

---

فِي بُيُوتٍ أَذِنَ ٱللَّهُ أَن تُرۡفَعَ وَيُذۡكَرَ فِيهَا ٱسۡمُهُۥ يُسَبِّحُ لَهُۥ فِيهَا
بِٱلۡغُدُوِّ وَٱلۡأٓصَالِ ٣٦

**36**. Бир уйлардаки, Аллоҳ уларнинг баланд қад кўтаришига ва уларда Ўзининг номи зикр қилинишига изн берди. У ерларда кечаю кундуз У Зотга тасбеҳ айтурлар.

---

رِجَالٞ لَّا تُلۡهِيهِمۡ تِجَٰرَةٞ وَلَا بَيۡعٌ عَن ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَإِقَامِ ٱلصَّلَوٰةِ
وَإِيتَآءِ ٱلزَّكَوٰةِ يَخَافُونَ يَوۡمٗا تَتَقَلَّبُ فِيهِ ٱلۡقُلُوبُ وَٱلۡأَبۡصَٰرُ ٣٧

**37**. Кишиларки, уларни тижорат ҳам, савдо ҳам Аллоҳнинг зикридан, намозни адо этишдан ва закот беришдан чалғитмайди. Улар қалблар ва кўзлар тинимсиз ўзгариб турадиган кундан қўрқадилар.

---

لِيَجۡزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحۡسَنَ مَا عَمِلُواْ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضۡلِهِۦۗ وَٱللَّهُ يَرۡزُقُ
مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٣٨

**38**. Аллоҳ уларнинг қилган амалларига энг яхши мукофотни бериши ва Ўз фазлидан янада зиёда қилиши учун (шундай қиладилар). Аллоҳ Ўзи истаган одамга беҳисоб ризқ берур.

---

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَعۡمَٰلُهُمۡ كَسَرَابِۭ بِقِيعَةٖ يَحۡسَبُهُ ٱلظَّمۡـَٔانُ مَآءً
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَهُۥ لَمۡ يَجِدۡهُ شَيۡـٔٗا وَوَجَدَ ٱللَّهَ عِندَهُۥ فَوَفَّىٰهُ حِسَابَهُۥۗ
وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٣٩

**39**. Куфр келтирганларнинг амаллари саҳродаги сароб кабидир. Ташна одам уни сув, деб ўйлар. Унинг олдига келганда эса ҳеч нарсани топа олмас. Ўша ерда Аллоҳни топур. Бас, Аллоҳ унинг ҳисобини тўла қилиб олур. Аллоҳ тез ҳисоб олгувчи Зотдир.

---

أَوۡ كَظُلُمَٰتٖ فِي بَحۡرٖ لُّجِّيّٖ يَغۡشَىٰهُ مَوۡجٞ مِّن فَوۡقِهِۦ مَوۡجٞ مِّن فَوۡقِهِۦ
سَحَابٞۚ ظُلُمَٰتُۢ بَعۡضُهَا فَوۡقَ بَعۡضٍ إِذَآ أَخۡرَجَ يَدَهُۥ لَمۡ يَكَدۡ
يَرَىٰهَاۗ وَمَن لَّمۡ يَجۡعَلِ ٱللَّهُ لَهُۥ نُورٗا فَمَا لَهُۥ مِن نُّورٍ ٤٠

**40**. Ёхуд тубсиз денгиздаги мавж ўраб олган зулматлар кабидирки, унинг устидан яна бир тўлқин қоплаб олган. Унинг устидан эса булут қоплаб олган. Устма-уст қалашиб ётган зулматлар. Қўлини чиқарса, уни деярли кўрмайди. Кимга Аллоҳ бир нур ато этмаса, унинг учун ҳеч қандай нур йўқдир.

---

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱلطَّيۡرُ صَٰٓفَّٰتٖۖ

**41**. Кўрмадингизмики, Аллоҳга осмонлару ердаги

жонзотлар, саф тортган қушлар тасбеҳ айтади. У Зот ҳар бирининг дуоси ва тасбеҳини билиб туради. Аллоҳ улар қилаётган ишларни Билгувчидир.

كُلٌّ قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهُۥ وَتَسْبِيحَهُۥۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٤١﴾

---

**42**. Осмонлару ернинг мулки Аллоҳникидир. Қайтиб бориш ҳам Аллоҳгадир.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۖ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٢﴾

---

**43**. Кўрмадингизмики, Аллоҳ булутларни ҳайдайди, кейин тўплайди, ундан кейин эса бир уюм қилиб қўяди. Бас, уларнинг орасидан ёмғир чиқаётганини кўрасиз. Осмондан, ундаги (булутлар) тоғидан дўл ёғдириб, уни Ўзи хоҳлаган кишиларга етказур ва Ўзи хоҳлаган кишилардан буриб юборур. Чақмоғининг ёруғлиги кўзларни олиб кетгудек бўлади.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُزْجِى سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهُۥ ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ رُكَامًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِنۢ بَرَدٍ فَيُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ وَيَصْرِفُهُۥ عَن مَّن يَشَآءُۖ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِۦ يَذْهَبُ بِٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٣﴾

---

**44**. Аллоҳ кеча ва кундузни айлантириб турур. Албатта, бунда ақлли инсонлар учун ибрат бордир.

يُقَلِّبُ ٱللَّهُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُو۟لِى ٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٤﴾

---

**45**. Аллоҳ барча жониворни сувдан яратди. Улар орасида қорни билан юрадиганлари ҳам, икки оёқда юрадиганлари ҳам, тўрт оёқда юрадиганлари ҳам бор. Аллоҳ Ўзи хоҳлаган нарсани яратади. Албатта, Аллоҳ ҳамма нарсага Қодирдир.

وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّن مَّآءٍۖ فَمِنْهُم مَّن يَمْشِى عَلَىٰ بَطْنِهِۦ وَمِنْهُم مَّن يَمْشِى عَلَىٰ رِجْلَيْنِ وَمِنْهُم مَّن يَمْشِى عَلَىٰٓ أَرْبَعٍۚ يَخْلُقُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٥﴾

---

**46**. Дарҳақиқат, Биз очиқлаб берадиган оятларни нозил қилдик. Аллоҳ Ўзи хоҳлаган кимсани тўғри йўлга ҳидоят қилур.

لَّقَدْ أَنزَلْنَآ ءَايَٰتٍ مُّبَيِّنَٰتٍۚ وَٱللَّهُ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤٦﴾

---

**47**. «Аллоҳга ва Пайғамбарга иймон келтирдик, итоат этдик», - дейдилар. Мана шундан кейин улардан бир гуруҳи юз ўгириб кетур. Улар мўмин эмаслар.

وَيَقُولُونَ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلرَّسُولِ وَأَطَعْنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِّنْهُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَۚ وَمَآ أُو۟لَٰٓئِكَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾

---

**48**. Аллоҳ ва Расулига улар орасида ҳакамлик қилиши учун чақирилсалар, баногоҳ улардан бир гуруҳи юз ўгиргувчидирлар.

وَإِذَا دُعُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٤٨﴾

**49**. Агар ўзлари ҳақдор бўлсалар, унга бўйсуниб келадилар.

وَإِن يَكُن لَّهُمُ ٱلۡحَقُّ يَأۡتُوٓاْ إِلَيۡهِ مُذۡعِنِينَ ﴿٤٩﴾

---

**50**. Қалбларида мараз борми? Ё шубҳа-гумонга бордиларми? Ёки Аллоҳ ва Расули уларга зулм қилишидан қўрқадиларми? Йўқ. Уларнинг ўзлари золимлардир.

أَفِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ٱرۡتَابُوٓاْ أَمۡ يَخَافُونَ أَن يَحِيفَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ وَرَسُولُهُۥۚ بَلۡ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٥٠﴾

---

**51**. Аллоҳ ва Расулига улар орасида ҳакамлик қилишлари учун чақирилганларида мўминларнинг айтган гапи фақат: «Қулоқ солдик ва итоат этдик», дейиш бўлди. Ана ўшалар нажот топгувчилардир.

إِنَّمَا كَانَ قَوۡلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ أَن يَقُولُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ﴿٥١﴾

---

**52**. Ким Аллоҳга ва Расулига итоат этса ҳамда Аллоҳдан қўрқса, тақво қилса, бас, ана ўшалар зафар қучгувчилардир.

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخۡشَ ٱللَّهَ وَيَتَّقۡهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ﴿٥٢﴾

---

**53**. Агар сиз амр этсангиз, албатта, чиқишлари ҳақида жон-жаҳдлари билан қасам ичдилар. Айтинг: «Қасам ичманглар. Бу бир маълум тоатдир. Албатта, Аллоҳ қилаётган ишларингиздан Хабардордир».

۞وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِنۡ أَمَرۡتَهُمۡ لَيَخۡرُجُنَّۖ قُل لَّا تُقۡسِمُواْۖ طَاعَةٞ مَّعۡرُوفَةٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ﴿٥٣﴾

---

**54**. Айтинг: «Аллоҳга итоат қилинглар. Пайғамбарга итоат қилинглар. Агар юз ўгириб кетсангизлар, бас, унга ўзининг зиммасига юклатилгани, сизларга ҳам ўзларингизнинг зиммангизга юклатилгани. Агар унга итоат этсангизлар, ҳидоят топасизлар. Пайғамбарнинг зиммасида очиқ қилиб етказиб қўйишдан бошқа вазифа йўқ».

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡهِ مَا حُمِّلَ وَعَلَيۡكُم مَّا حُمِّلۡتُمۡۖ وَإِن تُطِيعُوهُ تَهۡتَدُواْۚ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ﴿٥٤﴾

---

**55**. Аллоҳ сизлардан иймон келтирганларга ваъда қилдики, албатта, уларни ер юзида худди улардан олдингиларни халифа қилганидек халифа қилгай ва улар учун Ўзи рози бўлиб берган динини мустаҳкам айлагай ҳамда уларнинг хавфу хатардан кейинги аҳволини тинчлик-омонликка айлантириб бергай. Менга ҳеч нарсани шерик қилмасдан ибодат қиладилар. Шундан кейин ким куфр

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَيَسۡتَخۡلِفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ كَمَا ٱسۡتَخۡلَفَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمۡ دِينَهُمُ ٱلَّذِي ٱرۡتَضَىٰ لَهُمۡ وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّنۢ بَعۡدِ خَوۡفِهِمۡ أَمۡنٗاۚ يَعۡبُدُونَنِي لَا يُشۡرِكُونَ بِي شَيۡـٔٗاۚ وَمَن كَفَرَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ﴿٥٥﴾

келтирса, ана ўшалар фосиқлардир.

---

**56**. Намозни тўкис адо этинглар, закотни беринглар ва Пайғамбарга итоат қилинглар. Шояд, раҳм қилинсангизлар.

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ٥٦

---

**57**. Куфр келтирган кимсаларни ер юзида қочиб-қутулиб кетгувчилар, дея ҳаргиз ўйлай кўрманг. Уларнинг борар жойи дўзахдир. Нақадар ёмон оқибат!

لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ وَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۖ وَلَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٥٧

---

**58**. Эй иймон келтирганлар! Сизлардан қўл остингиздагилар ҳам, балоғатга етмаганлар ҳам уч ўринда, бомдод намозидан олдин, пешиндаги кийимларингизни ечадиган пайтингизда ва хуфтон намозидан кейин изн сўрасинлар. Бу уч вақт сизлар учун авратлардир. Ундан кейин сизларга ҳам, уларга ҳам гуноҳ йўқ. Улар сизларникига, бир-бирингизникига борди-келди қилиб тургувчиларсиз. Аллоҳ сизларга оятларни мана шундай баён қилади. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِيَسْتَـْٔذِنكُمُ ٱلَّذِينَ مَلَكَتْ أَيْمَـٰنُكُمْ وَٱلَّذِينَ لَمْ يَبْلُغُوا۟ ٱلْحُلُمَ مِنكُمْ ثَلَـٰثَ مَرَّٰتٍ ۚ مِّن قَبْلِ صَلَوٰةِ ٱلْفَجْرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ ٱلظَّهِيرَةِ وَمِنۢ بَعْدِ صَلَوٰةِ ٱلْعِشَآءِ ۚ ثَلَـٰثُ عَوْرَٰتٍ لَّكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَلَا عَلَيْهِمْ جُنَاحٌۢ بَعْدَهُنَّ ۚ طَوَّٰفُونَ عَلَيْكُم بَعْضُكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْـَٔايَـٰتِ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٥٨

---

**59**. Гўдакларингиз балоғатга етгач, улардан олдингилар изн сўраганидек изн сўрасинлар. Аллоҳ сизларга оятларини мана шундай баён қилади. Аллоҳ Билгувчи, Ҳикматли Зотдир.

وَإِذَا بَلَغَ ٱلْأَطْفَـٰلُ مِنكُمُ ٱلْحُلُمَ فَلْيَسْتَـْٔذِنُوا۟ كَمَا ٱسْتَـْٔذَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَـٰتِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٥٩

---

**60**. Аёллардан ўтириб қолиб, никоҳдан умиди узилганларининг ясан-тусан қилмаганлари ҳолда рўмолларини ечишларида уларга гуноҳ йўқ. Ўзларини иффатли тутишлари ўзлари учун яхшироқдир. Аллоҳ Эшитгувчи, Билгувчи Зотдир.

وَٱلْقَوَٰعِدُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ ٱلَّـٰتِى لَا يَرْجُونَ نِكَاحًا فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعْنَ ثِيَابَهُنَّ غَيْرَ مُتَبَرِّجَـٰتٍۭ بِزِينَةٍ ۖ وَأَن يَسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَّهُنَّ ۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٦٠

---

**61**. Кўр кишига зарари йўқ. Чўлоққа зарари йўқ. Касалга зарари йўқ. Сизлар ўз уйларингиздан ё оталарингизнинг уйларидан ё оналарингизнинг уйларидан ё ака-укаларингизнинг уйларидан

لَّيْسَ عَلَى ٱلْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى ٱلْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى ٱلْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ أَن تَأْكُلُوا۟ مِنۢ بُيُوتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ ءَابَآئِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَـٰتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ إِخْوَٰنِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَٰتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَعْمَـٰمِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّـٰتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ

أَخْوَٰلِكُمْ أَوْ بُيُوتِ خَٰلَٰتِكُمْ أَوْ مَا مَلَكْتُم مَّفَاتِحَهُۥٓ أَوْ صَدِيقِكُمْ ۚ
لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُوا۟ جَمِيعًا أَوْ أَشْتَاتًا ۚ فَإِذَا دَخَلْتُم
بُيُوتًا فَسَلِّمُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ مُبَٰرَكَةً طَيِّبَةً ۚ
كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٦١

ё опа-сингилларингизнинг уйларидан ё амакиларингизнинг уйларидан ё аммаларингизнинг уйларидан ё тоғаларингизнинг уйларидан ё холаларингизнинг уйларидан ё калитларига сизлар эга бўлган уйлардан ё дўстингизнинг уйидан таомланишингизда сизларга гунoҳ йўқ. Тўпланиб овқатланасизларми ё бўлинибми, сизларга гунoҳ йўқ. Уйларга кирган пайтингизда ўзларингизга Аллоҳ ҳузуридан бўлган муборак покиза саломни айтинглар. Аллоҳ сизларга оятларни мана шундай баён қилади. Шояд, ақл юритсангизлар.

---

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَإِذَا كَانُوا۟ مَعَهُۥ عَلَىٰٓ
أَمْرٍ جَامِعٍ لَّمْ يَذْهَبُوا۟ حَتَّىٰ يَسْتَـْٔذِنُوهُ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَـْٔذِنُونَكَ
أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۚ فَإِذَا ٱسْتَـْٔذَنُوكَ لِبَعْضِ
شَأْنِهِمْ فَأْذَن لِّمَن شِئْتَ مِنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمُ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ
رَّحِيمٌ ٦٢

**62**. Мўминлар Аллоҳга ва Пайғамбарига иймон келтирган зотлардир. Улар муҳим бир ишда у зот билан бирга бўлиб қолсалар, изн сўрамасдан кетмайдилар. Сиздан изн сўрайдиганлар - ана ўшалар Аллоҳга ва Пайғамбарига иймон келтирган кишилардир. Бас, айрим ишлари учун сиздан изн сўрасалар, ўзингиз истаган кишиларга рухсат беринг ва улар учун Аллоҳга истиғфор айтинг. Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир.

---

لَّا تَجْعَلُوا۟ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ بَيْنَكُمْ كَدُعَآءِ بَعْضِكُم بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ
ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمْ لِوَاذًا ۚ فَلْيَحْذَرِ ٱلَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنْ
أَمْرِهِۦٓ أَن تُصِيبَهُمْ فِتْنَةٌ أَوْ يُصِيبَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٦٣

**63**. Пайғамбарни чақиришни ўзаро бир-бирингизни чақириш каби қилмангизлар. Орангиздаги билдирмасдан суғурилиб чиқиб кетадиган кимсаларни Аллоҳ яхши билур. Бас, у зотнинг амрига хилоф иш қиладиган кимсалар ўзларига бирон фитна етиб қолишидан ёки аламли азоб етиб қолишидан эҳтиёт бўлсинлар!

---

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ قَدْ يَعْلَمُ مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ وَيَوْمَ
يُرْجَعُونَ إِلَيْهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌۢ ٦٤

**64**. Огоҳ бўлингизким, осмонлару ердаги нарсалар, шак-шубҳасиз, Аллоҳникидир. Қай аҳволда турганингизни аниқ билади. У Зотга қайтариладиган кунларида уларга қилган ишлари ҳақида хабар берур. Аллоҳ ҳамма нарсани Билгувчидир.

# Фурқон الفرقان

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Оламларга огоҳлантирувчи бўлиши учун бандасига Фурқонни нозил қилган Зот баракотли, буюк бўлди.

تَبَارَكَ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْفُرْقَانَ عَلَىٰ عَبْدِهِۦ لِيَكُونَ لِلْعَٰلَمِينَ نَذِيرًا ١

**2**. Осмонлару ернинг мулки Уникидир. У бола тутмаган. Подшоҳликда бирон шериги бўлмаган. Ҳамма нарсани яратган ва аниқ қилиб ўлчаб қўйган.

ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ
شَرِيكٌ فِى ٱلْمُلْكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَىْءٍ فَقَدَّرَهُۥ تَقْدِيرًا ٢

**3**. У Зотдан бошқа «худо» ларни (худо қилиб) олдилар. «Худо» ларки, ҳеч нарсани ярата олмайдилар. Ўзлари яратилганлар. (Ҳатто) ўзларига ҳам фойда ва зарар келтиролмайдилар. Бировга ўлим ҳам, ҳаёт ҳам, қайта тирилиш ҳам беролмайдилар.

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً لَّا يَخْلُقُونَ شَيْـًٔا وَهُمْ يُخْلَقُونَ وَلَا
يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَلَا يَمْلِكُونَ مَوْتًا وَلَا حَيَوٰةً
وَلَا نُشُورًا ٣

**4**. Куфр келтирган кимсалар дедилар: «Бу бир уйдирмадан бошқа нарса эмас. Уни ўзи тўқиб чиқарган. Унга бошқа қавм ёрдам берган». Бас, улар шак-шубҳасиз, зулм ва бўҳтон қилдилар.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ ٱفْتَرَىٰهُ وَأَعَانَهُۥ عَلَيْهِ قَوْمٌ
ءَاخَرُونَ ۖ فَقَدْ جَآءُو ظُلْمًا وَزُورًا ٤

**5**. Дедилар: «Олдингиларнинг афсоналаридир. Уларни кўчириб олган. Улар унга кеча-ю кундуз ўқиб берилур».

وَقَالُوٓا۟ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٱكْتَتَبَهَا فَهِىَ تُمْلَىٰ عَلَيْهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ٥

**6**. Айтинг: «Уни осмонлару ердаги сирни биладиган Зот нозил қилган. У Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир».

قُلْ أَنزَلَهُ ٱلَّذِى يَعْلَمُ ٱلسِّرَّ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ غَفُورًا
رَّحِيمًا ٦

**7**. Дедилар: «Бу не пайғамбарки, таом ейдир, бозорларда юрадир?! Унга бир фаришта

وَقَالُوا۟ مَالِ هَٰذَا ٱلرَّسُولِ يَأْكُلُ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشِى فِى ٱلْأَسْوَاقِ ۙ لَوْلَآ
أُنزِلَ إِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُونَ مَعَهُۥ نَذِيرًا ٧

туширилиб, у билан бирга огоҳлантиргувчи бўлса экан».

**8**. (Яна дедилар:) «Ёки унга бир хазина ташланса ёхуд бир боғи бўлса-ю ундан тановул қилса». Золимлар дедилар: «Сизлар сеҳрланган кишига эргашяпсизлар, холос».

أَوْ يُلْقَىٰٓ إِلَيْهِ كَنزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُۥ جَنَّةٌ يَأْكُلُ مِنْهَا ۚ وَقَالَ ٱلظَّـٰلِمُونَ
إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٨﴾

**9**. Қаранг, сизга қандай мисолларни келтирдилар? Шу билан йўлдан оздилар. Бас, энди йўл топа олмаслар.

ٱنظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا۟ لَكَ ٱلْأَمْثَـٰلَ فَضَلُّوا۟ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٩﴾

**10**. Агар хоҳласа, сизга ундан яшироғини, остидан анҳорлар оқиб ўтадиган боғларни қилиб берадиган, сизга қасрларни қилиб бера оладиган Зот Баракотли Буюкдир.

تَبَارَكَ ٱلَّذِىٓ إِن شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِّن ذَٰلِكَ جَنَّـٰتٍ تَجْرِى مِن
تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ وَيَجْعَل لَّكَ قُصُورًۢا ﴿١٠﴾

**11**. Йўқ! Улар соатни (Қиёматни) ёлғонга чиқардилар. Соатни ёлғонга чиқарганларга дўзахни тайёрлаб қўйганмиз.

بَلْ كَذَّبُوا۟ بِٱلسَّاعَةِ ۖ وَأَعْتَدْنَا لِمَن كَذَّبَ بِٱلسَّاعَةِ سَعِيرًا ﴿١١﴾

**12**. Уни узоқ жойдан кўрсалар ҳам ғазаб билан бўкираётганини эшитадилар.

إِذَا رَأَتْهُم مِّن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ سَمِعُوا۟ لَهَا تَغَيُّظًا وَزَفِيرًا ﴿١٢﴾

**13**. Унинг тор бир жойига кишанланган ҳолларида ташланганларида ўзларига ўлим тилаб қоладилар.

وَإِذَآ أُلْقُوا۟ مِنْهَا مَكَانًا ضَيِّقًا مُّقَرَّنِينَ دَعَوْا۟ هُنَالِكَ ثُبُورًا ﴿١٣﴾

**14**. «Энди бу кунда бир ўлимни эмас, кўп ўлимларни тиланглар».

لَّا تَدْعُوا۟ ٱلْيَوْمَ ثُبُورًا وَٰحِدًا وَٱدْعُوا۟ ثُبُورًا كَثِيرًا ﴿١٤﴾

**15**. «Шу яхшими ёки тақводор зотларга ваъда қилинган мангу жаннатми?!» У улар учун мукофот ва борар жой бўлди.

قُلْ أَذَٰلِكَ خَيْرٌ أَمْ جَنَّةُ ٱلْخُلْدِ ٱلَّتِى وُعِدَ ٱلْمُتَّقُونَ ۚ كَانَتْ لَهُمْ جَزَآءً
وَمَصِيرًا ﴿١٥﴾

**16**. Улар учун у ерда истаганлари муҳайё бўлади ва абадий қоладилар. Бу Парвардигорингиз зиммасидаги масъул ваъда бўлди.

لَّهُمْ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَـٰلِدِينَ ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعْدًا مَّسْـُٔولًا ﴿١٦﴾

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَقُولُ ءَأَنتُمْ أَضْلَلْتُمْ
عِبَادِى هَٰٓؤُلَآءِ أَمْ هُمْ ضَلُّوا۟ ٱلسَّبِيلَ ١٧

**17**. Уларни ва Аллоҳни қўйиб, ибодат қилган бутларини тўплаган кунда айтади: «Анави бандаларимни сизлар адаштирдингизми ёки уларнинг ўзлари йўлдан оздиларми?»

---

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ مَا كَانَ يَنۢبَغِى لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ مِن دُونِكَ مِنْ أَوْلِيَآءَ
وَلَٰكِن مَّتَّعْتَهُمْ وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ نَسُوا۟ ٱلذِّكْرَ وَكَانُوا۟ قَوْمًۢا بُورًا ١٨

**18**. Дейдилар: «Ўзинг Поксан! Сендан ўзгани дўст тутмоқ бизга ярашмайди. Лекин уларни ва ота-боболарини шундай фойдалантирдингки, ҳатто зикрни унутдилар ва ҳалокатга учрайдиган қавм бўлиб қолдилар».

---

فَقَدْ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ فَمَا تَسْتَطِيعُونَ صَرْفًا وَلَا نَصْرًا ۚ وَمَن
يَظْلِم مِّنكُمْ نُذِقْهُ عَذَابًا كَبِيرًا ١٩

**19**. Мана, улар сизларни айтаётган гапларингизда ёлғончига чиқардилар. Энди (азобни) даф қилолмайсизлар, ёрдам ҳам ололмайсизлар. Сизлардан ким зулм қилган бўлса, унга катта азобни тоттирамиз.

---

وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمْ لَيَأْكُلُونَ ٱلطَّعَامَ
وَيَمْشُونَ فِى ٱلْأَسْوَاقِ ۗ وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً أَتَصْبِرُونَ ۗ
وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرًا ٢٠

**20**. Сиздан олдин юборганимиз пайғамбарлар ҳам таом ердилар ва бозорларда юрардилар. Бирингизни бирингизга синов қилдик. Сабр қила оласизларми? Парвардигорингиз кўриб тургувчи бўлган Зотдир.

---

۞ وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ أَوْ نَرَىٰ
رَبَّنَا ۗ لَقَدِ ٱسْتَكْبَرُوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِمْ وَعَتَوْ عُتُوًّا كَبِيرًا ٢١

**21**. Биз билан учрашишдан умидвор бўлмайдиганлар: «Бизга фаришталар туширилганда эди ёки Парвардигоримизни кўрсак эди», дедилар. Дарҳақиқат, улар мутакаббирлик қилдилар ва жуда ҳадларидан ошиб кетдилар.

---

يَوْمَ يَرَوْنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ لَا بُشْرَىٰ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُجْرِمِينَ وَيَقُولُونَ حِجْرًا
مَّحْجُورًا ٢٢

**22**. Улар фаришталарни кўрадиган кунда, айнан ўша кунда жиноятчиларга хушхабар бўлмас. «Мутлақо ҳаром», дейдилар.

---

وَقَدِمْنَآ إِلَىٰ مَا عَمِلُوا۟ مِنْ عَمَلٍ فَجَعَلْنَٰهُ هَبَآءً مَّنثُورًا ٢٣

**23**. Улар қилган ҳар бир амалга келдик-да, уни сочилган тўзон каби қилиб қўйдик.

---

أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ يَوْمَئِذٍ خَيْرٌ مُّسْتَقَرًّا وَأَحْسَنُ مَقِيلًا ٢٤

**24**. Ўша кунда жаннатийлар энг яхши қароргоҳ ва энг гўзал оромгоҳда бўлурлар.

وَيَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلسَّمَآءُ بِٱلۡغَمَٰمِ وَنُزِّلَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ تَنزِيلًا ٢٥

**25**. У кунда булутли осмон ёрилиб, фаришталар бўлак-бўлак туширилурлар.

ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡحَقُّ لِلرَّحۡمَٰنِۚ وَكَانَ يَوۡمًا عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ عَسِيرٗا ٢٦

**26**. У кунда ҳақиқий ҳокимият Раҳмонникидир. У кофирларга жуда оғир кун бўлур.

وَيَوۡمَ يَعَضُّ ٱلظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيۡهِ يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي ٱتَّخَذۡتُ مَعَ ٱلرَّسُولِ سَبِيلٗا ٢٧

**27**. У кунда золим қўлларини тишлаб: «Қанийди мен ҳам пайғамбар билан бир йўлни тутганимда», деб қолур.

يَٰوَيۡلَتَىٰ لَيۡتَنِي لَمۡ أَتَّخِذۡ فُلَانًا خَلِيلٗا ٢٨

**28**. Эй воҳ! Қанийди фалончини дўст тутмаганимда.

لَّقَدۡ أَضَلَّنِي عَنِ ٱلذِّكۡرِ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَنِيۗ وَكَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ لِلۡإِنسَٰنِ خَذُولٗا ٢٩

**29**. Дарҳақиқат, у мени ёнимга келган зикрдан адаштирди». Шайтон инсонни ёрдамсиз ташлаб кетгувчидир.

وَقَالَ ٱلرَّسُولُ يَٰرَبِّ إِنَّ قَوۡمِي ٱتَّخَذُواْ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ مَهۡجُورٗا ٣٠

**30**. Пайғамбар деди: «Эй Парвардигорим, қавмим ушбу Қуръонни ўзларидан йирок тутдилар».

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوّٗا مِّنَ ٱلۡمُجۡرِمِينَۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيٗا وَنَصِيرٗا ٣١

**31**. Ҳар бир пайғамбар учун жиноятчилардан ана шундай бир душман қилганмиз. Ҳидоятга бошлаш ва ёрдам беришда Парвардигорингизнинг Ўзи кифоя қилур.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلۡقُرۡءَانُ جُمۡلَةٗ وَٰحِدَةٗۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ فُؤَادَكَۖ وَرَتَّلۡنَٰهُ تَرۡتِيلٗا ٣٢

**32**. Куфр келтирганлар дедилар: «Унга Қуръон бир тўплам ҳолида туширилганда эди». Сизнинг қалбингизни у билан собит қилиш учун мана шундай бўлиб-бўлиб нозил қилдик.

وَلَا يَأۡتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ وَأَحۡسَنَ تَفۡسِيرًا ٣٣

**33**. Улар сизга бир масал келтирсалар, Биз, албатта, сизга ҳақни ва гўзал шарҳни келтириб қўйдик.

ٱلَّذِينَ يُحۡشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ إِلَىٰ جَهَنَّمَ أُوْلَٰٓئِكَ شَرّٞ مَّكَانٗا وَأَضَلُّ سَبِيلٗا ٣٤

**34**. Юзтубан қилиб жаҳаннам сари судраладиган кимсалар, ана ўшалар энг аҳволи забун ва мутлақо йўлдан озган кимсалардир.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلۡنَا مَعَهُۥٓ أَخَاهُ هَٰرُونَ وَزِيرٗا ٣٥

**35**. Дарҳақиқат, Мусога китобни ато этдик ва биродари Ҳорунни унга вазир қилдик.

**36**. Бас, дедик: «Бизнинг оятларимизни ёлғонга чиқарган қавм олдига боринглар». Бас, уларни қириб ташладик.

فَقُلْنَا ٱذْهَبَآ إِلَى ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا فَدَمَّرْنَٰهُمْ تَدْمِيرًا ٣٦

---

**37**. Нуҳ қавми пайғамбарларни ёлғончига чиқарганларида уларни ғарқ айладик ва одамларга ибрат қилдик. Золимларга аламли азобни тайёрлаб қўйганмиз.

وَقَوْمَ نُوحٍ لَّمَّا كَذَّبُوا۟ ٱلرُّسُلَ أَغْرَقْنَٰهُمْ وَجَعَلْنَٰهُمْ لِلنَّاسِ ءَايَةً ۖ
وَأَعْتَدْنَا لِلظَّٰلِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ٣٧

---

**38**. Од, Самуд ва қудуқ эгаларини ҳам, шу оралиқдаги кўп асрларни ҳам (эсланг).

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَأَصْحَٰبَ ٱلرَّسِّ وَقُرُونًۢا بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ٣٨

---

**39**. Ҳаммаларига мисоллар келтирдик ва барчаларини қириб юбордик.

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ ٱلْأَمْثَٰلَ ۖ وَكُلًّا تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ٣٩

---

**40**. Дарҳақиқат, улар ёмонлик ёмғири ёғдирилган шаҳарга келгандилар. Уни кўрмадиларми?! Йўқ! Улар қайта тирилишдан умидвор бўлмаган эдилар.

وَلَقَدْ أَتَوْا۟ عَلَى ٱلْقَرْيَةِ ٱلَّتِىٓ أُمْطِرَتْ مَطَرَ ٱلسَّوْءِ ۚ أَفَلَمْ يَكُونُوا۟
يَرَوْنَهَا ۚ بَلْ كَانُوا۟ لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ٤٠

---

**41**. Сизни кўрган пайтларида фақат масхара қилишиб: «Аллоҳ пайғамбар қилиб юборган шуми», (дерлар).

وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِى بَعَثَ ٱللَّهُ رَسُولًا ٤١

---

**42**. «Сабр қилмаганимизда бизни худоларимиздан оздираёзарди-я». Яқинда азобни кўрган вақтларида ким йўлдан озганини билиб оладилар.

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ ءَالِهَتِنَا لَوْلَآ أَن صَبَرْنَا عَلَيْهَا ۚ وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ
حِينَ يَرَوْنَ ٱلْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ سَبِيلًا ٤٢

---

**43**. Ҳавойи нафсини ўзига худо қилиб олган кимсани кўрдингизми? Энди сиз ўшанга вакил бўласизми?

أَرَءَيْتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ أَفَأَنتَ تَكُونُ عَلَيْهِ وَكِيلًا ٤٣

---

**44**. Ёки уларнинг аксари тинглайдилар ё англайдилар, деб ўйлайсизми? Уларнинг ҳайвонлардан фарқи йўқ. Балки улардан ҳам адашганроқдирлар.

أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُونَ أَوْ يَعْقِلُونَ ۚ إِنْ هُمْ إِلَّا كَٱلْأَنْعَٰمِ ۖ
بَلْ هُمْ أَضَلُّ سَبِيلًا ٤٤

---

**45**. Парвардигорингизнинг сояни қандай ёйиб қўйганини кўрмадингизми?! Истаганида

أَلَمْ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيْفَ مَدَّ ٱلظِّلَّ وَلَوْ شَآءَ لَجَعَلَهُۥ سَاكِنًا ثُمَّ
جَعَلْنَا ٱلشَّمْسَ عَلَيْهِ دَلِيلًا ٤٥

уни бир жойда қотиб турадиган қилиб
қўярди. Кейин қуёшни унга далил қилдик.

**46**. Кейин уни Ўзимизга аста-секин тортиб олдик.

ثُمَّ قَبَضۡنَٰهُ إِلَيۡنَا قَبۡضٗا يَسِيرٗا ٤٦

**47**. У шундай Зотки, сизларга кечани либос, уйқуни
ором, кундузни эса қайта тирилиш қилиб
берди.

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِبَاسٗا وَٱلنَّوۡمَ سُبَاتٗا وَجَعَلَ ٱلنَّهَارَ
نُشُورٗا ٤٧

**48**. У шундай Зотки, шамолларни Ўз раҳмати
даргоҳидан хушхабар қилиб юборди. Ва
осмондан пок сув ёғдирдик.

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ ٱلرِّيَٰحَ بُشۡرَۢا بَيۡنَ يَدَيۡ رَحۡمَتِهِۦۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ
مَآءٗ طَهُورٗا ٤٨

**49**. Токи у билан ўлик шаҳарни тирилтирамиз
ҳамда Ўзимиз яратган кўп чорваларни ва
одамларни суғорамиз.

لِّنُحۡـِۧيَ بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗا وَنُسۡقِيَهُۥ مِمَّا خَلَقۡنَآ أَنۡعَٰمٗا وَأَنَاسِيَّ كَثِيرٗا ٤٩

**50**. Дарҳақиқат, уни улар орасида турли хил қилиб
қўйдик. Токи эслатма-ибрат олсинлар. Бас,
инсонларнинг аксари нонкўрлик қилишдан
бошқасига ярамадилар.

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَٰهُ بَيۡنَهُمۡ لِيَذَّكَّرُواْ فَأَبَىٰٓ أَكۡثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورٗا ٥٠

**51**. Хоҳлаганимизда, ҳар бир шаҳарга бир
огоҳлантирувчи юборар эдик.

وَلَوۡ شِئۡنَا لَبَعَثۡنَا فِي كُلِّ قَرۡيَةٖ نَّذِيرٗا ٥١

**52**. Бас, кофирларга итоат этманг. Уларга қарши
у билан қаттиқ курашинг.

فَلَا تُطِعِ ٱلۡكَٰفِرِينَ وَجَٰهِدۡهُم بِهِۦ جِهَادٗا كَبِيرٗا ٥٢

**53**. У шундай Зотки, икки денгизни аралаштириб
қўйди. Буниси чучук-ширин, униси эса шўр-
аччиқ. Уларнинг орасига тўсиқ ва кўринмас
парда тортиб қўйган.

۞وَهُوَ ٱلَّذِي مَرَجَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ هَٰذَا عَذۡبٞ فُرَاتٞ وَهَٰذَا مِلۡحٌ أُجَاجٞ
وَجَعَلَ بَيۡنَهُمَا بَرۡزَخٗا وَحِجۡرٗا مَّحۡجُورٗا ٥٣

**54**. У шундай Зотки, ўша сувдан инсонни яратиб,
уни насл-насаб ва қуда-анда қилиб қўйган.
Парвардигорингиз Қодир Зотдир.

وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ مِنَ ٱلۡمَآءِ بَشَرٗا فَجَعَلَهُۥ نَسَبٗا وَصِهۡرٗاۗ وَكَانَ رَبُّكَ
قَدِيرٗا ٥٤

**55**. Аллоҳни қўйиб, фойда ҳам, зарар ҳам келтира
олмайдиган бутларга ибодат қиладилар.

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمۡ وَلَا يَضُرُّهُمۡۗ وَكَانَ ٱلۡكَافِرُ
عَلَىٰ رَبِّهِۦ ظَهِيرٗا ٥٥

Кофир ўз Парвардигорига қарши (шайтонга) ёрдамчи бўлган кимсадир.

**56**. Сизни фақат хушхабар бергувчи ва огоҳлантирувчи қилибгина юбордик.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ٥٦

**57**. Айтинг: «Бу иш учун сизлардан бирон ҳақ сўрамайман. Ким истаса, Парвардигори сари йўл олишигина бундан мустасно».

قُلۡ مَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍ إِلَّا مَن شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلٗا ٥٧

**58**. Ўлмайдиган барҳаёт Зотга таваккул қилинг. Унга ҳамд айтинг, тасбеҳ айтинг. Бандаларининг гуноҳларидан хабардор бўлиш бобида У Зотнинг Ўзи кифоядир.

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱلۡحَيِّ ٱلَّذِي لَا يَمُوتُ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِهِۦۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ
عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ٥٨

**59**. У шундай Зотки, осмонлару ерни ва уларнинг орасидаги нарсаларни олти кунда яратди. Сўнг Аршга кўтарилди. У Раҳмондир. Бас, У ҳақда хабардор Зотдан сўранг.

ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ
عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ ٱلرَّحۡمَٰنُ فَسۡـَٔلۡ بِهِۦ خَبِيرٗا ٥٩

**60**. Уларга: «Раҳмонга сажда қилинглар», дейилса: «Нима у Раҳмон, сен буюрган нарсага сажда қилаверамизми?», дедилар. Бу уларга янада (ҳақиқатдан) узоқлашишни зиёда қилди.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسۡجُدُواْۤ لِلرَّحۡمَٰنِ قَالُواْ وَمَا ٱلرَّحۡمَٰنُ أَنَسۡجُدُ لِمَا
تَأۡمُرُنَا وَزَادَهُمۡ نُفُورٗا۩ ٦٠

**61**. Самода буржларни ўрнатиб қўйган ва унда нур таратувчи қуёш ва ойни пайдо қилган Зот Баракотлидир.

تَبَارَكَ ٱلَّذِي جَعَلَ فِي ٱلسَّمَآءِ بُرُوجٗا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَٰجٗا وَقَمَرٗا
مُّنِيرٗا ٦١

**62**. У шундай Зотки, эслатма-ибрат олмоқчи ёки шукр қилмоқчи бўлган кимсалар учун кеча ва кундузни кетма-кет қилиб қўйди.

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ خِلۡفَةٗ لِّمَنۡ أَرَادَ أَن يَذَّكَّرَ أَوۡ أَرَادَ
شُكُورٗا ٦٢

**63**. Раҳмоннинг бандалари шундай зотларки, замин узра тавозе билан юрадилар. Уларга жоҳиллар хитоб қилганида: «Саломат бўлинглар», деб қўядилар.

وَعِبَادُ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلَّذِينَ يَمۡشُونَ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ هَوۡنٗا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ
ٱلۡجَٰهِلُونَ قَالُواْ سَلَٰمٗا ٦٣

64. Шундай зотларки, тунларини Парвардигорларига

وَٱلَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمۡ سُجَّدٗا وَقِيَٰمٗا ٦٤

сажда қилиб ва оёқда туриб бедор ўтказадилар.

**65**. Шундай зотларки, «Парвардигоро, биздан дўзах азобини даф қил, албатта, унинг азоби мангудир», дейдилар.

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱصۡرِفۡ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٥﴾

**66**. Дарҳақиқат, у энг ёмон қароргоҳ ва энг ёмон жойдир.

إِنَّهَا سَآءَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ﴿٦٦﴾

**67**. Шундай зотларки, сарфлаган пайтларида исроф ҳам, хасислик ҳам қилмайдилар. Шу икки иш ўртасида мўътадил бўладилар.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَنفَقُواْ لَمۡ يُسۡرِفُواْ وَلَمۡ يَقۡتُرُواْ وَكَانَ بَيۡنَ ذَٰلِكَ قَوَامٗا ﴿٦٧﴾

**68**. Шундай зотларки, Аллоҳ билан бирга бошқа бирон илоҳга дуо қилмайдилар. Аллоҳ ҳаром қилган жонни ноҳақ ўлдирмайдилар. Зино қилмайдилар. Ким бу ишни қилса, азобга йўлиқади.

وَٱلَّذِينَ لَا يَدۡعُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ وَلَا يَقۡتُلُونَ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَلَا يَزۡنُونَۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ يَلۡقَ أَثَامٗا ﴿٦٨﴾

**69**. Қиёмат куни унга азоб бир неча баробар қилиб берилур ва у ерда хор бўлиб мангу қолур.

يُضَٰعَفۡ لَهُ ٱلۡعَذَابُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَيَخۡلُدۡ فِيهِۦ مُهَانًا ﴿٦٩﴾

**70**. Тавба қилиб, иймон келтирган ва солиҳ амал қилганлар бундан мустасно. Бас, Аллоҳ ана ўшаларнинг ёмонликларини яхшиликларига алмаштириб қўюр. Аллоҳ Кечиримли, Раҳмли Зотдир.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ عَمَلٗا صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ يُبَدِّلُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِهِمۡ حَسَنَٰتٖۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ﴿٧٠﴾

**71**. Ким тавба қилиб, солиҳ амал қилса, бас, у Аллоҳга аниқ қайтган бўлур.

وَمَن تَابَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَإِنَّهُۥ يَتُوبُ إِلَى ٱللَّهِ مَتَابٗا ﴿٧١﴾

**72**. Шундай зотларки, ёлғон гувоҳлик бермайдилар. Беҳуда гаплар олдидан ўтиб қолсалар, улуғворлик ила ўтадилар.

وَٱلَّذِينَ لَا يَشۡهَدُونَ ٱلزُّورَ وَإِذَا مَرُّواْ بِٱللَّغۡوِ مَرُّواْ كِرَامٗا ﴿٧٢﴾

**73**. Шундай зотларки, Парвардигорларининг оятлари зикр қилинганда унга гунг ва кўр бўлиб ташланмайдилар.

وَٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ لَمۡ يَخِرُّواْ عَلَيۡهَا صُمّٗا وَعُمۡيَانٗا ﴿٧٣﴾

**74**. Шундай зотларки, айтадилар: «Парвардигоро, бизга жуфтларимиз ва зурриётимиздан кўзларимиз қувончини ато эт ҳамда бизни тақводорларга пешво айла».

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبۡ لَنَا مِنۡ أَزۡوَٰجِنَا وَذُرِّيَّٰتِنَا قُرَّةَ أَعۡيُنٖ
وَٱجۡعَلۡنَا لِلۡمُتَّقِينَ إِمَامًا ٧٤

---

**75**. Ана ўшалар сабр қилганлари туфайли олий мақом ила мукофотланурлар ва у ерда салом ва омонлик ила қарши олинурлар.

أُوْلَٰٓئِكَ يُجۡزَوۡنَ ٱلۡغُرۡفَةَ بِمَا صَبَرُواْ وَيُلَقَّوۡنَ فِيهَا تَحِيَّةٗ وَسَلَٰمًا ٧٥

---

**76**. Ўша ерда мангу қолурлар. Нақадар гўзал қароргоҳ ва манзил!

خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ حَسُنَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ٧٦

---

**77**. Айтинг: «Дуоларингиз бўлмас экан, Парвардигорим сизларга парво қилмас. Ёлғончига чиқардингизлар. Бас, энди сизларга (азоб) лозим бўлди».

قُلۡ مَا يَعۡبَؤُاْ بِكُمۡ رَبِّي لَوۡلَا دُعَآؤُكُمۡۖ فَقَدۡ كَذَّبۡتُمۡ فَسَوۡفَ
يَكُونُ لِزَامَۢا ٧٧

# Шуаро الشعراء

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. То. Син. Мим. | طسٓمٓ ١ |
| **2**. Булар очиқ Китоб оятларидир. | تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ٢ |
| **3**. Эҳтимол сиз улар мўмин бўлмаганлари учун ўзингизни ҳалок қилмоқчидирсиз? | لَعَلَّكَ بَٰخِعٌ نَّفْسَكَ أَلَّا يَكُونُوا۟ مُؤْمِنِينَ ٣ |
| **4**. Истасак, уларга самодан бир оят-мўъжиза туширамиз-да, уларнинг бўйинлари унга эгилиб қолади. | إِن نَّشَأْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ءَايَةً فَظَلَّتْ أَعْنَٰقُهُمْ لَهَا خَٰضِعِينَ ٤ |
| **5**. Қачон Раҳмондан уларга бир янги эслатма келса, ундан юз ўгиравердилар. | وَمَا يَأْتِيهِم مِّن ذِكْرٍ مِّنَ ٱلرَّحْمَٰنِ مُحْدَثٍ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهُ مُعْرِضِينَ ٥ |
| **6**. Бас, ёлғонга чиқардилар. Энди яқинда уларга қилиб юрган мазахларининг хабарлари келур. | فَقَدْ كَذَّبُوا۟ فَسَيَأْتِيهِمْ أَنۢبَٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٦ |
| **7**. Заминга боқмайдиларми? Биз унда ҳар бир фойдали навлардан қанчасини ундириб қўйдик-ку. | أَوَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلْأَرْضِ كَمْ أَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ٧ |
| **8**. Бу ишда оят-аломат бордир. Уларнинг кўплари мўмин бўлмадилар. | إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ٨ |
| **9**. Албатта, Парвардигорингиз Азиз ва Меҳрибондир. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٩ |
| **10**. Эсланг! Парвардигорингиз Мусога шундай нидо қилди: «Золим қавм ёнига бор». | وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱئْتِ ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠ |
| **11**. «Фиръавн қавмига. Қўрқмайдиларми?!» | قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ١١ |
| **12**. Деди: «Парвардигорим, мени ёлғончига чиқаришларидан қўрқаман. | قَالَ رَبِّ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ١٢ |

**13**. Ва юрагим сиқилишидан ҳамда тилим равон бўлмай қолишидан. Бас, Ҳорунга ҳам элчи юборгин.

وَيَضِيقُ صَدۡرِي وَلَا يَنطَلِقُ لِسَانِي فَأَرۡسِلۡ إِلَىٰ هَٰرُونَ ١٣

**14**. Улар учун мен гуноҳкорман. Мени ўлдириб юборишларидан қўрқаман».

وَلَهُمۡ عَلَيَّ ذَنۢبٞ فَأَخَافُ أَن يَقۡتُلُونِ ١٤

**15**. Деди: «Йўқ! Оятларимизни олиб бораверинглар. Албатта, Биз сизлар билан бирга эшитиб тургувчидирмиз».

قَالَ كَلَّاۖ فَٱذۡهَبَا بِـَٔايَٰتِنَآۖ إِنَّا مَعَكُم مُّسۡتَمِعُونَ ١٥

**16**. Бас, Фиръавнга бориб айтинглар: «Биз оламлар Парвардигорининг элчиларимиз».

فَأۡتِيَا فِرۡعَوۡنَ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

**17**. «Бани Исроилни биз билан қўйиб юбор».

أَنۡ أَرۡسِلۡ مَعَنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٧

**18**. Деди: «Сени гўдаклигингдан ичимизда тарбия қилмадикми? Умрингнинг бир неча йилида бизнинг орамизда турмадингми?

قَالَ أَلَمۡ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدٗا وَلَبِثۡتَ فِينَا مِنۡ عُمُرِكَ سِنِينَ ١٨

**19**. Ўзинг нонкўрлардан бўлиб, қиладиган ишингни қилиб қўймадингми?»

وَفَعَلۡتَ فَعۡلَتَكَ ٱلَّتِي فَعَلۡتَ وَأَنتَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩

**20**. Деди: «У ишни билмасдан қилган эдим.

قَالَ فَعَلۡتُهَآ إِذٗا وَأَنَا۠ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٢٠

**21**. Сизлардан қўрқиб, қочиб кетгандим. Бас, Парвардигорим менга ҳикмат ато этди ва мени пайғамбарлардан қилди.

فَفَرَرۡتُ مِنكُمۡ لَمَّا خِفۡتُكُمۡ فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكۡمٗا وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢١

**22**. Ўша менга миннат қилаётганинг неъмат Бани Исроилни қул қилиб олганингдир».

وَتِلۡكَ نِعۡمَةٞ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنۡ عَبَّدتَّ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٢٢

**23**. Фиръавн деди: «Оламлар парвардигори ким?»

قَالَ فِرۡعَوۡنُ وَمَا رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٣

**24**. Деди: «Осмонлару ернинг ва улар орасидаги нарсаларнинг Парвардигори. Агар ишонадиган бўлсангизлар».

قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٢٤

**25**. Атрофидагиларга деди: «Эшитмаяпсизларми?»

قَالَ لِمَنۡ حَوۡلَهُۥٓ أَلَا تَسۡتَمِعُونَ ٢٥

**26**. Деди: «Сизларнинг Парвардигорингиз ва ота-боболарингизнинг Парвардигори».

قَالَ رَبُّكُمۡ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٦

---

**27**. Деди: «Сизларга юборилган бу пайғамбарингиз аниқ телбадир».

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِيٓ أُرۡسِلَ إِلَيۡكُمۡ لَمَجۡنُونٞ ٢٧

---

**28**. Деди: «Агар ақлингизни ишлатадиган бўлсангизлар, У машриқу мағрибнинг ва улар орасидаги нарсаларнинг Парвардигоридир».

قَالَ رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ٢٨

---

**29**. Деди: «Мендан бошқасини худо қилиб оладиган бўлсанг, албатта, мен сени зиндонбандлардан қилиб қўяман».

قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذۡتَ إِلَٰهًا غَيۡرِي لَأَجۡعَلَنَّكَ مِنَ ٱلۡمَسۡجُونِينَ ٢٩

---

**30**. Деди: «Сенга очиқ-равшан нарсани келтирсам ҳам-а?»

قَالَ أَوَلَوۡ جِئۡتُكَ بِشَيۡءٖ مُّبِينٖ ٣٠

---

**31**. Деди: «Келтир уни, агар ростгўйлардан бўлсанг».

قَالَ فَأۡتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣١

---

**32**. У асосини ташлаган эди, бирдан у чинакам аждарга айланди.

فَأَلۡقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعۡبَانٞ مُّبِينٞ ٣٢

---

**33**. Қўлини чиқарган эди, бирдан у қараб турганларга оқ бўлиб кўринди.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيۡضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ٣٣

---

**34**. Атрофидаги аъёнларга деди: «Албатта, бу билимдон сеҳргардир».

قَالَ لِلۡمَلَإِ حَوۡلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٞ ٣٤

---

**35**. «Сеҳри билан сизларни ерингиздан чиқариб юбормоқчи бўляпти. Хўш, энди нима дейсизлар?»

يُرِيدُ أَن يُخۡرِجَكُم مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِۦ فَمَاذَا تَأۡمُرُونَ ٣٥

---

**36**. Дедилар: «Уни ва акасини қўйиб тургин-да, шаҳарларга тўпловчиларни юбор.

قَالُوٓاْ أَرۡجِهۡ وَأَخَاهُ وَٱبۡعَثۡ فِي ٱلۡمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٣٦

---

**37**. Сенга ўткир сеҳргарларни келтирсинлар».

يَأۡتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٖ ٣٧

---

**38**. Бас, сеҳргарлар маълум кунда белгиланган жойга тўпландилар.

فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ لِمِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ٣٨

| | |
|---|---|
| **39**. Одамларга айтилди: «Тўпланиб бўлдингизми?» | وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلۡ أَنتُم مُّجۡتَمِعُونَ ﴿٣٩﴾ |
| **40**. Сеҳргарлар ғолиб бўлсалар, ўшаларга эргашсак, ажаб эмас. | لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُواْ هُمُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ﴿٤٠﴾ |
| **41**. Сеҳргарлар келишгач, Фиръавнга дедилар: «Агар биз ғолиб бўлсак, бизга бирон мукофот бўладими?» | فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالُواْ لِفِرۡعَوۡنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجۡرًا إِن كُنَّا نَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ﴿٤١﴾ |
| **42**. Деди: «Ҳа, у ҳолда сизлар менинг яқин кишиларимга айланасизлар». | قَالَ نَعَمۡ وَإِنَّكُمۡ إِذٗا لَّمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ﴿٤٢﴾ |
| **43**. Мусо уларга деди: «Ташлайдиганингизни ташланг». | قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلۡقُواْ مَآ أَنتُم مُّلۡقُونَ ﴿٤٣﴾ |
| **44**. Бас, улар арқонлари ва асоларини ташладилар ва дедилар: «Фиръавннинг қудратига қасамки, албатта, биз ғолиб бўлгувчилармиз». | فَأَلۡقَوۡاْ حِبَالَهُمۡ وَعِصِيَّهُمۡ وَقَالُواْ بِعِزَّةِ فِرۡعَوۡنَ إِنَّا لَنَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾ |
| **45**. Сўнг Мусо ҳам асосини ташлаган эди, бирдан у уларнинг уйдирмаларини юта бошлади. | فَأَلۡقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلۡقَفُ مَا يَأۡفِكُونَ ﴿٤٥﴾ |
| **46**. Бас, сеҳргарлар сажда қилган ҳолларида ерга ташландилар. | فَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ﴿٤٦﴾ |
| **47**. Дедилар: «Оламлар Парвардигорига иймон келтирдик. | قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾ |
| **48**. Мусо ва Ҳоруннинг Парвардигорига». | رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿٤٨﴾ |
| **49**. Деди: «Сизларга изн бермасимдан олдин унга иймон келтирдингизми? Албатта, у сизларга сеҳрни ўргатган каттангиздир. Яқинда билиб оласизлар. Қўлларингизни ва оёқларингизни қарама-қарши тарафидан кесаман ва ҳаммангизни осаман». | قَالَ ءَامَنتُمۡ لَهُۥ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِي عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحۡرَ فَلَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَۚ لَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٤٩﴾ |
| **50**. Дедилар: «Зарари йўқ. Биз Парвардигоримизга қайтгувчидирмиз. | قَالُواْ لَا ضَيۡرَۖ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥٠﴾ |

إِنَّا نَطۡمَعُ أَن يَغۡفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن كُنَّآ أَوَّلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٥١﴾

**51**. Биз дастлабки иймон келтирганлар бўлганимиз учун Парвардигоримиз хатоларимизни мағфират айлашини умид қиламиз».

۞وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَسۡرِ بِعِبَادِيٓ إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٥٢﴾

**52**. Мусога шундай ваҳий қилдик: «Бандаларим билан тунда йўлга чиқ. Албатта, сизлар таъқиб этилурсизлар».

فَأَرۡسَلَ فِرۡعَوۡنُ فِي ٱلۡمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿٥٣﴾

**53**. Бас, Фиръавн шаҳарларга тўпловчилар юборди.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرۡذِمَةٞ قَلِيلُونَ ﴿٥٤﴾

**54**. Улар бир ҳовуч ялангоёқлардир.

وَإِنَّهُمۡ لَنَا لَغَآئِظُونَ ﴿٥٥﴾

**55**. Албатта, улар бизни ғазаблантиргувчилардир.

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ﴿٥٦﴾

**56**. Албатта, биз ҳаммамиз ҳушёрмиз.

فَأَخۡرَجۡنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ﴿٥٧﴾

**57**. Бас, Биз уларни боғлару булоқлардан чиқардик.

وَكُنُوزٖ وَمَقَامٖ كَرِيمٖ ﴿٥٨﴾

**58**. Хазиналару гўзал маскандан (чиқардик).

كَذَٰلِكَۖ وَأَوۡرَثۡنَٰهَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ﴿٥٩﴾

**59**. Шунингдек, уларни Бани Исроилга мерос қилиб қолдирдик.

فَأَتۡبَعُوهُم مُّشۡرِقِينَ ﴿٦٠﴾

**60**. Бас, уларни қуёш чиқиш пайтида қувиб етдилар.

فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلۡجَمۡعَانِ قَالَ أَصۡحَٰبُ مُوسَىٰٓ إِنَّا لَمُدۡرَكُونَ ﴿٦١﴾

**61**. Икки жамоа бир-бирларини кўрган вақтда Мусонинг ҳамроҳлари: «Бизлар аниқ тутилдик», дедилар.

قَالَ كَلَّآۖ إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ﴿٦٢﴾

**62**. Деди: «Йўқ, албатта, мен билан бирга Парвардигорим бор. Албатта, У менга йўл кўрсатади».

فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡبَحۡرَۖ فَٱنفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ
فِرۡقٖ كَٱلطَّوۡدِ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٦٣﴾

**63**. Мусога шундай ваҳий қилдик: «Асоинг билан денгизни ур». Шунда у бўлиниб, ҳар бир бўлак баланд тоғ каби бўлди.

وَأَزۡلَفۡنَا ثَمَّ ٱلۡأٓخَرِينَ ﴿٦٤﴾

**64**. Кейин бошқаларни ҳам яқинлаштирдик.

| | |
|---|---|
| **65**. Мусо ва унга эргашганларнинг ҳаммаларига нажот бердик. | وَأَنجَيۡنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ٦٥ |
| **66**. Сўнгра бошқаларни ғарқ қилиб юбордик. | ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٦ |
| **67**. Бу ишда оят-аломат бордир. Уларнинг кўплари мўмин бўлмадилар. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ٦٧ |
| **68**. Албатта, Парвардигорингиз Азиз ва Меҳрибондир. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦٨ |
| **69**. Уларга Иброҳимнинг хабарини тиловат қилиб беринг. | وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩ |
| **70**. Ўшанда у отаси ва қавмига: «Нимага ибодат қиляпсизлар?» - деган эди. | إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا تَعۡبُدُونَ ٧٠ |
| **71**. Дедилар: «Бут-санамларга ибодат қиляпмиз ва уларга содиқ қолурмиз». | قَالُواْ نَعۡبُدُ أَصۡنَامٗا فَنَظَلُّ لَهَا عَٰكِفِينَ ٧١ |
| **72**. Деди: «Дуо қилганингизда улар сизни эшитадиларми? | قَالَ هَلۡ يَسۡمَعُونَكُمۡ إِذۡ تَدۡعُونَ ٧٢ |
| **73**. Ёки фойда ё зарар етказа оладиларми?» | أَوۡ يَنفَعُونَكُمۡ أَوۡ يَضُرُّونَ ٧٣ |
| **74**. Дедилар: «Йўқ, ота-боболаримизнинг шундай қилаётганларини кўрганмиз». | قَالُواْ بَلۡ وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا كَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ ٧٤ |
| **75**. Деди: «Нимага ибодат қилаётганингизни ўйлаб кўрдингизми? | قَالَ أَفَرَءَيۡتُم مَّا كُنتُمۡ تَعۡبُدُونَ ٧٥ |
| **76**. Сизлар ва қадимги ота-боболарингиз? | أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُمُ ٱلۡأَقۡدَمُونَ ٧٦ |
| **77**. Шак-шубҳасиз, улар менга душмандир. Барча оламлар Парвардигоригина бундан мустасно. | فَإِنَّهُمۡ عَدُوّٞ لِّيٓ إِلَّا رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٧ |
| **78**. У мени яратгандир, бас, Ўзи мени ҳидоят қилур. | ٱلَّذِي خَلَقَنِي فَهُوَ يَهۡدِينِ ٧٨ |
| **79**. Унинг Ўзигина мени тўйдирур ва қондирур. | وَٱلَّذِي هُوَ يُطۡعِمُنِي وَيَسۡقِينِ ٧٩ |

| | |
|---|---|
| **80**. Бемор бўлсам, Унинг Ўзи менга шифо берур. | وَإِذَا مَرِضۡتُ فَهُوَ يَشۡفِينِ ﴿٨٠﴾ |
| **81**. Мени ўлдирадиган, сўнгра тирилтирадиган ҳам Унинг Ўзи. | وَٱلَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ يُحۡيِينِ ﴿٨١﴾ |
| **82**. Жазо кунида гуноҳларимни мағфират этишини ёлғиз Ундан умид қилурман. | وَٱلَّذِيٓ أَطۡمَعُ أَن يَغۡفِرَ لِي خَطِيٓـَٔتِي يَوۡمَ ٱلدِّينِ ﴿٨٢﴾ |
| **83**. Парвардигорим, менга ҳикмат ато этгин ва мени солиҳлар қаторига қўшгин. | رَبِّ هَبۡ لِي حُكۡمٗا وَأَلۡحِقۡنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٣﴾ |
| **84**. Мен учун кейин келадиганлар орасида рост мақтовлар қилгин. | وَٱجۡعَل لِّي لِسَانَ صِدۡقٖ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ﴿٨٤﴾ |
| **85**. Мени неъматлар жаннатининг ворисларидан айлагин. | وَٱجۡعَلۡنِي مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٨٥﴾ |
| **86**. Отамни мағфират қилгин. Албатта, у адашганлардан бўлди. | وَٱغۡفِرۡ لِأَبِيٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٨٦﴾ |
| **87**. Қайта тирилтириладиган кунда мени шарманда қилма. | وَلَا تُخۡزِنِي يَوۡمَ يُبۡعَثُونَ ﴿٨٧﴾ |
| **88**. У кунда на мол фойда берар ва на болалар. | يَوۡمَ لَا يَنفَعُ مَالٞ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٨﴾ |
| **89**. Аллоҳ ҳузурига тоза қалб билан келган кишигина бундан мустасно». | إِلَّا مَنۡ أَتَى ٱللَّهَ بِقَلۡبٖ سَلِيمٖ ﴿٨٩﴾ |
| **90**. Жаннат тақводорларга яқинлаштирилди. | وَأُزۡلِفَتِ ٱلۡجَنَّةُ لِلۡمُتَّقِينَ ﴿٩٠﴾ |
| **91**. Дўзах йўлдан озганларга кўрсатиб қўйилди. | وَبُرِّزَتِ ٱلۡجَحِيمُ لِلۡغَاوِينَ ﴿٩١﴾ |
| **92**. Уларга айтилди: «Ибодат қилиб юрган нарсаларингиз қани?! | وَقِيلَ لَهُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡبُدُونَ ﴿٩٢﴾ |
| **93**. Аллоҳни қўйиб. Улар сизларга ёрдам бера олурми ёки ўзлари ёрдам ола билурми?!» | مِن دُونِ ٱللَّهِ هَلۡ يَنصُرُونَكُمۡ أَوۡ يَنتَصِرُونَ ﴿٩٣﴾ |
| **94**. Улар ва йўлдан оздирганлар улоқтирилди. | فَكُبۡكِبُواْ فِيهَا هُمۡ وَٱلۡغَاوُۥنَ ﴿٩٤﴾ |

| | |
|---|---|
| **95**. Иблиснинг аскарлари - ҳаммалари биргаликда. | وَجُنُودُ إِبۡلِيسَ أَجۡمَعُونَ ٩٥ |
| **96**. Улар (дўзахда) талашиб-тортишар эканлар, дедилар: | قَالُواْ وَهُمۡ فِيهَا يَخۡتَصِمُونَ ٩٦ |
| **97**. «Аллоҳга қасамки, биз, албатта, очиқ залолатда бўлган эканмиз. | تَٱللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٩٧ |
| **98**. Чунки сизларни оламлар Парвардигорига тенглаштирганмиз. | إِذۡ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٩٨ |
| **99**. Бизни фақат жиноятчилар йўлдан оздирдилар. | وَمَآ أَضَلَّنَآ إِلَّا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٩٩ |
| **100**. Мана энди биз учун шафоатчилар ҳам йўқ. | فَمَا لَنَا مِن شَٰفِعِينَ ١٠٠ |
| **101**. Бирон қадрдон дўст ҳам йўқ. | وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٖ ١٠١ |
| **102**. Қани энди яна бир бор ортга қайтсагу мўминлардан бўлсак». | فَلَوۡ أَنَّ لَنَا كَرَّةٗ فَنَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٠٢ |
| **103**. Бу ишда оят-аломат бордир. Уларнинг кўплари мўмин бўлмадилар. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٠٣ |
| **104**. Албатта, Парвардигорингиз Азиз ва Меҳрибондир. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٤ |
| **105**. Нуҳ қавми пайғамбарларни ёлғончига чиқарди. | كَذَّبَتۡ قَوۡمُ نُوحٍ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٠٥ |
| **106**. Ўшанда уларга биродарлари Нуҳ: «Қўрқмайсизларми?» - деган эди. | إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٠٦ |
| **107**. Албатта, мен сизларга ишончли пайғамбарман. | إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٠٧ |
| **108**. Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар. | فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٠٨ |
| **109**. Мен сизлардан бунинг учун ажр сўрамасман. Менинг ажрим фақатгина оламлар Парвардигорининг зиммасидадир. | وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠٩ |

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١١٠

**110**. Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар.

۞قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ لَكَ وَٱتَّبَعَكَ ٱلۡأَرۡذَلُونَ ١١١

**111**. Дедилар: «Сенга пасткашлар эргашиб турган бир пайтда биз сенга иймон келтирармидик?!»

قَالَ وَمَا عِلۡمِي بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١١٢

**112**. Деди: «Улар нима иш қилиб юрганларидан бехабарман».

إِنۡ حِسَابُهُمۡ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّيۖ لَوۡ تَشۡعُرُونَ ١١٣

**113**. Агар ҳис қила олсангизлар, уларнинг ҳисоб-китоби ёлғиз Парвардигоримнинг зиммасидадир.

وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١٤

**114**. Мен мўминларни ҳайдаб юборадиган одам эмасман.

إِنۡ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٞ مُّبِينٞ ١١٥

**115**. Мен фақат очиқ огоҳлантиргувчиман, холос.

قَالُواْ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ يَٰنُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمَرۡجُومِينَ ١١٦

**116**. Дедилар: «Эй Нуҳ, агар бас қилмасанг, албатта, тошбўрон қилингувчилардан бўласан».

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوۡمِي كَذَّبُونِ ١١٧

**117**. Деди: «Парвардигорим, қавмим мени ёлғончи қилдилар.

فَٱفۡتَحۡ بَيۡنِي وَبَيۡنَهُمۡ فَتۡحٗا وَنَجِّنِي وَمَن مَّعِيَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١٨

**118**. Энди Сен Ўзинг мен билан уларнинг орасини очиб қўйгин ва менга ҳамда мен билан бирга бўлган мўмин кишиларга нажот бергин».

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِي ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ١١٩

**119**. Бас, Биз унга ва у билан бирга бўлганларга лиқ тўла бўлган кемада нажот бердик.

ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا بَعۡدُ ٱلۡبَاقِينَ ١٢٠

**120**. Кейин қолганларни ғарқ қилдик.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٢١

**121**. Бу ишда оят-аломат бордир. Уларнинг кўплари мўмин бўлмадилар.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٢٢

**122**. Албатта, Парвардигорингиз Азиз ва Меҳрибондир.

| | |
|---|---|
| **123**. Од пайғамбарларни ёлғончига чиқарди. | كَذَّبَتْ عَادٌ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٢٣ |
| **124**. Ўшанда уларга биродарлари Ҳуд айтган эди: «Қўрқмайсизларми?! | إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٤ |
| **125**. Албатта, мен сизларга ишончли пайғамбарман. | إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٢٥ |
| **126**. Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар. | فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٢٦ |
| **127**. Мен сизлардан бунинг учун ажр сўрамасман. Менинг ажрим фақатгина оламлар Парвардигорининг зиммасидадир. | وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٢٧ |
| **128**. Ҳар тепаликка бир белги бўладиган бино қуриб, беҳуда ўйин қилаверасизми? | أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ ءَايَةً تَعْبَثُونَ ١٢٨ |
| **129**. Худди мангу яшаб қоладигандек қаср-саройлар соласизлар?! | وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُونَ ١٢٩ |
| **130**. Зўравонлик қилсангизлар, шафқатсизларча қиласизлар. | وَإِذَا بَطَشْتُم بَطَشْتُمْ جَبَّارِينَ ١٣٠ |
| **131**. Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар. | فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٣١ |
| **132**. Сизларни ўзларингиз биладиган неъматлар билан қўллаган Зотдан қўрқингиз! | وَٱتَّقُوا۟ ٱلَّذِىٓ أَمَدَّكُم بِمَا تَعْلَمُونَ ١٣٢ |
| **133**. У сизларга чорва ҳайвонлари ва фарзандлар ила мадад берди. | أَمَدَّكُم بِأَنْعَٰمٍ وَبَنِينَ ١٣٣ |
| **134**. Боғлару булоқларни ҳам. | وَجَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ١٣٤ |
| **135**. Албатта, мен сизларнинг устингизга улуғ куннинг азоби келишидан қўрқурман». | إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٣٥ |
| **136**. Дедилар: «Бизга насиҳат қилдингми ё насиҳат қилгувчилардан бўлмадингми, бизга барибир». | قَالُوا۟ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ أَوَعَظْتَ أَمْ لَمْ تَكُن مِّنَ ٱلْوَٰعِظِينَ ١٣٦ |

**137**. Бу олдингиларнинг одатидан бошқа нарса эмас.

إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا خُلُقُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣٧

**138**. Биз азоблангувчи эмасмиз.

وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ١٣٨

**139**. Уни ёлғончига чиқаришди. Бас, уларни ҳалок этдик. Бу ишда оят-ибрат бордир. Уларнинг аксари мўмин бўлмагандилар.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهۡلَكۡنَٰهُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٣٩

**140**. Албатта, Парвардигорингиз Азиз ва Меҳрибондир.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٤٠

**141**. Самуд ҳам пайғамбарларни ёлғончига чиқарди.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٤١

**142**. Ўшанда уларга биродарлари Солиҳ айтган эди: «Қўрқмайсизларми?!

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٤٢

**143**. Албатта, мен сизларга ишончли пайғамбарман.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٤٣

**144**. Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٤٤

**145**. Мен сизлардан бунинг учун ажр сўрамасман. Менинг ажрим фақатгина оламлар Парвардигорининг зиммасидадир.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٥

**146**. Сизлар бу ердаги нарсаларда қўйиб қўйилурмисиз?!

أَتُتۡرَكُونَ فِي مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ١٤٦

**147**. Боғлару булоқларда.

فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ١٤٧

**148**. Экинзорлару майин хурмозор ичида.

وَزُرُوعٖ وَنَخۡلٖ طَلۡعُهَا هَضِيمٞ ١٤٨

**149**. Яна моҳирлик билан тоғлардан уйлар ҳам йўнмоқдасизлар.

وَتَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتٗا فَٰرِهِينَ ١٤٩

**150**. Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٥٠

**151**. Ва бузғунчиларнинг амрига итоат этманглар!

وَلَا تُطِيعُوٓاْ أَمۡرَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ١٥١

**152**. Бузғунчиларки, ер юзида бузғунчилик қиладилар, ислоҳ қилмайдилар».

ٱلَّذِينَ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ١٥٢

**153**. Дедилар: «Сен, албатта, сеҳрланганлардансан.

قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلۡمُسَحَّرِينَ ١٥٣

**154**. Сен ҳам худди бизга ўхшаган одамсан. Бас, агар ростгўйлардан бўлсанг, бирон оят-мўъжиза келтир!»

مَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا فَأۡتِ بِـَٔايَةٍ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٥٤

**155**. Деди: «Мана бу туя. Ичиш навбати уники. Маълум бир кун эса ичиш навбати сизларники.

قَالَ هَٰذِهِۦ نَاقَةٞ لَّهَا شِرۡبٞ وَلَكُمۡ شِرۡبُ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ١٥٥

**156**. Унга ёмонлик қилманглар. Акс ҳолда сизларни Улуғ Куннинг азоби ушлайди».

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابُ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥٦

**157**. Бас, уни сўйиб, надомат қилгувчиларга айландилар.

فَعَقَرُوهَا فَأَصۡبَحُواْ نَٰدِمِينَ ١٥٧

**158**. Уларни азоб ушлади. Албатта, бу ишда оят-ибрат бордир. Уларнинг кўплари мўмин бўлмагандилар.

فَأَخَذَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٥٨

**159**. Албатта, Парвардигорингиз Азиз ва Меҳрибондир.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٥٩

**160**. Лут қавми пайғамбарларни ёлғончига чиқарди.

كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٦٠

**161**. `Ўшанда уларга биродарлари Лут деди: «Қўрқмайсизларми?

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٦١

**162**. Албатта, мен сизларга ишончли пайғамбарман.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٦٢

**163**. Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٦٣

**164**. Мен сизлардан бунинг учун ажр сўрамасман. Менинг ажрим фақатгина оламлар Парвардигорининг зиммасидадир.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٤

| | |
|---|---|
| **165**. Оламлардан (ажралиб) эркакларга борасизларми?! | أَتَأْتُونَ ٱلذُّكْرَانَ مِنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٦٥ |
| **166**. Парвардигорингиз сизлар учун яратиб қўйган жуфтларингизни ташлаб-а? Йўқ! Сизлар ҳаддидан ошган қавмсиз». | وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُم مِّنْ أَزْوَٰجِكُمۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ١٦٦ |
| **167**. Дедилар: «Эй Лут, агар бас қилмасанг, ҳайдалувчилардан бўлурсан». | قَالُوا۟ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَٰلُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُخْرَجِينَ ١٦٧ |
| **168**. Деди: «Албатта, мен бу ишингизни ёмон кўргувчилардандман». | قَالَ إِنِّى لِعَمَلِكُم مِّنَ ٱلْقَالِينَ ١٦٨ |
| **169**. Парвардигорим, менга ва оиламга улар қилаётган ишлардан паноҳ бер. | رَبِّ نَجِّنِى وَأَهْلِى مِمَّا يَعْمَلُونَ ١٦٩ |
| **170**. Бас, унга ва аҳлига, ҳаммаларига нажот бердик. | فَنَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ أَجْمَعِينَ ١٧٠ |
| **171**. (Азобда) қолгувчилардан бўлган бир кампиргина бундан мустасно. | إِلَّا عَجُوزًا فِى ٱلْغَٰبِرِينَ ١٧١ |
| **172**. Кейин бошқаларни ҳам ҳалок этдик. | ثُمَّ دَمَّرْنَا ٱلْءَاخَرِينَ ١٧٢ |
| **173**. Ва уларнинг устига бир ёмғир ёғдирдик. Бас, огоҳлантирилганларнинг ёмғири нақадар ёмон бўлди. | وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًاۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلْمُنذَرِينَ ١٧٣ |
| **174**. Бу ишда оят-аломат бордир. Уларнинг кўплари мўмин бўлмадилар. | إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةًۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ١٧٤ |
| **175**. Албатта, Парвардигорингиз Азиз ва Меҳрибондир. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٧٥ |
| **176**. Дарахтзор эгалари пайғамбарларни ёлғончига чиқардилар. | كَذَّبَ أَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٧٦ |
| **177**. Ўшанда уларга Шуъайб айтганди: «Қўрқмайсизларми?! | إِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٧٧ |
| **178**. Албатта, мен сизларга ишончли пайғамбарман. | إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٧٨ |

| | |
|---|---|
| **179**. Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат қилинглар. | فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٧٩ |
| **180**. Мен сизлардан бунинг учун ажр сўрамасман. Менинг ажрим фақатгина оламлар Парвардигорининг зиммасидадир. | وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٨٠ |
| **181**. Бас, ўлчовни тўлиқ ўлчанглар ва камайтиргувчилардан бўлманглар. | ۞أَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ وَلَا تَكُونُواْ مِنَ ٱلۡمُخۡسِرِينَ ١٨١ |
| **182**. Ва тўғри тарози билан тортинглар! | وَزِنُواْ بِٱلۡقِسۡطَاسِ ٱلۡمُسۡتَقِيمِ ١٨٢ |
| **183**. Одамларга нарсаларини камайтириб берманглар ва ер юзида турли бузғунчиликлар қилманглар. | وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ١٨٣ |
| **184**. Сизни ва олдинги наслларни яратган Зотдан қўрқинглар». | وَٱتَّقُواْ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ وَٱلۡجِبِلَّةَ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٨٤ |
| **185**. Дедилар: «Сен, албатта, сеҳрланганлардансан». | قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلۡمُسَحَّرِينَ ١٨٥ |
| **186**. Сен ҳам худди бизга ўхшаган одамсан. Албатта биз сени ёлғончилардан, деб ўйлаймиз. | وَمَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا وَإِن نَّظُنُّكَ لَمِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ١٨٦ |
| **187**. Агар ростгўйлардан бўлсанг, устимизга осмоннинг бир бўлагини ташлаб юбор-чи». | فَأَسۡقِطۡ عَلَيۡنَا كِسَفٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٨٧ |
| **188**. Деди: «Парвардигорим қилаётган ишингизни билгувчироқдир». | قَالَ رَبِّيٓ أَعۡلَمُ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨٨ |
| **189**. Уни ёлғончига чиқаришди. Бас, уларни «Соябон» кунининг азоби тутди. Дарҳақиқат, у улуғ куннинг азоби эди. | فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمۡ عَذَابُ يَوۡمِ ٱلظُّلَّةِۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٍ ١٨٩ |
| **190**. Бу ишда оят-аломат бордир. Уларнинг кўплари мўмин бўлмадилар. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٩٠ |
| **191**. Албатта, Парвардигорингиз Азиз ва Меҳрибондир. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٩١ |
| **192**. Албатта, у барча оламлар Парвардигори | وَإِنَّهُۥ لَتَنزِيلُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٩٢ |

томонидан нозил қилингандир.

**193**. Уни Руҳул-Амин олиб тушди.

نَزَلَ بِهِ ٱلرُّوحُ ٱلْأَمِينُ ١٩٣

**194**. Сизнинг қалбингизга. Огоҳлантирувчилардан бўлишингиз учун.

عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ ٱلْمُنذِرِينَ ١٩٤

**195**. Очиқ-ойдин араб тилида.

بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِينٍ ١٩٥

**196**. Албатта, у олдингиларнинг китобларида ҳам бор.

وَإِنَّهُۥ لَفِى زُبُرِ ٱلْأَوَّلِينَ ١٩٦

**197**. Бани Исроил уламоларининг уни билишлари ўзлари учун оят-далил эмасми?!

أَوَلَمْ يَكُن لَّهُمْ ءَايَةً أَن يَعْلَمَهُۥ عُلَمَٰٓؤُا۟ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ١٩٧

**198**. Биз уни ажамлардан бирига нозил қилганимизда

وَلَوْ نَزَّلْنَٰهُ عَلَىٰ بَعْضِ ٱلْأَعْجَمِينَ ١٩٨

**199**. Уни ўқиб берса ҳам, унга иймон келтирмас эдилар.

فَقَرَأَهُۥ عَلَيْهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ مُؤْمِنِينَ ١٩٩

**200**. Биз уни жиноятчилар қалбларига ана шундай йўлладик.

كَذَٰلِكَ سَلَكْنَٰهُ فِى قُلُوبِ ٱلْمُجْرِمِينَ ٢٠٠

**201**. То аламли азобни кўрмагунларича унга иймон келтирмайдилар.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِۦ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٢٠١

**202**. Азоб уларга тўсатдан келади. Ўзлари сезмай ҳам қоладилар.

فَيَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٢٠٢

**203**. Ўшанда: «Энди бизга муҳлат берилармикин», деб қоладилар.

فَيَقُولُوا۟ هَلْ نَحْنُ مُنظَرُونَ ٢٠٣

**204**. Ҳали улар азобимизни шоширяптиларми?!

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ٢٠٤

**205**. Айтинг-чи, уларни йилларча фойдалантирсак-да.

أَفَرَءَيْتَ إِن مَّتَّعْنَٰهُمْ سِنِينَ ٢٠٥

**206**. Кейин уларга ваъда қилинган нарса келса.

ثُمَّ جَآءَهُم مَّا كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ٢٠٦

مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يُمَتَّعُونَ ٢٠٧

**207**. Фойдаланиб юрган нарсалари нимага асқотади?

وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ٢٠٨

**208**. Огоҳлантирувчилар юборилмаган бирон қишлоқ-шаҳарни ҳалок этмадик.

ذِكۡرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٠٩

**209**. Эслатма бўлиши учун. Биз золим бўлмадик.

وَمَا تَنَزَّلَتۡ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢١٠

**210**. Уни шайтонлар олиб тушганлари йўқ.

وَمَا يَنۢبَغِي لَهُمۡ وَمَا يَسۡتَطِيعُونَ ٢١١

**211**. Улар учун бунинг имкони йўқ ва бунга қодир ҳам эмаслар.

إِنَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّمۡعِ لَمَعۡزُولُونَ ٢١٢

**212**. Албатта, улар эшитишдан четлатилгандирлар.

فَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُعَذَّبِينَ ٢١٣

**213**. Аллоҳ билан бирга бошқа илоҳга илтижо қилманг. Акс ҳолда азоблангувчилардан бўлиб қоласиз.

وَأَنذِرۡ عَشِيرَتَكَ ٱلۡأَقۡرَبِينَ ٢١٤

**214**. Ва яқин қариндошларингизни огоҳлантиринг.

وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢١٥

**215**. Ўзингизга эргашган мўминлар учун қанотингизни паст тутинг.

فَإِنۡ عَصَوۡكَ فَقُلۡ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٢١٦

**216**. Сизга итоатсизлик қилсалар: «Мен сизлар қилаётган ишлардан покман», деб айтинг.

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٢١٧

**217**. Азиз ва Меҳрибон Зотга таваккул қилинг.

ٱلَّذِي يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ٢١٨

**218**. Зотки, сизни тураётган пайтингизда ҳам кўриб туради.

وَتَقَلُّبَكَ فِي ٱلسَّٰجِدِينَ ٢١٩

**219**. Сажда қилувчилар ичра кўчиб бораётганингизни ҳам кўради.

إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٢٢٠

**220**. У Эшитгувчидир. Билгувчидир.

هَلۡ أُنَبِّئُكُمۡ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢٢١

**221**. Сизларга жинлар кимларга тушиши ҳақида хабар берайми?

| | |
|---|---|
| **222**. Улар ҳар бир гуноҳга ботган товламачиларга тушадилар. | تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ﴿٢٢٢﴾ |
| **223**. Эшитиб олганларини уларга ташлайдилар. Уларнинг аксари ёлғончилардир. | يُلْقُونَ ٱلسَّمْعَ وَأَكْثَرُهُمْ كَٰذِبُونَ ﴿٢٢٣﴾ |
| **224**. Шоирларга гумроҳлар эргашадилар. | وَٱلشُّعَرَآءُ يَتَّبِعُهُمُ ٱلْغَاوُۥنَ ﴿٢٢٤﴾ |
| **225**. Уларнинг ҳар водийда дайдишини кўрмадингизми? | أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِى كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٥﴾ |
| **226**. Ва ўзлари қилмайдиган ишларни айтишини-чи? | وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ﴿٢٢٦﴾ |
| **227**. Иймон келтирган, яхши амалларни қилган, Аллоҳни кўп ёдга олган ва мазлум бўлганларидан кейин зафар қучган зотлар бундан мустасно. Зулм қилганлар эса яқинда қандай оқибатга қараб кетаётганларини билиб оладилар. | إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَذَكَرُوا۟ ٱللَّهَ كَثِيرًا وَٱنتَصَرُوا۟ مِنۢ بَعْدِ مَا ظُلِمُوا۟ ۗ وَسَيَعْلَمُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَىَّ مُنقَلَبٍ يَنقَلِبُونَ ﴿٢٢٧﴾ |

# Намл النمل

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. То, Син. Булар Қуръон ва Очиқ Китоб оятларидир. | طسٓۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡقُرۡءَانِ وَكِتَابٖ مُّبِينٍ ١ |
| **2**. Мўминлар учун ҳидоят ва хушхабардир. | هُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٢ |
| **3**. Мўминларки, намозни тўкис адо этадилар, закот берадилар ва улар охиратга аниқ ишонадилар. | ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٣ |
| **4**. Охиратга иймон келтирмайдиганларга амалларини чиройли кўрсатиб қўйганмиз. Бас, улар адашиб-тентираб юраверадилар. | إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَهُمۡ يَعۡمَهُونَ ٤ |
| **5**. Ана ўшаларга ёмон азоб бордир ва улар охиратда энг кўп зиён кўргувчилардир. | أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَهُمۡ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ وَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡأَخۡسَرُونَ ٥ |
| **6**. Албатта, сизга бу Қуръон Ҳаким ва Алим Зот тарафидан берилур. | وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى ٱلۡقُرۡءَانَ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ عَلِيمٍ ٦ |
| **7**. Эсланг! Мусо оиласига шундай деганди: «Мен бир олов кўрдим. Сизларга ундан бирон хабар келтираман ёки сизларга исиниб олишингиз учун бир чўғ олиб келаман». | إِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِأَهۡلِهِۦٓ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا سَـَٔاتِيكُم مِّنۡهَا بِخَبَرٍ أَوۡ ءَاتِيكُم بِشِهَابٖ قَبَسٖ لَّعَلَّكُمۡ تَصۡطَلُونَ ٧ |
| **8**. Олов ёнига келгач, унга нидо қилинди: «Олов ёнидаги кишига ва унинг атрофидаги зотларга хайру-баракот бўлсин. Барча оламлар парвардигори - Аллоҳ Покдир». | فَلَمَّا جَآءَهَا نُودِيَ أَنۢ بُورِكَ مَن فِي ٱلنَّارِ وَمَنۡ حَوۡلَهَا وَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨ |
| **9**. «Эй Мусо, Албатта, бу Менман! Азиз ва Ҳаким Аллоҳман! | يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّهُۥٓ أَنَا ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٩ |

**10**. Асоингни ташла! Бас, унинг илондек қимирлаётганини кўргач, ортига қарамай қочди. Эй Мусо, қўрқма. Менинг хузуримда пайғамбарлар қўрқмаслар.

وَأَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ
يَٰمُوسَىٰ لَا تَخَفْ إِنِّى لَا يَخَافُ لَدَىَّ ٱلْمُرْسَلُونَ ١٠

**11**. Лекин ким зулм қилиб, кейин ёмонлик ортидан уни бир яхшиликка алмаштирса, бас, Мен Кечиримли ва Раҳмли Зотман.

إِلَّا مَن ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًۢا بَعْدَ سُوٓءٍ فَإِنِّى غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١١

**12**. Қўлингни қўлтиғингга сол, у ҳеч қандай дардсиз оппоқ бўлиб чиқади. Фиръавн ва унинг қавмига борадиган тўққиз мўъжиза ичида (бу ҳам бор). Дарҳақиқат, улар фосиқ қавм бўлдилар».

وَأَدْخِلْ يَدَكَ فِى جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ۖ فِى تِسْعِ ءَايَٰتٍ
إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهِۦٓ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ١٢

**13**. Уларга оятларимиз очиқ-ойдин келган пайтда: «Бу аниқ сеҳрдир», дедилар.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ ءَايَٰتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ١٣

**14**. Ўзлари аниқ билиб турсалар-да, золимлик ва такаббурлик қилиб, уларни инкор этдилар. Бузғунчиларнинг оқибати қандай бўлганига қаранг.

وَجَحَدُوا۟ بِهَا وَٱسْتَيْقَنَتْهَآ أَنفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا ۚ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ
عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ١٤

**15**. Биз Довуд ва Сулаймонга илм бердик. Дедилар: «Бизни кўп мўмин бандаларидан афзал қилган Аллоҳга ҳамдлар бўлсин».

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ عِلْمًا ۖ وَقَالَا ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى فَضَّلَنَا
عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّنْ عِبَادِهِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٥

**16**. Сулаймон Довудга ворис бўлди ва деди: «Эй одамлар, бизга қуш тили ўргатилди ва ҳар бир нарсадан берилди. Бу, албатта, очиқ-ойдин фазлдир».

وَوَرِثَ سُلَيْمَٰنُ دَاوُۥدَ ۖ وَقَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ عُلِّمْنَا مَنطِقَ ٱلطَّيْرِ
وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَىْءٍ ۖ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْمُبِينُ ١٦

**17**. Сулаймонга жин, инс ва қушлардан бўлган аскарлари тўпланиб, тизилган ҳолда турдилар.

وَحُشِرَ لِسُلَيْمَٰنَ جُنُودُهُۥ مِنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ وَٱلطَّيْرِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ١٧

**18**. Улар чумолилар водийсигача етиб келганларида бир чумоли деди: «Эй чумолилар, инларингизга кириб олинглар, тағин Сулаймон ва унинг аскарлари сизларни билмасдан янчиб юбормасинлар».

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَوْا۟ عَلَىٰ وَادِ ٱلنَّمْلِ قَالَتْ نَمْلَةٌ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّمْلُ ٱدْخُلُوا۟
مَسَٰكِنَكُمْ لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمَٰنُ وَجُنُودُهُۥ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ١٨

**19**. Бас, унинг сўзидан кулиб-табассум қилди ва деди: «Парвардигорим, менга ва ота-онамга берган неъматингга шукр этишимга ва Ўзинг рози бўладиган яхши амалларни қилишимга мени муваффақ айлагин ҳамда Ўз фазлу марҳаматинг ила солиҳ бандаларинг сафига киритгин!»

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكٗا مِّن قَوۡلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوۡزِعۡنِيٓ أَنۡ أَشۡكُرَ نِعۡمَتَكَ
ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَيَّ وَأَنۡ أَعۡمَلَ صَٰلِحٗا تَرۡضَىٰهُ وَأَدۡخِلۡنِي
بِرَحۡمَتِكَ فِي عِبَادِكَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٩

---

**20**. У қушларни кўздан кечириб деди: «Нега мен ҳудҳудни кўрмаяпман, балки у ғойиб бўлгувчилардандир?

وَتَفَقَّدَ ٱلطَّيۡرَ فَقَالَ مَالِيَ لَآ أَرَى ٱلۡهُدۡهُدَ أَمۡ كَانَ مِنَ ٱلۡغَآئِبِينَ ٢٠

---

**21**. Энди у ё очиқ ҳужжат олиб келади ёки уни жуда қаттиқ жазолайман ёхуд сўйиб юбораман».

لَأُعَذِّبَنَّهُۥ عَذَابٗا شَدِيدًا أَوۡ لَأَاْذۡبَحَنَّهُۥٓ أَوۡ لَيَأۡتِيَنِّي بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ٢١

---

**22**. Кўп ўтмасдан у келиб: «Сен билмаган нарсани билдим ва сенга Сабаъдан ишончли бир хабар олиб келдим», деди.

فَمَكَثَ غَيۡرَ بَعِيدٖ فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا لَمۡ تُحِطۡ بِهِۦ وَجِئۡتُكَ مِن
سَبَإِۭ بِنَبَإٖ يَقِينٍ ٢٢

---

**23**. Мен бир аёлни кўрдим. Уларнинг маликаси экан. Унга ҳар нарса берилган экан ва унинг катта тахти бор ҳам экан.

إِنِّي وَجَدتُّ ٱمۡرَأَةٗ تَمۡلِكُهُمۡ وَأُوتِيَتۡ مِن كُلِّ شَيۡءٖ وَلَهَا عَرۡشٌ
عَظِيمٞ ٢٣

---

**24**. У ва унинг қавми Аллоҳни қўйиб, қуёшга ибодат қилаётганларини кўрдим. Шайтон уларга амалларини чиройли қилиб кўрсатди ва йўлдан оздирди. Бас, энди улар ҳидоят топмаслар.

وَجَدتُّهَا وَقَوۡمَهَا يَسۡجُدُونَ لِلشَّمۡسِ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ
ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ فَهُمۡ لَا يَهۡتَدُونَ ٢٤

---

**25**. Осмонлару ердаги сирларни ошкор қиладиган ва сизларнинг яширган ишларингизни ҳам, ошкора ишларингизни ҳам биладиган Аллоҳга сажда қилмасликлари учун.

أَلَّا يَسۡجُدُواْۤ لِلَّهِ ٱلَّذِي يُخۡرِجُ ٱلۡخَبۡءَ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَيَعۡلَمُ
مَا تُخۡفُونَ وَمَا تُعۡلِنُونَ ٢٥

---

**26**. Аллоҳ. Ундан ўзга илоҳ йўқ. Буюк Аршнинг эгаси.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ۩ ٢٦

---

**27**. Деди: «Кўрамиз, сен рост сўзладингми экан ёки ёлғончилардан бўлдингми экан.

۞قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقۡتَ أَمۡ كُنتَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٢٧

**28**. Мана бу мактубимни олиб бориб, уларга ташла, сўнг четлашиб қараб тур-чи, нима (жавоб) қайтарар эканлар».

ٱذۡهَب بِّكِتَٰبِي هَٰذَا فَأَلۡقِهۡ إِلَيۡهِمۡ ثُمَّ تَوَلَّ عَنۡهُمۡ فَٱنظُرۡ مَاذَا
يَرۡجِعُونَ ﴿٢٨﴾

---

**29**. Деди: «Эй аъёнлар, ҳақиқатан менга улуғ бир мактуб ташланди.

قَالَتۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَؤُاْ إِنِّيٓ أُلۡقِيَ إِلَيَّ كِتَٰبٞ كَرِيمٌ ﴿٢٩﴾

---

**30**. У Сулаймондан бўлиб, Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошланган).

إِنَّهُۥ مِن سُلَيۡمَٰنَ وَإِنَّهُۥ بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٣٠﴾

---

**31**. Мендан ўзингизни катта олмай, таслим бўлиб келинглар».

أَلَّا تَعۡلُواْ عَلَيَّ وَأۡتُونِي مُسۡلِمِينَ ﴿٣١﴾

---

**32**. Деди: «Эй аъёнлар, менга бу ишимда фатво-маслаҳат беринглар. Мен то сизлар гувоҳ бўлмагунингизча бирон ишда қатъий бўла олмайман».

قَالَتۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَؤُاْ أَفۡتُونِي فِيٓ أَمۡرِي مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمۡرًا حَتَّىٰ
تَشۡهَدُونِ ﴿٣٢﴾

---

**33**. Дедилар: «Биз қувват эгаларимиз, метин матонат эгаларимиз. Иш ўзингга ҳавола. Бас, нимага буюришни ўйлаб кўр».

قَالُواْ نَحۡنُ أُوْلُواْ قُوَّةٖ وَأُوْلُواْ بَأۡسٖ شَدِيدٖ وَٱلۡأَمۡرُ إِلَيۡكِ فَٱنظُرِي مَاذَا
تَأۡمُرِينَ ﴿٣٣﴾

---

**34**. Деди: «Подшоҳлар бирон шаҳар-қишлоққа кирсалар, уни вайрон этадилар, аҳолисининг азизларини хор қиладилар. (Доим) шундай қиладилар.

قَالَتۡ إِنَّ ٱلۡمُلُوكَ إِذَا دَخَلُواْ قَرۡيَةً أَفۡسَدُوهَا وَجَعَلُوٓاْ أَعِزَّةَ أَهۡلِهَآ
أَذِلَّةٗۚ وَكَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ ﴿٣٤﴾

---

**35**. Мен уларга бир ҳадя юбориб кўрай-чи, элчиларим нима (хабар) билан қайтар эканлар».

وَإِنِّي مُرۡسِلَةٌ إِلَيۡهِم بِهَدِيَّةٖ فَنَاظِرَةُۢ بِمَ يَرۡجِعُ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ﴿٣٥﴾

---

**36**. Сулаймоннинг олдига келишгач, деди: «Менга мол-давлат билан мадад бермоқчимисизлар? Аллоҳнинг менга бергани сизларга берганидан яхшироқ. Балки сизлар ҳадяларингиз билан қувонарсизлар.

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيۡمَٰنَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٖ فَمَآ ءَاتَىٰنِۦَ ٱللَّهُ خَيۡرٞ مِّمَّآ
ءَاتَىٰكُمۚ بَلۡ أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمۡ تَفۡرَحُونَ ﴿٣٦﴾

---

**37**. Уларга қайтиб бор. Бас, албатта, биз улар бас кела олмайдиган қўшин ила борурмиз ва у ердан уларни хору зор қилиб қувиб чиқарурмиз».

ٱرۡجِعۡ إِلَيۡهِمۡ فَلَنَأۡتِيَنَّهُم بِجُنُودٖ لَّا قِبَلَ لَهُم بِهَا وَلَنُخۡرِجَنَّهُم مِّنۡهَآ
أَذِلَّةٗ وَهُمۡ صَٰغِرُونَ ﴿٣٧﴾

**38**. Деди: «Эй одамлар, улар менинг олдимга бўйсуниб келишларидан олдин унинг тахтини менга қайси бирингиз келтира олади?»

قَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَؤُاْ أَيُّكُمۡ يَأۡتِينِي بِعَرۡشِهَا قَبۡلَ أَن يَأۡتُونِي مُسۡلِمِينَ ٣٨

**39**. Жинлардан бир паҳлавони деди: «Мен уни сенга ўрнингдан туришингдан олдин келтираман ва албатта, мен бунга қодир ва ишончлидирман».

قَالَ عِفۡرِيتٞ مِّنَ ٱلۡجِنِّ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبۡلَ أَن تَقُومَ مِن مَّقَامِكَۖ
وَإِنِّي عَلَيۡهِ لَقَوِيٌّ أَمِينٞ ٣٩

**40**. Китобдан хабари бор яна бири деди: «Мен уни сенга кўз юмиб очгунингча келтираман». Уни ўз ҳузурида жойлашиб турганини кўргач, деди: «Бу Парвардигоримнинг шукр қиламанми ёки нонкўрлик қиламанми, шуни синаш учун кўрсатган фазлидандир. Ким шукр қилса, ўзи учун шукр қилади. Ким нонкўрлик қилса, бас, Парвардигорим Беҳожат ва Карамли Зотдир».

قَالَ ٱلَّذِي عِندَهُۥ عِلۡمٞ مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبۡلَ أَن يَرۡتَدَّ
إِلَيۡكَ طَرۡفُكَۚ فَلَمَّا رَءَاهُ مُسۡتَقِرًّا عِندَهُۥ قَالَ هَٰذَا مِن فَضۡلِ رَبِّي
لِيَبۡلُوَنِيٓ ءَأَشۡكُرُ أَمۡ أَكۡفُرُۖ وَمَن شَكَرَ فَإِنَّمَا يَشۡكُرُ لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن
كَفَرَ فَإِنَّ رَبِّي غَنِيّٞ كَرِيمٞ ٤٠

**41**. Деди: «Унинг тахтини ўзгартириб қўйинглар. Кўрайлик-чи, (уни танишга) йўл топа олармикин ёки йўл тополмайдиганлардан бўлармикин».

قَالَ نَكِّرُواْ لَهَا عَرۡشَهَا نَنظُرۡ أَتَهۡتَدِيٓ أَمۡ تَكُونُ مِنَ ٱلَّذِينَ لَا
يَهۡتَدُونَ ٤١

**42**. У келгач: «Тахтинг мана шундаймиди?», дейилди. Деди: «Худди ўшанинг ўзи-ку». Ундан олдин бизга илм берилиб, мусулмон бўлганмиз.

فَلَمَّا جَآءَتۡ قِيلَ أَهَٰكَذَا عَرۡشُكِۖ قَالَتۡ كَأَنَّهُۥ هُوَۚ وَأُوتِينَا ٱلۡعِلۡمَ
مِن قَبۡلِهَا وَكُنَّا مُسۡلِمِينَ ٤٢

**43**. Уни Аллоҳни қўйиб, ибодат қилаётган нарсаси тўсган. У кофир қавмдан эди.

وَصَدَّهَا مَا كَانَت تَّعۡبُدُ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ إِنَّهَا كَانَتۡ مِن قَوۡمٖ كَٰفِرِينَ ٤٣

**44**. Унга: «Саройга кир», дейилди. Уни кўргач, тўлқин деб ўйлади ва оёқларини очди. Деди: «Бу биллурдан силлиқ қилиб ясалган қасрдир». Деди: «Парвардигорим, мен аниқ ўзимга зулм қилибман. Энди Сулаймон билан бирга оламлар Парвардигори Аллоҳга бўйсундим».

قِيلَ لَهَا ٱدۡخُلِي ٱلصَّرۡحَۖ فَلَمَّا رَأَتۡهُ حَسِبَتۡهُ لُجَّةٗ وَكَشَفَتۡ عَن
سَاقَيۡهَاۚ قَالَ إِنَّهُۥ صَرۡحٞ مُّمَرَّدٞ مِّن قَوَارِيرَۗ قَالَتۡ رَبِّ إِنِّي ظَلَمۡتُ
نَفۡسِي وَأَسۡلَمۡتُ مَعَ سُلَيۡمَٰنَ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٤

| | |
|---|---|
| **45**. Самудга унинг биродари Солиҳни юбордик. Аллоҳга ибодат қилинглар. Бас, кутилмаганда улар икки гуруҳга бўлиниб олиб, тортиша бошладилар. | وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحًا أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ فَإِذَا هُمۡ فَرِيقَانِ يَخۡتَصِمُونَ ﴿٤٥﴾ |
| **46**. Деди: «Эй қавмим, нима учун яхшиликдан олдин ёмонликни шошилтирасизлар? Аллоҳга истиғфор айтсангиз бўлмайдими? Шояд, сизларга раҳм қилинса». | قَالَ يَٰقَوۡمِ لِمَ تَسۡتَعۡجِلُونَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبۡلَ ٱلۡحَسَنَةِۖ لَوۡلَا تَسۡتَغۡفِرُونَ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ﴿٤٦﴾ |
| **47**. Дедилар: «Сен ва сен билан бирга бўлганларнинг шумқадамлигидан деб билдик». Деди: «Шумланишингиз Аллоҳнинг ҳузуридадир. Балки сизлар синалаётган қавмсиз». | قَالُواْ ٱطَّيَّرۡنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَۚ قَالَ طَٰٓئِرُكُمۡ عِندَ ٱللَّهِۖ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ تُفۡتَنُونَ ﴿٤٧﴾ |
| **48**. Шаҳарда тўққиз гуруҳ бор бўлиб, ер юзида бузғунчилик қилишар, ислоҳ қилмас эдилар. | وَكَانَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ تِسۡعَةُ رَهۡطٖ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ﴿٤٨﴾ |
| **49**. Аллоҳ номига қасам ичишиб, бир-бирларига дедилар: «Уни ва унинг аҳлини тунда ўлдирамиз. Кейин унинг валийига, унинг аҳли қандай ҳалок бўлганини кўрмадик, биз рост сўзлагувчилармиз, деймиз». | قَالُواْ تَقَاسَمُواْ بِٱللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُۥ وَأَهۡلَهُۥ ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِۦ مَا شَهِدۡنَا مَهۡلِكَ أَهۡلِهِۦ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿٤٩﴾ |
| **50**. Улар макр қилдилар. Биз ҳам улар сезмаган ҳолда бир «макр» қилдик. | وَمَكَرُواْ مَكۡرٗا وَمَكَرۡنَا مَكۡرٗا وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ﴿٥٠﴾ |
| **51**. Улар қилган макрнинг оқибати нима бўлганини кўринг! Биз уларни ва қавмларини, ҳамма-ҳаммасини яксон қилдик. | فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ مَكۡرِهِمۡ أَنَّا دَمَّرۡنَٰهُمۡ وَقَوۡمَهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٥١﴾ |
| **52**. Ана, зулм қилганлари туфайли уйлари ҳувиллаб ётибди! Албатта, бунда биладиган қавмлар учун ибрат бордир. | فَتِلۡكَ بُيُوتُهُمۡ خَاوِيَةَۢ بِمَا ظَلَمُوٓاْۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ﴿٥٢﴾ |
| **53**. Иймон келтириб, тақво қилиб юрганларга эса нажот бердик. | وَأَنجَيۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ﴿٥٣﴾ |
| **54**. Лутни ҳам (эсланг). У қавмига деди: «Кўра- | وَلُوطًا إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ أَتَأۡتُونَ ٱلۡفَٰحِشَةَ وَأَنتُمۡ تُبۡصِرُونَ ﴿٥٤﴾ |

била туриб бузуқлик қиласизларми?»

**55**. «Аёлларни қўйиб, эркакларга шаҳват билан яқинлик қиласизларми? Йўқ! Сизлар жоҳиллик қилаётган қавмдирсиз.

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ﴿٥٥﴾

**56**. Қавмининг жавоби: «Лут аҳлини юртингиздан чиқариб юборинг», дейишдан бошқа нарса бўлмади.

۞ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَخْرِجُوٓا۟ ءَالَ لُوطٍ مِّن قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٥٦﴾

**57**. Биз унга ва унинг аҳлига нажот бердик. Фақат хотини бундан мустасно бўлди. Уни азобда қоладиганлардан бўлишини тақдир этдик.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَٰهَا مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٥٧﴾

**58**. Уларнинг устига бир ёмғир ёғдирдик. Бас, огоҳлантирилганларнинг ёмғири нақадар ёмон бўлди!

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿٥٨﴾

**59**. Айтинг: «Аллоҳга ҳамд ва У Зот саралаб олган бандаларига саломатлик бўлсин. Аллоҳ яхшими ёки улар ширк келтираётган нарсаларми?

قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ وَسَلَٰمٌ عَلَىٰ عِبَادِهِ ٱلَّذِينَ ٱصْطَفَىٰٓ ۗ ءَآللَّهُ خَيْرٌ أَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٥٩﴾

**60**. Ёки осмонлару ерни яратган ва сизларга осмондан ёмғир ёғдирган Зотми?» Бас, Биз у билан гўзал боғларни ўстирдик. Унинг дарахтини ўстириш қўлингиздан келмас эди. Аллоҳ билан бирга яна бирон илоҳ борми?! Йўқ, улар (Холиқни махлуққа) тенглаштирадиган қавмдирлар!

أَمَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهْجَةٍ مَّا كَانَ لَكُمْ أَن تُنۢبِتُوا۟ شَجَرَهَآ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ يَعْدِلُونَ ﴿٦٠﴾

**61**. Ёки заминни қароргоҳ айлаб, унинг орасида дарёлар пайдо қилган ва унинг учун поналар-тоғлар барпо этган ҳамда икки денгиз ўртасида тўсиқ ўрнатиб қўйган Зотми?! Аллоҳ билан бирга яна бирон илоҳ борми?! Йўқ, уларнинг кўплари билмайдилар!

أَمَّن جَعَلَ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَجَعَلَ خِلَٰلَهَآ أَنْهَٰرًا وَجَعَلَ لَهَا رَوَٰسِىَ وَجَعَلَ بَيْنَ ٱلْبَحْرَيْنِ حَاجِزًا ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾

**62**. Ёки музтар киши илтижо қилганида ижобат

أَمَّن يُجِيبُ ٱلْمُضْطَرَّ إِذَا دَعَاهُ وَيَكْشِفُ ٱلسُّوٓءَ وَيَجْعَلُكُمْ

этиб, унинг мушкулини осон айлайдиган ҳамда сизларни заминга халифа қилиб қўядиган Зотми?! Аллоҳ билан бирга яна бирон илоҳ борми?! Жуда оз ибрат оласизлар!

خُلَفَآءَ ٱلْأَرْضِ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ٦٢

---

**63**. Ёки сизларни қуруқлигу денгиз зулматларида тўғри йўлга йўллаб қўядиган ҳамда Ўз раҳмати олдидан шамолларни хушхабар қилиб юборадиган Зотми?! Аллоҳ билан бирга бошқа бирон илоҳ борми?! Аллоҳ улар ширк келтираётган нарсалардан Олийдир.

أَمَّن يَهْدِيكُمْ فِى ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَمَن يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشْرًۢا
بَيْنَ يَدَىْ رَحْمَتِهِۦٓ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ تَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٦٣

---

**64**. Ёки дастлаб Ўзи яратиб, кейин яна қайта яратадиган Зотми?! Ким сизларга осмону ердан ризқ берур? Аллоҳ билан бирга бошқа бирон илоҳ борми?! Айтинг: «Агар ростгўй бўлсангизлар, ҳужжатларингизни келтирингиз».

أَمَّن يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَمَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۗ
أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٦٤

---

**65**. Айтинг: «Ғайбни осмонлару ердаги ҳеч кимса билмас. Уни ёлғиз Аллоҳгина билур». Улар қачон қайта тирилишларини ҳам сезмаслар.

قُل لَّا يَعْلَمُ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ٱلْغَيْبَ إِلَّا ٱللَّهُ ۚ وَمَا
يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ٦٥

---

**66**. Балки охират ҳақидаги билимлари такомиллашгандир. Йўқ, улар ундан шубҳаланиб турибдилар. Йўқ, улар ундан кўрдирлар.

بَلِ ٱدَّٰرَكَ عِلْمُهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ ۚ بَلْ هُمْ فِى شَكٍّ مِّنْهَا ۖ بَلْ هُم مِّنْهَا
عَمُونَ ٦٦

---

**67**. Куфр келтирган кимсалар дедилар: «Биз ва ота-боболаримиз тупроққа айланиб кетганимиздан кейин (қабрдан тирилиб) яна қайта чиқариламизми?

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَءِذَا كُنَّا تُرَٰبًا وَءَابَآؤُنَآ أَئِنَّا لَمُخْرَجُونَ ٦٧

---

**68**. Бизга ҳам, олдинги ота-боболаримизга ҳам шу иш ваъда қилинган. Бу олдингиларнинг афсоналаридан бошқа нарса эмас».

لَقَدْ وُعِدْنَا هَٰذَا نَحْنُ وَءَابَآؤُنَا مِن قَبْلُ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ
ٱلْأَوَّلِينَ ٦٨

---

**69**. Айтинг: «Ерни кезинглар ва жиноятчи кимсаларнинг оқибатлари қандай бўлганини кўринглар!»

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُجْرِمِينَ ٦٩

**70**. Сиз уларга хафа бўлманг. Улар қилаётган найранглардан сиқилманг.

وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَلَا تَكُن فِي ضَيۡقٖ مِّمَّا يَمۡكُرُونَ ٧٠

**71**. Айтадилар: «Ростгўй бўлсангиз, айтинг-чи, бу ваъда қачон юз беради?»

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٧١

**72**. Айтинг: «Эҳтимол сизлар шошилтираётган нарсанинг айрим қисми сизларга яқин келиб қолгандир».

قُلۡ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ رَدِفَ لَكُم بَعۡضُ ٱلَّذِي تَسۡتَعۡجِلُونَ ٧٢

**73**. Албатта, Парвардигорингиз одамларга фазлу марҳаматлидир. Лекин уларнинг кўплари шукр қилмайдилар.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَشۡكُرُونَ ٧٣

**74**. Албатта, Парвардигорингиз уларнинг диллари яширадиган нарсаларни ҳам, ошкор қиладиган нарсаларни ҳам билур.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَعۡلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمۡ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٧٤

**75**. Осмону ерда Очиқ Китобда битилмаган бирон яширин нарса йўқ.

وَمَا مِنۡ غَآئِبَةٖ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٍ ٧٥

**76**. Албатта, бу Қуръон Бани Исроилга улар ихтилоф қилаётган нарсаларнинг кўпини баён қилиб беради.

إِنَّ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَكۡثَرَ ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٧٦

**77**. Албатта, у мўминлар учун ҳидоят ва раҳматдир.

وَإِنَّهُۥ لَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٧٧

**78**. Албатта, Парвардигорингиз улар ўртасида Ўз ҳукми билан ажрим қилур. У Азиз ва Билгувчидир.

إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِي بَيۡنَهُم بِحُكۡمِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡعَلِيمُ ٧٨

**79**. Бас, сиз Аллоҳга таваккул қилинг! Албатта, сиз очиқ-ойдин ҳақиқат устидадирсиз.

فَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۖ إِنَّكَ عَلَى ٱلۡحَقِّ ٱلۡمُبِينِ ٧٩

**80**. Аниқки, сиз ўликларга эшиттира олмассиз ва юз ўгириб кетаётган карларга ҳам даъватни эшиттира олмассиз.

إِنَّكَ لَا تُسۡمِعُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَلَا تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوۡاْ مُدۡبِرِينَ ٨٠

**81**. Сиз кўрларни залолатларидан ҳидоят сари

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِي ٱلۡعُمۡيِ عَن ضَلَٰلَتِهِمۡۖ إِن تُسۡمِعُ إِلَّا مَن يُؤۡمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا

فَهُم مُّسْلِمُونَ ٨١

йўлловчи эмассиз. Фақат Бизнинг оятларимизга иймон келтирганларгина бундан мустасно. Бас, ўшалар мусулмонлардир.

۞وَإِذَا وَقَعَ ٱلْقَوْلُ عَلَيْهِمْ أَخْرَجْنَا لَهُمْ دَآبَّةً مِّنَ ٱلْأَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ
أَنَّ ٱلنَّاسَ كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا لَا يُوقِنُونَ ٨٢

**82**. Уларга азоб тушиши аниқ бўлиб қолган пайтда заминдан бир ҳайвонни чиқарурмиз. У одамлар Бизнинг оятларимизга ишонмайдиган бўлиб қолганлари ҳақида сўзлар.

وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ فَوْجًا مِّمَّن يُكَذِّبُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُمْ يُوزَعُونَ ٨٣

**83**. (Эсланг!) Биз ҳар бир миллатдан оятларимизни ёлғон дейдиган бир гуруҳ кимсаларни тўплаб, улар тизилиб турадиган кун!

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُو قَالَ أَكَذَّبْتُم بِـَٔايَٰتِى وَلَمْ تُحِيطُوا۟ بِهَا عِلْمًا أَمَّاذَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٨٤

**84**. Улар келишгач, (Аллоҳ) айтди: «Сизлар аниқ билмай туриб Менинг оятларимни ёлғон дедингизми?! Йўқса, нима қилган эдингизлар?!»

وَوَقَعَ ٱلْقَوْلُ عَلَيْهِم بِمَا ظَلَمُوا۟ فَهُمْ لَا يَنطِقُونَ ٨٥

**85**. Зулм қилганлари туфайли уларга азоб тушди. Бас, улар гапиролмай қолдилар.

أَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا جَعَلْنَا ٱلَّيْلَ لِيَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ
لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٨٦

**86**. Ором олишлари учун кечани, кўришлари учун эса кундузни қилиб берганимизни кўрмадиларми?! Албатта, бу ишда иймон келтирадиган қавм учун ибратлар бордир.

وَيَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ فَفَزِعَ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ إِلَّا
مَن شَآءَ ٱللَّهُ ۚ وَكُلٌّ أَتَوْهُ دَٰخِرِينَ ٨٧

**87**. Сур чалинган кунда осмонлару ердаги кимсалар даҳшатга тушадилар. Аллоҳ хоҳлаган кишиларгина бундан мустасно бўлади. Ҳамма У Зотга бўйин эгиб келади.

وَتَرَى ٱلْجِبَالَ تَحْسَبُهَا جَامِدَةً وَهِىَ تَمُرُّ مَرَّ ٱلسَّحَابِ ۚ صُنْعَ ٱللَّهِ
ٱلَّذِىٓ أَتْقَنَ كُلَّ شَىْءٍ ۚ إِنَّهُۥ خَبِيرٌۢ بِمَا تَفْعَلُونَ ٨٨

**88**. Тоғларни кўриб, тек қотиб қолган, деб ўйлайсиз. Ҳолбуки, улар ҳам худди булутлар юргандек юрадилар. Бу ҳамма нарсани пухта қилган Аллоҳнинг санъатидир. Албатта, У Зот сизлар қилаётган ишлардан Хабардордир.

مَن جَآءَ بِٱلْحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيْرٌ مِّنْهَا وَهُم مِّن فَزَعٍ يَوْمَئِذٍ ءَامِنُونَ ٨٩

**89**. Ким яхшилик қилса, унга ундан ҳам яхшироғи бўлур ва улар ўша куннинг даҳшатидан омондадирлар.

**90**. Ким ёмонлик қилса, бас, юзтубан дўзахга ташланур. «Сизларга фақат қилган амалларингиз жазоси берилмоқда, холос».

وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَكُبَّتۡ وُجُوهُهُمۡ فِي ٱلنَّارِ هَلۡ تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا
كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٩٠

---

**91**. Мана шу шаҳарни Ҳарам айлаган унинг Парвардигоригагина ибодат қилишга буюрилганман. Ҳамма нарса Уникидир. Мусулмонлардан бўлишга буюрилганман.

إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ ٱلۡبَلۡدَةِ ٱلَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُۥ كُلُّ شَيۡءٖۖ
وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٩١

---

**92**. Ва Қуръонни тиловат қилишга. Ким ҳидоят топса, фақат ўзи учун топади. Ким залолатга кетса, унга: «Мен огоҳлантиргувчилардanman, холос», деб айтинг.

وَأَنۡ أَتۡلُوَاْ ٱلۡقُرۡءَانَۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ
فَقُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ٩٢

---

**93**. Айтинг: «Ҳамд Аллоҳникидир. Яқинда сизларга Ўзининг оятларини кўрсатур. Ўшанда уларни тан оласизлар». Парвардигорингиз сизлар қилаётган ишлардан ғофил эмас.

وَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَتَعۡرِفُونَهَاۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ
عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٩٣

# Қасас القصص

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. То. Син. Мим.

طسٓمٓ (١)

---

**2**. Булар аниқ Китобнинг оятларидир.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ (٢)

---

**3**. Иймон келтирадиган қавм учун сизга Мусо ва Фиръавн хабаридан ҳақ ила тиловат қилиб берурмиз.

نَتۡلُواْ عَلَيۡكَ مِن نَّبَإِ مُوسَىٰ وَفِرۡعَوۡنَ بِٱلۡحَقِّ لِقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ (٣)

---

**4**. Албатта, Фиръавн ер юзида катта кетиб, унинг аҳолисини гуруҳларга бўлиб юборди. Улардан бир тоифасини хорлаб, ўғилларини сўяр ва қизларини тирик қолдирарди. Албатта, у бузғунчилардан бўлганди.

إِنَّ فِرۡعَوۡنَ عَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلَ أَهۡلَهَا شِيَعٗا يَسۡتَضۡعِفُ طَآئِفَةٗ مِّنۡهُمۡ يُذَبِّحُ أَبۡنَآءَهُمۡ وَيَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ (٤)

---

**5**. Биз эса ер юзида хорланганларга марҳамат кўрсатишни, уларни пешволар қилишни, уларни ворислар қилишни истаймиз.

وَنُرِيدُ أَن نَّمُنَّ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنَجۡعَلَهُمۡ أَئِمَّةٗ وَنَجۡعَلَهُمُ ٱلۡوَٰرِثِينَ (٥)

---

**6**. Уларни ер юзида барқарор айлашни, Фиръавн, Ҳомон ва уларнинг лашкарларига эса (Бани Исроил) тарафидан улар қўрқадиган нарсаларни кўрсатиб қўйишни ҳам.

وَنُمَكِّنَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنُرِيَ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا مِنۡهُم مَّا كَانُواْ يَحۡذَرُونَ (٦)

---

**7**. Мусонинг онасига шундай ваҳий юбордик: «Уни эмизавер. Унга бирон кори ҳол бўлишидан қўрқсанг, уни дарёга ташла. Қўрқма, хафа бўлма. Биз уни сенга аниқ қайтаргувчимиз ва уни пайғамбарлардан қилгувчимиз».

وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَرۡضِعِيهِۖ فَإِذَا خِفۡتِ عَلَيۡهِ فَأَلۡقِيهِ فِي ٱلۡيَمِّ وَلَا تَخَافِي وَلَا تَحۡزَنِيٓۖ إِنَّا رَآدُّوهُ إِلَيۡكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ (٧)

---

**8**. Бас, уни Фиръавн хонадони ўзларига душман ва ғам-ташвиш бўлиши учун тутиб олдилар. Албатта, Фиръавн, Ҳомон ва уларнинг

فَٱلۡتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرۡعَوۡنَ لِيَكُونَ لَهُمۡ عَدُوّٗا وَحَزَنًاۗ إِنَّ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا كَانُواْ خَٰطِـِٔينَ (٨)

лашкарлари хато қилгувчи бўлдилар.

---

**9**. Фиръавннинг хотини деди: «У мен учун ҳам, сен учун ҳам кўз қувончидир. Уни ўлдирманглар. Балки унинг бизга фойдаси тегиб қолар ёки уни бола қилиб олармиз». Ҳолбуки, улар (нима қилаётганларини) сезмасдилар.

وَقَالَتِ ٱمۡرَأَتُ فِرۡعَوۡنَ قُرَّتُ عَيۡنٖ لِّي وَلَكَۖ لَا تَقۡتُلُوهُ عَسَىٰٓ أَن
يَنفَعَنَآ أَوۡ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدٗا وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٩

---

**10**. Мусо онасининг қалби бўм-бўш қолди. Мўминлардан бўлиши учун қалбини мустаҳкам боғламаганимизда уни очиб қўйишига сал қолди.

وَأَصۡبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَٰرِغًاۖ إِن كَادَتۡ لَتُبۡدِي بِهِۦ لَوۡلَآ أَن رَّبَطۡنَا
عَلَىٰ قَلۡبِهَا لِتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٠

---

**11**. Унинг опасига: «Изидан бор», деди. Бас, уни узоқдан кузатиб турди. Улар сезмас эдилар.

وَقَالَتۡ لِأُخۡتِهِۦ قُصِّيهِۖ فَبَصُرَتۡ بِهِۦ عَن جُنُبٖ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١١

---

**12**. Олдин унга эмизгувчиларни ҳаром қилган эдик. Деди: «Сизларга уни сизлар учун тарбиялаб берадиган ва унга насиҳатгўй бўладиган бир оилани айтайми?»

۞وَحَرَّمۡنَا عَلَيۡهِ ٱلۡمَرَاضِعَ مِن قَبۡلُ فَقَالَتۡ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰٓ أَهۡلِ
بَيۡتٖ يَكۡفُلُونَهُۥ لَكُمۡ وَهُمۡ لَهُۥ نَٰصِحُونَ ١٢

---

**13**. Бас, уни онасига қайтардик. Токи кўзи қувонсин, хафа бўлмасин ва Аллоҳнинг ваъдаси ҳақ эканини аниқ билсин. Лекин уларнинг кўплари билмайдилар.

فَرَدَدۡنَٰهُ إِلَىٰٓ أُمِّهِۦ كَيۡ تَقَرَّ عَيۡنُهَا وَلَا تَحۡزَنَ وَلِتَعۡلَمَ أَنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ
حَقّٞ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٣

---

**14**. Вояга етиб, расо бўлгач, унга ҳикмат ва билим ато этдик. Чиройли амал қилгувчиларни мана шундай мукофотлармиз.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَٱسۡتَوَىٰٓ ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٤

---

**15**. Мусо шаҳарга унинг аҳолиси ғафлатда бўлган пайтда кирди. Унда икки киши урушаётганини кўрди. Бири ўз гуруҳидан, яна бири эса душманидан эди. Ўзининг гуруҳидан бўлган киши ундан душман томондан бўлган кимсага қарши ёрдам сўради. Шунда Мусо бир мушт уриб уни ўлдириб қўйди. Деди: «Бу шайтоннинг ишидандир. Албатта, у йўлдан ургувчи очиқ душмандир».

وَدَخَلَ ٱلۡمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفۡلَةٖ مِّنۡ أَهۡلِهَا فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيۡنِ
يَقۡتَتِلَانِ هَٰذَا مِن شِيعَتِهِۦ وَهَٰذَا مِنۡ عَدُوِّهِۦۖ فَٱسۡتَغَٰثَهُ ٱلَّذِي مِن
شِيعَتِهِۦ عَلَى ٱلَّذِي مِنۡ عَدُوِّهِۦ فَوَكَزَهُۥ مُوسَىٰ فَقَضَىٰ عَلَيۡهِۖ قَالَ
هَٰذَا مِنۡ عَمَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِۖ إِنَّهُۥ عَدُوّٞ مُّضِلّٞ مُّبِينٞ ١٥

**16**. Деди: «Парвардигорим, дарҳақиқат, мен ўз жонимга жабр қилиб қўйдим. Энди Ўзинг мени мағфират қил». Бас, уни мағфират қилди. Албатта, Унинг Ўзигина Мағфиратли, Меҳрибондир.

قَالَ رَبِّ إِنِّي ظَلَمۡتُ نَفۡسِي فَٱغۡفِرۡ لِي فَغَفَرَ لَهُۥٓۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡغَفُورُ
ٱلرَّحِيمُ ١٦

**17**. Деди: «Парвардигорим, менга берган неъматинг ҳаққи-ҳурмати ҳаргиз жиноятчиларга ёрдам қилгувчи бўлмасман».

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنۡعَمۡتَ عَلَيَّ فَلَنۡ أَكُونَ ظَهِيرٗا لِّلۡمُجۡرِمِينَ ١٧

**18**. Бас, у эрта тонгда шаҳарда қўрқиб, хавфсираб кетаётган эди, баногоҳ кеча ундан ёрдам сўраган кимса яна уни ёрдамга чақириб қолди. Мусо унга деди: «Дарҳақиқат, сен аниқ гумроҳдирсан».

فَأَصۡبَحَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ خَآئِفٗا يَتَرَقَّبُ فَإِذَا ٱلَّذِي ٱسۡتَنصَرَهُۥ بِٱلۡأَمۡسِ
يَسۡتَصۡرِخُهُۥۚ قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰٓ إِنَّكَ لَغَوِيّٞ مُّبِينٞ ١٨

**19**. Энди у ўзларига душман бўлган кимсани тутмоқчи бўлиб турганди: «Эй Мусо, кеча бир жонни ўлдирганинг каби мени ҳам ўлдирмоқчимисан?! Сен ер юзида жабр қилувчи бўлишдан бошқа нарсани хоҳламайсан. Сен ислоҳ қилгувчилардан бўлишни истамайсан», деди.

فَلَمَّآ أَنۡ أَرَادَ أَن يَبۡطِشَ بِٱلَّذِي هُوَ عَدُوّٞ لَّهُمَا قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ أَتُرِيدُ
أَن تَقۡتُلَنِي كَمَا قَتَلۡتَ نَفۡسَۢا بِٱلۡأَمۡسِۖ إِن تُرِيدُ إِلَّآ أَن تَكُونَ
جَبَّارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا تُرِيدُ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلۡمُصۡلِحِينَ ١٩

**20**. Шаҳарнинг нариги четидан бир киши шошганча келиб: «Эй Мусо, одамлар сени ўлдириш учун тил бириктиряптилар. Бас, чиқиб кет. Албатта, мен сенга холис насиҳат қилгувчилардanman», деди.

وَجَآءَ رَجُلٞ مِّنۡ أَقۡصَا ٱلۡمَدِينَةِ يَسۡعَىٰ قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ ٱلۡمَلَأَ
يَأۡتَمِرُونَ بِكَ لِيَقۡتُلُوكَ فَٱخۡرُجۡ إِنِّي لَكَ مِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ٢٠

**21**. Бас, хавфсираб, атрофга алангглаган кўйи у ердан чиқиб кетар экан, деди: «Парвардигорим, менга бу золим қавмдан нажот бер».

فَخَرَجَ مِنۡهَا خَآئِفٗا يَتَرَقَّبُۖ قَالَ رَبِّ نَجِّنِي مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢١

**22**. Мадян сари юзланар экан: «Шояд, Парвардигорим мени тўғри йўлга ҳидоят қилса», деди.

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلۡقَآءَ مَدۡيَنَ قَالَ عَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يَهۡدِيَنِي سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ٢٢

**23**. Мадяннинг сувига етиб келгач, у ерда бир тўп одамлар ҳайвонларини суғораётганларини

وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدۡيَنَ وَجَدَ عَلَيۡهِ أُمَّةٗ مِّنَ ٱلنَّاسِ يَسۡقُونَ وَوَجَدَ
مِن دُونِهِمُ ٱمۡرَأَتَيۡنِ تَذُودَانِۖ قَالَ مَا خَطۡبُكُمَاۖ قَالَتَا لَا نَسۡقِي حَتَّىٰ

يُصۡدِرَ ٱلرِّعَآءُۖ وَأَبُونَا شَيۡخٞ كَبِيرٞ ٢٣

кўрди. Улардан бошқа яна икки қизнинг (қўйларини) сувга йўлатмай турганларини кўриб: «Сизларга нима бўлди?», деди. Улар: «Биз то подачилар қайтмагунларича суғора олмаймиз. Отамиз эса қари чол», дедилар.

---

فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰٓ إِلَى ٱلظِّلِّ فَقَالَ رَبِّ إِنِّي لِمَآ أَنزَلۡتَ إِلَيَّ مِنۡ خَيۡرٖ فَقِيرٞ ٢٤

**24**. Бас, уларга (қўйларини) суғориб берди. Кейин сояга бориб, деди: «Парвардигорим, менга нима яхшилик туширсанг, ўшанга муҳтожман».

---

فَجَآءَتۡهُ إِحۡدَىٰهُمَا تَمۡشِي عَلَى ٱسۡتِحۡيَآءٖ قَالَتۡ إِنَّ أَبِي يَدۡعُوكَ لِيَجۡزِيَكَ أَجۡرَ مَا سَقَيۡتَ لَنَاۚ فَلَمَّا جَآءَهُۥ وَقَصَّ عَلَيۡهِ ٱلۡقَصَصَ قَالَ لَا تَخَفۡۖ نَجَوۡتَ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٥

**25**. Бас, улардан бири уялиб келиб: «Отам сизни (қўйларимизни) суғориб берганингиз ҳақини бериш учун чақиряпти», деди. Унинг олдига келиб, қиссани айтиб бергач, деди: «Қўрқма, золим қавмлардан нажот топдинг».

---

قَالَتۡ إِحۡدَىٰهُمَا يَٰٓأَبَتِ ٱسۡتَـٔۡجِرۡهُۖ إِنَّ خَيۡرَ مَنِ ٱسۡتَـٔۡجَرۡتَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡأَمِينُ ٢٦

**26**. Улардан бири: «Эй отажон, уни ишга ёллаб олинг. Чунки, сиз ишга ёллаб оладиган энг яхши кимса кучли ва ишончли кимсадир», деди.

---

قَالَ إِنِّيٓ أُرِيدُ أَنۡ أُنكِحَكَ إِحۡدَى ٱبۡنَتَيَّ هَٰتَيۡنِ عَلَىٰٓ أَن تَأۡجُرَنِي ثَمَٰنِيَ حِجَجٖۖ فَإِنۡ أَتۡمَمۡتَ عَشۡرٗا فَمِنۡ عِندِكَۖ وَمَآ أُرِيدُ أَنۡ أَشُقَّ عَلَيۡكَۚ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧

**27**. Деди: «Менга саккиз йил ишлаб беришинг бадалига сенга мана шу икки қизимдан бирини никоҳлаб бермоқчиман. Ўн йил тўла ишлаб берсанг, бу сен тарафингдандир. Мен сени қийнашни истамайман. Иншооллоҳ, сен менинг солиҳ кишилардан эканимни кўрасан».

---

قَالَ ذَٰلِكَ بَيۡنِي وَبَيۡنَكَۖ أَيَّمَا ٱلۡأَجَلَيۡنِ قَضَيۡتُ فَلَا عُدۡوَٰنَ عَلَيَّۖ وَٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٞ ٢٨

**28**. Деди: «Мана шу сиз билан менинг ўртамиздаги (битимдир). Икки муддатдан қай бирини бажарсам ҳам менга зўрлик қилинмас. Аллоҳ айтаётган сўзимизга гувоҳдир».

---

۞فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى ٱلۡأَجَلَ وَسَارَ بِأَهۡلِهِۦٓ ءَانَسَ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ نَارٗاۖ قَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا بِخَبَرٍ أَوۡ جَذۡوَةٖ مِّنَ ٱلنَّارِ لَعَلَّكُمۡ تَصۡطَلُونَ ٢٩

**29**. Мусо муддатни ўтаб, оиласи билан йўлга тушгач, Тур тарафидан бир оловни кўриб қолди. Оиласига деди: «Кутиб туринглар, мен бир оловни кўриб қолдим. Шояд, сизларга бирон хабар ёки исиниб олишингиз учун оловдан бир чўғ олиб келарман».

**30**. Унинг олдига етиб келганида у муборак жойдаги водийнинг ўнг тарафидаги дарахтдан унга бир нидо келди: «Эй Мусо, албатта, Мен барча оламларнинг Парвардигори Аллоҳдирман».

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ مِن شَٰطِيِٕ ٱلۡوَادِ ٱلۡأَيۡمَنِ فِي ٱلۡبُقۡعَةِ ٱلۡمُبَٰرَكَةِ مِنَ
ٱلشَّجَرَةِ أَن يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّيٓ أَنَا ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٠

---

**31**. «Асоингни ташла». Бас, уни илондек қимирлаганини кўргач, ортига қарамай қочди. «Эй Мусо, келавер, қўрқма, сен омон бўлгувчилардансан».

وَأَنۡ أَلۡقِ عَصَاكَۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهۡتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنّٞ وَلَّىٰ مُدۡبِرٗا وَلَمۡ
يُعَقِّبۡۚ يَٰمُوسَىٰٓ أَقۡبِلۡ وَلَا تَخَفۡۖ إِنَّكَ مِنَ ٱلۡأٓمِنِينَ ٣١

---

**32**. «Қўлингни қўйнингга сол, бирон зарарсиз оппоқ бўлиб чиқур ва қанотингни қўрқувдан қисиб ол. Бас, шу иккиси Парвардигоринг томонидан Фиръавн ва унинг одамларига икки ҳужжатдир. Дарҳақиқат, улар фосиқ қавм бўлдилар».

ٱسۡلُكۡ يَدَكَ فِي جَيۡبِكَ تَخۡرُجۡ بَيۡضَآءَ مِنۡ غَيۡرِ سُوٓءٖ وَٱضۡمُمۡ
إِلَيۡكَ جَنَاحَكَ مِنَ ٱلرَّهۡبِۖ فَذَٰنِكَ بُرۡهَٰنَانِ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ
وَمَلَإِيْهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ٣٢

---

**33**. Деди: «Парвардигорим, мен улардан бир жонни ўлдириб қўйганман. Энди улар мени ўлдиришларидан қўрқаман.

قَالَ رَبِّ إِنِّي قَتَلۡتُ مِنۡهُمۡ نَفۡسٗا فَأَخَافُ أَن يَقۡتُلُونِ ٣٣

---

**34**. Мендан кўра акам Ҳоруннинг нутқи равонроқ. Уни мен билан бирга ёрдамчи қилиб юбор. У мени тасдиқлаб туради. Улар мени ёлғончига чиқаришларидан қўрқаман».

وَأَخِي هَٰرُونُ هُوَ أَفۡصَحُ مِنِّي لِسَانٗا فَأَرۡسِلۡهُ مَعِيَ رِدۡءٗا يُصَدِّقُنِيٓۖ إِنِّيٓ
أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ٣٤

---

**35**. Деди: «Биз сени аканг билан қувватлаймиз ва иккингизга бир салтанат берурмиз. Бас, улар сизларга етиша олмаслар. Бизнинг оятларимиз ила сизлар ҳам, сизларга эргашган кишилар ҳам ғолиб бўлгувчидирлар».

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَنَجۡعَلُ لَكُمَا سُلۡطَٰنٗا فَلَا يَصِلُونَ
إِلَيۡكُمَا بِـَٔايَٰتِنَآۚ أَنتُمَا وَمَنِ ٱتَّبَعَكُمَا ٱلۡغَٰلِبُونَ ٣٥

---

**36**. Мусо уларга очиқ-ойдин оятларимизни келтиргач, дедилар: «Бу уйдирма сеҳрдан бошқа нарса эмас. Олдинги ота-боболаримиздан ҳам бу ҳақда эшитмаганмиз».

فَلَمَّا جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا بَيِّنَٰتٖ قَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّفۡتَرٗى
وَمَا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٦

---

**37**. Мусо деди: «Парвардигорим Ўзининг ҳузуридан

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّيٓ أَعۡلَمُ بِمَن جَآءَ بِٱلۡهُدَىٰ مِنۡ عِندِهِۦ وَمَن تَكُونُ

ким ҳидоят келтирганини ҳам, охират диёри оқибати кимга бўлишини ҳам яхши Билгувчи Зотдир. Албатта, золимлар нажот топмаслар».

لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٣٧

---

**38**. Фиръавн деди: «Эй аъёнлар, мен сизларга ўзимдан бошқа илоҳ борлигини билмаганман. Бас, эй Ҳомон, лойга ўт ёқиб, мен учун бир қаср қур, шоядки, (унга чиқиб) Мусонинг худосини кўрсам. Албатта, мен уни ёлғончилардан деб ўйламоқдаман».

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَأُ مَا عَلِمۡتُ لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرِي فَأَوۡقِدۡ
لِي يَٰهَٰمَٰنُ عَلَى ٱلطِّينِ فَٱجۡعَل لِّي صَرۡحٗا لَّعَلِّيٓ أَطَّلِعُ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ
وَإِنِّي لَأَظُنُّهُۥ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٣٨

---

**39**. У ҳам, лашкари ҳам ер юзида ноҳақ каттазанглик қилдилар ва ўзларини Бизга қайтарилмайдилар, деб ўйладилар.

وَٱسۡتَكۡبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمۡ إِلَيۡنَا لَا
يُرۡجَعُونَ ٣٩

---

**40**. Бас, уни ҳам ва лашкарини ҳам ушладик-да, денгизга улоқтирдик. Энди у золимларнинг оқибати қандай бўлганини кўринг.

فَأَخَذۡنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

---

**41**. Уларни дўзахга чақирадиган пешволар қилдик. Қиёмат куни уларга ёрдам берилмас.

وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلنَّارِۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا يُنصَرُونَ ٤١

---

**42**. Биз бу дунёда ҳам уларга лаънатни эргаштирдик. Қиёмат кунида ҳам улар йироқ қилинганлардандирлар.

وَأَتۡبَعۡنَٰهُمۡ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ هُم مِّنَ ٱلۡمَقۡبُوحِينَ ٤٢

---

**43**. Олдинги авлодларни ҳалок қилганимиздан кейин Мусога одамлар учун нур, ҳидоят ва раҳмат қилиб Китобни ато этдик. Шояд, улар ибрат олсалар.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَهۡلَكۡنَا ٱلۡقُرُونَ ٱلۡأُولَىٰ
بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٤٣

---

**44**. Мусога ишни ҳукм қилган пайтимизда сиз ғарбий томонда ҳам бўлмагансиз, гувоҳлардан ҳам бўлмагансиз.

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلۡغَرۡبِيِّ إِذۡ قَضَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَى ٱلۡأَمۡرَ وَمَا كُنتَ
مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٤٤

---

**45**. Лекин Биз кўп асрларни пайдо қилдик, бас, уларнинг умри чўзилди. Сиз Мадянда туриб, уларга оятларимизни тиловат қилиб

وَلَٰكِنَّآ أَنشَأۡنَا قُرُونٗا فَتَطَاوَلَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡعُمُرُۚ وَمَا كُنتَ ثَاوِيٗا فِيٓ
أَهۡلِ مَدۡيَنَ تَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِنَا وَلَٰكِنَّا كُنَّا مُرۡسِلِينَ ٤٥

бермаган эдингиз. Аммо Биз пайғамбар қилиб юборгувчи бўлган эдик.

**46**. Нидо қилган пайтимизда сиз Турнинг ёнида бўлмаган эдингиз. Лекин Парвардигорингиз томонидан бир раҳмат бўлиб, сиздан олдин бирон огоҳлантиргувчи келмаган бир қавмни огоҳлантиришингиз учун (Сизга ваҳий қилдик). Шояд улар эслатма-ибрат олсалар.

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلطُّورِ إِذۡ نَادَيۡنَا وَلَٰكِن رَّحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ
قَوۡمٗا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٖ مِّن قَبۡلِكَ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٦﴾

**47**. Уларга ўз қилмишлари туфайли бирон мусибат келганида: «Парвардигоро, бизга бир пайғамбар юборганингда эди, Сенинг оятларингга эргашар ва иймон келтиргувчилардан бўлар эдик», дейишмаса эди.

وَلَوۡلَآ أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ فَيَقُولُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ
أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ وَنَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٤٧﴾

**48**. Уларга бизнинг ҳузуримиздан ҳақ келгач: «Унга ҳам Мусога берилган нарса берилганда эди», дедилар. Улар илгари ҳам Мусога берилган нарсага куфр келтирмаганмидилар?! Дедилар: «Икки сеҳр бир-бирига ёрдам бермоқда». Яна дедилар: «Биз ҳар бирига куфр келтиргувчимиз».

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ لَوۡلَآ أُوتِيَ مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ مُوسَىٰٓۚ
أَوَلَمۡ يَكۡفُرُواْ بِمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ مِن قَبۡلُۖ قَالُواْ سِحۡرَانِ تَظَٰهَرَا وَقَالُوٓاْ
إِنَّا بِكُلّٖ كَٰفِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49**. Айтинг: «Бас, агар ростгўй бўлсангиз, Аллоҳ ҳузуридан у иккисидан кўра тўғрироқ бўлган бирон китоб келтиринглар, мен унга эргашай».

قُلۡ فَأۡتُواْ بِكِتَٰبٖ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ هُوَ أَهۡدَىٰ مِنۡهُمَآ أَتَّبِعۡهُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ﴿٤٩﴾

**50**. Сизга жавоб бера олмасалар, бас, билингки, улар фақат ҳавойи нафсларигагина эргашяптилар. Аллоҳ тарафидан ҳидоят топмай, ўз ҳавойи нафсига эргашган кимсадан ҳам йўлдан озганроқ ким бор?! Албатта, Аллоҳ золим қавмни ҳидоят қилмас.

فَإِن لَّمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَكَ فَٱعۡلَمۡ أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهۡوَآءَهُمۡۚ وَمَنۡ أَضَلُّ
مِمَّنِ ٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ بِغَيۡرِ هُدٗى مِّنَ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٠﴾

**51**. Биз уларга гапни аниқ етказдик. Шоядки, эслатма-ибрат олсалар.

۞وَلَقَدۡ وَصَّلۡنَا لَهُمُ ٱلۡقَوۡلَ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥١﴾

**52**. Ундан олдин китоб берилганлар унга иймон келтирурлар.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِهِۦ هُم بِهِۦ يُؤۡمِنُونَ ﴿٥٢﴾

**53**. Уларга тиловат қилиб берилган пайтда дедилар: «Унга иймон келтирдик. У Парвардигоримиз тарафидан юборилган ҳақиқатдир. Биз ундан олдин ҳам мусулмонлар бўлганмиз».

وَإِذَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِهِۦٓ إِنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّنَآ إِنَّا كُنَّا مِن
قَبۡلِهِۦ مُسۡلِمِينَ ﴿٥٣﴾

**54**. Ана ўшаларга сабр қилганлари учун ажрлари икки марта берилур. Улар ёмонликни яхшилик билан даф этадилар ва Биз берган ризқдан инфоқ-эҳсон қиладилар.

أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡتَوۡنَ أَجۡرَهُم مَّرَّتَيۡنِ بِمَا صَبَرُواْ وَيَدۡرَءُونَ بِٱلۡحَسَنَةِ
ٱلسَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ﴿٥٤﴾

**55**. Беҳуда гапларни эшитган пайтларида ундан юз ўгириб: «Бизга ўзимизнинг амалларимиз, сизларга ўзларингизнинг амалларингиз. Саломат бўлинглар. Бизга нодонлар керак эмас», дейдилар.

وَإِذَا سَمِعُواْ ٱللَّغۡوَ أَعۡرَضُواْ عَنۡهُ وَقَالُواْ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ
أَعۡمَٰلُكُمۡ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡ لَا نَبۡتَغِي ٱلۡجَٰهِلِينَ ﴿٥٥﴾

**56**. Сиз ўзингиз истаган одамни ҳидоят қила олмассиз. Лекин Аллоҳ Ўзи хоҳлаган одамни ҳидоят қилур. У ҳидоят топгувчиларни яхшироқ билгувчидир.

إِنَّكَ لَا تَهۡدِي مَنۡ أَحۡبَبۡتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ
أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ﴿٥٦﴾

**57**. Дедилар: «Агар биз сен билан бирга ҳидоятга эргашсак, ўз еримиздан айрилиб қоламиз». Уларга тинч Ҳарамни маскан қилиб бермадикми?! Ҳамма нарсанинг мевалари Бизнинг даргоҳимиздан ризқ бўлиб ўша жойга йиғилади-ку! Лекин уларнинг кўплари билмаслар.

وَقَالُوٓاْ إِن نَّتَّبِعِ ٱلۡهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفۡ مِنۡ أَرۡضِنَآۚ أَوَلَمۡ نُمَكِّن
لَّهُمۡ حَرَمًا ءَامِنٗا يُجۡبَىٰٓ إِلَيۡهِ ثَمَرَٰتُ كُلِّ شَيۡءٖ رِّزۡقٗا مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٥٧﴾

**58**. Биз маишатлари ҳаддан ошган қанчадан-қанча юртларни ҳалок қилдик. Ана уларнинг уй-жойлари. Улардан кейин у жойлар жуда кам маскан тутилди. Биз Ўзимиз ворис бўлиб қолдик.

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةِۭ بَطِرَتۡ مَعِيشَتَهَاۖ فَتِلۡكَ مَسَٰكِنُهُمۡ لَمۡ
تُسۡكَن مِّنۢ بَعۡدِهِمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ وَكُنَّا نَحۡنُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ﴿٥٨﴾

**59**. Парвардигорингиз то барча юртларнинг

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبۡعَثَ فِيٓ أُمِّهَا رَسُولٗا يَتۡلُواْ

عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَاۚ وَمَا كُنَّا مُهْلِكِي ٱلْقُرَىٰٓ إِلَّا وَأَهْلُهَا ظَٰلِمُونَ ﴿٥٩﴾

марказларига Бизнинг оятларимизни уларга тиловат қиладиган бир пайғамбарни юбормагунича ҳалок қилгувчи бўлмади. Биз юртларни фақат уларнинг аҳолиси золим бўлгандагина ҳалок қилгувчи бўлдик.

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيْءٖ فَمَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتُهَاۚ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٞ وَأَبْقَىٰٓۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٠﴾

**60**. Сизга берилган нарсалар шу дунёнинг матоҳи ва зийнати, холос. Аллоҳнинг ҳузуридаги нарса яхшироқ ва боқийроқдир. Ақл юритмайсизларми?

أَفَمَن وَعَدْنَٰهُ وَعْدًا حَسَنٗا فَهُوَ لَٰقِيهِ كَمَن مَّتَّعْنَٰهُ مَتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ مِنَ ٱلْمُحْضَرِينَ ﴿٦١﴾

**61**. Ахир Биз гўзал ваъда қилган ва унга эришган киши Биз шу дунё матоҳидан озгина фойдалантириб, ортидан Қиёмат кунида (мангу азобга) дучор қилингувчилардан бўлган кимса каби бўлурми?!

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٦٢﴾

**62**. Уларга: «Сизлар даъво қилган Менинг «шерикларим» қани?», деган кун(ни эсланг).

قَالَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَغْوَيْنَآ أَغْوَيْنَٰهُمْ كَمَا غَوَيْنَاۖ تَبَرَّأْنَآ إِلَيْكَۖ مَا كَانُوٓاْ إِيَّانَا يَعْبُدُونَ ﴿٦٣﴾

**63**. Устларига сўз - азоб тушиши ҳақ бўлганлар дедилар: «Парвардигоро, анавилар биз йўлдан оздирган кимсалардир. Уларни худди ўзимиз йўлдан озган каби йўлдан оздирганмиз. Сенга ўзимизни оқладик. Улар бизга ибодат қилган эмаслар».

وَقِيلَ ٱدْعُواْ شُرَكَآءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُواْ لَهُمْ وَرَأَوُاْ ٱلْعَذَابَۚ لَوْ أَنَّهُمْ كَانُواْ يَهْتَدُونَ ﴿٦٤﴾

**64**. «Бутларингизни чақиринг», дейилди. Бас, уларни чақирдилар. Улар эса жавоб бермадилар. Шунда азобни кўрдилар. Қани эди улар ҳидоят топган бўлганларида.

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبْتُمُ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٦٥﴾

**65**. Уларга: «Пайғамбарларга қандай жавоб қилган эдингиз», дея нидо қилган кун(ни эсланг).

فَعَمِيَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْأَنۢبَآءُ يَوْمَئِذٖ فَهُمْ لَا يَتَسَآءَلُونَ ﴿٦٦﴾

**66**. Ана ўша кунда хабарлар улардан яширин бўлур. Бас, улар бир-бирларидан сўрай олмаслар.

**67**. Тавба қилиб, иймон келтирган ва яхши амал қилганлар эса нажот топгувчилардан бўлиб қолса ҳам ажаб эмас.

فَأَمَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ
ٱلْمُفْلِحِينَ ٦٧

---

**68**. Парвардигорингиз Ўзи истаган нарсани яратар ва ихтиёр этар. Уларда эса ихтиёр йўқ. Аллоҳ улар келтираётган ширклардан Пок ва Олийдир.

وَرَبُّكَ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخْتَارُ ۗ مَا كَانَ لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ
وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٦٨

---

**69**. Парвардигорингиз уларнинг қалблари яширган нарсаларни ҳам, улар ошкор қилаётган нарсаларни ҳам билади.

وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ٦٩

---

**70**. У Аллоҳ. Ундан ўзга илоҳ йўқ. Аввалда ҳам, охирда ҳам ҳамд Уникидир. Ҳукм ҳам Уникидир ва Унгагина қайтариласизлар.

وَهُوَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ لَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلْأُولَىٰ وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَلَهُ ٱلْحُكْمُ
وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٧٠

---

**71**. Айтинг: «Айтинг-чи, агар Аллоҳ кечани Қиёмат кунигача доимий қилиб қўйса, Аллоҳдан ўзга қайси бир илоҳ сизларга ёруғлик келтира олур? Қулоқ солмайсизларми?!»

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلَّيْلَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ
مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِضِيَآءٍ ۖ أَفَلَا تَسْمَعُونَ ٧١

---

**72**. Айтинг: «Айтинг-чи, агар Аллоҳ кундузни Қиёмат кунигача доимий қилиб қўйса, Аллоҳдан ўзга қайси бир илоҳ сизларга ором оладиган кечани келтира олур?! Кўрмайсизларми?!»

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلنَّهَارَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ
مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِلَيْلٍ تَسْكُنُونَ فِيهِ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ٧٢

---

**73**. Сизларга кеча ва кундузни ором олишингиз ва У Зотнинг фазлидан умидвор бўлишингиз учун ҳамда шояд шукр қилсангизлар, деб пайдо қилиб қўйгани Унинг марҳаматидандир.

وَمِن رَّحْمَتِهِۦ جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن
فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٧٣

---

**74**. Уларга: «Сизлар даъво қилган Менинг «шерикларим» қани?», деган кун(ни эсланг).

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ٧٤

---

**75**. Ҳар бир умматдан бир гувоҳ чиқариб: «Ҳужжатингизни келтиринг», дедик. Бас, ҳақ Аллоҳники эканини билиб олдилар. Ўзлари тўқиб олган уйдирмалари эса кўздан ғойиб бўлди.

وَنَزَعْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا فَقُلْنَا هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ فَعَلِمُوٓا۟ أَنَّ
ٱلْحَقَّ لِلَّهِ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ٧٥

**76**. Қорун Мусо қавмидан эди. Бас, уларга мутакаббирлик қилди. Унга хазиналардан шу қадарини берган эдикки, унинг калитларини кўтариб юриш бир гуруҳ бақувват одамларга ҳам оғирлик қиларди. Ўшанда унга қавми шундай деганди: «Ҳовлиқма! Аллоҳ ҳовлиқмаларни ёқтирмайди».

۞إِنَّ قَٰرُونَ كَانَ مِن قَوۡمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ عَلَيۡهِمۡۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡكُنُوزِ
مَآ إِنَّ مَفَاتِحَهُۥ لَتَنُوٓأُ بِٱلۡعُصۡبَةِ أُوْلِي ٱلۡقُوَّةِ إِذۡ قَالَ لَهُۥ قَوۡمُهُۥ لَا
تَفۡرَحۡۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡفَرِحِينَ ٧٦

**77**. Аллоҳ сенга ато этган нарсаларда охират диёрини кўзла. Дунёдан ҳам насибангни унутма. Аллоҳ сенга яхшилик қилганидек, сен ҳам яхшилик қил. Ер юзида бузғунчилик қилма. Аллоҳ бузғунчиларни ёқтирмас.

وَٱبۡتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلۡأٓخِرَةَۖ وَلَا تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنۡيَاۖ
وَأَحۡسِن كَمَآ أَحۡسَنَ ٱللَّهُ إِلَيۡكَۖ وَلَا تَبۡغِ ٱلۡفَسَادَ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يُحِبُّ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٧٧

**78**. Деди: «У менга ўзимдаги илм туфайли берилган». Билмасмики, Аллоҳ ундан олдин ҳам ундан кўра кучлироқ ва давлатмандроқ авлодларни ҳалок этган. Гуноҳкорлардан гуноҳлари ҳақида сўраб ўтирилмас.

قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلۡمٍ عِندِيٓۚ أَوَلَمۡ يَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَهۡلَكَ
مِن قَبۡلِهِۦ مِنَ ٱلۡقُرُونِ مَنۡ هُوَ أَشَدُّ مِنۡهُ قُوَّةٗ وَأَكۡثَرُ جَمۡعٗاۚ وَلَا
يُسۡـَٔلُ عَن ذُنُوبِهِمُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٧٨

**79**. Қавми олдига зеб-зийнатлари билан чиққан эди, дунё ҳаётини истайдиганлар: «Бизда ҳам Қорунга ато этилган молу-давлат бўлса, қанийди. Дарҳақиқат, у улуғ насиба эгасидир», дедилар.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ فِي زِينَتِهِۦۖ قَالَ ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا
يَٰلَيۡتَ لَنَا مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ قَٰرُونُ إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٧٩

**80**. Илм-маъфират ато этилган кишилар эса шундай дедилар: «Сизларга ўлим бўлсин! Иймон келтириб, яхши амал қилганлар учун Аллоҳ берадиган ажр-савоб яхшироқдир! Унга фақат сабрли кишиларгина эришурлар».

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ وَيۡلَكُمۡ ثَوَابُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّمَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ
صَٰلِحٗاۚ وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلصَّٰبِرُونَ ٨٠

**81**. Бас, унинг ўзини ҳам, ҳовли-жойини ҳам ерга юттирдик. Сўнг унга Аллоҳдан ёрдам берадиган бирон жамоат бўлмади ва унинг ўзи ҳам ғолиблардан бўлмади.

فَخَسَفۡنَا بِهِۦ وَبِدَارِهِ ٱلۡأَرۡضَ فَمَا كَانَ لَهُۥ مِن فِئَةٖ يَنصُرُونَهُۥ مِن
دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُنتَصِرِينَ ٨١

**82**. Ва кечагина унинг мартабасини орзу қилганлар: «Воажаб, Аллоҳ бандаларидан Ўзи хоҳлаганига

وَأَصۡبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوۡاْ مَكَانَهُۥ بِٱلۡأَمۡسِ يَقُولُونَ وَيۡكَأَنَّ ٱللَّهَ
يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُۖ لَوۡلَآ أَن مَّنَّ ٱللَّهُ

عَلَيۡنَا لَخَسَفَ بِنَاۖ وَيۡكَأَنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ﴿٨٢﴾

ризқини кенг ёки тор қилиб қўяр экан-да. Агар Аллоҳ бизга марҳамат қилмаганида, бизни ҳам ерга юттирган бўлар эди. Воажаб, кофирлар нажот топмас экан-да», дейишга ўтдилар.

---

تِلۡكَ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ نَجۡعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوّٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا
فَسَادٗاۚ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلۡمُتَّقِينَ ﴿٨٣﴾

**83**. Ўша охират диёри. Уни ер юзида такаббурлик ва бузғунчилик қилмайдиганлар учун атаб қўйганмиз. Оқибат тақводорларникидир.

---

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَاۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجۡزَى
ٱلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿٨٤﴾

**84**. Ким бир яхшилик билан келса, унга ундан ҳам яхшироғи бор. Ким бир ёмонлик билан келса, ёмонлик қилганлар фақат қилганларига яраша жазоланурлар.

---

إِنَّ ٱلَّذِي فَرَضَ عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لَرَآدُّكَ إِلَىٰ مَعَادٖۚ قُل رَّبِّيٓ أَعۡلَمُ مَن
جَآءَ بِٱلۡهُدَىٰ وَمَنۡ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ﴿٨٥﴾

**85**. Сизга Қуръонни фарз қилган Зот, албатта, сизни бир қайтар жойга қайтаргувчидир. Айтинг: «Ким ҳидоятни олиб келганини ҳам, ким очиқ залолатда эканини ҳам Парвардигорим Билгувчироқдир».

---

وَمَا كُنتَ تَرۡجُوٓاْ أَن يُلۡقَىٰٓ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبُ إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۖ فَلَا
تَكُونَنَّ ظَهِيرٗا لِّلۡكَٰفِرِينَ ﴿٨٦﴾

**86**. Сиз ўзингизга Китоб тушишидан умидвор бўлмаган эдингиз. У фақат Парвардигорингиз тарафидан бир раҳмат бўлибгина тушди. Шундай экан, кофирларни қўллаб-қувватловчи бўлманг.

---

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بَعۡدَ إِذۡ أُنزِلَتۡ إِلَيۡكَۖ وَٱدۡعُ إِلَىٰ رَبِّكَۖ
وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ﴿٨٧﴾

**87**. Аллоҳнинг оятлари сизга нозил қилинганидан кейин сизни улардан тўсмасинлар. Парвардигорингизга даъват қилинг ва ҳаргиз мушриклардан бўлманг.

---

وَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۘ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ كُلُّ شَيۡءٍ هَالِكٌ إِلَّا
وَجۡهَهُۥۚ لَهُ ٱلۡحُكۡمُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ﴿٨٨﴾

**88**. Аллоҳ билан бирга яна бошқа бир илоҳга илтижо қилманг. У Зотдан ўзга ҳеч бир илоҳ йўқдир. У Зотдан бошқа ҳамма нарса ҳалок бўлгувчидир. Ҳукм ёлғиз Уникидир ва Унгагина қайтарилурсизлар.

# Анкабут العنكبوت

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф, Лом, Мим.

الٓمٓ ١

---

**2**. Одамлар: «Иймон келтирдик», дейишлари билан тек қўйиламиз ва синовга учрамаймиз, деб ўйладиларми?

أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتۡرَكُوٓاْ أَن يَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا وَهُمۡ لَا يُفۡتَنُونَ ٢

---

**3**. Биз улардан олдингиларни ҳам синаганмиз. Аллоҳ гапига содиқ қолганларни ҳам аниқ билади, ёлғончиларни ҳам аниқ билади.

وَلَقَدۡ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ فَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٣

---

**4**. Ёки ёмонликлар қиладиган кимсалар биздан қочиб қутулишни ўйладиларми? Қилган ҳукмлари нақадар ёмон-а?!

أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَسۡبِقُونَاۚ سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٤

---

**5**. Ким Аллоҳга рўбарў бўлишдан умидвор бўлса, албатта, Аллоҳнинг (белгилаган) вақти келгувчидир. У Эшитгувчи ва Билгувчидир.

مَن كَانَ يَرۡجُواْ لِقَآءَ ٱللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ لَأٓتٖۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٥

---

**6**. Ким ҳаракат қилса, ўзи учун қилади. Аллоҳ барча оламлардан Беҳожатдир.

وَمَن جَٰهَدَ فَإِنَّمَا يُجَٰهِدُ لِنَفۡسِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦

---

**7**. Иймон келтириб, яхши амаллар қилганларнинг ёмонликларини, албатта, ўчирурмиз ва уларни қилган энг яхши амаллари ила мукофотлармиз.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَحۡسَنَ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٧

---

**8**. Инсонни ота-онасига яхшилик қилишга буюрдик. Агар улар сен ўзинг билмаган нарсаларни Менга шерик қилишингга зўрласалар, бас, уларга итоат этма! Қайтиб келар жойингиз Менгадир. Ўшанда сизларга қилиб ўтган амалларингизнинг хабарини берурман.

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حُسۡنٗاۖ وَإِن جَٰهَدَاكَ لِتُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَآۚ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨

**9**. Иймон келтириб, яхши амаллар қилганларни солиҳлар қаторига қўшурмиз.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُدۡخِلَنَّهُمۡ فِي ٱلصَّٰلِحِينَ ٩

**10**. Одамлардан шундайлари борки, Аллоҳга иймон келтирдик, дейдилар. Аллоҳ йўлида озор чексалар, одамларнинг фитналарини Аллоҳнинг азобидек кўрадилар. Парвардигорингиз тарафидан бир нусрат келса, биз сизлар билан бирга эдик, дейдилар. Аллоҳ оламларнинг қалбларида нима борлигини билгувчироқ эмасми?!

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ فَإِذَآ أُوذِيَ فِي ٱللَّهِ جَعَلَ فِتۡنَةَ
ٱلنَّاسِ كَعَذَابِ ٱللَّهِۖ وَلَئِن جَآءَ نَصۡرٞ مِّن رَّبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا
مَعَكُمۡۚ أَوَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠

**11**. Албатта, Аллоҳ иймон келтирганларни ҳам яхши билур, мунофиқларни ҳам яхши билур.

وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ ١١

**12**. Куфр келтирганлар иймон келтирганларга: «Бизнинг йўлимизга эргашинглар, хатоларингизни биз кўтарайлик», дерлар. Ҳолбуки, улар мўминларнинг гуноҳларидан бирон нарсани кўтара олгувчи эмаслар. Албатта, улар ёлғончидирлар.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبِعُواْ سَبِيلَنَا وَلۡنَحۡمِلۡ
خَطَٰيَٰكُمۡ وَمَا هُم بِحَٰمِلِينَ مِنۡ خَطَٰيَٰهُم مِّن شَيۡءٍۖ إِنَّهُمۡ
لَكَٰذِبُونَ ١٢

**13**. Албатта, улар ўз юкларини ҳам, у юклар билан бирга бошқа юкларни ҳам кўтарурлар. Албатта, Қиёмат кунида ёлғон айтиб юрган нарсалари ҳақида сўралурлар.

وَلَيَحۡمِلُنَّ أَثۡقَالَهُمۡ وَأَثۡقَالٗا مَّعَ أَثۡقَالِهِمۡۖ وَلَيُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
عَمَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ١٣

**14**. Нуҳни ўз қавмига пайғамбар қилиб юбордик. Бас, у уларнинг орасида эллик йили кам минг йил турди. Кейин уларни золим ҳолларида тўфон тутди.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَلَبِثَ فِيهِمۡ أَلۡفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمۡسِينَ
عَامٗا فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٤

**15**. Унга ва кемадаги ҳамроҳларига нажот бердик. Уни (кемани) оламларга оят-аломат қилдик.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَأَصۡحَٰبَ ٱلسَّفِينَةِ وَجَعَلۡنَٰهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٥

**16**. Иброҳимни (эсланг). У ўз қавмига шундай деди: «Аллоҳга ибодат қилинглар ва Ундан қўрқинглар. Мана шу сизлар учун яхшироқдир, агар биладиган бўлсангизлар».

وَإِبۡرَٰهِيمَ إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُۖ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن
كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٦

**17**. Аллоҳни қўйиб, бутларга ибодат қилмоқдасизлар ва уйдирмалар тўқимоқдасизлар. Аллоҳни қўйиб, ибодат қилаётганларингиз сизларга ризқ бера олмайдилар. Бас, ризқни Аллоҳнинг ҳузуридан истанглар. Унга ибодат қилинглар. Унга шукр қилинглар. Унгагина қайтарилурсизлар.

إِنَّمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا وَتَخۡلُقُونَ إِفۡكًاۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ
تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمۡلِكُونَ لَكُمۡ رِزۡقٗا فَٱبۡتَغُواْ عِندَ ٱللَّهِ
ٱلرِّزۡقَ وَٱعۡبُدُوهُ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥٓۖ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ١٧

---

**18**. Агар ёлғонга чиқарсангизлар, сизлардан олдинги умматлар ҳам ёлғонга чиқарганлар. Пайғамбар зиммасида очиқ қилиб етказиб қўйиш бор, холос.

وَإِن تُكَذِّبُواْ فَقَدۡ كَذَّبَ أُمَمٞ مِّن قَبۡلِكُمۡۖ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا
ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٨

---

**19**. Аллоҳнинг дастлаб қандай йўқдан бор қилганини ва кейин яна қайта яратишини кўрмадиларми? Албатта, бу иш Аллоҳга осондир.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ كَيۡفَ يُبۡدِئُ ٱللَّهُ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥٓۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ
يَسِيرٞ ١٩

---

**20**. Айтинг: «Ерда айланиб юринглар ва дастлаб қандай яратганига назар ташланглар. Кейин Аллоҳ иккинчи марта яна пайдо қилур. Албатта, Аллоҳ барча нарсага Қодирдир».

قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ بَدَأَ ٱلۡخَلۡقَۚ ثُمَّ ٱللَّهُ يُنشِئُ
ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأٓخِرَةَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٠

---

**21**. Ўзи истаган одамни азоблар. Ўзи хоҳлаган одамга раҳм қилур. Унгагина қайтарилурсизлар.

يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَرۡحَمُ مَن يَشَآءُۖ وَإِلَيۡهِ تُقۡلَبُونَ ٢١

---

**22**. Сизлар на ерда, на кўкда У зотни ожиз қолдиргувчи эмассиз. Сизларга Аллоҳдан ўзга бирон дўст ҳам, ёрдамчи ҳам йўқдир.

وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ٢٢

---

**23**. Аллоҳнинг оятларига ва Унга рўбарў бўлишга куфр келтирганлар, ана ўшалар Менинг раҳматимдан ноумид бўлдилар. Ана ўшаларга аламли азоб бор.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَلِقَآئِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ يَئِسُواْ مِن رَّحۡمَتِي
وَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٣

---

**24**. Қавмининг жавоби: «Уни ўлдиринглар ёки ёқиб юборинглар», дейишларидан бошқа нарса бўлмади. Бас, Аллоҳ унга оловдан нажот берди. Албатта, бунда иймон келтирадиган қавм учун оят-белгилар бордир.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱقۡتُلُوهُ أَوۡ حَرِّقُوهُ فَأَنجَىٰهُ ٱللَّهُ
مِنَ ٱلنَّارِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٢٤

**25**. Деди: «Сизлар фақат шу дунё ҳаётидаги ўзаро дўстлигингизни кўзлаб, Аллоҳни қўйиб, бутларни ушладинглар. Ҳали Қиёмат кунида бирингиз бирингиздан тониб, бирингиз бирингизни лаънатлар. Сизларнинг борар жойингиз дўзахдир. Сизлар учун ёрдамчилар йўқдир».

وَقَالَ إِنَّمَا ٱتَّخَذۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا مَّوَدَّةَ بَيۡنِكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ ثُمَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكۡفُرُ بَعۡضُكُم بِبَعۡضٖ وَيَلۡعَنُ بَعۡضُكُم بَعۡضٗا وَمَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٥

---

**26**. Бас, унга Лут иймон келтирди. Деди: «Мен Парвардигорим сари ҳижрат қилгайман. У Азиз ва Ҳакимдир».

۞فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٞۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٦

---

**27**. Унга Исҳоқ ва Яъқубни бердик. Пайғамбарлик ва китобни унинг зурриётида қилдик. Унга шу дунёда ҳам ажрини бердик ва, албатта, у охиратда солиҳлардандир.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَجَعَلۡنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلۡكِتَٰبَ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَجۡرَهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَإِنَّهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧

---

**28**. Лутни (эсланг). Ўшанда у ўз қавмига деди: «Албатта, сиз ўзингиздан олдин ўтган оламлардан биронтаси қилмаган фаҳш ишни қилмоқдасиз».

وَلُوطًا إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ إِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلۡفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنۡ أَحَدٖ مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٨

---

**29**. «Сизлар эркакларга борасизларми, йўлтўсарлик қиласизларми, йиғинларингизда ёмон ишларни қиласизларми?» Қавмининг жавоби: «Агар ростгўйлардан бўлсанг, бизга Аллоҳнинг азобини олиб кел», дейишдан бошқа нарса бўлмади.

أَئِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقۡطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ وَتَأۡتُونَ فِي نَادِيكُمُ ٱلۡمُنكَرَۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱئۡتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٩

---

**30**. Деди: «Парвардигорим, бу бузғунчи қавмга қарши Ўзинг менга нусрат бер».

قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٣٠

---

**31**. Элчиларимиз Иброҳимга хушхабарни олиб келиб: «Биз ушбу шаҳар аҳлини ҳалок қилгувчидирмиз. Унинг аҳолиси золимлар бўлгандилар», дедилар.

وَلَمَّا جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ قَالُوٓاْ إِنَّا مُهۡلِكُوٓاْ أَهۡلِ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِۖ إِنَّ أَهۡلَهَا كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ٣١

---

**32**. Деди: «Улар орасида Лут ҳам бор-ку». Дедилар: «Улар орасида ким борлигини биз яхши биламиз. Уни ва унинг оиласини қутқариб

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطٗاۚ قَالُواْ نَحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَن فِيهَاۖ لَنُنَجِّيَنَّهُۥ وَأَهۡلَهُۥٓ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٢

қоламиз. Фақат хотини бундан мустасно. У ҳалок бўлгувчилар сафида бўлди».

**33**. Элчиларимиз Лутнинг олдига келишганда у ёмон ҳолга тушди ва юраги сиқилди. Дедилар: «Қўрқма, хафа ҳам бўлма. Биз сени ва оилангни қутқариб қоламиз. Фақат хотининг бундан мустасно. У ҳалок бўлгувчилардан бўлди».

وَلَمَّآ أَن جَآءَتۡ رُسُلُنَا لُوطٗا سِيٓءَ بِهِمۡ وَضَاقَ بِهِمۡ ذَرۡعٗاۖ وَقَالُواْ
لَا تَخَفۡ وَلَا تَحۡزَنۡ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهۡلَكَ إِلَّا ٱمۡرَأَتَكَ كَانَتۡ مِنَ
ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٣

**34**. «Биз бу шаҳар аҳолиси устига фосиқлик қилганлари туфайли осмондан азоб ёғдиргувчимиз».

إِنَّا مُنزِلُونَ عَلَىٰٓ أَهۡلِ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ
يَفۡسُقُونَ ٣٤

**35**. Ақл юритадиган қавм учун ундан оят-нишона қолдирдик.

وَلَقَد تَّرَكۡنَا مِنۡهَآ ءَايَةَۢ بَيِّنَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٣٥

**36**. Ва Мадянга биродарлари Шуъайбни (юбордик). Бас, деди: «Эй қавмим, Аллоҳга ибодат қилинглар, охират кунидан умидвор бўлинглар ва ер юзида бузғунчи бўлиб санқиб юрманглар».

وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗا فَقَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱرۡجُواْ ٱلۡيَوۡمَ
ٱلۡأٓخِرَ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٣٦

**37**. Бас, уни ёлғончига чиқардилар. Шунда уларни бир силкиниш тутди ва турган жойларида қотиб қолдилар.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٣٧

**38**. Од ва Самудни ҳам. Сизларга уларнинг турар жойлари аён бўлиб турибди. Уларга Шайтон ишларини безаб кўрсатди ва шу билан уларни йўлдан урди. Ҳолбуки, улар ақли-ҳуши жойида одамлар эдилар.

وَعَادٗا وَثَمُودَاْ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم مِّن مَّسَٰكِنِهِمۡۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
أَعۡمَٰلَهُمۡ فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَكَانُواْ مُسۡتَبۡصِرِينَ ٣٨

**39**. Қорун, Фиръавн ва Ҳомонни (ҳам ҳалок қилдик). Мусо уларга яққол далиллар келтирганди. Улар эса ер юзида мутакаббирлик қилдилар ва қочиб қутулгувчи бўлмадилар.

وَقَٰرُونَ وَفِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانُواْ سَٰبِقِينَ ٣٩

**40**. Ҳар бирини ўз гуноҳи билан тутдик. Улар орасида устига тош ёғдирганларимиз ҳам,

فَكُلًّا أَخَذۡنَا بِذَنۢبِهِۦۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِ حَاصِبٗا وَمِنۡهُم مَّنۡ
أَخَذَتۡهُ ٱلصَّيۡحَةُ وَمِنۡهُم مَّنۡ خَسَفۡنَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ وَمِنۡهُم مَّنۡ أَغۡرَقۡنَاۚ

вَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٤٠

қичқириққа тутилганлари ҳам, ерга юттириб юборганларимиз ҳам, ғарқ қилганларимиз ҳам бўлди.

---

مَثَلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَ كَمَثَلِ ٱلۡعَنكَبُوتِ ٱتَّخَذَتۡ بَيۡتٗاۖ وَإِنَّ أَوۡهَنَ ٱلۡبُيُوتِ لَبَيۡتُ ٱلۡعَنكَبُوتِۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٤١

**41**. Аллоҳни қўйиб, ўзгаларни дўст тутганлар худди ўзига уй қуриб олган ўргимчакка ўхшайдилар. Энг нимжон уй ўргимчак уясидир. Шуни билсалар эди.

---

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٤٢

**42**. Албатта, Аллоҳ улар Ўзини қўйиб, қайси нарсага дуо қилаётганларини яхши билади. У Азиздир, Ҳакимдир.

---

وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِۖ وَمَا يَعۡقِلُهَآ إِلَّا ٱلۡعَٰلِمُونَ ٤٣

**43**. Бу мисолларни одамлар учун келтирамиз. Уларни фақат олимларгина англайдилар.

---

خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٤

**44**. Аллоҳ осмонлару ерни ҳақ ила яратди. Албатта, бу ишда мўминлар учун оят-аломат бор.

---

ٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَۖ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ تَنۡهَىٰ عَنِ ٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِۗ وَلَذِكۡرُ ٱللَّهِ أَكۡبَرُۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تَصۡنَعُونَ ٤٥

**45**. Ўзингизга ваҳий қилинган китобни тиловат қилиб беринг. Намозни тўкис адо этинг. Албатта, намоз бузуқлик ва ёмонликдан қайтаради. Албатта, Аллоҳнинг зикри улуғроқдир. Аллоҳ сизлар қилаётган ишларни билиб туради.

---

۞وَلَا تُجَٰدِلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ إِلَّا بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡهُمۡۖ وَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَأُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمۡ وَٰحِدٞ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ٤٦

**46**. Аҳли китоб билан энг гўзал тарзда мунозара қилинглар. Улардан зулм қилганлари бундан мустасно. Айтинглар: «Ўзимизга нозил қилинган нарсага ҳам, сизларга нозил қилинган нарсага ҳам иймон келтирдик. Бизнинг илоҳимиз ҳам, сизларнинг илоҳингиз ҳам бирдир ва биз Унга бўйсунгувчилармиз».

---

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَۚ فَٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۖ وَمِنۡ هَٰٓؤُلَآءِ مَن يُؤۡمِنُ بِهِۦۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلۡكَٰفِرُونَ ٤٧

**47**. Шунингдек, сизга ҳам Китобни нозил қилдик. Биз китоб берган зотлар унга иймон келтирадилар. Анавилардан ҳам унга иймон келтирадиганлари бор. Бизнинг оятларимизни фақат кофирларгина инкор қиладилар.

**48**. Ундан олдин ҳеч бир китобни тиловат қилмас эдингиз ва қўлингиз билан хат ёзмас эдингиз. Агар шундай бўлганида бузғунчилар шубҳага тушган бўлур эдилар.

وَمَا كُنتَ تَتۡلُواْ مِن قَبۡلِهِۦ مِن كِتَٰبٖ وَلَا تَخُطُّهُۥ بِيَمِينِكَۖ إِذٗا لَّٱرۡتَابَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٤٨

---

**49**. Балки у илм ато этилганлар дилларидаги очиқ оятлардир. Бизнинг оятларимизни фақат золимларгина инкор этадилар.

بَلۡ هُوَ ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٞ فِي صُدُورِ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٩

---

**50**. Дедилар: «Унга Парвардигори тарафидан мўъжизалар тушганида эди». Айтинг: «Мўъжизалар ёлғиз Аллоҳнинг даргоҳидадир. Мен эса фақат очиқ огоҳлантиргувчиман, холос».

وَقَالُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَٰتٞ مِّن رَّبِّهِۦۖ قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡأٓيَٰتُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٥٠

---

**51**. Бизнинг улар учун тиловат қилиб берилаётган китобни сизга нозил қилиб қўйганимиз уларга етмас эканми? Унда мўминлар қавми учун раҳмат ва эслатма бордир.

أَوَلَمۡ يَكۡفِهِمۡ أَنَّآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَرَحۡمَةٗ وَذِكۡرَىٰ لِقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥١

---

**52**. Айтинг: «Мен билан сизларнинг орангизда гувоҳ бўлишга Аллоҳ кифоя қилади. У Зот осмонлару ердаги бор нарсани билур. Ботилга иймон келтириб, Аллоҳга кофир бўлганлар - ана ўшалар зиён кўргувчилардир».

قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡ شَهِيدٗاۖ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ وَكَفَرُواْ بِٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٥٢

---

**53**. Улар сиздан азобни тезлатишни талаб қиладилар. Агар белгиланган муддат бўлмаса эди, уларга азоб, албатта, келган бўлар эди. Азоб уларга ўзлари сезмаган ҳолларида тўсатдан аниқ келади.

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَلَوۡلَآ أَجَلٞ مُّسَمّٗى لَّجَآءَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ وَلَيَأۡتِيَنَّهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٥٣

---

**54**. Улар сиздан азобни тезлатишни талаб қиладилар. Албатта, жаҳаннам кофирларни ўраб олгувчидир.

يَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٤

---

**55**. Азоб уларни устиларидан ҳам, оёқларининг остидан ҳам ўраб олган кунда (Аллоҳ) айтур: «Қилиб ўтган амалларингизнинг жазосини тотинглар!»

يَوۡمَ يَغۡشَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِن فَوۡقِهِمۡ وَمِن تَحۡتِ أَرۡجُلِهِمۡ وَيَقُولُ ذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٥٥

**56**. Эй иймон келтирган бандаларим, албатта, Менинг ерим кенгдир. Бас, Менгагина ибодат қилинглар.

يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ أَرۡضِي وَٰسِعَةٞ فَإِيَّٰيَ فَٱعۡبُدُونِ ٥٦

---

**57**. Ҳар бир жон ўлимни тотгувчидир. Кейин яна Бизга қайтарилурсизлар.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۖ ثُمَّ إِلَيۡنَا تُرۡجَعُونَ ٥٧

---

**58**. Иймон келтириб, яхши амаллар қилганларни жаннатдаги остидан анҳорлар оқиб турадиган жойларга жойлаштирурмиз. У ерда абадий қолурлар. Амал қилгувчиларнинг ажри naқадар яхши!

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُبَوِّئَنَّهُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ غُرَفٗا
تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ نِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ٥٨

---

**59**. Улар сабр этган ва Парвардигорларига таваккул қилган зотлардир.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٥٩

---

**60**. Ўз ризқини кўтара олмайдиган қанчадан-қанча жонзотлар бор. Уларга ҳам, сизларга ҳам ризқни Аллоҳ берур. У Эшитгувчи, Билгувчи Зотдир.

وَكَأَيِّن مِّن دَآبَّةٖ لَّا تَحۡمِلُ رِزۡقَهَا ٱللَّهُ يَرۡزُقُهَا وَإِيَّاكُمۡۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ
ٱلۡعَلِيمُ ٦٠

---

**61**. Улардан: «Осмонлару ерни яратган, қуёшу ойни бўйсундириб қўйган ким?», деб сўрасангиз: «Аллоҳ», деб жавоб беришлари аниқ. Бас, қаёққа қараб бурилмоқдалар-а?!

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ
وَٱلۡقَمَرَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٦١

---

**62**. Аллоҳ ризқни Ўзи хоҳлаган бандасига кенг қилиб, хоҳлаган бандасига танг қилиб беради. Албатта, Аллоҳ ҳамма нарсани Билгувчидир.

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُ لَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ
شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٦٢

---

**63**. Улардан: «Осмондан ёмғир ёғдириб, ўлик ерни яшнатган ким?», деб сўрасангиз: «Аллоҳ», дейишлари аниқ. Айтинг: «Аллоҳга ҳамд бўлсин». Йўқ! Уларнинг аксари ақл юритмайдилар.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ مِنۢ بَعۡدِ
مَوۡتِهَا لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۚ قُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٦٣

---

**64**. Бу дунё ҳаёти фақат ўйин-кулгидир. Охират диёри эса чин ҳаётдир. Шуни билсалар эди!

وَمَا هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا لَهۡوٞ وَلَعِبٞۚ وَإِنَّ ٱلدَّارَ ٱلۡأٓخِرَةَ لَهِيَ
ٱلۡحَيَوَانُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٦٤

---

**65**. Қачон кемага минсалар, ёлғиз Аллоҳгагина

فَإِذَا رَكِبُواْ فِي ٱلۡفُلۡكِ دَعَوُاْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمۡ إِلَى

ٱلْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ٦٥

сиғиниб, чин ихлос билан дуо қиладилар. Қачон уларга нажот бериб, қуруқликка етказиб қўйса, яна ширк келтираверадилар.

---

لِيَكْفُرُوا۟ بِمَآ ءَاتَيْنَـٰهُمْ وَلِيَتَمَتَّعُوا۟ ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ٦٦

**66**. Берган неъматларимизга куфр келтираверсинлар, фойдаланиб қолаверсинлар. Яқинда билиб оладилар.

---

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا ءَامِنًا وَيُتَخَطَّفُ ٱلنَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ
أَفَبِٱلْبَـٰطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَةِ ٱللَّهِ يَكْفُرُونَ ٦٧

**67**. Атрофларидаги одамлар талон-торожга учраб турган бир пайтда Биз Ҳарамни тинч-осойишта қилиб қўйганимизни кўрмадиларми? Ботилга иймон келтириб, Аллоҳнинг неъматига куфр келтирадиларми?

---

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِٱلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُۥٓ ۚ
أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَـٰفِرِينَ ٦٨

**68**. Аллоҳ шаънига ёлғон тўқиган ёки ҳақ келган пайтда уни ёлғон деган кимсадан ҳам золимроқ ким бор?! Кофирларнинг жойи жаҳаннамда эмасми?!

---

وَٱلَّذِينَ جَـٰهَدُوا۟ فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَمَعَ ٱلْمُحْسِنِينَ ٦٩

**69**. Бизнинг йўлимизда курашганларни, албатта, Ўз йўлларимизга ҳидоят қилурмиз. Албатта, Аллоҳ муҳсинлар билан биргадир.

# Рум الروم

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф, Лом, Мим.

الٓمٓ ١

---

**2**. Рум мағлуб бўлди.

غُلِبَتِ ٱلرُّومُ ٢

---

**3**. Яқин ерда. Ва улар мағлубиятларидан кейин яқинда яна ғолиб бўлажаклар.

فِيٓ أَدۡنَى ٱلۡأَرۡضِ وَهُم مِّنۢ بَعۡدِ غَلَبِهِمۡ سَيَغۡلِبُونَ ٣

---

**4**. Саноқли йилларда. Олдин ҳам, кейин ҳам ҳамма иш Аллоҳнинг измидадир. Ўша кунда мўминлар шод бўладилар.

فِي بِضۡعِ سِنِينَۗ لِلَّهِ ٱلۡأَمۡرُ مِن قَبۡلُ وَمِنۢ بَعۡدُۚ وَيَوۡمَئِذٖ يَفۡرَحُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٤

---

**5**. Аллоҳнинг нусрати ила. У Ўзи хоҳлаган одамга нусрат берур. У Азиз ва Раҳмли Зотдир.

بِنَصۡرِ ٱللَّهِۚ يَنصُرُ مَن يَشَآءُۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٥

---

**6**. (Нусрат бериш) Аллоҳнинг ваъдаси. Аллоҳ Ўз ваъдасига хилоф қилмас. Лекин кўп одамлар билмаслар.

وَعۡدَ ٱللَّهِۖ لَا يُخۡلِفُ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٦

---

**7**. Улар бу дунё ҳаётининг зоҳирини билурлар. Охиратдан эса ғофилдирлар.

يَعۡلَمُونَ ظَٰهِرٗا مِّنَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُمۡ عَنِ ٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ غَٰفِلُونَ ٧

---

**8**. Улар ўзлари ҳақида фикр юритмайдиларми? Аллоҳ осмонлару ерни ва улар орасидаги нарсаларни (бежиз яратмаган, уларни) ҳақ ва муайян муддат билан яратган. Одамлардан кўплари Парвардигорларига рўбарў келишни инкор қилгувчилардир.

أَوَلَمۡ يَتَفَكَّرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۗ مَّا خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ بِلِقَآيِٕ رَبِّهِمۡ لَكَٰفِرُونَ ٨

---

**9**. Ер юзини кезиб, ўзларидан олдингиларнинг оқибати қандай бўлганига назар солмайдиларми?! Улар булардан кўра кучлироқ эдилар. Ерга ишлов бериб, уни булар обод қилганидан кўра

أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُوٓاْ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَأَثَارُواْ ٱلۡأَرۡضَ وَعَمَرُوهَآ أَكۡثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٩

кўпроқ обод қилгандилар. Уларга пайғамбарлари ҳужжатлар келтирганди. Аллоҳ уларга зулм қилмаган эди, лекин улар ўзларига ўзлари зулм қилгандилар.

---

**10**. Кейин ёмонлик қилганларнинг оқибати ёмон бўлди. Чунки улар Аллоҳнинг оятларини ёлғонга чиқардилар ва уларни масхара қилардилар.

ثُمَّ كَانَ عَٰقِبَةَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔواْ ٱلسُّوٓأَىٰٓ أَن كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَكَانُواْ
بِهَا يَسۡتَهۡزِءُونَ ١٠

---

**11**. Аллоҳ йўқдан бор қилади, кейин уни яна қайтадан яратади. Кейин Унга қайтарилурсизлар.

ٱللَّهُ يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ثُمَّ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ١١

---

**12**. Қиёмат қоим бўлган кунда жиноятчилар ноумид бўлурлар.

وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُبۡلِسُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ١٢

---

**13**. Уларга бутларидан шафоатчилар бўлмади ва улар бутларидан тонадиган бўлдилар.

وَلَمۡ يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَآئِهِمۡ شُفَعَٰٓؤُاْ وَكَانُواْ بِشُرَكَآئِهِمۡ كَٰفِرِينَ ١٣

---

**14**. Қиёмат қоим бўлган куни, ўша куни бўлиниб кетадилар.

وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوۡمَئِذٖ يَتَفَرَّقُونَ ١٤

---

**15**. Иймон келтириб, яхши амалларни қилганлар жаннатда шод бўладилар.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَهُمۡ فِي رَوۡضَةٖ يُحۡبَرُونَ ١٥

---

**16**. Куфр келтириб, оятларимизни ва охират учрашувини ёлғон дейдиганлар эса - ана ўшалар азобга ҳозир қилинадилар.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَلِقَآيِٕ ٱلۡأٓخِرَةِ فَأُوْلَٰٓئِكَ فِي
ٱلۡعَذَابِ مُحۡضَرُونَ ١٦

---

**17**. Бас, тунга кириш пайтингизда ҳам, тонгга кириш пайтингизда ҳам Аллоҳга тасбеҳ айтинг.

فَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ حِينَ تُمۡسُونَ وَحِينَ تُصۡبِحُونَ ١٧

---

**18**. Осмонлару ердаги ҳамду сано Уникидир. Оқшомда ҳам, Пешин пайтига киришингизда ҳам (тасбеҳ айтинг).

وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَعَشِيّٗا وَحِينَ تُظۡهِرُونَ ١٨

---

**19**. Ўликдан тирикни чиқаради. Тирикдан ўликни чиқаради. Ерни ўлганидан кейин қайта тирилтиради. Сизлар ҳам шундай чиқариласизлар.

يُخۡرِجُ ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ وَيُخۡرِجُ ٱلۡمَيِّتَ مِنَ ٱلۡحَيِّ وَيُحۡيِ ٱلۡأَرۡضَ
بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ وَكَذَٰلِكَ تُخۡرَجُونَ ١٩

**20**. Унинг оятларидан бири шуки, сизларни тупроқдан яратди. Кейин сизлар инсон бўлиб тарқалдингизлар.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنْ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ إِذَآ أَنتُم بَشَرٌ تَنتَشِرُونَ ٢٠

---

**21**. Унинг оятларидан яна бири шуки, сизларга ўзларингиздан жуфтларингизни яратди. Токи ўшалар билан таскин топинглар. Орангизда эса ошнолик ва меҳр-муҳаббат пайдо қилди. Албатта, бу ишда фикр юритадиган қавм учун оятлар бордир.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنْ خَلَقَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا لِّتَسْكُنُوٓا۟ إِلَيْهَا
وَجَعَلَ بَيْنَكُم مَّوَدَّةً وَرَحْمَةً ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ٢١

---

**22**. Унинг оятларидан яна бири осмонлару ерни яратиши ҳамда тилларингиз ва рангларингизни турли хил қилиб қўйишидир. Албатта, бу ишда биладиганлар учун белгилар бордир.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ خَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَٰفُ أَلْسِنَتِكُمْ وَأَلْوَٰنِكُمْ ۚ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّلْعَٰلِمِينَ ٢٢

---

**23**. Унинг оятларидан яна бири кечаси ва кундузи ухлашингиз ҳамда Унинг фазлидан умидвор бўлишингиздир. Албатта, бу ишда қулоқ соладиган қавм учун белгилар бордир.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ مَنَامُكُم بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱبْتِغَآؤُكُم مِّن فَضْلِهِۦٓ ۚ إِنَّ
فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ٢٣

---

**24**. Унинг оятларидан яна бири шуки, сизларга яшинни кўрсатади. Қўрқиб ва умидвор бўлиб (уни кўрасизлар). Осмондан ёмғир ёғдириб, у билан ўлиб қолган ерни тирилтиради. Албатта, бу ишда ақлини ишлатадиган қавм учун белгилар бордир.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ يُرِيكُمُ ٱلْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً
فَيُحْىِۦ بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ٢٤

---

**25**. Унинг оятларидан яна бири шуки, само ва замин У Зотнинг амри билан қоимдир. Кейин сизларни ердан бир бор чақирганда барчангиз бирдан чиқасизлар.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن تَقُومَ ٱلسَّمَآءُ وَٱلْأَرْضُ بِأَمْرِهِۦ ۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمْ
دَعْوَةً مِّنَ ٱلْأَرْضِ إِذَآ أَنتُمْ تَخْرُجُونَ ٢٥

---

**26**. Осмонлару ердаги жонзотлар Уникидир. Ҳаммалари Унга бўйсунадилар.

وَلَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ٢٦

---

**27**. У шундай Зотки, дастлаб Ўзи йўқдан бор қилади, кейин яна Ўзи қайта яратади. Бу иш Унга жуда осондир. Осмонлару ердаги

وَهُوَ ٱلَّذِى يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَهُوَ أَهْوَنُ عَلَيْهِ ۚ وَلَهُ ٱلْمَثَلُ
ٱلْأَعْلَىٰ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٢٧

энг олий сифат Уникидир. У Азиз ва Ҳаким Зотдир.

---

**28**. Сизларга ўзларингиздан бир мисол зарб этди. Қулларингиздаги мулкингиз (қулларингиз) дан сизларга ризқ қилиб берганимиз мол-мулкка шерик бўлиб олгувчилар борми ва сизлар худди ўзларингиздан қўрққандек улардан ҳам қўрқасизларми? Ақлини ишлатадиган қавм учун оятларни мана шундай баён қилурмиз.

ضَرَبَ لَكُم مَّثَلًا مِّنْ أَنفُسِكُمْ ۖ هَل لَّكُم مِّن مَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُم
مِّن شُرَكَآءَ فِى مَا رَزَقْنَٰكُمْ فَأَنتُمْ فِيهِ سَوَآءٌ تَخَافُونَهُمْ كَخِيفَتِكُمْ
أَنفُسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾

---

**29**. Йўқ! Зулм қилганлар илмсиз равишда ҳавойи нафсларига эргашдилар. Аллоҳ адаштириб қўйганни ким ҳам ҳидоят қила оларди? Улар учун ёрдам бергувчилар бўлмас.

بَلِ ٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَهْوَآءَهُم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ فَمَن يَهْدِى مَنْ أَضَلَّ
ٱللَّهُ ۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٢٩﴾

---

**30**. Бас, доимо тўғри бўлган динга юз тутинг! Аллоҳнинг фитратики, инсонларни ўша билан яратган. Аллоҳнинг яратганини ўзгартириб бўлмас. Тўғри дин шудир. Лекин кўп одамлар билмайдилар.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا ۚ فِطْرَتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِى فَطَرَ ٱلنَّاسَ عَلَيْهَا ۚ
لَا تَبْدِيلَ لِخَلْقِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

---

**31**. Унга қайтгувчи бўлган ҳолингизда (юз буринглар). Ундан қўрқинглар. Намозни тўкис адо этинглар. Мушриклардан бўлманглар.

۞ مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَٱتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَلَا تَكُونُوا۟ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٣١﴾

---

**32**. Динларини парчалаб, гуруҳ-гуруҳ бўлиб олиб, ҳар бир гуруҳ ўзидаги нарса билан хурсанд бўлганлардан (бўлиб қолманглар).

مِنَ ٱلَّذِينَ فَرَّقُوا۟ دِينَهُمْ وَكَانُوا۟ شِيَعًا ۖ كُلُّ حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٣٢﴾

---

**33**. Қачон одамларга бир зарар етса, Парвардигорларига қайтиб, Унга дуо қиладилар. Аллоҳ уларга Ўз раҳматидан бирон марҳамат тоттирганда эса, баногоҳ улардан бир гуруҳи Парвардигорларига ширк келтирадилар.

وَإِذَا مَسَّ ٱلنَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا۟ رَبَّهُم مُّنِيبِينَ إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَآ أَذَاقَهُم مِّنْهُ
رَحْمَةً إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾

---

**34**. Улар берган нарсаларимизга нонкўрлик қилаверсинлар. Фойдаланаверинглар. Яқинда билиб оласизлар.

لِيَكْفُرُوا۟ بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ ۚ فَتَمَتَّعُوا۟ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٤﴾

**35**. Ёки уларга ширк келтириб юрганларини сўзлайдиган бир ҳужжат туширдикмики?!

أَمۡ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٗا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُواْ بِهِۦ يُشۡرِكُونَ ٣٥

**36**. Одамларга бирон марҳаматни тоттирсак, ундан хурсанд бўлдилар. Ўзлари қилган қилмишлари туфайли бирон заҳмат етганда эса умидсизликка тушадилар.

وَإِذَآ أَذَقۡنَا ٱلنَّاسَ رَحۡمَةٗ فَرِحُواْ بِهَاۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ
أَيۡدِيهِمۡ إِذَا هُمۡ يَقۡنَطُونَ ٣٦

**37**. Аллоҳ Ўзи хоҳлаган бандасига ризқни кенг ёки танг қилиб бераётганини кўрмадиларми? Албатта, бу ишда иймон келтирган қавм учун белгилар бордир.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٣٧

**38**. Қариндошга, мискинга ва мусофирга ҳаққини беринг. Мана шу Аллоҳнинг Юзини истайдиганлар учун яхшироқдир. Ва ана ўшалар нажот топгувчилардир.

فَـَٔاتِ ذَا ٱلۡقُرۡبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلۡمِسۡكِينَ وَٱبۡنَ ٱلسَّبِيلِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ
يُرِيدُونَ وَجۡهَ ٱللَّهِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٣٨

**39**. Одамларнинг моллари ичида кўпайиши учун судхўрликка берган пулларингиз Аллоҳнинг ҳузурида кўпаймайди. Аллоҳнинг Юзини истаб берган закотингиз эса, бас, ана ўшалар (фойдани) бир неча баробар қилиб олгувчилардир.

وَمَآ ءَاتَيۡتُم مِّن رِّبٗا لِّيَرۡبُوَاْ فِيٓ أَمۡوَٰلِ ٱلنَّاسِ فَلَا يَرۡبُواْ عِندَ ٱللَّهِۖ وَمَآ
ءَاتَيۡتُم مِّن زَكَوٰةٖ تُرِيدُونَ وَجۡهَ ٱللَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُضۡعِفُونَ ٣٩

**40**. Аллоҳ шундай Зотки, сизларни яратди. Кейин сизларга ризқ берди. Кейин сизларни ўлдиради. Кейин яна тирилтиради. Шерик қилаётган бутларингиздан биронтаси шу ишлардан биронтасини қила оладими? У Зот улар келтираётган ширклардан Пок ва Олийдир.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ ثُمَّ رَزَقَكُمۡ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ ثُمَّ يُحۡيِيكُمۡۖ هَلۡ
مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَفۡعَلُ مِن ذَٰلِكُم مِّن شَيۡءٖۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ
عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٤٠

**41**. Одамлар қилган ишлар туфайли қуруқлигу денгизда бало-офат юз берди. Қилган ишларининг айримларини тоттириб қўйиш учун (шундай бўлди). Шояд, улар қайтсалар.

ظَهَرَ ٱلۡفَسَادُ فِي ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِ بِمَا كَسَبَتۡ أَيۡدِي ٱلنَّاسِ لِيُذِيقَهُم
بَعۡضَ ٱلَّذِي عَمِلُواْ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٤١

**42**. Айтинг: «Ер юзида сайр қилиб, олдин

قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلُۚ

كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّشۡرِكِينَ ۝٤٢

ўтганларнинг оқибати қандай бўлганига назар солинглар. Уларнинг кўплари мушрик бўлган эдилар».

---

فَأَقِمۡ وَجۡهَكَ لِلدِّينِ ٱلۡقَيِّمِ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِۖ يَوۡمَئِذٖ يَصَّدَّعُونَ ۝٤٣

**43**. Бас, Аллоҳ тарафидан рад қилинмайдиган кун келмасидан олдин расо динга юз тутинг. Ўша кунда бўлинурлар.

---

مَن كَفَرَ فَعَلَيۡهِ كُفۡرُهُۥۖ وَمَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا فَلِأَنفُسِهِمۡ يَمۡهَدُونَ ۝٤٤

**44**. Ким куфр келтирса, унинг куфри ўзига зарар. Ким яхши амал қилса, бас, улар ўзлари учун жой ҳозирлайдилар.

---

لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡكَٰفِرِينَ ۝٤٥

**45**. Иймон келтириб, яхши амаллар қилганларни Ўз фазлидан мукофотлагани сабабли (шундай бўлади). Албатта, У Зот кофирларни севмайди.

---

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن يُرۡسِلَ ٱلرِّيَاحَ مُبَشِّرَٰتٖ وَلِيُذِيقَكُم مِّن رَّحۡمَتِهِۦ وَلِتَجۡرِيَ ٱلۡفُلۡكُ بِأَمۡرِهِۦ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ۝٤٦

**46**. У Зотнинг оятларидан яна бири шуки, шамолларни хушхабар элтгувчи қилиб юборади. Сизларга Ўз раҳматидан тоттириб қўйиши учун, кема У Зотнинг амри ила юриши учун ва У Зотнинг фазлидан умидвор бўлишингиз учун. Шоядки, шукр қилсангизлар.

---

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوۡمِهِمۡ فَجَآءُوهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَٱنتَقَمۡنَا مِنَ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْۖ وَكَانَ حَقًّا عَلَيۡنَا نَصۡرُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ۝٤٧

**47**. Сиздан олдин пайғамбарларни ўз қавмларига юбордик. Уларга ҳужжатларни олиб келдилар. Бас, жиноят қилганлардан интиқом олдик. Мўминларни ғолиб этиш зиммамиздаги ҳақ бўлганди.

---

ٱللَّهُ ٱلَّذِي يُرۡسِلُ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابٗا فَيَبۡسُطُهُۥ فِي ٱلسَّمَآءِ كَيۡفَ يَشَآءُ وَيَجۡعَلُهُۥ كِسَفٗا فَتَرَى ٱلۡوَدۡقَ يَخۡرُجُ مِنۡ خِلَٰلِهِۦۖ فَإِذَآ أَصَابَ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦٓ إِذَا هُمۡ يَسۡتَبۡشِرُونَ ۝٤٨

**48**. Аллоҳ шундай Зотки, шамолларни юбориб, улар билан булутни қўзғатади ва уни самода Ўзи истаганича ёяди ва бўлак-бўлак қилади, бас, унинг орасидан ёмғир чиқаётганини кўрасиз. Қачон уни Ўзи истаган бандаларига етказса, қарабсизки, улар шод бўладилар.

---

وَإِن كَانُواْ مِن قَبۡلِ أَن يُنَزَّلَ عَلَيۡهِم مِّن قَبۡلِهِۦ لَمُبۡلِسِينَ ۝٤٩

**49**. Ҳолбуки, улар ундан аввал устларига (ёмғир) ёғдирилишидан олдин мутлақо ноумид эдилар.

**50**. Бас, Аллоҳ раҳматининг изларига назар солинг. Қандай қилиб ўлик ерни тирилтиряпти? Албатта, У Зот ўликларни ҳам тирилтиргувчидир. У Зот ҳар нарсага Қодирдир.

فَٱنظُرْ إِلَىٰٓ ءَاثَٰرِ رَحْمَتِ ٱللَّهِ كَيْفَ يُحْىِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ
ذَٰلِكَ لَمُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٥٠

---

**51**. Агар (экинзорларига иссиқ) шамолни юборсак ва унинг сарғайиб кетганини кўрсалар, шундан кейин нонкўрлик қила бошлайдилар.

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَّظَلُّوا۟ مِنۢ بَعْدِهِۦ يَكْفُرُونَ ٥١

---

**52**. Аниқки, сиз ўликларга эшиттира олмассиз, ортга ўгирилиб кетаётган карларга ҳам даъватни уқтира олмассиз.

فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ ٱلْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوْا۟ مُدْبِرِينَ ٥٢

---

**53**. Сиз кўрларни ўз залолатларидан (қайтариб) ҳидоят қилгувчи эмассиз. Сиз фақат оятларимизга иймон келтирадиган кишиларгагина эшиттира олурсиз. Ана ўшалар мусулмонлардир.

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِ ٱلْعُمْىِ عَن ضَلَٰلَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا
فَهُم مُّسْلِمُونَ ٥٣

---

**54**. Аллоҳ шундай Зотдирки, сизларни заиф нарсадан яратди. Заифликдан кейин куч-қувват пайдо қилди. Куч-қувватдан кейин яна заифлик ва қариликни пайдо қилди. У Ўзи хоҳлаган нарсани яратур. У Билгувчи ва Қодир Зотдир.

۞ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن ضَعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعْدِ ضَعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ
جَعَلَ مِنۢ بَعْدِ قُوَّةٍ ضَعْفًا وَشَيْبَةً ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۖ وَهُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْقَدِيرُ ٥٤

---

**55**. Қиёмат қоим бўладиган куни жиноятчилар бир соатдан ортиқ турмаганларига қасам ичадилар. Улар ана шундай ўгирилар эдилар.

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُقْسِمُ ٱلْمُجْرِمُونَ مَا لَبِثُوا۟ غَيْرَ سَاعَةٍ ۚ كَذَٰلِكَ
كَانُوا۟ يُؤْفَكُونَ ٥٥

---

**56**. Илм ва иймон ато этилган зотлар дедилар: «Аниқки, сизлар Аллоҳнинг китобида (ёзиб қўйганидек) тирилиш кунигача турдинглар. Бас, мана шу тирилиш кунидир. Лекин сизлар билмас эдинглар».

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ وَٱلْإِيمَٰنَ لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِى كِتَٰبِ ٱللَّهِ إِلَىٰ يَوْمِ
ٱلْبَعْثِ ۖ فَهَٰذَا يَوْمُ ٱلْبَعْثِ وَلَٰكِنَّكُمْ كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٥٦

---

**57**. Бас, у кунда зулм қилган кимсаларга узру баҳоналари фойда бермас ва улардан қайтиш ҳам талаб қилинмас.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ٥٧

**58**. Албатта, ушбу Қуръонда одамлар учун турли хил мисоллар зарб этдик. Гарчи сиз уларга мўъжиза келтирсангиз ҳам кофир бўлган кимсалар: «Сизлар ғирт ёлғончисизлар», дейишлари аниқ.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَلَئِن جِئْتَهُم
بِـَٔايَةٍ لَّيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُبْطِلُونَ ﴿٥٨﴾

---

**59**. Аллоҳ билмайдиганларнинг қалбларини ана шундай муҳрлаб қўяди.

كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٩﴾

---

**60**. Бас, сабр қилинг. Албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Иймони мустаҳкам бўлмаганлар сизни ҳаргиз бетоқат қилмасинлар.

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ ۖ وَلَا يَسْتَخِفَّنَّكَ ٱلَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ﴿٦٠﴾

# Луқмон لقمان

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф, Лом, Мим.

الٓمٓ ١

**2**. Мана шулар ҳикматли Китоб оятларидир.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

**3**. У муҳсинларга ҳидоят ва раҳматдир.

هُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّلۡمُحۡسِنِينَ ٣

**4**. (Муҳсинлар)ки, намозни тўкис адо этадилар, закотни берадилар ва охиратга аниқ ишонадилар.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٤

**5**. Ана ўшалар Парвардигорлари тарафидан ҳидоят топганлардир. Нажот топгувчилар ҳам ўшалардир.

أُوْلَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدٗى مِّن رَّبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥

**6**. Одамлар орасида шундай кимсалар ҳам борки, билимсизлик билан бировларни Аллоҳнинг йўлидан оздириш учун ва уни масхара қилиш учун беҳуда гапни сотиб олур. Ана ўшалар учун хор қилгувчи азоб бордир.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشۡتَرِي لَهۡوَ ٱلۡحَدِيثِ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّخِذَهَا هُزُوًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٦

**7**. Оятларимиз унга тиловат қилинса, гўё уларни эшитмагандек, гўё қулоқларида бир оғирлик бордек, такаббурлик билан юз ўгириб кетур. Бас, унга аламли азоб ҳақида «хушхабар» бериб қўйинг!

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا وَلَّىٰ مُسۡتَكۡبِرٗا كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَا كَأَنَّ فِيٓ أُذُنَيۡهِ وَقۡرٗاۖ فَبَشِّرۡهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٧

**8**. Албатта, иймон келтирган ва яхши амаллар қилган зотлар учун ноз-неъмат боғлари бордир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ جَنَّٰتُ ٱلنَّعِيمِ ٨

**9**. У ерларда абадий қолурлар. Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. У Азиз ва Ҳакимдир.

خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٩

**10**. У, кўриб турганингиздек, осмонларни устунсиз

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ تَرَوۡنَهَاۖ وَأَلۡقَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن

яратган, сизларни тебратмаслиги учун ер юзига оғир тоғларни ташлаган ва унда ҳар турли жониворларни таратиб қўйган. Осмондан сув тушириб, у билан турли гўзал ва фойдали ўсимликларни ўстириб қўйдик.

تَمِيدَ بِكُمۡ وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٖۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ
فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجٖ كَرِيمٍ ١٠

**11**. Булар Аллоҳ яратган нарсалардир. Бас, Менга кўрсатинглар-чи, Ундан бошқалар нимани яратдилар? Йўқ! Золимлар очиқ залолатдадирлар.

هَٰذَا خَلۡقُ ٱللَّهِ فَأَرُونِي مَاذَا خَلَقَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦۚ بَلِ ٱلظَّٰلِمُونَ
فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ١١

**12**. Биз Луқмонга ҳикмат ато этдик, (ва дедик): «Аллоҳга шукр қил. Ким шукр қилса, ўзи учун қилган бўлади. Ким куфр келтирса, бас, Аллоҳ Беҳожат ва мақтовга лойиқ Зотдир».

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا لُقۡمَٰنَ ٱلۡحِكۡمَةَ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِلَّهِۚ وَمَن يَشۡكُرۡ فَإِنَّمَا
يَشۡكُرُ لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ١٢

**13**. Ўшанда Луқмон ўғлига насиҳат қилиб деди: «Эй ўғилчам, Аллоҳга ширк келтирма. Ширк буюк зулмдир».

وَإِذۡ قَالَ لُقۡمَٰنُ لِٱبۡنِهِۦ وَهُوَ يَعِظُهُۥ يَٰبُنَيَّ لَا تُشۡرِكۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّ ٱلشِّرۡكَ
لَظُلۡمٌ عَظِيمٞ ١٣

**14**. Инсонга ота-онасига яхшилик қилишни амр этдик. Онаси унга заифлик устига заифлик билан ҳомиладор бўлди. Кўкракдан чиқариши икки йилда. (Биз инсонга дедик): «Менга ва ота-онангга шукр қил. Қайтар жойинг Менгадир.

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حَمَلَتۡهُ أُمُّهُۥ وَهۡنًا عَلَىٰ وَهۡنٖ وَفِصَٰلُهُۥ فِي
عَامَيۡنِ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيۡكَ إِلَيَّ ٱلۡمَصِيرُ ١٤

**15**. Агар иккиси сени ўзинг билмаган нарсани Менга ширк келтиришга зўрласалар, бас, уларга итоат этма! Бу дунёда ҳар иккисига яхшилик қил ва Менга қайтганларнинг йўлига эргаш. Кейин қайтишингиз фақат Менгадир. Ўшанда сизларга қилган амалларингизнинг хабарини берурман».

وَإِن جَٰهَدَاكَ عَلَىٰٓ أَن تُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَاۖ
وَصَاحِبۡهُمَا فِي ٱلدُّنۡيَا مَعۡرُوفٗاۖ وَٱتَّبِعۡ سَبِيلَ مَنۡ أَنَابَ إِلَيَّۚ ثُمَّ إِلَيَّ
مَرۡجِعُكُمۡ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٥

**16**. «Эй ўғилчам, бир хардал уруғидек бўлса ҳам, бир харсанг тошда ё осмонларда ёки ерда бўлса ҳам Аллоҳ уни келтиради. Албатта, Аллоҳ Латиф ва Хабардор Зотдир».

يَٰبُنَيَّ إِنَّهَآ إِن تَكُ مِثۡقَالَ حَبَّةٖ مِّنۡ خَرۡدَلٖ فَتَكُن فِي صَخۡرَةٍ أَوۡ
فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَوۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَأۡتِ بِهَا ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٞ ١٦

يَٰبُنَيَّ أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ وَأۡمُرۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَٱنۡهَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَآ
أَصَابَكَۖ إِنَّ ذَٰلِكَ مِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ ١٧

**17**. «Эй ўғилчам, намозни тўкис адо эт, яхшиликка буюр, ёмонликдан қайтар ва ўзингга етган мусибатга сабр қил. Албатта, шу ишлар азм қилинадиган ишлардир».

---

وَلَا تُصَعِّرۡ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا
يُحِبُّ كُلَّ مُخۡتَالٖ فَخُورٖ ١٨

**18**. «Одамлардан такаббурлик билан юз ўгирма ва ер юзида кибр-ҳаво ила юрма. Албатта, Аллоҳ ҳеч бир мутакаббир, мақтанчоқни севмас».

---

وَٱقۡصِدۡ فِي مَشۡيِكَ وَٱغۡضُضۡ مِن صَوۡتِكَۚ إِنَّ أَنكَرَ ٱلۡأَصۡوَٰتِ
لَصَوۡتُ ٱلۡحَمِيرِ ١٩

**19**. «Юрганингда ўртача юр ва овозингни паст қил. Чунки овозларнинг энг ёмони эшаклар овозидир».

---

أَلَمۡ تَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ
وَأَسۡبَغَ عَلَيۡكُمۡ نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةٗ وَبَاطِنَةٗۗ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي
ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٢٠

**20**. Аллоҳ осмонлару ердаги ҳамма нарсаларни сизларга бўйсундириб қўйганини ва сизларга барча зоҳирий ва ботиний неъматларини комил қилиб берганини кўрмадингларми?! Одамлар орасида шундай кимсалар ҳам борки, улар ўзлари билим, ҳидоят ва равшан китобга эга бўлмай туриб, Аллоҳ ҳақида мужодала қилурлар.

---

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ نَتَّبِعُ مَا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ
ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ يَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٢١

**21**. Қачон уларга: «Аллоҳ нозил қилган нарсага эргашинглар», дейилса, улар: «Йўқ, биз ота-боболаримизни ниманинг устида топган бўлсак, ўшанга эргашурмиз», дейишади. Уларни шайтон дўзах азобига чорламаганмиди?

---

۞وَمَن يُسۡلِمۡ وَجۡهَهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ
ٱلۡوُثۡقَىٰۗ وَإِلَى ٱللَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٢٢

**22**. Ким чиройли амал қилгувчи бўлган ҳолида ўзини Аллоҳга топширса, бас, у мустаҳкам ҳалқани ушлабди. Барча ишлар охир-оқибатда ёлғиз Аллоҳга қайтур.

---

وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحۡزُنكَ كُفۡرُهُۥٓۚ إِلَيۡنَا مَرۡجِعُهُمۡ فَنُنَبِّئُهُم بِمَا
عَمِلُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٢٣

**23**. Ким куфр келтирса, унинг куфри сизни хафа қилмасин. Қайтишлари фақат Бизгадир. Бас, уларга қилган амаллари ҳақида хабар берурмиз. Аллоҳ диллардаги сирларни ҳам Билгувчидир.

**24**. Уларни бироз ҳузурлантириб, ортидан қаттиқ азобга мажбур қиламиз.

نُمَتِّعُهُمْ قَلِيلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ إِلَىٰ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٢٤﴾

---

**25**. Улардан: «Осмонлару ерни ким яратган?» - деб сўрасангиз, аниқ «Аллоҳ», дейдилар. Айтинг: «Аллоҳга ҳамд бўлсин». Йўқ, уларнинг кўплари билмаслар.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلِ ٱلْحَمْدُ
لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٥﴾

---

**26**. Осмонлару ердаги бор нарсалар Аллоҳникидир. Албатта, Аллоҳнинг Ўзигина Беҳожат ва ҳамду санога лойиқ Зотдир.

لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِيُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٦﴾

---

**27**. Ер юзидаги бор дов-дарахт қаламлар бўлиб, денгиз (сиёҳ бўлса ва) ундан сўнг яна етти денгиз ёрдамга келса ҳам, Аллоҳнинг сўзлари тугаб-битмас. Албатта, Аллоҳ Азиз ва Ҳаким Зотдир.

وَلَوْ أَنَّمَا فِي ٱلْأَرْضِ مِن شَجَرَةٍ أَقْلَٰمٌ وَٱلْبَحْرُ يَمُدُّهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ
سَبْعَةُ أَبْحُرٍ مَّا نَفِدَتْ كَلِمَٰتُ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٧﴾

---

**28**. Сизларни яратиш ҳам, қайта тирилтириш ҳам фақат бир жон кабидир. Албатта, Аллоҳ Эшитгувчи ва Кўргувчи Зотдир.

مَّا خَلْقُكُمْ وَلَا بَعْثُكُمْ إِلَّا كَنَفْسٍ وَٰحِدَةٍ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٢٨﴾

---

**29**. Кўрмадингизмики, Аллоҳ кечани кундуз ичига киритиб қўяди. Кундузни эса кеча ичига киритиб қўяди. Қуёш ва ойни бўйсундириб қўйган. Ҳаммаси белгилаб қўйилган муддатга қадар юрадилар. Албатта, Аллоҳ сизлар қилаётган ишлардан Хабардордир.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيْلِ وَسَخَّرَ
ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِيٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى وَأَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ
خَبِيرٌ ﴿٢٩﴾

---

**30**. Бунинг сабаби шуки, Аллоҳ Ҳақдир. Уларнинг Аллоҳни қўйиб, илтижо қилаётган бутлари ботилдир. Аллоҳ Олийдир, Буюкдир.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِ ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ
هُوَ ٱلْعَلِيُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٣٠﴾

---

**31**. Кўрмадингизмики, кемалар сизларга Аллоҳнинг оятларини кўрсатиш учун У Зотнинг марҳамати билан денгизда юрадилар. Албатта, бу ишда ҳар бир сабрли шукр қилгувчи учун белгилар бордир.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱلْفُلْكَ تَجْرِي فِي ٱلْبَحْرِ بِنِعْمَتِ ٱللَّهِ لِيُرِيَكُم مِّنْ
ءَايَٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣١﴾

**32**. Қачон уларни тоғлардек тўлқин ўраб қолса, чин ихлос билан Аллоҳга дуо қилурлар. Нажот бериб, уларни қуруқликка чиқарса, улардан айримлари тежамкор бўлур. Оятларимизни фақат хоин ва нонкўрларгина инкор қилурлар.

وَإِذَا غَشِيَهُم مَّوۡجٞ كَٱلظُّلَلِ دَعَوُاْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا
نَجَّىٰهُمۡ إِلَى ٱلۡبَرِّ فَمِنۡهُم مُّقۡتَصِدٞۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا كُلُّ خَتَّارٖ
كَفُورٖ ٣٢

---

**33**. Эй одамлар, Парвардигорингиздан қўрқинглар. Ота ўғлига асқотмайдиган, бола ҳам отасига бирон нарсада асқотгувчи бўлмайдиган кундан қўрқинглар. Албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Дунё ҳаёти сизларни алдаб қўймасин. Аллоҳ (Ҳалим деган алдов) сизларни алдаб қўймасин.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡ وَٱخۡشَوۡاْ يَوۡمٗا لَّا يَجۡزِي وَالِدٌ عَن
وَلَدِهِۦ وَلَا مَوۡلُودٌ هُوَ جَازٍ عَن وَالِدِهِۦ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۖ فَلَا
تَغُرَّنَّكُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ٣٣

---

**34**. Қиёмат қачон бўлишини билиш Аллоҳнинг ҳузуридадир. У ёмғир ёғдиради. Бачадонларда нима борлигини билади. Бирон жон эртага нима қилишини билмас. Бирон жон қаерда ўлишини билмас. Албатта, Аллоҳ Билгувчи ва Хабардор Зотдир.

إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلسَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ ٱلۡغَيۡثَ وَيَعۡلَمُ مَا فِي ٱلۡأَرۡحَامِۖ
وَمَا تَدۡرِي نَفۡسٞ مَّاذَا تَكۡسِبُ غَدٗاۖ وَمَا تَدۡرِي نَفۡسُۢ بِأَيِّ أَرۡضٖ
تَمُوتُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرُۢ ٣٤

# Сажда السجدة

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Алиф, Лом, Мим.

الٓمٓ ١

---

**2**. Нозил қилинган бу Китобда ҳеч қандай шубҳа йўқ. У оламлар Парвардигори тарафидандир.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ لَا رَيۡبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢

---

**3**. Ёки: «Уни ўзи тўқиб чиқарган», дейишадими?! Йўқ! У сиздан олдин ўзларига ҳеч огоҳлантиргувчи келмаган қавмни огоҳлантиришингиз учун Парвардигорингиз (томонидан келган) ҳақдир. Шоядки, улар ҳидоят топсалар.

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۚ بَلۡ هُوَ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٖ مِّن قَبۡلِكَ لَعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٣

---

**4**. Аллоҳ шундай Зотки, осмонлару ерни ва улар орасидаги нарсаларни олти кунда яратди. Кейин Аршга кўтарилди. Сизлар учун Ундан ўзга бирон дўст ҳам, шафоатчи ҳам йўқдир. Эслатма-ибрат олмайсизларми?

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ مَا لَكُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِيّٖ وَلَا شَفِيعٍۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ٤

---

**5**. У Зот осмондан ергача барча ишнинг тадбирини қилур. Кейин сизларнинг ҳисобингиздаги минг йил миқдорича бўлган бир кунда Унинг Ўзига кўтарилур.

يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ثُمَّ يَعۡرُجُ إِلَيۡهِ فِي يَوۡمٖ كَانَ مِقۡدَارُهُۥٓ أَلۡفَ سَنَةٖ مِّمَّا تَعُدُّونَ ٥

---

**6**. Мана шу (Аллоҳ) ғойиб ва ҳозирни Билгувчи, Азиз ва Меҳрибондир.

ذَٰلِكَ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦

---

**7**. Ки, ҳамма нарсани чиройли қилиб яратди. Инсонни дастлаб лойдан яратди.

ٱلَّذِيٓ أَحۡسَنَ كُلَّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥۖ وَبَدَأَ خَلۡقَ ٱلۡإِنسَٰنِ مِن طِينٖ ٧

---

**8**. Кейин унинг наслини сизиб чиқадиган бир арзимас сувдан қилди.

ثُمَّ جَعَلَ نَسۡلَهُۥ مِن سُلَٰلَةٖ مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ٨

---

**9**. Кейин уни расо қилиб, ичига Ўз Руҳидан

ثُمَّ سَوَّىٰهُ وَنَفَخَ فِيهِ مِن رُّوحِهِۦۖ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ

وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٩

пуфлади. Сизларга қулоқ, кўз ва диллар қилиб берди. Жуда оз шукр қиласизлар.

وَقَالُوٓاْ أَءِذَا ضَلَلۡنَا فِي ٱلۡأَرۡضِ أَءِنَّا لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدِۭۚ بَلۡ هُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمۡ كَٰفِرُونَ ١٠

**10**. Дедилар: «Ер ичида йўқ бўлиб кетганимиздан кейин яна қайта тирилтириламизми?» Йўқ! Улар Парвардигорларига рўбарў бўлишни инкор қилгувчилардир.

۞قُلۡ يَتَوَفَّىٰكُم مَّلَكُ ٱلۡمَوۡتِ ٱلَّذِي وُكِّلَ بِكُمۡ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ تُرۡجَعُونَ ١١

**11**. Айтинг: «Сизларга вакил қилинган фаришта жонингизни олади. Кейин Парвардигорингизга қайтариласизлар».

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلۡمُجۡرِمُونَ نَاكِسُواْ رُءُوسِهِمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ رَبَّنَآ أَبۡصَرۡنَا وَسَمِعۡنَا فَٱرۡجِعۡنَا نَعۡمَلۡ صَٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ ١٢

**12**. Гуноҳкорларнинг Парвардигорлари ҳузурида бошларини эгиб: «Парвардигоро, кўрдик, эшитдик, бизни ортга қайтар, яхши амал қиламиз, энди биз аниқ ишонгувчилармиз», дейишларини кўрсангиз эди.

وَلَوۡ شِئۡنَا لَأٓتَيۡنَا كُلَّ نَفۡسٍ هُدَىٰهَا وَلَٰكِنۡ حَقَّ ٱلۡقَوۡلُ مِنِّي لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ١٣

**13**. Агар истасак, ҳар бир жонга ҳидоятини бериб қўйган бўлар эдик. Лекин Мен тарафимдан: «Албатта, жаҳаннамни инсу жинларнинг ҳаммаси билан тўлдираман», деган гап ҳақ бўлди.

فَذُوقُواْ بِمَا نَسِيتُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَآ إِنَّا نَسِينَٰكُمۡۖ وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡخُلۡدِ بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٤

**14**. Бас, ушбу кунингиздаги учрашувни унутганингиз туфайли (азобни) тотингиз! Биз ҳам сизни «унутдик». Қилиб ўтган амалларингиз туфайли мангу азобни тотинг!

إِنَّمَا يُؤۡمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُواْ بِهَا خَرُّواْۤ سُجَّدٗا وَسَبَّحُواْ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَهُمۡ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ۩ ١٥

**15**. Бизнинг оятларимизга улар зикр қилинганда сажда қилиб ерга йиқиладиган ҳамда мутакаббирлик қилмасдан Парвардигорларига ҳамду тасбеҳ айтадиган зотларгина иймон келтирадилар.

تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمۡ عَنِ ٱلۡمَضَاجِعِ يَدۡعُونَ رَبَّهُمۡ خَوۡفٗا وَطَمَعٗا وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ١٦

**16**. Уларнинг ёнбошлари ётар жойдан йироқ бўлур. Улар Парвардигорларига қўрқув ва умидворлик ила дуо қилурлар ва ўзларига ризқ қилиб берган нарсаларимиздан инфоқ қилурлар.

**17**. Бас, ҳеч бир жон ўзлари учун қилиб ўтган амалларига мукофот сифатида беркитиб қўйилган кўз қувончларини билмас.

فَلَا تَعۡلَمُ نَفۡسٞ مَّآ أُخۡفِيَ لَهُم مِّن قُرَّةِ أَعۡيُنٖ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ١٧

---

**18**. Мўмин бўлган кимса фосиқ бўлган кимса кабими? (Улар) тенг бўлмаслар.

أَفَمَن كَانَ مُؤۡمِنٗا كَمَن كَانَ فَاسِقٗاۚ لَّا يَسۡتَوُۥنَ ١٨

---

**19**. Иймон келтириб, яхши ишларни қилганларнинг эса қилиб ўтган амаллари учун жойлари жаннатлардир.

أَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمۡ جَنَّٰتُ ٱلۡمَأۡوَىٰ نُزُلَۢا
بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٩

---

**20**. Фосиқлик қилган кимсаларнинг эса жойлари дўзахдир. Қачон ундан чиқмоқчи бўлсалар, унга яна қайтариладилар ва уларга шундай дейилади: «Дўзах азобини тотинглар. Уни ёлғон деган эдинглар».

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فَسَقُواْ فَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ كُلَّمَآ أَرَادُوٓاْ أَن يَخۡرُجُواْ مِنۡهَآ
أُعِيدُواْ فِيهَا وَقِيلَ لَهُمۡ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ
تُكَذِّبُونَ ٢٠

---

**21**. Албатта, уларга улуғ азобдан олдин яқин азобни тоттирамиз. Шоядки, қайтсалар.

وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنَ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡأَدۡنَىٰ دُونَ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡأَكۡبَرِ لَعَلَّهُمۡ
يَرۡجِعُونَ ٢١

---

**22**. Парвардигорининг оятлари ила насиҳат қилинганидан кейин улардан юз ўгирган одамдан ҳам золимроқ одам борми?! Албатта, Биз жиноятчилардан интиқом олгувчилармиз.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ثُمَّ أَعۡرَضَ عَنۡهَآۚ إِنَّا مِنَ
ٱلۡمُجۡرِمِينَ مُنتَقِمُونَ ٢٢

---

**23**. Аниқки, Мусога китобни бердик. Бас, у билан рўбарў бўлганингиздан шубҳа қила кўрманг. Уни Бани Исроилга ҳидоят қилдик.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ فَلَا تَكُن فِي مِرۡيَةٖ مِّن لِّقَآئِهِۦۖ
وَجَعَلۡنَٰهُ هُدٗى لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٢٣

---

**24**. Сабр қилишгач, улардан Бизнинг амримиз ила ҳидоятга бошлайдиган пешволар чиқардик. Улар Бизнинг оятларимизга аниқ ишонардилар.

وَجَعَلۡنَا مِنۡهُمۡ أَئِمَّةٗ يَهۡدُونَ بِأَمۡرِنَا لَمَّا صَبَرُواْۖ وَكَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا
يُوقِنُونَ ٢٤

---

**25**. Албатта, Парвардигорингизнинг Ўзи Қиёмат куни улар орасида ихтилоф қилган нарсалари тўғрисида ажрим қилур.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٢٥

---

**26**. Улардан олдин қанча авлодларни ҳалок

أَوَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ يَمۡشُونَ فِي
مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٍۚ أَفَلَا يَسۡمَعُونَ ٢٦

қилганимиз, ўзлари эса ўшаларнинг уйларида юрганлари уларга аён эмасми? Албатта, бу ишда белгилар бор. Қулоқ солмайдиларми?

---

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا نَسُوقُ ٱلۡمَآءَ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡجُرُزِ فَنُخۡرِجُ بِهِۦ زَرۡعٗا
تَأۡكُلُ مِنۡهُ أَنۡعَٰمُهُمۡ وَأَنفُسُهُمۡۚ أَفَلَا يُبۡصِرُونَ ٢٧

**27**. Ахир улар Биз қуруқ ерга сув ҳайдаб, шу билан уларнинг чорвалари ҳам, ўзлари ҳам озуқаланадиган экинларни чиқаришимизни кўрмадиларми?! Кўзларини очмайдиларми?!

---

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡفَتۡحُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٨

**28**. «Бу ғалаба қачон рўй беради, агар ростгўй бўлсангизлар», дейдилар.

---

قُلۡ يَوۡمَ ٱلۡفَتۡحِ لَا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِيمَٰنُهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٢٩

**29**. «Фатҳ куни куфр келтирган кимсаларга иймонлари фойда бермайди ва уларга муҳлат берилмайди», деб айтинг.

---

فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَٱنتَظِرۡ إِنَّهُم مُّنتَظِرُونَ ٣٠

**30**. Бас, улардан юз ўгиринг ва кутиб туринг. Албатта, улар ҳам кутиб тургувчилардир.

# Аҳзоб الأحزاب

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Эй Пайғамбар, Аллоҳдан қўрқинг, кофир ва мунофиқларга итоат этманг! Албатта, Аллоҳ Олим ва Ҳаким Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ ٱتَّقِ ٱللَّهَ وَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ١

---

**2**. Ўзингизга Парвардигорингиз тарафидан юборилган ваҳийга эргашинг. Албатта, Аллоҳ улар қилаётган ишлардан Хабардордир.

وَٱتَّبِعْ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ٢

---

**3**. Аллоҳгагина таваккул қилинг. Аллоҳнинг Ўзи етарли вакилдир.

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ٣

---

**4**. Аллоҳ бирон кишининг ичида икки юрак қилган эмас. Сизлар зиҳор қилаётган хотинларингизни сиз учун она қилган эмас. Асранди болаларингизни сизга фарзанд қилган эмас. Булар оғзингиздаги гапларингиздир. Ҳақни эса Аллоҳ айтур. У тўғри йўлга ҳидоят қилур.

مَّا جَعَلَ ٱللَّهُ لِرَجُلٍ مِّن قَلْبَيْنِ فِى جَوْفِهِۦۚ وَمَا جَعَلَ أَزْوَٰجَكُمُ ٱلَّٰٓـِٔى تُظَٰهِرُونَ مِنْهُنَّ أُمَّهَٰتِكُمْۚ وَمَا جَعَلَ أَدْعِيَآءَكُمْ أَبْنَآءَكُمْۚ ذَٰلِكُمْ قَوْلُكُم بِأَفْوَٰهِكُمْۖ وَٱللَّهُ يَقُولُ ٱلْحَقَّ وَهُوَ يَهْدِى ٱلسَّبِيلَ ٤

---

**5**. Уларни ўз оталари номи билан чақиринглар. Ана шу Аллоҳнинг наздида тўғридир. Агар оталарини билмасангиз, улар сизнинг диний биродарларингиз ва дўстларингиздир. Билмасдан қилган хатоларингиз учун сизга гуноҳ йўқ. Аммо дилдан қасд қилган бўлсангиз, Аллоҳ Мағфиратли ва Раҳмли Зотдир.

ٱدْعُوهُمْ لِءَابَآئِهِمْ هُوَ أَقْسَطُ عِندَ ٱللَّهِۚ فَإِن لَّمْ تَعْلَمُوٓا۟ ءَابَآءَهُمْ فَإِخْوَٰنُكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَمَوَٰلِيكُمْۚ وَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ فِيمَآ أَخْطَأْتُم بِهِۦ وَلَٰكِن مَّا تَعَمَّدَتْ قُلُوبُكُمْۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ٥

---

**6**. Пайғамбар мўминларга уларнинг ўзларидан кўра авлорокдир. Унинг хотинлари эса уларнинг оналаридир. Аллоҳнинг Китобида қариндошлар бир-бирларига бошқа мўмин ва муҳожирлардан ҳақлирокдирлар. Фақат дўстларингизга яхшилик қилмоғингиз

ٱلنَّبِىُّ أَوْلَىٰ بِٱلْمُؤْمِنِينَ مِنْ أَنفُسِهِمْۖ وَأَزْوَٰجُهُۥٓ أُمَّهَٰتُهُمْۗ وَأُو۟لُوا۟ ٱلْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ فِى كِتَٰبِ ٱللَّهِ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُهَٰجِرِينَ إِلَّآ أَن تَفْعَلُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَوْلِيَآئِكُم مَّعْرُوفًاۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَسْطُورًا ٦

мустаснодир. Бу Китобда ёзиб қўйилгандир.

---

**7**. Пайғамбарлардан, сиздан, Нуҳдан, Иброҳим, Мусо ва Ийсо ибн Марямдан аҳду паймонларини олганимизни эсланг. Улардан пухта аҳду паймон олгандик.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِيثَٰقَهُمۡ وَمِنكَ وَمِن نُّوحٖ وَإِبۡرَٰهِيمَ
وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَۖ وَأَخَذۡنَا مِنۡهُم مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا ٧

---

**8**. Содиқлардан садоқатлари ҳақида сўраш учун (шундай қилди). Кофирларга эса аламли азобни тайёрлаб қўйди.

لِّيَسۡـَٔلَ ٱلصَّٰدِقِينَ عَن صِدۡقِهِمۡۚ وَأَعَدَّ لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابًا أَلِيمٗا ٨

---

**9**. Эй иймон келтирганлар! Аллоҳнинг сизга берган неъматини эсланг. Ўшанда устингизга лашкарлар бостириб келган эди. Бас, уларнинг устига шамолни ва сиз кўрмаган лашкарларни юбордик. Аллоҳ нима қилаётганингизни яхши кўриб тургувчи эди.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ جَآءَتۡكُمۡ
جُنُودٞ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا وَجُنُودٗا لَّمۡ تَرَوۡهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا
تَعۡمَلُونَ بَصِيرًا ٩

---

**10**. Ўшанда улар сизнинг устингиздан ҳам, қуйи тарафингиздан ҳам келган эдилар. Кўзлар тиниб, жонлар ҳалқумга келган эди ва Аллоҳ ҳақида турли гумонларга борган эдингизлар.

إِذۡ جَآءُوكُم مِّن فَوۡقِكُمۡ وَمِنۡ أَسۡفَلَ مِنكُمۡ وَإِذۡ زَاغَتِ ٱلۡأَبۡصَٰرُ
وَبَلَغَتِ ٱلۡقُلُوبُ ٱلۡحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِٱللَّهِ ٱلظُّنُونَا۠ ١٠

---

**11**. Ана шу ерда мўминлар синовга учрадилар ва қаттиқ ларзага тушдилар.

هُنَالِكَ ٱبۡتُلِيَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَزُلۡزِلُواْ زِلۡزَالٗا شَدِيدٗا ١١

---

**12**. Ўшанда мунофиқлар ва қалбларида марази борлар: «Аллоҳ ва Унинг пайғамбари бизга ғирт ёлғон ваъда берган экан», дердилар.

وَإِذۡ يَقُولُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ مَّا وَعَدَنَا ٱللَّهُ
وَرَسُولُهُۥٓ إِلَّا غُرُورٗا ١٢

---

**13**. Ўшанда улардан бир тоифаси: «Эй Ясриб аҳли, бу ерда сизга туриш имкони йўқ. Бас, қайтинглар», деди. Яна бир гуруҳи эса: «Уйларимиз очиқ-сочиқ қолганди», дея Пайғамбардан рухсат сўрардилар. Аслида очиқ-сочиқ эмасди. Улар фақат қочишни истаётгандилар.

وَإِذۡ قَالَت طَّآئِفَةٞ مِّنۡهُمۡ يَٰٓأَهۡلَ يَثۡرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمۡ فَٱرۡجِعُواْۚ
وَيَسۡتَـٔۡذِنُ فَرِيقٞ مِّنۡهُمُ ٱلنَّبِيَّ يَقُولُونَ إِنَّ بُيُوتَنَا عَوۡرَةٞ وَمَا هِيَ
بِعَوۡرَةٍۖ إِن يُرِيدُونَ إِلَّا فِرَارٗا ١٣

**14**. Агар уларнинг устига ҳар тарафларидан бостириб кирилса, кейин улардан фитна талаб қилинса, кўп турмасдан ўша ишни аниқ қилган бўлардилар.

وَلَوۡ دُخِلَتۡ عَلَيۡهِم مِّنۡ أَقۡطَارِهَا ثُمَّ سُئِلُواْ ٱلۡفِتۡنَةَ لَأٓتَوۡهَا وَمَا
تَلَبَّثُواْ بِهَآ إِلَّا يَسِيرٗا ١٤

---

**15**. Ҳолбуки, улар илгари ортга чекинмасликлари ҳақида Аллоҳга аҳду паймон бергандилар. Аллоҳга берилган аҳду паймоннинг жавобгарлиги бор.

وَلَقَدۡ كَانُواْ عَٰهَدُواْ ٱللَّهَ مِن قَبۡلُ لَا يُوَلُّونَ ٱلۡأَدۡبَٰرَۚ وَكَانَ عَهۡدُ ٱللَّهِ
مَسۡـُٔولٗا ١٥

---

**16**. Айтинг: «Гарчи ўлимдан ё ўлдирилишдан қочсангизлар ҳам бу қочиш сизларга фойда бермас. Демак, жуда оз ҳузурланасизлар».

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ ٱلۡفِرَارُ إِن فَرَرۡتُم مِّنَ ٱلۡمَوۡتِ أَوِ ٱلۡقَتۡلِ وَإِذٗا لَّا
تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٦

---

**17**. Айтинг: «Агар Аллоҳ сизларга ёмонликни ирода қилса ёки сизга раҳматни ирода қилса, сизларни Ундан ким тўса олади?» Улар ўзларига Аллоҳдан ўзга бирон дўст ва мададкор топа олмаслар.

قُلۡ مَن ذَا ٱلَّذِي يَعۡصِمُكُم مِّنَ ٱللَّهِ إِنۡ أَرَادَ بِكُمۡ سُوٓءًا أَوۡ أَرَادَ
بِكُمۡ رَحۡمَةٗۚ وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ١٧

---

**18**. Аллоҳ сизларнинг орангиздаги тўсқинлик қилгувчиларни ва ўз дўстларига «Биз томонга ўтинглар», дегувчиларни аниқ билур. Улар жангга жуда кам келадилар.

۞قَدۡ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ ٱلۡمُعَوِّقِينَ مِنكُمۡ وَٱلۡقَآئِلِينَ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ هَلُمَّ إِلَيۡنَاۖ
وَلَا يَأۡتُونَ ٱلۡبَأۡسَ إِلَّا قَلِيلًا ١٨

---

**19**. Сизларга бахиллик қилган ҳолларида (келурлар). Хавф туғилган пайтда кўрасизки, сизга худди ўлим талвасасидаги одамдек кўзлари олазарак бўлиб қарай бошлайдилар. Хавф бартараф бўлганидан кейин эса аччиқ тиллари билан сизларни чақиб оладилар. Яхшиликка (ўлжага) ўч бўладилар. Улар иймон келтирмаганлар. Бас, Аллоҳ уларнинг амалларини бекор қилди. Бу иш Аллоҳга осон бўлди.

أَشِحَّةً عَلَيۡكُمۡۖ فَإِذَا جَآءَ ٱلۡخَوۡفُ رَأَيۡتَهُمۡ يَنظُرُونَ إِلَيۡكَ تَدُورُ
أَعۡيُنُهُمۡ كَٱلَّذِي يُغۡشَىٰ عَلَيۡهِ مِنَ ٱلۡمَوۡتِۖ فَإِذَا ذَهَبَ ٱلۡخَوۡفُ
سَلَقُوكُم بِأَلۡسِنَةٍ حِدَادٍ أَشِحَّةً عَلَى ٱلۡخَيۡرِۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَمۡ يُؤۡمِنُواْ
فَأَحۡبَطَ ٱللَّهُ أَعۡمَٰلَهُمۡۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٗا ١٩

---

**20**. Улар фирқаларни кетмаган, деб ўйлайдилар ва агар фирқалар яна қайтиб келсалар, кўчманчи бадавийлар орасида бўлиб, сизлар

يَحۡسَبُونَ ٱلۡأَحۡزَابَ لَمۡ يَذۡهَبُواْۖ وَإِن يَأۡتِ ٱلۡأَحۡزَابُ يَوَدُّواْ لَوۡ أَنَّهُم
بَادُونَ فِي ٱلۡأَعۡرَابِ يَسۡـَٔلُونَ عَنۡ أَنۢبَآئِكُمۡۖ وَلَوۡ كَانُواْ فِيكُم مَّا
قَٰتَلُوٓاْ إِلَّا قَلِيلٗا ٢٠

ҳақингиздаги хабарларни сўраб-билиб туришни истайдилар. Гарчи улар сизларнинг орангизда бўлганларида ҳам камдан-кам жанг қилган бўлар эдилар.

---

لَّقَدۡ كَانَ لَكُمۡ فِي رَسُولِ ٱللَّهِ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ لِّمَن كَانَ يَرۡجُواْ ٱللَّهَ
وَٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَ وَذَكَرَ ٱللَّهَ كَثِيرٗا ٢١

**21**. Аллоҳдан ва охират кунидан умидвор бўлган ҳамда Аллоҳни кўп эслайдиган сизлар учун Аллоҳнинг пайғамбарида гўзал намуна бордир.

---

وَلَمَّا رَءَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلۡأَحۡزَابَ قَالُواْ هَٰذَا مَا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ
وَصَدَقَ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥۚ وَمَا زَادَهُمۡ إِلَّآ إِيمَٰنٗا وَتَسۡلِيمٗا ٢٢

**22**. Мўминлар фирқаларни кўрган пайтларида: «Бу Аллоҳ ва Пайғамбари бизларга ваъда қилган нарсадир. Аллоҳ ва Пайғамбарининг сўзи ростдир», дедилар ва бу иш уларнинг иймон ва итоатларини янада зиёда қилди.

---

مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ رِجَالٞ صَدَقُواْ مَا عَٰهَدُواْ ٱللَّهَ عَلَيۡهِۖ فَمِنۡهُم مَّن قَضَىٰ
نَحۡبَهُۥ وَمِنۡهُم مَّن يَنتَظِرُۖ وَمَا بَدَّلُواْ تَبۡدِيلٗا ٢٣

**23**. Мўминлардан Аллоҳга берган ваъдаларига содиқ қолган кишилар бор. Улардан айримлари аҳдига вафо қилиб бўлди. Айримлари эса кутиб турибдилар. Улар ҳеч нарсани ўзгартирмадилар.

---

لِّيَجۡزِيَ ٱللَّهُ ٱلصَّٰدِقِينَ بِصِدۡقِهِمۡ وَيُعَذِّبَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ إِن شَآءَ أَوۡ
يَتُوبَ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٢٤

**24**. Бунга сабаб шуки, Аллоҳ содиқларни садоқатлари учун мукофотлайди. Мунофиқларни эса истаса азоблайди ёки тавбасини қабул қилади. Аллоҳ Мағфиратли, Раҳмли Зотдир.

---

وَرَدَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِغَيۡظِهِمۡ لَمۡ يَنَالُواْ خَيۡرٗاۚ وَكَفَى ٱللَّهُ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱلۡقِتَالَۚ وَكَانَ ٱللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزٗا ٢٥

**25**. Аллоҳ куфр келтирганларни жиғибийрон ҳолларида ортига қайтарди. Улар бирон яхшиликка эриша олмадилар. Жангда мўминлар учун Аллоҳнинг Ўзи кифоя қилди. Аллоҳ Кучли ва Азиз бўлган Зотдир.

---

وَأَنزَلَ ٱلَّذِينَ ظَٰهَرُوهُم مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مِن صَيَاصِيهِمۡ وَقَذَفَ
فِي قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعۡبَ فَرِيقٗا تَقۡتُلُونَ وَتَأۡسِرُونَ فَرِيقٗا ٢٦

**26**. Аҳли китоблардан уларга ёрдам берганларини қалъаларидан туширди ва қалбларига қўрқув солди. Бир гуруҳини ўлдирасизлар, яна бир гуруҳини эса асир оласизлар.

---

وَأَوۡرَثَكُمۡ أَرۡضَهُمۡ وَدِيَٰرَهُمۡ وَأَمۡوَٰلَهُمۡ وَأَرۡضٗا لَّمۡ تَطَـُٔوهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ

**27**. Сизларни уларнинг ерларига, ҳовли-жойларига,

عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٖ قَدِيرٗا ٢٧

молу мулкларига ҳамда сизларнинг оёқларингиз етмаган ерларга меросхўр қилди. Аллоҳ ҳар нарсага Қодир бўлган Зотдир.

---

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزۡوَٰجِكَ إِن كُنتُنَّ تُرِدۡنَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتَهَا
فَتَعَالَيۡنَ أُمَتِّعۡكُنَّ وَأُسَرِّحۡكُنَّ سَرَاحٗا جَمِيلٗا ٢٨

**28**. Эй Пайғамбар, жуфтларингизга айтинг: «Агар сизлар дунё ҳаётини ва унинг зебу зийнатларини истайдиган бўлсангизлар, келинглар, сизларни (ўша нарсалардан) баҳраманд этай ва чиройли кузатиб қўяй.

---

وَإِن كُنتُنَّ تُرِدۡنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلدَّارَ ٱلۡأٓخِرَةَ فَإِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ
لِلۡمُحۡسِنَٰتِ مِنكُنَّ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٢٩

**29**. Аллоҳни, Унинг пайғамбарини ва охират диёрини истайдиган бўлсангиз, бас, Аллоҳ сизлардан гўзал ишларни қилгувчи аёлларга улуғ ажру савобни тайёрлаб қўйган».

---

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ مَن يَأۡتِ مِنكُنَّ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖ يُضَٰعَفۡ لَهَا
ٱلۡعَذَابُ ضِعۡفَيۡنِۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٗا ٣٠

**30**. Эй Пайғамбар аёллари, сизлардан қайси бирингиз очиқ гуноҳ қилса, унга азоб икки баробар қилиб берилади. Бу иш Аллоҳга осон.

---

۞وَمَن يَقۡنُتۡ مِنكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا نُّؤۡتِهَآ أَجۡرَهَا
مَرَّتَيۡنِ وَأَعۡتَدۡنَا لَهَا رِزۡقٗا كَرِيمٗا ٣١

**31**. Сизлардан ким Аллоҳ ва Унинг пайғамбарига итоат этса ва яхши амал қилса, Биз унинг ажру мукофотини икки ҳисса қилиб берурмиз ва унинг учун улуғ ризқни тайёрлаб қўйганмиз.

---

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ لَسۡتُنَّ كَأَحَدٖ مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِنِ ٱتَّقَيۡتُنَّۚ فَلَا تَخۡضَعۡنَ
بِٱلۡقَوۡلِ فَيَطۡمَعَ ٱلَّذِي فِي قَلۡبِهِۦ مَرَضٞ وَقُلۡنَ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا ٣٢

**32**. Эй Пайғамбар аёллари, агар тақво қилсангизлар, аёллардан биронтаси каби эмассиз. Шундай бўлгач, майин сўз қилманг, токи қалбида марази бор кимса тама қилиб қолмасин. Тўғри, яхши гапларни айтинглар.

---

وَقَرۡنَ فِي بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجۡنَ تَبَرُّجَ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِ ٱلۡأُولَىٰۖ وَأَقِمۡنَ
ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتِينَ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِعۡنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ
لِيُذۡهِبَ عَنكُمُ ٱلرِّجۡسَ أَهۡلَ ٱلۡبَيۡتِ وَيُطَهِّرَكُمۡ تَطۡهِيرٗا ٣٣

**33**. Уйларингизда барқарор бўлинглар, олдинги динсизлик давридаги безанишлар каби ясан-тусан қилманглар! Намозни тўкис адо этинглар, закотни беринглар ҳамда Аллоҳ ва Унинг пайғамбарига итоат қилинглар! Эй аҳли байт, Аллоҳ сизлардан гуноҳни кетказишни ва сизларни бутунлай поклашни истайди, холос.

**34**. Уйларингизда тиловат қилинаётган Аллоҳнинг оятларини ва ҳикматни эсланглар. Албатта, Аллоҳ Меҳрибон ва Хабардор бўлган Зотдир.

وَٱذْكُرْنَ مَا يُتْلَىٰ فِى بُيُوتِكُنَّ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱلْحِكْمَةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
كَانَ لَطِيفًا خَبِيرًا ٣٤

---

**35**. Албатта, муслим ва муслималар, мўмин ва мўминалар, итоатгўй эркаклар ва итоатгўй аёллар, содиқ ва содиқалар, собир ва собиралар, тавозели эркаклар ва тавозели аёллар, садақа қилгувчи эркаклар ва садақа қилгувчи аёллар, рўзадор эркаклар ва рўзадор аёллар, авратларини асрагувчи эркаклар ва асрагувчи аёллар, Аллоҳни кўп зикр қилгувчи эркаклар ва зикр қилгувчи аёллар улар учун Аллоҳ мағфират ва улуғ мукофот тайёрлаб қўйгандир.

إِنَّ ٱلْمُسْلِمِينَ وَٱلْمُسْلِمَٰتِ وَٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَٱلْقَٰنِتِينَ
وَٱلْقَٰنِتَٰتِ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلصَّٰدِقَٰتِ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰبِرَٰتِ
وَٱلْخَٰشِعِينَ وَٱلْخَٰشِعَٰتِ وَٱلْمُتَصَدِّقِينَ وَٱلْمُتَصَدِّقَٰتِ وَٱلصَّٰٓئِمِينَ
وَٱلصَّٰٓئِمَٰتِ وَٱلْحَٰفِظِينَ فُرُوجَهُمْ وَٱلْحَٰفِظَٰتِ وَٱلذَّٰكِرِينَ ٱللَّهَ
كَثِيرًا وَٱلذَّٰكِرَٰتِ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ٣٥

---

**36**. Аллоҳ ва Унинг Пайғамбари бир ишни ҳукм қилган пайтида бирон мўмин ва мўмина учун ўз ишларидан ҳеч қандай ихтиёр қолмайди. Ким Аллоҳ ва Унинг Пайғамбарига осий бўлса, бас, у очиқ йўлдан озибди.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَمْرًا أَن يَكُونَ لَهُمُ
ٱلْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ۗ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًا مُّبِينًا ٣٦

---

**37**. Эсланг, Аллоҳ инъом қилган ва сиз ҳам инъом қилган кишига: «Аёлингни ушлаб қол, Аллоҳдан қўрқ», деяпсиз. Аллоҳ ошкор қиладиган ишни ичингизга яширяпсиз. Одамлардан қўрқяпсиз. Қўрқишингизга Аллоҳ ҳақлироқдир. Зайд у билан орани очиқ қилгач, сизни унга уйлантирдик. Токи мўминлар учун боқиб олган болалари аёлларини талоқ қилгач, уларга уйланишда ҳараж-танглик бўлмасин. Аллоҳнинг амри қилиниши лозим иш бўлди.

وَإِذْ تَقُولُ لِلَّذِىٓ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ وَأَنْعَمْتَ عَلَيْهِ أَمْسِكْ عَلَيْكَ
زَوْجَكَ وَٱتَّقِ ٱللَّهَ وَتُخْفِى فِى نَفْسِكَ مَا ٱللَّهُ مُبْدِيهِ وَتَخْشَى ٱلنَّاسَ
وَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَىٰهُ ۖ فَلَمَّا قَضَىٰ زَيْدٌ مِّنْهَا وَطَرًا زَوَّجْنَٰكَهَا لِكَىْ
لَا يَكُونَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ حَرَجٌ فِىٓ أَزْوَٰجِ أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا قَضَوْا۟
مِنْهُنَّ وَطَرًا ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ٣٧

---

**38**. Аллоҳ Пайғамбарга фарз қилган нарсада унга бирон танглик бўлмас. Олдин ўтганлар ҳақидаги Аллоҳнинг қонунияти (шу). Аллоҳнинг амри белгилаб қўйилган қадар бўлди.

مَّا كَانَ عَلَى ٱلنَّبِىِّ مِنْ حَرَجٍ فِيمَا فَرَضَ ٱللَّهُ لَهُۥ ۖ سُنَّةَ ٱللَّهِ فِى ٱلَّذِينَ
خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ قَدَرًا مَّقْدُورًا ٣٨

---

**39**. Улар Аллоҳнинг рисолатларини етказадиган,

ٱلَّذِينَ يُبَلِّغُونَ رِسَٰلَٰتِ ٱللَّهِ وَيَخْشَوْنَهُۥ وَلَا يَخْشَوْنَ أَحَدًا إِلَّا ٱللَّهَ ۗ

وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبًا ﴿٣٩﴾

Ундан қўрқадиган, Аллоҳдан бошқа ҳеч кимдан қўрқмайдиган зотлардир. Ҳисоб қилувчиликда Аллоҳнинг Ўзи кифоядир.

---

مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ وَلَٰكِن رَّسُولَ ٱللَّهِ وَخَاتَمَ
ٱلنَّبِيِّـۧنَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٤٠﴾

**40**. Муҳаммад эр кишиларингиздан бирортасининг отаси эмас. Лекин у Аллоҳнинг Пайғамбари ва набийлар хотами (охиргиси). Аллоҳ ҳамма нарсани Билгувчи бўлди.

---

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ ذِكْرًا كَثِيرًا ﴿٤١﴾

**41**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳни кўп зикр қилинглар.

---

وَسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٤٢﴾

**42**. Ва эртаю кеч У Зотга тасбеҳ айтинглар.

---

هُوَ ٱلَّذِى يُصَلِّى عَلَيْكُمْ وَمَلَٰٓئِكَتُهُۥ لِيُخْرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ
إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَكَانَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ رَحِيمًا ﴿٤٣﴾

**43**. У шундай Зотки, сизларни зулматлардан нурга чиқариш учун сизларга Унинг Ўзи ҳам, фаришталари ҳам салават айтади. У мўминларга Меҳрибон бўлган Зотдир.

---

تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهُۥ سَلَٰمٌ ۚ وَأَعَدَّ لَهُمْ أَجْرًا كَرِيمًا ﴿٤٤﴾

**44**. Рўбарў бўладиган кунда уларнинг сўрашишлари «Салом» бўлади. Улар учун улуғ мукофот тайёрлаб қўйган.

---

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ شَٰهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٤٥﴾

**45**. Эй Пайғамбар, дарҳақиқат, Биз сизни гувоҳлик бергувчи, хушхабар элтувчи ва огоҳлантиргувчи қилиб юборганмиз.

---

وَدَاعِيًا إِلَى ٱللَّهِ بِإِذْنِهِۦ وَسِرَاجًا مُّنِيرًا ﴿٤٦﴾

**46**. Ҳамда Аллоҳнинг изни ила У Зотга даъват этувчи ва нурли чироқ қилиб.

---

وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ بِأَنَّ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَضْلًا كَبِيرًا ﴿٤٧﴾

**47**. Мўминларга хушхабар берингки, шак-шубҳасиз, улар учун Аллоҳ томонидан буюк фазл бордир.

---

وَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ وَدَعْ أَذَىٰهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ
بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿٤٨﴾

**48**. Кофир ва мунофиқларга итоат этманг. Уларнинг озорларига парво қилманг. Аллоҳга таваккал қилинг. Вакил бўлишга Аллоҳнинг Ўзи кифоядир.

---

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نَكَحْتُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن
قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمْ عَلَيْهِنَّ مِنْ عِدَّةٍ تَعْتَدُّونَهَا ۖ فَمَتِّعُوهُنَّ

**49**. Эй иймон келтирганлар, қачон мўминаларни никоҳлаб олиб, кейин уларга қўл теккизмай

وَسَرِّحُوهُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٤٩﴾

талоқ қилсангиз, сизлар учун уларнинг зиммасида санайдиган идда бўлмас. Бас, сизлар уларни баҳраманд қилинг ва гўзал тарзда кузатиб юборинг.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَحۡلَلۡنَا لَكَ أَزۡوَٰجَكَ ٱلَّٰتِيٓ ءَاتَيۡتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتۡ يَمِينُكَ مِمَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَيۡكَ وَبَنَاتِ عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّٰتِكَ وَبَنَاتِ خَالِكَ وَبَنَاتِ خَٰلَٰتِكَ ٱلَّٰتِي هَاجَرۡنَ مَعَكَ وَٱمۡرَأَةً مُّؤۡمِنَةً إِن وَهَبَتۡ نَفۡسَهَا لِلنَّبِيِّ إِنۡ أَرَادَ ٱلنَّبِيُّ أَن يَسۡتَنكِحَهَا خَالِصَةً لَّكَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۗ قَدۡ عَلِمۡنَا مَا فَرَضۡنَا عَلَيۡهِمۡ فِيٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ وَمَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ لِكَيۡلَا يَكُونَ عَلَيۡكَ حَرَجٞۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ﴿٥٠﴾

**50**. Эй Пайғамбар, дарҳақиқат, Биз сиз учун маҳрларини берган жуфтларингизни, Аллоҳ сизга ўлжа қилиб берган қўл остингиздаги чўриларингизни, сиз билан бирга ҳижрат қилган амакингизнинг қизларини, аммаларингизнинг қизларини, тоғангизнинг қизларини ва холаларингизнинг қизларини ҳамда ўзини пайғамбарга ҳадя этган мўмина аёлни, агар пайғамбар уни ўз никоҳига олишни истаса, ҳалол қилдик. Бу иш мўминларга эмас, сизгагина хосдир. Биз уларга жуфтлари ва қўл остиларидаги чўрилари ҳақида фарз қилган ҳукмларимизни Ўзимиз яхши биламиз. Сизга ноқулайлик бўлмаслиги учун (шундай қилдик). Аллоҳ Мағфиратли ва Меҳрибон Зотдир.

۞تُرۡجِي مَن تَشَآءُ مِنۡهُنَّ وَتُـٔۡوِيٓ إِلَيۡكَ مَن تَشَآءُۖ وَمَنِ ٱبۡتَغَيۡتَ مِمَّنۡ عَزَلۡتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكَۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن تَقَرَّ أَعۡيُنُهُنَّ وَلَا يَحۡزَنَّ وَيَرۡضَيۡنَ بِمَآ ءَاتَيۡتَهُنَّ كُلُّهُنَّۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا فِي قُلُوبِكُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمٗا ﴿٥١﴾

**51**. Сиз улардан ўзингиз хоҳлаганингизни қолдириб, хоҳлаганингизни ўзингизга ҳамхона қилурсиз. Ўзингиз четлатган аёлларингиздан биронтасини истасангиз, сизга гуноҳ бўлмас. Бу уларнинг кўзлари қувонишига, ғам чекмасликларига ва сиз уларга берган нарсага барчалари рози бўлишларига яқинроқдир. Аллоҳ дилларингизда нима борлигини ҳам билур. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳалим бўлган Зотдир.

لَّا يَحِلُّ لَكَ ٱلنِّسَآءُ مِنۢ بَعۡدُ وَلَآ أَن تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجٖ وَلَوۡ أَعۡجَبَكَ حُسۡنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتۡ يَمِينُكَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ رَّقِيبٗا ﴿٥٢﴾

**52**. Сизга бундан кейин аёллар ҳалол бўлмас ва гарчи уларнинг чиройи сизни қизиқтирса ҳам уларни алмаштириш ҳам (ҳалол бўлмас). Қўл стингиздагилар бундан мустасно. Аллоҳ ҳамма нарсани кузатиб тургувчи бўлган Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتَ ٱلنَّبِيِّ إِلَّآ أَن يُؤۡذَنَ لَكُمۡ إِلَىٰ

**53**. Эй иймон келтирганлар, пайғамбарнинг

طَعَامٍ غَيْرَ نَٰظِرِينَ إِنَىٰهُ وَلَٰكِنْ إِذَا دُعِيتُمْ فَٱدْخُلُوا۟ فَإِذَا طَعِمْتُمْ
فَٱنتَشِرُوا۟ وَلَا مُسْتَـْٔنِسِينَ لِحَدِيثٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ يُؤْذِى ٱلنَّبِىَّ
فَيَسْتَحْىِۦ مِنكُمْ ۖ وَٱللَّهُ لَا يَسْتَحْىِۦ مِنَ ٱلْحَقِّ ۚ وَإِذَا سَأَلْتُمُوهُنَّ
مَتَٰعًا فَسْـَٔلُوهُنَّ مِن وَرَآءِ حِجَابٍ ۚ ذَٰلِكُمْ أَطْهَرُ لِقُلُوبِكُمْ
وَقُلُوبِهِنَّ ۚ وَمَا كَانَ لَكُمْ أَن تُؤْذُوا۟ رَسُولَ ٱللَّهِ وَلَآ أَن تَنكِحُوٓا۟
أَزْوَٰجَهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦٓ أَبَدًا ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمًا ﴿٥٣﴾

уйларига фақат сизлар учун таомга изн берилгандагина киринглар. Унинг пишишини кутиб тургувчи бўлманглар. Лекин чақирилган пайтингизда кириб, таомланиб бўлгач, тарқалиб кетинглар. Гапга берилиб қолиб кетманглар. Бу ишингиз пайғамбарга озор беради ва у сизлардан тортинади. Аллоҳ ҳақдан уялмас. Улардан бирон нарса сўраган пайтингизда парда ортида туриб сўранглар! Мана шу сизларнинг дилларингиз учун ҳам, уларнинг диллари учун ҳам покроқдир. Аллоҳнинг Пайғамбарига озор беришингиз ва унинг ортидан аёлларига уйланишингиз асло мумкинэмас. Бу ишингиз Аллоҳ наздида улуғ (гуноҳ)бўлган ишдир.

إِن تُبْدُوا۟ شَيْـًٔا أَوْ تُخْفُوهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٥٤﴾

**54**. Бирон нарсани ошкор қилсангизлар ҳам, яширсангизлар ҳам, бас, Аллоҳ барча нарсани Билгувчи бўлган Зотдир.

لَّا جُنَاحَ عَلَيْهِنَّ فِىٓ ءَابَآئِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآئِهِنَّ وَلَآ إِخْوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآءِ
إِخْوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآءِ أَخَوَٰتِهِنَّ وَلَا نِسَآئِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُنَّ ۗ
وَٱتَّقِينَ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدًا ﴿٥٥﴾

**55**. Уларга ўз оталари, ўғиллари, ака-укалари, ака-укаларининг ўғиллари, опа-сингилларнинг ўғиллари, ўз аёллари ва қўллари остидаги (қул)лари борасида гуноҳ йўқдир. Аллоҳдан қўрқинглар. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсага шоҳид бўлган Зотдир.

إِنَّ ٱللَّهَ وَمَلَٰٓئِكَتَهُۥ يُصَلُّونَ عَلَى ٱلنَّبِىِّ ۚ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ صَلُّوا۟
عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا۟ تَسْلِيمًا ﴿٥٦﴾

**56**. Дарҳақиқат, Аллоҳ ҳам, Унинг фаришталари ҳам Пайғамбарга салавот айтадилар. Эй мўминлар, сизлар ҳам у зотга салавот ва саломлар айтинглар!

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَأَعَدَّ
لَهُمْ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿٥٧﴾

**57**. Дарҳақиқат, Аллоҳ ва Унинг Расулига озор берадиганларни Аллоҳ бу дунёда ҳам, охиратда ҳам лаънатлади ва уларга хорловчи азобни тайёрлаб қўйди.

وَٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ بِغَيْرِ مَا ٱكْتَسَبُوا۟ فَقَدِ
ٱحْتَمَلُوا۟ بُهْتَٰنًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿٥٨﴾

**58**. Мўмин ва мўминаларга бирон гуноҳ қилмасалар ҳам озор бераверадиганлар устларига бўҳтон ва очиқ гуноҳни олибдилар.

**59**. Эй Пайғамбар, аёлларингизга, қизларингизга ва мўминларнинг аёлларига айтингки, устларига ёпинчиқларини ўрасинлар! Мана шу уларнинг танилиб туришлари ва озор чекмасликлари учун энг яқин йўлдир. Аллоҳ Мағфиратли ва Меҳрибондир.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزۡوَٰجِكَ وَبَنَاتِكَ وَنِسَآءِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ يُدۡنِينَ
عَلَيۡهِنَّ مِن جَلَـٰبِيبِهِنَّۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن يُعۡرَفۡنَ فَلَا يُؤۡذَيۡنَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ
غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٥٩

---

**60**. Агар мунофиқлар, дилларида марази борлар ва Мадинада гап-сўз тарқатиб юрганлар тийилмасалар, албатта, Биз сизни уларга қарши оёқлантирурмиз. Кейин улар сиз билан бирга тура олмай қолурлар. Турсалар ҳам жуда оз муддат тура олурлар, холос.

۞لَّئِن لَّمۡ يَنتَهِ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ وَٱلۡمُرۡجِفُونَ فِي
ٱلۡمَدِينَةِ لَنُغۡرِيَنَّكَ بِهِمۡ ثُمَّ لَا يُجَاوِرُونَكَ فِيهَآ إِلَّا قَلِيلٗا ٦٠

---

**61**. Турганда ҳам лаънатланиб турадилар. Қаерда топилсалар, ушланиб ўлдириладилар.

مَّلۡعُونِينَۖ أَيۡنَمَا ثُقِفُوٓاْ أُخِذُواْ وَقُتِّلُواْ تَقۡتِيلٗا ٦١

---

**62**. (Бу) Аллоҳнинг олдин ўтганлар борасидаги қонуниятидир. Аллоҳнинг қонуниятига ҳаргиз ўзгартиш кирита олмассиз.

سُنَّةَ ٱللَّهِ فِي ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلُۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبۡدِيلٗا ٦٢

---

**63**. Одамлар сиздан Қиёмат ҳақида сўрайдилар. Айтинг: «Уни билиш Аллоҳнинг ҳузуридадир». Сиз қаёқдан ҳам билардингиз, эҳтимол Қиёмат яқин келиб қолгандир.

يَسۡـَٔلُكَ ٱلنَّاسُ عَنِ ٱلسَّاعَةِۖ قُلۡ إِنَّمَا عِلۡمُهَا عِندَ ٱللَّهِۚ وَمَا يُدۡرِيكَ
لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ٦٣

---

**64**. Дарҳақиқат, Аллоҳ кофирларни лаънатлади ва уларга жаҳаннамни тайёрлаб қўйди.

إِنَّ ٱللَّهَ لَعَنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمۡ سَعِيرًا ٦٤

---

**65**. У ерда абадий қоладилар. Бирон дўст ва мададкор топа олмаслар.

خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ لَّا يَجِدُونَ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ٦٥

---

**66**. Юзлари оловда айлантириладиган кунда: «Аллоҳга итоат қилганимизда ва Пайғамбарга итоат қилганимизда қани эди», деб қоладилар.

يَوۡمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمۡ فِي ٱلنَّارِ يَقُولُونَ يَـٰلَيۡتَنَآ أَطَعۡنَا ٱللَّهَ وَأَطَعۡنَا
ٱلرَّسُولَا۠ ٦٦

---

**67**. Дедилар: «Парвардигоро, дарҳақиқат, биз бошлиқларимиз ва улуғларимизга итоат этдик ва улар бизни йўлдан оздирдилар.

وَقَالُواْ رَبَّنَآ إِنَّآ أَطَعۡنَا سَادَتَنَا وَكُبَرَآءَنَا فَأَضَلُّونَا ٱلسَّبِيلَا۠ ٦٧

**68**. Парвардигоро, уларга икки ҳисса азоб бер ва уларни қаттиқ лаънатла!»

رَبَّنَآ ءَاتِهِمۡ ضِعۡفَيۡنِ مِنَ ٱلۡعَذَابِ وَٱلۡعَنۡهُمۡ لَعۡنٗا كَبِيرٗا ٦٨

**69**. Эй иймон келтирганлар, Мусога озор берганлар каби бўлманглар. Бас, Аллоҳ Мусони улар айтган айбдан поклади. У Аллоҳнинг наздида обрўли эди.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ ءَاذَوۡاْ مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ ٱللَّهُ
مِمَّا قَالُواْۚ وَكَانَ عِندَ ٱللَّهِ وَجِيهٗا ٦٩

**70**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳдан қўрқинглар ва тўғри сўзни сўзланглар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَقُولُواْ قَوۡلٗا سَدِيدٗا ٧٠

**71**. Шунда Аллоҳ ишларингизни ўнглайди ва гуноҳларингизни кечиради. Ким Аллоҳга ва Расулига итоат этса, улуғ зафарга эришибди.

يُصۡلِحۡ لَكُمۡ أَعۡمَٰلَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ فَقَدۡ فَازَ فَوۡزًا عَظِيمًا ٧١

**72**. Дарҳақиқат, Биз бу омонатни осмонларга, ерга ва тоғларга таклиф қилдик. Улар уни кўтаришдан бош тортдилар ва ундан қўрқдилар. Инсон эса уни ўз зиммасига олди. Дарҳақиқат, у золим ва жоҳил эди.

إِنَّا عَرَضۡنَا ٱلۡأَمَانَةَ عَلَى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱلۡجِبَالِ فَأَبَيۡنَ أَن
يَحۡمِلۡنَهَا وَأَشۡفَقۡنَ مِنۡهَا وَحَمَلَهَا ٱلۡإِنسَٰنُۖ إِنَّهُۥ كَانَ ظَلُومٗا جَهُولٗا ٧٢

**73**. Аллоҳ мунофиқ ва мунофиқаларни, мушрик ва мушрикаларни азоблаши ҳамда мўмин ва мўминаларнинг тавбаларини қабул этиши учун. Аллоҳ Мағфиратли ва Меҳрибон Зотдир.

لِّيُعَذِّبَ ٱللَّهُ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ وَٱلۡمُشۡرِكَٰتِ
وَيَتُوبَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمَۢا ٧٣

# Саба سبإ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

1. Ҳамд бўлсин Аллоҳгаки, осмонлардаги нарсалар ҳам, ердаги нарсалар ҳам ёлғиз Уникидир. Охиратдаги ҳамд ҳам ёлғиз Унинг учундир. У Ҳаким ва Хабардор Зотдир.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلۡأَرۡضِ وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُ فِى ٱلۡأٓخِرَةِۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ١

2. У ерга кирадиган нарсаларни ҳам, ундан чиқадиган нарсаларни ҳам, осмондан тушадиган нарсаларни ҳам, унга кўтариладиган нарсаларни ҳам билади. У Меҳрибон ва Мағфиратли Зотдир.

يَعۡلَمُ مَا يَلِجُ فِى ٱلۡأَرۡضِ وَمَا يَخۡرُجُ مِنۡهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعۡرُجُ فِيهَاۚ وَهُوَ ٱلرَّحِيمُ ٱلۡغَفُورُ ٢

3. Куфр келтирганлар: «Бизга Қиёмат келмас», дедилар. Айтинг: «Йўқ! Ғайбни билгувчи Парвардигоримга қасамки, у аниқ келади. Осмонлардаги бир зарра миқдори бўлсин, ердаги бир зарра миқдори бўлсин, ундан-да кичик бўлсин, катта бўлсин, ҳаммаси Очиқ Китобда (битилгандир)».

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَا تَأۡتِينَا ٱلسَّاعَةُۖ قُلۡ بَلَىٰ وَرَبِّى لَتَأۡتِيَنَّكُمۡ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِۖ لَا يَعۡزُبُ عَنۡهُ مِثۡقَالُ ذَرَّةٖ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلۡأَرۡضِ وَلَآ أَصۡغَرُ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكۡبَرُ إِلَّا فِى كِتَٰبٖ مُّبِينٖ ٣

4. Иймон келтириб, яхши амаллар қилганларни мукофотлаш учун. Ана ўшалар учун мағфират ва мўл ризқ бордир.

لِّيَجۡزِىَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٤

5. Бизнинг оятларимизга қарши ҳаракат қилиб юрган кимсалар учун эса аламли жазодан иборат азоб бордир.

وَٱلَّذِينَ سَعَوۡ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٞ ٥

6. Илм ато этилган зотлар эса сизга Парвардигорингиз томонидан нозил қилинган ишнинг ҳақ эканини ҳамда у Азиз ва ҳамду санога лойиқ Зотнинг йўлига ҳидоят қилишини биладилар.

وَيَرَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ ٱلَّذِىٓ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ هُوَ ٱلۡحَقَّ وَيَهۡدِىٓ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ٦

7. Куфр келтирганлар (бир-бирларига) дедилар:

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ هَلۡ نَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ يُنَبِّئُكُمۡ إِذَا مُزِّقۡتُمۡ

كُلَّ مُمَزَّقٍ إِنَّكُمْ لَفِى خَلْقٍ جَدِيدٍ ٧

«Сизларга, титилиб парча-парча бўлиб кетганингизда(н кейин) яна янгитдан яратилурсизлар, дея хабар берадиган бир (мажнун) кишини кўрсатайликми?

---

أَفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِۦ جِنَّةٌۢ ۗ بَلِ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ
فِى ٱلْعَذَابِ وَٱلضَّلَـٰلِ ٱلْبَعِيدِ ٨

**8**. У Аллоҳга ёлғон тўқидими ёки унда бир жиннилик борми?» Аксинча! Охиратга иймон келтирмайдиганлар азобда ва узоқ залолатдадирлар.

---

أَفَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَىٰ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِن
نَّشَأْ نَخْسِفْ بِهِمُ ٱلْأَرْضَ أَوْ نُسْقِطْ عَلَيْهِمْ كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۚ إِنَّ
فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً لِّكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ٩

**9**. Ахир улар осмону ердаги нарсаларни, олдиларидаги нарсаларни, ортларидаги нарсаларни кўрмадиларми?! Агар хоҳласак, уларни ерга юттириб юборурмиз ёки устларига осмондан парчалар туширурмиз. Албатта, бу ишда (Парвардигорига) қайтгувчи ҳар бир банда учун бир белги бордир.

---

۞ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ مِنَّا فَضْلًا ۖ يَـٰجِبَالُ أَوِّبِى مَعَهُۥ وَٱلطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا
لَهُ ٱلْحَدِيدَ ١٠

**10**. Дарҳақиқат, Довудга Ўзимиз тарафимиздан бир фазл ато этдик. (Ва дедик): «Эй тоғлар ва қушлар, у билан бирга тасбеҳ айтинглар!» Унинг учун темирни мулойим қилиб қўйдик.

---

أَنِ ٱعْمَلْ سَـٰبِغَـٰتٍ وَقَدِّرْ فِى ٱلسَّرْدِ ۖ وَٱعْمَلُوا۟ صَـٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ١١

**11**. «Совутлар ясa ва бир текисда тўқи. Яхши ишлар қилинглар. Албатта, Мен қилаётган ишларингизни Кўргувчиман».

---

وَلِسُلَيْمَـٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ وَأَسَلْنَا لَهُۥ عَيْنَ
ٱلْقِطْرِ ۖ وَمِنَ ٱلْجِنِّ مَن يَعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ وَمَن يَزِغْ مِنْهُمْ
عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ١٢

**12**. Сулаймонга эса эрталаб кетиши бир ойлик, кечқурун қайтиши яна бир ойлик йўл бўлган шамолни бердик ва унга мис булоғини оқизиб қўйдик. Жинлардан ҳам Парвардигорининг изни ила унинг қўл остида ишлайдиганлари бор. Улардан ким амримиздан тойилса, унга олов азобидан тоттирамиз.

---

يَعْمَلُونَ لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَـٰرِيبَ وَتَمَـٰثِيلَ وَجِفَانٍ كَٱلْجَوَابِ
وَقُدُورٍ رَّاسِيَـٰتٍ ۚ ٱعْمَلُوٓا۟ ءَالَ دَاوُۥدَ شُكْرًا ۚ وَقَلِيلٌ مِّنْ عِبَادِىَ
ٱلشَّكُورُ ١٣

**13**. Унга ибодатхоналар, ҳайкаллар, ҳовузларга ўхшаган лаганлар ва мустаҳкам қозонлар каби истаган нарсасини ясаб берардилар. Эй Довуд хонадони, шукрона учун амал қилинглар! Бандаларим орасида шукр қилгувчилари кам.

**14**. Биз унга ўлимни ҳукм қилгач, унинг ўлимини фақат асосини еяётган ёғоч куртигина билдириб қўйди. У қулаб тушгач, жинларга аён бўлдики, агар улар ғайбни билгувчи бўлганларида бу хор қилгувчи азобда қолмаган бўлардилар.

فَلَمَّا قَضَيۡنَا عَلَيۡهِ ٱلۡمَوۡتَ مَا دَلَّهُمۡ عَلَىٰ مَوۡتِهِۦٓ إِلَّا دَآبَّةُ ٱلۡأَرۡضِ
تَأۡكُلُ مِنسَأَتَهُۥۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلۡجِنُّ أَن لَّوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ
ٱلۡغَيۡبَ مَا لَبِثُواْ فِي ٱلۡعَذَابِ ٱلۡمُهِينِ ١٤

---

**15**. Аниқки, Сабаъ (қабиласи) учун ўз масканларида (Аллоҳнинг фазлу марҳаматига далолат қиладиган) бир аломат бор эди - ўнг томон ҳам, сўл томон ҳам боғ-роғ бўлиб, (Биз уларга): «Парвардигорингиз (берган) ризқдан баҳраманд бўлинглар ва У Зотга шукр қилинглар! (Шаҳрингиз) покиза шаҳардир, (Парвардигорингиз) мағфират қилгувчи Парвардигордир», (деган эдик).

لَقَدۡ كَانَ لِسَبَإٖ فِي مَسۡكَنِهِمۡ ءَايَةٞۖ جَنَّتَانِ عَن يَمِينٖ وَشِمَالٖۖ كُلُواْ مِن
رِّزۡقِ رَبِّكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥۚ بَلۡدَةٞ طَيِّبَةٞ وَرَبٌّ غَفُورٞ ١٥

---

**16**. Юз ўгирдилар. Бас, устларига қаттиқ селни юбориб, икки боғини аччиқ мевали, юлғунзор ва сийрак бутазорга айлантириб қўйдик.

فَأَعۡرَضُواْ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ سَيۡلَ ٱلۡعَرِمِ وَبَدَّلۡنَٰهُم بِجَنَّتَيۡهِمۡ جَنَّتَيۡنِ
ذَوَاتَيۡ أُكُلٍ خَمۡطٖ وَأَثۡلٖ وَشَيۡءٖ مِّن سِدۡرٖ قَلِيلٖ ١٦

---

**17**. Куфр келтирганлари сабабли уларни шундай жазоладик. Биз фақат нонкўрларнигина жазолаймиз.

ذَٰلِكَ جَزَيۡنَٰهُم بِمَا كَفَرُواْۖ وَهَلۡ نُجَٰزِيٓ إِلَّا ٱلۡكَفُورَ ١٧

---

**18**. Улар билан Ўзимиз баракотли қилган шаҳарлар орасида кўриниб турадиган қишлоқларни барпо қилдик. Улар орасида юришни ҳам ўлчаб қўйдик. У ерларда кечалари ҳам, кундузлари ҳам тинч-омон юраверинглар.

وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُمۡ وَبَيۡنَ ٱلۡقُرَى ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَا قُرٗى ظَٰهِرَةٗ وَقَدَّرۡنَا
فِيهَا ٱلسَّيۡرَۖ سِيرُواْ فِيهَا لَيَالِيَ وَأَيَّامًا ءَامِنِينَ ١٨

---

**19**. Улар эса: «Парвардигоро, сафарларимиз орасини йироқ қил», дея ўзларига ўзлари зулм қилдилар. Бас, уларни ҳикояларга айлантириб қўйдик ва парча-парча қилиб юбордик. Албатта, бу ишда ҳар бир сабрли ва шукр қиладиган одам учун белгилар бордир.

فَقَالُواْ رَبَّنَا بَٰعِدۡ بَيۡنَ أَسۡفَارِنَا وَظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَحَادِيثَ
وَمَزَّقۡنَٰهُمۡ كُلَّ مُمَزَّقٍۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ١٩

---

**20**. Дарҳақиқат, Иблис улар ҳақидаги гумонини

وَلَقَدۡ صَدَّقَ عَلَيۡهِمۡ إِبۡلِيسُ ظَنَّهُۥ فَٱتَّبَعُوهُ إِلَّا فَرِيقٗا مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٠

рўёбга чиқарди. Бас, унга эргашдилар. Мўминлардан бир гуруҳигина бундан мустасно бўлди.

**21**. (Иблиснинг) улар устидан ҳеч қандай ҳукмронлиги бўлмаган. Фақат охиратга иймон келтирадиганлар билан у ҳақда шак-шубҳа қиладиганларни ажратиб билиб олишимиз учунгина (унинг ҳукмронлиги бўлган). Парвардигорингиз ҳар бир нарсани асрагувчидир.

وَمَا كَانَ لَهُۥ عَلَيۡهِم مِّن سُلۡطَٰنٍ إِلَّا لِنَعۡلَمَ مَن يُؤۡمِنُ بِٱلۡأٓخِرَةِ مِمَّنۡ
هُوَ مِنۡهَا فِي شَكّٖۗ وَرَبُّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَفِيظٞ ٢١

**22**. Айтинг: «Сизлар ўша Аллоҳдан бошқа ишонганларингизга дуо қилаверинглар. Улар самоларда ҳам, ерда ҳам бир зарра мисқоличалик нарсага ҳам эга эмаслар. Бу иккисида улар учун ҳеч қандай шериклик ҳам йўқ. (Аллоҳ) учун улардан бирон ёрдамчи ҳам йўқ».

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمۡلِكُونَ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖ فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا لَهُمۡ فِيهِمَا مِن شِرۡكٖ وَمَا لَهُۥ مِنۡهُم
مِّن ظَهِيرٖ ٢٢

**23**. У Зотнинг даргоҳида фақат Ўзи изн берганлардан бошқанинг шафоати фойда бермас. То қалбларидан қўрқув кетгач: «Парвардигорингиз нима деди?» - дерлар. «Ҳақни», дерлар. У Олий ва Буюкдир.

وَلَا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ عِندَهُۥٓ إِلَّا لِمَنۡ أَذِنَ لَهُۥۚ حَتَّىٰٓ إِذَا فُزِّعَ عَن
قُلُوبِهِمۡ قَالُواْ مَاذَا قَالَ رَبُّكُمۡۖ قَالُواْ ٱلۡحَقَّۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡكَبِيرُ ٢٣

**24**. Айтинг: «Осмонлару ердан сизларга ким ризқ беради?» Айтинг: «Аллоҳ. Бизлар ёки сизлар ё ҳидоятда бўламиз ва ё очиқ залолатда».

۞قُلۡ مَن يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قُلِ ٱللَّهُۖ وَإِنَّآ أَوۡ
إِيَّاكُمۡ لَعَلَىٰ هُدًى أَوۡ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢٤

**25**. Айтинг: «Биз қилган гуноҳлардан сизлар масъул бўлмассиз. Сизлар қилган ишлардан биз масъул бўлмасмиз».

قُل لَّا تُسۡـَٔلُونَ عَمَّآ أَجۡرَمۡنَا وَلَا نُسۡـَٔلُ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٢٥

**26**. Айтинг: «Парвардигоримиз бизни тўплаб, кейин ҳақ билан орамизни очиқ қилар. У Очгувчи, Билгувчи Зотдир».

قُلۡ يَجۡمَعُ بَيۡنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفۡتَحُ بَيۡنَنَا بِٱلۡحَقِّ وَهُوَ ٱلۡفَتَّاحُ ٱلۡعَلِيمُ ٢٦

**27**. Айтинг: «Аллоҳга қўшаётган бутларингиз

قُلۡ أَرُونِيَ ٱلَّذِينَ أَلۡحَقۡتُم بِهِۦ شُرَكَآءَۖ كَلَّاۚ بَلۡ هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٧

шериклар эканини Менга кўрсатинглар-чи. Асло! Билъакс, У Зот Азиз ва Ҳаким Аллоҳдир».

**28**. Сизни ҳамма одамларга хушхабар элтувчи ва огоҳлантирувчи қилиб юбордик. Лекин одамларнинг кўплари билмайдилар.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةٗ لِّلنَّاسِ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ
ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٨

**29**. «Агар ростгўй бўлсангизлар, бу ваъда қачон?» - дейдилар.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٩

**30**. Айтинг: «Сизлар учун бир кун ваъда қилинган. Ундан бирон соат ортга ҳам, олдга ҳам ўта олмайсизлар».

قُل لَّكُم مِّيعَادُ يَوۡمٖ لَّا تَسۡتَـٔۡخِرُونَ عَنۡهُ سَاعَةٗ وَلَا تَسۡتَقۡدِمُونَ ٣٠

**31**. Куфр келтирганлар: «Бу Қуръонга ҳам, ундан олдинги нарсага ҳам иймон келтирмаймиз», дедилар. Золимларнинг Парвардигорлари ҳузурида тургизиб қўйилиб, бир-бирларига гап қайтараётганларини кўрсангиз эди. Бечора саналганлари ўзини катта олганларига шундай дейдилар: «Сизлар бўлмаганингизда биз, албатта, мўмин бўлар эдик».

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن نُّؤۡمِنَ بِهَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ وَلَا بِٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِۗ
وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ مَوۡقُوفُونَ عِندَ رَبِّهِمۡ يَرۡجِعُ بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ
بَعۡضٍ ٱلۡقَوۡلَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لَوۡلَآ أَنتُمۡ
لَكُنَّا مُؤۡمِنِينَ ٣١

**32**. Мутакаббирлик қилганлар заиф саналганларга: «Сизларга ҳидоят келганидан кейин сизларни ундан биз тўсдикми?! Аксинча, ўзларингиз жиноятчи эдингизлар», дерлар.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُوٓاْ أَنَحۡنُ صَدَدۡنَٰكُمۡ عَنِ
ٱلۡهُدَىٰ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَكُمۖ بَلۡ كُنتُم مُّجۡرِمِينَ ٣٢

**33**. Бечора саналганлар эса мутакаббирлик қилганларга: «Йўқ, кеча-ю кундуз макр қиларок бизни озғирдингиз! Ўшанда сизлар бизни Аллоҳга кофир бўлишга ва У Зотга ширк келтиришга буюрар эдингизлар», дедилар. Азобни кўрган пайтларида ичларида надомат қилдилар. Куфр келтирганларнинг бўйинларига кишанлар солдик. Уларга фақат ўзлари қилиб ўтган қилмишларининг жазоси берилур.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ بَلۡ مَكۡرُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ
إِذۡ تَأۡمُرُونَنَآ أَن نَّكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَنَجۡعَلَ لَهُۥٓ أَندَادٗاۚ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّدَامَةَ
لَمَّا رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۚ وَجَعَلۡنَا ٱلۡأَغۡلَٰلَ فِيٓ أَعۡنَاقِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۖ هَلۡ
يُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٣٣

**34**. Қайси бир шаҳарга бир огоҳлантирувчи

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتۡرَفُوهَآ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٣٤

юбормайлик, унинг боёнлари: «Биз сизлар олиб келган рисолатга аниқ кофирлармиз», дедилар.

**35**. Яна дедилар: «Бизнинг мол-давлатимиз ҳам, болаларимиз ҳам кўпроқ ва биз азоблангувчилар эмасмиз».

وَقَالُوا۟ نَحْنُ أَكْثَرُ أَمْوَٰلًا وَأَوْلَٰدًا وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ٣٥

**36**. Айтинг: «Дарҳақиқат, Парвардигорим Ўзи истаган кишига ризқни кенг қилади ва танг қилади. Лекин одамларнинг кўплари билмаслар».

قُلْ إِنَّ رَبِّى يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ٣٦

**37**. Мол-давлатларингиз ҳам, бола-чақаларингиз ҳам сизларни Бизнинг ҳузуримизга яқин қила олмас. Иймон келтириб, солиҳ амал қилган кишигина бундан мустасно. Бас, ана ўшалар учун қилган амаллари сабабли неча баробар мукофот бордир. Ва улар юксак масканларда тинч-хотиржамдирлар.

وَمَآ أَمْوَٰلُكُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُكُم بِٱلَّتِى تُقَرِّبُكُمْ عِندَنَا زُلْفَىٰٓ إِلَّا مَنْ
ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ جَزَآءُ ٱلضِّعْفِ بِمَا عَمِلُوا۟ وَهُمْ
فِى ٱلْغُرُفَٰتِ ءَامِنُونَ ٣٧

**38**. Бизнинг оятларимизни ожиз қолдириш учун ҳаракат қиладиганлар эса, ана ўшалар азобга ҳозир қилинганлардир.

وَٱلَّذِينَ يَسْعَوْنَ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ٣٨

**39**. Айтинг: «Дарҳақиқат, Парвардигорим Ўзи хоҳлаган бандасига ризқни кенг қилур ва танг қилур. Нимани инфоқ-эҳсон қилсангизлар, бас, унинг ўрнини тўлдирур. У энг яхши ризқ Бергувчидир».

قُلْ إِنَّ رَبِّى يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ لَهُۥ ۚ وَمَآ
أَنفَقْتُم مِّن شَىْءٍ فَهُوَ يُخْلِفُهُۥ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٣٩

**40**. Уларнинг ҳаммасини тўплайдиган, кейин эса фаришталарга: «Анавилар сизларга ибодат қилар эдиларми?», дейдиган кунда.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ يَقُولُ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ أَهَٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمْ كَانُوا۟
يَعْبُدُونَ ٤٠

**41**. Дедилар: «Парвардигоро, улар эмас, Сен бизнинг дўстимизсан. Аксинча, улар жинларга ибодат қилардилар. Уларнинг кўплари ўшаларга ишонардилар».

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ أَنتَ وَلِيُّنَا مِن دُونِهِم ۖ بَلْ كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ٱلْجِنَّ ۖ
أَكْثَرُهُم بِهِم مُّؤْمِنُونَ ٤١

**42**. Бугун бир-бирингизга фойда ҳам, зарар ҳам келтира олмайсиз. Зулм қилган кимсаларга шундай деймиз: «Дўзах азобини ёлғонга чиқарган эдингизлар. Мана энди уни татинглар».

فَٱلۡيَوۡمَ لَا يَمۡلِكُ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٖ نَّفۡعٗا وَلَا ضَرّٗا وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ٤٢

---

**43**. Уларга оятларимиз тиловат қилинганда дедилар: «Бу сизларни ота-боболарингиз ибодат қиладиган бутлардан тўсмоқчи бўлаётган бир одам, холос». Яна дедилар: «Бу бир тўқилган бўҳтондан бошқа нарса эмас». Ҳақ келган пайтда у ҳақда куфр келтирганлар дедилар: «Бу очиқ сеҳрдан бошқа нарса эмас».

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّا رَجُلٞ يُرِيدُ أَن يَصُدَّكُمۡ عَمَّا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُكُمۡ وَقَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّآ إِفۡكٞ مُّفۡتَرٗىۚ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٤٣

---

**44**. Ҳолбуки, уларга дарс қилиб ўрганадиган китобларни бермаганмиз. Сиздан олдин уларга бирон огоҳлантиргувчи ҳам юбормаганмиз.

وَمَآ ءَاتَيۡنَٰهُم مِّن كُتُبٖ يَدۡرُسُونَهَاۖ وَمَآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمۡ قَبۡلَكَ مِن نَّذِيرٖ ٤٤

---

**45**. Улардан олдингилар ёлғонга чиқаришганди. Биз уларга берган нарсаларнинг ўндан бирига ҳам етмадилар. Пайғамбарларимни ёлғончига чиқардилар. Бас, инкорим қандай бўлди?

وَكَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَمَا بَلَغُواْ مِعۡشَارَ مَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ فَكَذَّبُواْ رُسُلِيۖ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٥

---

**46**. Айтинг: «Сизларга фақат биргина нарсани тавсия қиламан. Аллоҳ учун жуфт-жуфт бўлиб ва ёлғиз ҳолингизда туринглар-да, кейин тафаккур қилинглар. Соҳибингизда ҳеч қандай жиннилик йўқ. У фақат қаттиқ азоб олдидан сизларга (юборилган) бир огоҳлантиргувчи, холос».

۞قُلۡ إِنَّمَآ أَعِظُكُم بِوَٰحِدَةٍۖ أَن تَقُومُواْ لِلَّهِ مَثۡنَىٰ وَفُرَٰدَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُواْۚ مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا نَذِيرٞ لَّكُم بَيۡنَ يَدَيۡ عَذَابٖ شَدِيدٖ ٤٦

---

**47**. Айтинг: «Сизлардан ҳеч бир ажр сўрамадим. Бас, у сизларга бўлсин. Менинг ажрим фақат Аллоҳнинг зиммасида. У ҳамма нарсага Шоҳиддир».

قُلۡ مَا سَأَلۡتُكُم مِّنۡ أَجۡرٖ فَهُوَ لَكُمۡۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٞ ٤٧

---

**48**. Айтинг: «Парвардигорим ҳақни отади. У ғайбларни Билгувчи Зотдир».

قُلۡ إِنَّ رَبِّي يَقۡذِفُ بِٱلۡحَقِّ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ٤٨

**49**. Айтинг: «Ҳақ келди. Энди ботил на бошлай олади ва на қайтара олади».

قُلۡ جَآءَ ٱلۡحَقُّ وَمَا يُبۡدِئُ ٱلۡبَٰطِلُ وَمَا يُعِيدُ ٤٩

**50**. Айтинг: «Адашсам, ўзимнинг зараримга адашаман. Ҳидоят топсам, бас, менга Парвардигорим юборган ваҳий билан бўлади. У Эшитгувчи, Яқин Зотдир».

قُلۡ إِن ضَلَلۡتُ فَإِنَّمَآ أَضِلُّ عَلَىٰ نَفۡسِيۖ وَإِنِ ٱهۡتَدَيۡتُ فَبِمَا يُوحِيٓ
إِلَيَّ رَبِّيٓۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٞ قَرِيبٞ ٥٠

**51**. Уларнинг даҳшатга тушиб, қочгани жой топа олмай қолган ва яқин бир макондан тутиб кетилган пайтларида кўрсангиз эди!

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ فَزِعُواْ فَلَا فَوۡتَ وَأُخِذُواْ مِن مَّكَانٖ قَرِيبٖ ٥١

**52**. Дедилар: «Унга иймон келтирдик». Энди узоқ бир макондан қўллари қандай етсин?!

وَقَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِهِۦ وَأَنَّىٰ لَهُمُ ٱلتَّنَاوُشُ مِن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ ٥٢

**53**. Унга олдин куфр келтиргандилар. Узоқ жойдан туриб ғайбга тош отардилар.

وَقَدۡ كَفَرُواْ بِهِۦ مِن قَبۡلُۖ وَيَقۡذِفُونَ بِٱلۡغَيۡبِ مِن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ ٥٣

**54**. Улар билан истаган истаклари ўртаси тўсилди. Худди олдинги маслакдошлари каби. Дарҳақиқат, улар шак-шубҳа ичида эдилар.

وَحِيلَ بَيۡنَهُمۡ وَبَيۡنَ مَا يَشۡتَهُونَ كَمَا فُعِلَ بِأَشۡيَاعِهِم مِّن قَبۡلُۚ إِنَّهُمۡ
كَانُواْ فِي شَكّٖ مُّرِيبِۭ ٥٤

# Фотир فاطر

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Ҳамд осмонлару ерни йўқдан бор қилгувчи, икки, уч ва тўрт қанотли фаришталарни элчилар қилгувчи Аллоҳникидир. У яратиш бобида Ўзи истаганича зиёда қилур. Аллоҳ ҳар нарсага Қодирдир.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ جَاعِلِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا أُوْلِيٓ أَجۡنِحَةٖ مَّثۡنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَۚ يَزِيدُ فِي ٱلۡخَلۡقِ مَا يَشَآءُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١

---

**2**. Аллоҳ инсонларга қайси бир раҳматни очиб қўйса, уни бирон ушлаб қолгувчи бўлмас. Нимани ушлаб қолса, ундан кейин уни бирон бўшатиб юборгувчи бўлмас. У Азиз ва Ҳаким Зотдир.

مَّا يَفۡتَحِ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ مِن رَّحۡمَةٖ فَلَا مُمۡسِكَ لَهَاۖ وَمَا يُمۡسِكۡ فَلَا مُرۡسِلَ لَهُۥ مِنۢ بَعۡدِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢

---

**3**. Эй инсонлар, Аллоҳнинг сизларга ато этган неъматини эсланглар. Сизларга осмону ердан ризқ берадиган Аллоҳдан бошқа бирон яратувчи борми? Ундан ўзга илоҳ йўқдир. Бас, қаёққа қараб кетмоқдасизлар?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡۚ هَلۡ مِنۡ خَٰلِقٍ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٣

---

**4**. Сизни ёлғончига чиқараётган бўлсалар, бас, сиздан олдинги пайғамбарлар ҳам ёлғончига чиқарилганлар. Ҳамма ишлар ёлғиз Аллоҳга қайтарилур.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدۡ كُذِّبَتۡ رُسُلٞ مِّن قَبۡلِكَۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٤

---

**5**. Эй инсонлар, дарҳақиқат, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Дунё ҳаёти сизларни ҳаргиз алдаб қўймасин. Алдагувчи (шайтон) сизларни Аллоҳ ҳақида алдаб қўймасин.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ٥

---

**6**. Дарҳақиқат, шайтон сизларга душмандир. Бас, уни душман тутинглар. Албатта, у сизларни дўзахийларга айлантириш учун ўзининг гуруҳига чорлайди.

إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لَكُمۡ عَدُوّٞ فَٱتَّخِذُوهُ عَدُوًّاۚ إِنَّمَا يَدۡعُواْ حِزۡبَهُۥ لِيَكُونُواْ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ٦

**7**. Куфр келтирганларга қаттиқ азоб бор. Иймон келтириб, яхши ишларни қилганларга эса мағфират ва улкан ажр бор.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٌ ٧

**8**. Қилган ёмон иши кўзига яхши кўриниб, уни яхши иш деб ўйлаган кимсами?! Бас, Аллоҳ Ўзи истаган одамни адаштиради, истаган одамни ҳидоят қилади. Улар учун жонингиз ачимасин. Аллоҳ улар қилаётган ишларни Билгувчидир.

أَفَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ فَرَءَاهُ حَسَنٗاۖ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ
وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۖ فَلَا تَذۡهَبۡ نَفۡسُكَ عَلَيۡهِمۡ حَسَرَٰتٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلِيمُۢ بِمَا يَصۡنَعُونَ ٨

**9**. Аллоҳ шундай Зотки, шамолларни юборди. Бас, улар булутни қўзғатади. Бас, Биз уни ўлик шаҳар сари ҳайдаб, у билан ўлик ерни тирилтирдик. Қайта тирилиш мана шундай бўлади.

وَٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابٗا فَسُقۡنَٰهُ إِلَىٰ بَلَدٖ مَّيِّتٖ
فَأَحۡيَيۡنَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ كَذَٰلِكَ ٱلنُّشُورُ ٩

**10**. Ким иззат истаса, бас, барча иззат Аллоҳникидир. Унга хуш каломлар юксалур ва солиҳ амални ҳам (Аллоҳ) кўтарур. Ёмон макр қиладиганларга эса қаттиқ азоб бордир. Уларнинг макри ботил бўлур.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡعِزَّةَ فَلِلَّهِ ٱلۡعِزَّةُ جَمِيعًاۚ إِلَيۡهِ يَصۡعَدُ ٱلۡكَلِمُ ٱلطَّيِّبُ
وَٱلۡعَمَلُ ٱلصَّٰلِحُ يَرۡفَعُهُۥۚ وَٱلَّذِينَ يَمۡكُرُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ لَهُمۡ عَذَابٞ
شَدِيدٞۖ وَمَكۡرُ أُوْلَٰٓئِكَ هُوَ يَبُورُ ١٠

**11**. Аллоҳ сизларни тупроқдан, кейин нутфадан яратиб, кейин жуфт-жуфт қилиб қўйди. Қайси бир аёл ҳомиладор бўлса ва кўзи ёриса, фақат Унинг илми билан бўлур. Қайси бир умр кўргувчига умр берилса ёки унинг умри қисқартирилса, у Китобда бордир. Албатта, бу иш Аллоҳга осон.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ جَعَلَكُمۡ أَزۡوَٰجٗاۚ وَمَا
تَحۡمِلُ مِنۡ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلۡمِهِۦۚ وَمَا يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٖ وَلَا
يُنقَصُ مِنۡ عُمُرِهِۦٓ إِلَّا فِي كِتَٰبٍۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ١١

**12**. Дарё-денгиз тенг бўлмас. Буниси ширин ва ичилиши осон бўлса, униси шўр-тахир. Ҳар биридан янги гўшт ейсизлар ва тақадиган зеб-зийнат чиқариб оласизлар. У Зотнинг фазлу-марҳаматидан умид қилишларингиз учун сувни ёриб бораётган кемаларни кўрасизлар. Шоядки, шукр қилсангизлар.

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡبَحۡرَانِ هَٰذَا عَذۡبٞ فُرَاتٞ سَآئِغٞ شَرَابُهُۥ وَهَٰذَا
مِلۡحٌ أُجَاجٞۖ وَمِن كُلّٖ تَأۡكُلُونَ لَحۡمٗا طَرِيّٗا وَتَسۡتَخۡرِجُونَ حِلۡيَةٗ
تَلۡبَسُونَهَاۖ وَتَرَى ٱلۡفُلۡكَ فِيهِ مَوَاخِرَ لِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ
تَشۡكُرُونَ ١٢

**13**. У Зот кечани кундузга, кундузни эса кечага

يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ

киритиб, қуёш ва ойни бўйсундириб қўйган. Ҳаммаси белгиланган муддатгача юради. Ана шу Аллоҳ - Парвардигорингиздир. Мулк Уникидир. Уни қўйиб, илтижо қилаётган бутларингиз эса данак пўстлоғига ҳам молик эмаслар.

كُلٌّ يَجْرِي لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ ٱلْمُلْكُ ۚ وَٱلَّذِينَ
تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ مَا يَمْلِكُونَ مِن قِطْمِيرٍ ﴿١٣﴾

---

**14**. Уларга дуо қилсангизлар, дуоларингизни эшитмайдилар. Гарчи эшитсалар ҳам унга жавоб беролмайдилар. Қиёмат куни уларни шерик қилганларингизни инкор этадилар. Ҳеч ким сизга хабардор Зот каби хабар бера олмас.

إِن تَدْعُوهُمْ لَا يَسْمَعُوا۟ دُعَآءَكُمْ وَلَوْ سَمِعُوا۟ مَا ٱسْتَجَابُوا۟ لَكُمْ ۖ
وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يَكْفُرُونَ بِشِرْكِكُمْ ۚ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيرٍ ﴿١٤﴾

---

**15**. Эй инсонлар, сизлар Аллоҳга муҳтожсизлар. Аллоҳ эса Беҳожат мақтовга лойиқ Зотдир.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ أَنتُمُ ٱلْفُقَرَآءُ إِلَى ٱللَّهِ ۖ وَٱللَّهُ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿١٥﴾

---

**16**. Истаса, сизларни кетказиб, янги халқни олиб келади.

إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٦﴾

---

**17**. Бу иш Аллоҳга қийин эмас.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٍ ﴿١٧﴾

---

**18**. Ўзи юкли жон ўзга жоннинг юкини кўтара олмас. Юки оғир жон ўз юкига (бошқани) чақирса-да, гарчи қариндоши бўлса ҳам ундан бирон нарса кўтарилмас. Сиз фақат Парвардигорларидан ғойибона қўрқадиган ва намозни тўкис адо этганларнигина огоҳлантира олурсиз. Ким покланса, ўзи учун покланур. Қайтиш ёлғиз Аллоҳгадир.

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ وَإِن تَدْعُ مُثْقَلَةٌ إِلَىٰ حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ
مِنْهُ شَىْءٌ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰٓ ۗ إِنَّمَا تُنذِرُ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ
وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا يَتَزَكَّىٰ لِنَفْسِهِۦ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٨﴾

---

**19**. Кўзи кўр билан кўзи очиқ тенг бўлмас.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ ﴿١٩﴾

---

**20**. Зулматлар билан нур ҳам.

وَلَا ٱلظُّلُمَٰتُ وَلَا ٱلنُّورُ ﴿٢٠﴾

---

**21**. Соя билан гармсел ҳам.

وَلَا ٱلظِّلُّ وَلَا ٱلْحَرُورُ ﴿٢١﴾

---

**22**. Тириклар билан ўликлар ҳам тенг бўлмас. Дарҳақиқат, Аллоҳ Ўзи хоҳлаган кимсага эшиттиради. Сиз эса қабрлардаги кимсаларга эшиттиргувчи эмассиз.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَحْيَآءُ وَلَا ٱلْأَمْوَٰتُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُسْمِعُ مَن يَشَآءُ ۖ وَمَآ
أَنتَ بِمُسْمِعٍ مَّن فِى ٱلْقُبُورِ ﴿٢٢﴾

**23**. Сиз фақат огоҳлантиргувчидирсиз.

إِنۡ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ٢٣

**24**. Дарҳақиқат, Биз сизни ҳақ ила хушхабар бергувчи ва огоҳлантирувчи қилиб юбордик. Бирон уммат йўққи, унда бир огоҳлантирувчи ўтмаган бўлса.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗاۚ وَإِن مِّنۡ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٞ ٢٤

**25**. Сизни ёлғончига чиқараётган бўлсалар, улардан олдингилар ҳам ёлғончига чиқаришган. Уларга пайғамбарлари ҳужжатлар, саҳифалар ва нурли Китобни олиб келгандилар.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدۡ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَبِٱلزُّبُرِ وَبِٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُنِيرِ ٢٥

**26**. Кейин куфр келтирганларни ушладим. Бас, инкорим қандай бўлди?!

ثُمَّ أَخَذۡتُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۖ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ٢٦

**27**. Кўрмадингизмики, Аллоҳ осмондан ёмғир ёғдирди. Бас, у билан турли хил рангдаги меваларни чиқардик. Яна тоғлардан турли хил рангдаги оқ, қизил ва қоп-қоралари ҳам бор.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦ ثَمَرَٰتٖ مُّخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهَاۚ وَمِنَ ٱلۡجِبَالِ جُدَدُۢ بِيضٞ وَحُمۡرٞ مُّخۡتَلِفٌ أَلۡوَٰنُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٞ ٢٧

**28**. Шунингдек, одамлар, жониворлар ва чорва ҳайвонлари орасида ҳам турли хил ранглилари бор. Аллоҳдан олим бандалари кўпроқ қўрқадилар. Дарҳақиқат, Аллоҳ Қудратли ва Мағфиратлидир.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ وَٱلدَّوَآبِّ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ مُخۡتَلِفٌ أَلۡوَٰنُهُۥ كَذَٰلِكَۗ إِنَّمَا يَخۡشَى ٱللَّهَ مِنۡ عِبَادِهِ ٱلۡعُلَمَٰٓؤُاْۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ٢٨

**29**. Дарҳақиқат, Аллоҳнинг Китобини тиловат қиладиган, намозни тўкис адо этадиган ва Биз уларга ризқ қилиб берган нарсалардан яширин ва ошкора инфоқ-эҳсон қиладиганлар ҳеч қачон касод бўлмайдиган тижоратдан умидвор бўладилар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَتۡلُونَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ يَرۡجُونَ تِجَٰرَةٗ لَّن تَبُورَ ٢٩

**30**. Зеро, уларнинг савобларини тўла қилиб беради. Ўз фазлидан зиёда ҳам қилади. У Мағфиратли ва Шакур Зотдир.

لِيُوَفِّيَهُمۡ أُجُورَهُمۡ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ غَفُورٞ شَكُورٞ ٣٠

**31**. Сизга ваҳий қилганимиз Китоб ҳақдир. Ўзидан олдингиларни тасдиқлагувчидир.

وَٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ هُوَ ٱلۡحَقُّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِعِبَادِهِۦ لَخَبِيرُۢ بَصِيرٞ ٣١

Дарҳақиқат, Аллоҳ бандаларидан Хабардор, Кўриб тургувчидир.

---

**32**. Кейин китобни бандаларимиздан сараланганларига мерос қилиб қолдирдик. Улардан кимдир золим, кимдир ўртача, яна кимдир Аллоҳнинг изни ила эзгуликка шошадиган кишилардир. Ана ўша улкан фазлдир.

ثُمَّ أَوۡرَثۡنَا ٱلۡكِتَٰبَ ٱلَّذِينَ ٱصۡطَفَيۡنَا مِنۡ عِبَادِنَاۖ فَمِنۡهُمۡ ظَالِمٞ
لِّنَفۡسِهِۦ وَمِنۡهُم مُّقۡتَصِدٞ وَمِنۡهُمۡ سَابِقُۢ بِٱلۡخَيۡرَٰتِ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ
هُوَ ٱلۡفَضۡلُ ٱلۡكَبِيرُ ٣٢

---

**33**. Улар мангу турадиган жаннатларга кирадилар. Унда тилло билагузуклар ва инжулар ила безатиладилар. У ерда либослари ипакдан бўлади.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٖ وَلُؤۡلُؤٗاۖ
وَلِبَاسُهُمۡ فِيهَا حَرِيرٞ ٣٣

---

**34**. Дедилар: «Ҳамд бўлсин Аллоҳгаки, биздан хафаликни аритди. Дарҳақиқат, Парвардигоримиз Кечиримли, Шакур Зотдир.

وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِيٓ أَذۡهَبَ عَنَّا ٱلۡحَزَنَۖ إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٞ شَكُورٌ ٣٤

---

**35**. У шундай Зотки, бизни Ўз фазли ила доимий яшайдиган бир жойга туширди. У ерда бизга бирон машаққат ҳам, чарчоқ ҳам етмас».

ٱلَّذِيٓ أَحَلَّنَا دَارَ ٱلۡمُقَامَةِ مِن فَضۡلِهِۦ لَا يَمَسُّنَا فِيهَا نَصَبٞ وَلَا
يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٞ ٣٥

---

**36**. Куфр келтирганларга жаҳаннам оташи бордир. На уларга ҳукм қилиниб, ўладилар ва на улардан азоби енгиллатилади. Биз ҳар бир кофирни мана шундай жазолаймиз.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقۡضَىٰ عَلَيۡهِمۡ فَيَمُوتُواْ وَلَا
يُخَفَّفُ عَنۡهُم مِّنۡ عَذَابِهَاۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي كُلَّ كَفُورٖ ٣٦

---

**37**. Улар у ерда: «Парвардигоро, бизни чиқар, қилиб ўтган амалларимиздан бошқа яхши амалларни қиламиз», дея нола қиладилар. Сизларга эслатма оладиган одам эслатма олгудек умр бермадикми?! Сизларга огоҳлантиргувчи келмаганмиди? Бас, энди татийверинглар! Энди золимлар учун бирон ёрдамчи бўлмас!

وَهُمۡ يَصۡطَرِخُونَ فِيهَا رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا نَعۡمَلۡ صَٰلِحًا غَيۡرَ ٱلَّذِي كُنَّا
نَعۡمَلُۚ أَوَلَمۡ نُعَمِّرۡكُم مَّا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَن تَذَكَّرَ وَجَآءَكُمُ ٱلنَّذِيرُۖ
فَذُوقُواْ فَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ٣٧

---

**38**. Дарҳақиқат, Аллоҳ осмонлару ернинг ғайбини Билгувчидир. Дарҳақиқат, У диллардаги сирларни ҳам Билгувчидир.

إِنَّ ٱللَّهَ عَٰلِمُ غَيۡبِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٣٨

**39**. У шундай Зотки, сизларни ерда халифалар қилиб қўйди. Ким куфр келтирса, унинг куфри ўзига зарар. Кофирларга куфрлари Парвардигорлари ҳузурида ғазабдан ўзга нарсани зиёда қилмас. Кофирларга куфрлари зиёндан бошқа нарсани зиёда қилмас.

هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَكُمْ خَلَٰٓئِفَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ فَمَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ
كُفْرُهُۥ ۖ وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ إِلَّا مَقْتًا ۖ وَلَا
يَزِيدُ ٱلْكَٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ إِلَّا خَسَارًا ﴿٣٩﴾

**40**. Айтинг: «Аллоҳни қўйиб, сиғинаётган бутларингизни кўрдингизми? Менга кўрсатинглар-чи, улар ердан нимани яратган эканлар? Ёки уларнинг осмонларда шериклиги борми?» Ёки Биз уларга бир китоб бердикмики, шу билан улар ҳужжатга асосланиб иш қилсалар. Йўқ! Золимлар бир-бирларига алдовдан ўзга нарсани ваъда қилмаслар.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِى مَاذَا
خَلَقُوا۟ مِنَ ٱلْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَمْ ءَاتَيْنَٰهُمْ كِتَٰبًا فَهُمْ
عَلَىٰ بَيِّنَتٍ مِّنْهُ ۚ بَلْ إِن يَعِدُ ٱلظَّٰلِمُونَ بَعْضُهُم بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤٠﴾

**41**. Дарҳақиқат, Аллоҳ осмонлару ерни қулаб тушишидан ушлаб туради. Агар улар қуласалар, У Зотдан ўзга ҳеч ким уларни ушлаб қола олмас. Албатта, У Ҳалим ва Кечиримли бўлган Зотдир.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يُمْسِكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ أَن تَزُولَا ۚ وَلَئِن زَالَتَآ إِنْ
أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤١﴾

**42**. Агар уларга бир огоҳлантирувчи келса, ҳар қандай умматдан ҳидоятлироқ бўлишлари ҳақида Аллоҳ номига қасам ичдилар. Огоҳлантирувчи келганида эса бу иш уларга янада узоқлашишни зиёда қилди.

وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن جَآءَهُمْ نَذِيرٌ لَّيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ
مِنْ إِحْدَى ٱلْأُمَمِ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُمْ نَذِيرٌ مَّا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٢﴾

**43**. Ер юзида мутакаббирлик ва ёмон макр қилиш учун. Ёмон макр эса фақат ўз эгаларининг бошига етади. Улар олдингиларнинг йўлини пойлаб турибдилар, холос. Аллоҳнинг йўлига ҳаргиз бадал топа олмассиз. Аллоҳнинг йўлига ҳаргиз ўзгартиш топа олмассиз.

ٱسْتِكْبَارًا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَكْرَ ٱلسَّيِّئِ ۚ وَلَا يَحِيقُ ٱلْمَكْرُ ٱلسَّيِّئُ إِلَّا
بِأَهْلِهِۦ ۚ فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ ٱلْأَوَّلِينَ ۚ فَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ
تَبْدِيلًا ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٣﴾

**44**. Ер юзида юриб, олдингиларнинг оқибати қандай бўлганига назар ташласалар бўлмасми? Олдингилар улардан кўра кучлироқ бўлганлар-

أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ وَكَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعْجِزَهُۥ مِن شَىْءٍ فِى
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٤﴾

ку! На осмонлардаги ва на ердаги бирон нарса Аллоҳни ожиз қолдира олмас. У Билгувчи ва Қодир бўлган Зотдир.

**45**. Агар Аллоҳ одамларни қилган ишларига яраша жазолаганида (ер) юзида биронта жониворни қолдирмаган бўларди. Лекин уларни маълум бир муддатга кечиктириб туради. Муддатлари келгач, бас, Аллоҳ Ўзининг бандаларини Кўриб тургувчидир.

وَلَوۡ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِمَا كَسَبُواْ مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهۡرِهَا مِن دَآبَّةٖ
وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
بِعِبَادِهِۦ بَصِيرَۢا ﴿٤٥﴾

# Ёсин يس

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Я, Син.

يسٓ ١

**2**. Ҳаким Қуръонга қасам.

وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

**3**. Шак-шубҳасиз, сиз пайғамбарлардансиз.

إِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣

**4**. Тўғри йўлдаги.

عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤

**5**. Азиз ва Меҳрибон Зот тарафидан нозил қилинган.

تَنزِيلَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٥

**6**. Ота-боболари огоҳлантирилмаган ва ғофил бўлиб қолган бир қавмни огоҳлантиришингиз учун.

لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمۡ فَهُمۡ غَٰفِلُونَ ٦

**7**. Дарҳақиқат, уларнинг кўпларига (азоб келиши ҳақидаги) Сўз ҳақ бўлди. Бас, улар иймон келтирмайдилар.

لَقَدۡ حَقَّ ٱلۡقَوۡلُ عَلَىٰٓ أَكۡثَرِهِمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٧

**8**. Дарҳақиқат, Биз уларнинг бўйинларига то иякларигача бўлган кишанларни солиб қўйдик, бас, улар ғўдайиб қолдилар.

إِنَّا جَعَلۡنَا فِيٓ أَعۡنَٰقِهِمۡ أَغۡلَٰلٗا فَهِيَ إِلَى ٱلۡأَذۡقَانِ فَهُم مُّقۡمَحُونَ ٨

**9**. Уларнинг олдиларидан ҳам бир тўсиқ, орқаларидан ҳам бир тўсиқ қилдик. Кўзларига эса парда тортдик. Бас, улар кўрмайдилар.

وَجَعَلۡنَا مِنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ سَدّٗا وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ سَدّٗا فَأَغۡشَيۡنَٰهُمۡ فَهُمۡ لَا يُبۡصِرُونَ ٩

**10**. Уларни огоҳлантирасизми ё огоҳлантирмайсизми, уларга фарқи йўқ. Барибир ишонмайдилар.

وَسَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٠

**11**. Сиз фақат насиҳатга қулоқ солган ва Раҳмондан ғойибона қўрққан кишиларнигина огоҳлантирасиз.

إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلذِّكۡرَ وَخَشِيَ ٱلرَّحۡمَٰنَ بِٱلۡغَيۡبِۖ فَبَشِّرۡهُ

Бас, уларга мағфират ва улуғ ажр ҳақида хушхабар беринг.

بِمَغۡفِرَةٖ وَأَجۡرٖ كَرِيمٍ ١١

---

**12**. Дарҳақиқат, Биз ўликларни тирилтирурмиз ва улар тақдим этган ишларни ҳамда изларини ёзиб қўюрмиз. Ҳамма нарсани Аниқ Китобда ҳисоблаб қўйганмиз.

إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَنَكۡتُبُ مَا قَدَّمُواْ وَءَاثَٰرَهُمۡۚ وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ فِيٓ إِمَامٖ مُّبِينٖ ١٢

---

**13**. Сиз уларга шаҳар аҳолисига пайғамбарлар келган пайтини мисол қилиб келтиринг.

وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلًا أَصۡحَٰبَ ٱلۡقَرۡيَةِ إِذۡ جَآءَهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ١٣

---

**14**. Ўшанда уларга иккисини юборгандик, уларни ёлғончига чиқардилар. Бас, учинчиси билан қувватладик. Дедилар: «Биз аниқ сизларга юборилган пайғамбарлармиз».

إِذۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمُ ٱثۡنَيۡنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزۡنَا بِثَالِثٖ فَقَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَيۡكُم مُّرۡسَلُونَ ١٤

---

**15**. Дедилар: «Сизлар ўзимизга ўхшаган одамдан бошқа нарса эмассиз. Раҳмон ҳеч нарсани нозил қилмаган. Сизлар ғирт ёлғон гапиряпсизлар».

قَالُواْ مَآ أَنتُمۡ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا وَمَآ أَنزَلَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا تَكۡذِبُونَ ١٥

---

**16**. Дедилар: «Парвардигоримиз билади. Биз сизларга аниқ пайғамбарлармиз.

قَالُواْ رَبُّنَا يَعۡلَمُ إِنَّآ إِلَيۡكُمۡ لَمُرۡسَلُونَ ١٦

---

**17**. Зиммамизда очиқ-ойдин етказиб қўйишдан бошқа вазифа йўқ».

وَمَا عَلَيۡنَآ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٧

---

**18**. Дедилар: «Дарҳақат, биз сизлар ҳақингизда бадгумон бўлдик. Агар тийилмасангизлар, сизларни аниқ тошбўрон қиламиз ва аниқ биз тарафимиздан сизларга бир аламли азоб етади».

قَالُوٓاْ إِنَّا تَطَيَّرۡنَا بِكُمۡۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهُواْ لَنَرۡجُمَنَّكُمۡ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٨

---

**19**. Дедилар: «Бадгумонлигингиз ўзингиз билан. Сизга эслатма берилганигами?! Аксинча, ўзингиз ҳаддидан ошган қавмсиз».

قَالُواْ طَٰٓئِرُكُم مَّعَكُمۡ أَئِن ذُكِّرۡتُمۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ مُّسۡرِفُونَ ١٩

---

**20**. Шаҳар четидан бир киши шошилиб келди ва деди: «Эй қавмим, пайғамбарларга эргашинг.

وَجَآءَ مِنۡ أَقۡصَا ٱلۡمَدِينَةِ رَجُلٞ يَسۡعَىٰ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱتَّبِعُواْ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢٠

---

**21**. Сизлардан ҳақ сўрамаётган, ўзлари эса

ٱتَّبِعُواْ مَن لَّا يَسۡـَٔلُكُمۡ أَجۡرٗا وَهُم مُّهۡتَدُونَ ٢١

ҳидоятда бўлган зотларга эргашинглар!»

وَمَالِىَ لَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِى فَطَرَنِى وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٢﴾

**22**. Менга нима бўлдики, ўзимни яратган Зотга ибодат қилмайин?! Ёлғиз Унгагина қайтарилурсизлар.

ءَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً إِن يُرِدْنِ ٱلرَّحْمَٰنُ بِضُرٍّ لَّا تُغْنِ عَنِّى شَفَٰعَتُهُمْ شَيْـًٔا وَلَا يُنقِذُونِ ﴿٢٣﴾

**23**. Уни қўйиб, бошқаларни худо қилиб олайми? Агар Раҳмон менга бир зиён етказмоқчи бўлса, уларнинг шафоатлари ҳеч қандай фойда бермас ва улар мени қутқара олмаслар.

إِنِّىٓ إِذًا لَّفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٤﴾

**24**. У ҳолда мен очиқ залолатда бўлиб қоламан-ку.

إِنِّىٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمْ فَٱسْمَعُونِ ﴿٢٥﴾

**25**. Дарҳақиқат, мен Парвардигорингизга иймон келтирдим. Бас, менга қулоқ солинглар.

قِيلَ ٱدْخُلِ ٱلْجَنَّةَ ۖ قَالَ يَٰلَيْتَ قَوْمِى يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

**26**. Дейилди: «Жаннатга кир». Деди: «Қани эди, қавмим билса эди.

بِمَا غَفَرَ لِى رَبِّى وَجَعَلَنِى مِنَ ٱلْمُكْرَمِينَ ﴿٢٧﴾

**27**. Парвардигорим мени мағфират айлаб, ҳурмат-эътиборли зотлардан қилганини».

۞ وَمَآ أَنزَلْنَا عَلَىٰ قَوْمِهِۦ مِنۢ بَعْدِهِۦ مِن جُندٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ﴿٢٨﴾

**28**. Унинг қавмига ундан кейин бирон қўшин туширмадик ва туширгувчи ҳам бўлмадик.

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَإِذَا هُمْ خَٰمِدُونَ ﴿٢٩﴾

**29**. Биргина қичқириқдан бошқа нарса бўлмади. Бирдан улар ўчиб қолдилар.

يَٰحَسْرَةً عَلَى ٱلْعِبَادِ ۚ مَا يَأْتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٣٠﴾

**30**. Бандаларга ҳасратлар бўлсин! Қачон уларга бир пайғамбар келса, уни масхара қилавердилар.

أَلَمْ يَرَوْا۟ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ ٱلْقُرُونِ أَنَّهُمْ إِلَيْهِمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿٣١﴾

**31**. Ахир, улар ўзларидан олдинги қанча асрларни ҳалок этганимизни ва олдингилар уларнинг ёнига қайтмасликларини кўрмадиларми?!

وَإِن كُلٌّ لَّمَّا جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٣٢﴾

**32**. Дарҳақиқат, ҳаммалари тўпланган ҳолларида ҳузуримизга ҳозир қилингайлар.

**33**. Улар учун ўлик ер бир белгидир. Уни тирилтирдик ва ундан донни чиқардик. Бас ундан ейдилар.

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلۡأَرۡضُ ٱلۡمَيۡتَةُ أَحۡيَيۡنَٰهَا وَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهَا حَبّٗا فَمِنۡهُ
يَأۡكُلُونَ ٣٣

---

**34**. У ерда хурмозор ва узумзор боғлар қилдик. У ерда булоқларни чиқардик.

وَجَعَلۡنَا فِيهَا جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ وَفَجَّرۡنَا فِيهَا مِنَ ٱلۡعُيُونِ ٣٤

---

**35**. Токи унинг мевасидан есинлар. Ҳолбуки, уни қўллари қилмаганди. Шукр қилмайдиларми?

لِيَأۡكُلُواْ مِن ثَمَرِهِۦ وَمَا عَمِلَتۡهُ أَيۡدِيهِمۡۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ٣٥

---

**36**. Замин ўстирадиган нарсалардан, уларнинг ўзларидан ва улар билмайдиган нарсалардан ҳамма жуфтларни яратган Зот Покдир.

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلۡأَرۡضُ وَمِنۡ أَنفُسِهِمۡ
وَمِمَّا لَا يَعۡلَمُونَ ٣٦

---

**37**. Улар учун кеча ҳам бир белгидир. Биз ундан кундузни шилиб оламиз-да, шу билан улар бирдан зулматда қолгувчилардир.

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلَّيۡلُ نَسۡلَخُ مِنۡهُ ٱلنَّهَارَ فَإِذَا هُم مُّظۡلِمُونَ ٣٧

---

**38**. Қуёш ўз қароргоҳи сари юрар. Бу Азиз ва Билгувчи Зотнинг тақдиридир.

وَٱلشَّمۡسُ تَجۡرِي لِمُسۡتَقَرّٖ لَّهَاۚ ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٣٨

---

**39**. Ойни бир неча манзилларга белгилаб қўйганмиз. Токи у эски буточ каби ҳолга қайтди.

وَٱلۡقَمَرَ قَدَّرۡنَٰهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ كَٱلۡعُرۡجُونِ ٱلۡقَدِيمِ ٣٩

---

**40**. На қуёшнинг ойга етиб олиши ва на кечанинг кундуздан ўзиб кетиши мумкин бўлади. Барчалари фалакда сузиб юрадилар.

لَا ٱلشَّمۡسُ يَنۢبَغِي لَهَآ أَن تُدۡرِكَ ٱلۡقَمَرَ وَلَا ٱلَّيۡلُ سَابِقُ ٱلنَّهَارِۚ وَكُلّٞ
فِي فَلَكٖ يَسۡبَحُونَ ٤٠

---

**41**. Зурриётларини ичи тўла кемага юклаганимиз ҳам улар учун яна бир белгидир.

وَءَايَةٞ لَّهُمۡ أَنَّا حَمَلۡنَا ذُرِّيَّتَهُمۡ فِي ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ٤١

---

**42**. Улар учун унга ўхшаш минадиган нарсаларни ҳам яратдик.

وَخَلَقۡنَا لَهُم مِّن مِّثۡلِهِۦ مَا يَرۡكَبُونَ ٤٢

---

**43**. Истасак, уларни ғарқ айлармиз. Бас, улар учун бирон ёрдамчи бўлмас ва улар қутқарилмаслар.

وَإِن نَّشَأۡ نُغۡرِقۡهُمۡ فَلَا صَرِيخَ لَهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنقَذُونَ ٤٣

---

**44**. Биз тарафимиздан бўлган бир раҳмат ва

إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّنَّا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ ٤٤

маълум муддатгача фойдаланиб қолишларигина бундан мустасно.

**45**. Уларга: «Олдингиздаги ва ортингиздаги нарсадан қўрқинглар, шояд, раҳм қилинсангизлар», дейилса, (қулоқ солмадилар).

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُوا۟ مَا بَيْنَ أَيْدِيكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ٤٥

**46**. Парвардигорлари оятларидан қайси бир оят келса, ундан юз ўгирувчи бўлавердилар.

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ ءَايَـٰتِ رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ٤٦

**47**. Қачон уларга: «Аллоҳ сизларга ризқ қилиб берган нарсалардан инфоқ-эҳсон қилинглар», дейилса, куфр келтирганлар иймон келтирганларга: «Аллоҳ хоҳласа, Ўзи таомлантириб қўядиган кишиларга биз таом берамизми? Сизлар шак-шубҳасиз, очиқ залолатдадирсизлар», дедилар.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ أَنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنُطْعِمُ مَن لَّوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ أَطْعَمَهُۥٓ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِى ضَلَـٰلٍ مُّبِينٍ ٤٧

48. Дейдилар: «Агар ростгўй бўлсангиз, бу ваъда қачон?»

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَـٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَـٰدِقِينَ ٤٨

**49**. Улар фақат биргина даҳшатли қичқириқни кутмоқдалар, холос. Қичқириқ уларни жанжаллашиб турганларида бехосдан олиб кетади.

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً تَأْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُونَ ٤٩

**50**. Васият қилишга ҳам, уйларига қайтишга ҳам қодир бўлмай қоладилар.

فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَلَآ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ يَرْجِعُونَ ٥٠

**51**. Сурга дам урилди. Бас, улар қабрларидан Парвардигорлари сари шошилиб чиқиб келадилар.

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلْأَجْدَاثِ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنسِلُونَ ٥١

**52**. Дедилар: «Вой, шўримиз қурсин! Бизни ётган жойимиздан ким қўзғатди?!» Бу Раҳмон ваъда қилган ва пайғамбарлар тасдиқлаган нарсадир.

قَالُوا۟ يَـٰوَيْلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرْقَدِنَا ۜ هَـٰذَا مَا وَعَدَ ٱلرَّحْمَـٰنُ وَصَدَقَ ٱلْمُرْسَلُونَ ٥٢

**53**. Фақатгина бир даҳшатли қичқириқ, холос. Шу билан уларнинг ҳаммаси даргоҳимизда ҳозирлар.

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَإِذَا هُمْ جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ٥٣

**54**. Бу кунда бирон жон бирон зулмга учрамас. Фақат ўзларингиз қилган амалларингизга яраша жазо ёки мукофот олурсизлар.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗا وَلَا تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٥٤

**55**. Бу кунда жаннат эгалари кўнгиллари тусаган иш ила банд бўлурлар.

إِنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ ٱلۡيَوۡمَ فِي شُغُلٖ فَٰكِهُونَ ٥٥

**56**. Улар ўз жуфтлари билан бирга соя-салқинлардаги сўриларда ястаниб ётурлар.

هُمۡ وَأَزۡوَٰجُهُمۡ فِي ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔونَ ٥٦

**57**. Улар учун у ерда мевалар бордир. Улар учун у ерда истаган нарсалари бордир.

لَهُمۡ فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ٥٧

**58**. Меҳрибон Парвардигори томонидан салом айтилур.

سَلَٰمٞ قَوۡلٗا مِّن رَّبّٖ رَّحِيمٖ ٥٨

**59**. Эй жиноятчилар, бу кунда ажралинглар!

وَٱمۡتَٰزُواْ ٱلۡيَوۡمَ أَيُّهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٥٩

**60**. Сизларга: «Эй Одам болалари, шайтонга ибодат қилманглар, у сизларга очиқ душмандир», демаганмидим?!

۞أَلَمۡ أَعۡهَدۡ إِلَيۡكُمۡ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ أَن لَّا تَعۡبُدُواْ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٠

**61**. «Менгагина ибодат қилинглар. Мана шу тўғри йўлдир».

وَأَنِ ٱعۡبُدُونِيۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦١

**62**. Сизлардан кўп авлодни адаштирганди-ку. Ақлингизни ишлатмаганмидингиз?!

وَلَقَدۡ أَضَلَّ مِنكُمۡ جِبِلّٗا كَثِيرًاۖ أَفَلَمۡ تَكُونُواْ تَعۡقِلُونَ ٦٢

**63**. Сизларга ваъда қилинган жаҳаннам мана шудир!

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٦٣

**64**. Кофир бўлганларингиз учун энди унга киринглар.

ٱصۡلَوۡهَا ٱلۡيَوۡمَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٦٤

**65**. Бугун уларнинг оғизларини муҳрлаб қўямиз. Қилган ишлари ҳақида эса қўллари сўзлайди, оёқлари гувоҳлик беради.

ٱلۡيَوۡمَ نَخۡتِمُ عَلَىٰٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَتُكَلِّمُنَآ أَيۡدِيهِمۡ وَتَشۡهَدُ أَرۡجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٦٥

**66**. Истасак, кўзларини кўр қилиб қўяр эдик.

وَلَوۡ نَشَآءُ لَطَمَسۡنَا عَلَىٰٓ أَعۡيُنِهِمۡ فَٱسۡتَبَقُواْ ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبۡصِرُونَ ٦٦

Бас, йўлга шошаверардилар. Лекин қаёқдан ҳам кўрсинлар.

**67**. Истасак, уларни турган жойларида ўзгартириб қўярдик. Бас, олдинга юришга ҳам қодир бўлмасдилар, ортга ҳам қайта олмас эдилар.

وَلَوْ نَشَآءُ لَمَسَخْنَٰهُمْ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمْ فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مُضِيًّا وَلَا يَرْجِعُونَ ٦٧

**68**. Кимга умр берсак, унинг хилқатини ночор қилиб қўямиз. Ақлларини ишлатмайдиларми?

وَمَن نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِى ٱلْخَلْقِ ۖ أَفَلَا يَعْقِلُونَ ٦٨

**69**. Унга шеърни ўргатмадик. Шеър унга лойиқ ҳам эмас. У зикр ва очиқ Қуръондан бошқа нарса эмас.

وَمَا عَلَّمْنَٰهُ ٱلشِّعْرَ وَمَا يَنۢبَغِى لَهُۥٓ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْءَانٌ مُّبِينٌ ٦٩

**70**. Тирик бўлган одамларни огоҳлантириш ва кофирларга сўзини ҳақ қилиш учун.

لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ ٱلْقَوْلُ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ٧٠

**71**. Кўрмадилармики, Биз уларга Ўз Қўлимиз билан қилган нарсалардан иборат бўлган чорва ҳайвонларини яратиб бердик. Бас, улар ўшаларга эгадирлар.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا خَلَقْنَا لَهُم مِّمَّا عَمِلَتْ أَيْدِينَآ أَنْعَٰمًا فَهُمْ لَهَا مَٰلِكُونَ ٧١

**72**. Ўша ҳайвонларни уларга бўйсундириб қўйдик. Бас, улардан айримлари уловлари бўлса, айримларини ейдилар.

وَذَلَّلْنَٰهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوبُهُمْ وَمِنْهَا يَأْكُلُونَ ٧٢

**73**. Улар учун ўшаларда фойдалар ва ичимликлар бор. Шукр қилмайдиларми?!

وَلَهُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَمَشَارِبُ ۖ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ٧٣

**74**. Аллоҳни қўйиб, бошқа илоҳларни тутдилар. Кошки уларга ёрдам берилса.

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةً لَّعَلَّهُمْ يُنصَرُونَ ٧٤

**75**. Уларга ёрдам беришга қодир бўлмаслар. Ҳолбуки, улар ёлғон худолари учун ҳозирланган қўшин каби эдилар.

لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَهُمْ وَهُمْ لَهُمْ جُندٌ مُّحْضَرُونَ ٧٥

**76**. Уларнинг гаплари сизни хафа қилмасин. Дарҳақиқат, Биз уларнинг яширин ишларини ҳам, ошкора ишларини ҳам билурмиз.

فَلَا يَحْزُنكَ قَوْلُهُمْ ۘ إِنَّا نَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ٧٦

**77**. Инсон кўрмадимики, дарҳақиқат, Биз уни бир томчи сувдан яратдик. Қарабсизки, у очиқ рақиб бўлиб турибди.

أَوَلَمۡ يَرَ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن نُّطۡفَةٖ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٞ مُّبِينٞ ٧٧

**78**. Бизга мисол зарб қилди-ю, ўзининг яратилишини унутди. Деди: «Чириб кетган суякларни ким тирилтиради?»

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلٗا وَنَسِيَ خَلۡقَهُۥۖ قَالَ مَن يُحۡيِ ٱلۡعِظَٰمَ وَهِيَ رَمِيمٞ ٧٨

**79**. Айтинг: «Уни биринчи марта пайдо қилган Зот тирилтиради. У ҳамма яратилган нарсани Билгувчидир».

قُلۡ يُحۡيِيهَا ٱلَّذِيٓ أَنشَأَهَآ أَوَّلَ مَرَّةٖۖ وَهُوَ بِكُلِّ خَلۡقٍ عَلِيمٌ ٧٩

**80**. У шундай Зотки, сизларга яшил дарахтдан олов қилиб берди. Қарабсизларки, ундан олов ёқиб турибсизлар.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلشَّجَرِ ٱلۡأَخۡضَرِ نَارٗا فَإِذَآ أَنتُم مِّنۡهُ تُوقِدُونَ ٨٠

**81**. Осмонлару ерни яратган Зот уларнинг ўхшашини ярата олмайдими? Орий! У Яратгувчи, Билгувчи Зотдир.

أَوَلَيۡسَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يَخۡلُقَ مِثۡلَهُمۚ
بَلَىٰ وَهُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ٨١

**82**. Бир нарсани ирода қилган пайтида Унинг иши унга «Бўл», дейишдир. Бас, у бўлади.

إِنَّمَآ أَمۡرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيۡـًٔا أَن يَقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٨٢

**83**. Ҳамма нарсанинг эгалиги Қўлида бўлган Зот ҳар қандай нуқсондан Покдир ва Унгагина қайтариласизлар.

فَسُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٨٣

# Соффот الصافات

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

1. Саф тортиб турган (фаришта)ларга қасам.

وَٱلصَّٰٓفَّٰتِ صَفًّا ۝١

2. Зажр қилгувчи (фаришта)ларга қасам.

فَٱلزَّٰجِرَٰتِ زَجْرًا ۝٢

3. Зикрни тиловат қилгувчи (фаришта)ларга қасам.

فَٱلتَّٰلِيَٰتِ ذِكْرًا ۝٣

4. Дарҳақиқат, илоҳингиз биттадир.

إِنَّ إِلَٰهَكُمْ لَوَٰحِدٌ ۝٤

5. Осмонлару ернинг ва улар орасидаги нарсаларнинг Парвардигоридир. Машриқларнинг Парвардигоридир.

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَرَبُّ ٱلْمَشَٰرِقِ ۝٥

6. Дарҳақиқат, Биз дунё осмонини юлдузлар безаги ила безадик.

إِنَّا زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِزِينَةٍ ٱلْكَوَاكِبِ ۝٦

7. Ҳар бир итоатсиз шайтондан сақладик.

وَحِفْظًا مِّن كُلِّ شَيْطَٰنٍ مَّارِدٍ ۝٧

8. Улар олий мавжудотни эшита олмаслар ва ҳар тарафдан отилурлар.

لَّا يَسَّمَّعُونَ إِلَى ٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰ وَيُقْذَفُونَ مِن كُلِّ جَانِبٍ ۝٨

9. Ҳайдалурлар! Улар учун доимий азоб бордир.

دُحُورًا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ وَاصِبٌ ۝٩

10. Илло биронтаси бир хабарни ўғирлаб олса, бас, уни учар юлдуз қувиб етар (ва ҳалок қилар).

إِلَّا مَنْ خَطِفَ ٱلْخَطْفَةَ فَأَتْبَعَهُۥ شِهَابٌ ثَاقِبٌ ۝١٠

11. Бас, сиз улардан сўранг-чи, улар кучлироқ яратилганмикинлар ёки Биз яратганларми? Дарҳақиқат, Биз уларни бир ёпишқоқ лойдан яратганмиз.

فَٱسْتَفْتِهِمْ أَهُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَم مَّنْ خَلَقْنَآ ۚ إِنَّا خَلَقْنَٰهُم مِّن طِينٍ لَّازِبٍ ۝١١

12. Сиз таажжубдасиз. Улар эса масхара қилурлар.

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُونَ ۝١٢

| | |
|---|---|
| **13**. Уларга насиҳат қилинса, насихатни олмайдилар. | وَإِذَا ذُكِّرُوا۟ لَا يَذْكُرُونَ ١٣ |
| **14**. Бирон белгини кўрсалар, масхара қиладилар. | وَإِذَا رَأَوْا۟ ءَايَةً يَسْتَسْخِرُونَ ١٤ |
| **15**. «Бу очиқ сеҳрдан бошқа нарса эмас», дейдилар. | وَقَالُوٓا۟ إِنْ هَـٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ١٥ |
| **16**. Ўлиб тупроққа, суякка айланиб кетганимиздан кейин қайта тирилар эканмизми? | أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَـٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ١٦ |
| **17**. Олдинги ота-боболаримиз ҳам-а? | أَوَءَابَآؤُنَا ٱلْأَوَّلُونَ ١٧ |
| **18**. Айтинг: «Ҳа, хор бўлган ҳолингизда». | قُلْ نَعَمْ وَأَنتُمْ دَٰخِرُونَ ١٨ |
| **19**. Бас, у биргина қичқириқ, холос. Қарабсизки, улар қараб турибдилар. | فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ وَٰحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ يَنظُرُونَ ١٩ |
| **20**. «Шўримиз қурсин! Бу Қиёмат куни-ку», деб қоладилар. | وَقَالُوا۟ يَـٰوَيْلَنَا هَـٰذَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ٢٠ |
| **21**. Мана шу сизлар ёлғонга чиқариб юрган ажрим кунидир. | هَـٰذَا يَوْمُ ٱلْفَصْلِ ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢١ |
| **22**. Зулм қилганларни ва уларнинг ҳамтовоқларини ҳамда улар ибодат қилиб ўтган нарсаларини тўпланглар! | ۞ ٱحْشُرُوا۟ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ وَأَزْوَٰجَهُمْ وَمَا كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ٢٢ |
| **23**. Аллоҳни қўйиб. Бас, уларни дўзах йўлига бошланглар. | مِن دُونِ ٱللَّهِ فَٱهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلْجَحِيمِ ٢٣ |
| **24**. Ва уларни тўхтатинглар! Албатта, улар сўралгувчидирлар. | وَقِفُوهُمْ ۖ إِنَّهُم مَّسْـُٔولُونَ ٢٤ |
| **25**. Сизларга нима бўлдики, бир-бирингизга ёрдам бермаяпсизлар? | مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُونَ ٢٥ |
| **26**. Йўқ! Улар бугун таслим бўлгувчилардир. | بَلْ هُمُ ٱلْيَوْمَ مُسْتَسْلِمُونَ ٢٦ |
| **27**. Улар бир-бирларига қараб, бир-бирларидан сўрайдилар. | وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ٢٧ |

| | |
|---|---|
| **28**. Дедилар: «Дарҳақиқат, сизлар бизга ўнг томондан келар эдингизлар». | قَالُوٓاْ إِنَّكُمْ كُنتُمْ تَأْتُونَنَا عَنِ ٱلْيَمِينِ ٢٨ |
| **29**. Дедилар: «Аксинча, ўзларингиз мўмин бўлмагансизлар». | قَالُواْ بَل لَّمْ تَكُونُواْ مُؤْمِنِينَ ٢٩ |
| **30**. Биз учун сизларнинг устингиздан ҳеч қандай ҳукмронлик бўлмаган. Балки ўзингиз ҳаддан ошган қавм бўлгансиз. | وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيْكُم مِّن سُلْطَٰنٍۭۖ بَلْ كُنتُمْ قَوْمًا طَٰغِينَ ٣٠ |
| **31**. Бас, бизга Парвардигоримизнинг сўзи ҳақ бўлди. Энди биз аниқ тотгувчилармиз. | فَحَقَّ عَلَيْنَا قَوْلُ رَبِّنَآۖ إِنَّا لَذَآئِقُونَ ٣١ |
| **32**. Сизларни йўлдан оздирдик. Дарҳақиқат, биз ўзимиз йўлдан озгувчилар эдик. | فَأَغْوَيْنَٰكُمْ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ٣٢ |
| **33**. Бас, албатта, улар у кунда азобда шерик бўлгувчилардир. | فَإِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِى ٱلْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٣٣ |
| **34**. Дарҳақиқат, Биз жиноятчиларни шундай қилурмиз. | إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِٱلْمُجْرِمِينَ ٣٤ |
| **35**. Дарҳақиқат, уларга «Аллоҳдан ўзга илоҳ йўқ», дейилса, ўзларини катта олгандилар. | إِنَّهُمْ كَانُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَهُمْ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ ٣٥ |
| **36**. «Бир мажнун шоирни деб худоларимизни тарк қилар эканмизми?"- дейдилар. | وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓاْ ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٍ مَّجْنُونٍۭ ٣٦ |
| **37**. Асло! У ҳақни олиб келди ва пайғамбарларни тасдиқ этди. | بَلْ جَآءَ بِٱلْحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلْمُرْسَلِينَ ٣٧ |
| **38**. Албатта, сиз аламли азобни тотгувчидирсиз. | إِنَّكُمْ لَذَآئِقُواْ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَلِيمِ ٣٨ |
| **39**. Қилиб ўтган ишларингизнинггина жазосини олурсизлар. | وَمَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٣٩ |
| **40**. Аллоҳнинг покиза бандаларигина бундан мустасно. | إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ٤٠ |

| | |
|---|---|
| **41**. Ана ўшалар учун маълум ризқ бордир. | أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ رِزۡقٞ مَّعۡلُومٞ ٤١ |
| **42**. Мевалар. Уларга иззат-икром кўрсатилур. | فَوَٰكِهُ وَهُم مُّكۡرَمُونَ ٤٢ |
| **43**. Ноз-неъмат боғларида. | فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٤٣ |
| **44**. Сўриларда бир-бирларига қараб. | عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ٤٤ |
| **45**. Уларга оқар чашмадан қадаҳлар айлантириб турилур. | يُطَافُ عَلَيۡهِم بِكَأۡسٖ مِّن مَّعِينِۭ ٤٥ |
| **46**. Оппоқ, ичгувчига лаззатбахш. | بَيۡضَآءَ لَذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ ٤٦ |
| **47**. Унда маст қиладиган ҳеч нарса йўқ ва улар ундан маст бўлмаслар. | لَا فِيهَا غَوۡلٞ وَلَا هُمۡ عَنۡهَا يُنزَفُونَ ٤٧ |
| **48**. Уларнинг ҳузурида кўзларини тийгувчилар бор. | وَعِندَهُمۡ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ عِينٞ ٤٨ |
| **49**. Бамисоли яшириб қўйилган тухумлардек. | كَأَنَّهُنَّ بَيۡضٞ مَّكۡنُونٞ ٤٩ |
| **50**. Бир-бирларига қараб, бир-бирларидан сўрайдилар. | فَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٥٠ |
| **51**. Улардан бири дейди: «Менинг бир дўстим бор эди». | قَالَ قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٞ ٥١ |
| **52**. У айтар эдики: «Сен ростдан ҳам тасдиқловчиларданмисан?! | يَقُولُ أَءِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُصَدِّقِينَ ٥٢ |
| **53**. Ўлибтупроқвасуяккаайланибкетганимиздан кейин жазолангувчилармизми? | أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَدِينُونَ ٥٣ |
| **54**. Сизлар ҳам қарагувчилармисиз?» | قَالَ هَلۡ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ٥٤ |
| **55**. Бас, ўзи қараб, уни дўзахнинг ўртасида кўрди. | فَٱطَّلَعَ فَرَءَاهُ فِي سَوَآءِ ٱلۡجَحِيمِ ٥٥ |
| **56**. Деди: «Аллоҳга қасамки, мени ҳам ҳалок қилишингга оз қолган экан». | قَالَ تَٱللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرۡدِينِ ٥٦ |

57. Парвардигоримнинг неъмати бўлмаганида ҳозирланувчилардан бўлиб қолардим.

وَلَوۡلَا نِعۡمَةُ رَبِّي لَكُنتُ مِنَ ٱلۡمُحۡضَرِينَ ٥٧

58. Биз ўлгувчи эмас эканмизми?!

أَفَمَا نَحۡنُ بِمَيِّتِينَ ٥٨

59. Биринчи марта ўлганимиз бундан мустасно. Биз азоблангувчилар эмасмиз.

إِلَّا مَوۡتَتَنَا ٱلۡأُولَىٰ وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ٥٩

60. Буюк зафар мана шу.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٠

61. Бас, амал қилгувчилар мана шундай зафар учун амал этсинлар.

لِمِثۡلِ هَٰذَا فَلۡيَعۡمَلِ ٱلۡعَٰمِلُونَ ٦١

62. Мана шу яхшироқ зиёфатми ёки заққум дарахтими?

أَذَٰلِكَ خَيۡرٞ نُّزُلًا أَمۡ شَجَرَةُ ٱلزَّقُّومِ ٦٢

63. Дарҳақиқат, Биз уни золимлар учун фитна қилдик.

إِنَّا جَعَلۡنَٰهَا فِتۡنَةٗ لِّلظَّٰلِمِينَ ٦٣

64. Дарҳақиқат, у дўзах қаърида ўсадиган бир дарахтдир.

إِنَّهَا شَجَرَةٞ تَخۡرُجُ فِيٓ أَصۡلِ ٱلۡجَحِيمِ ٦٤

65. Унинг мевалари шайтонларнинг бошларига ўхшайди.

طَلۡعُهَا كَأَنَّهُۥ رُءُوسُ ٱلشَّيَٰطِينِ ٦٥

66. Бас, улар ундан егувчилардир. Ундан қоринларни тўлдиргувчилардир.

فَإِنَّهُمۡ لَأٓكِلُونَ مِنۡهَا فَمَالِـُٔونَ مِنۡهَا ٱلۡبُطُونَ ٦٦

67. Бунинг устига улар учун ўта қайноқ сувдан аралаштирилур.

ثُمَّ إِنَّ لَهُمۡ عَلَيۡهَا لَشَوۡبٗا مِّنۡ حَمِيمٖ ٦٧

68. Кейин уларнинг қайтиш жойи жаҳаннамга бўлур.

ثُمَّ إِنَّ مَرۡجِعَهُمۡ لَإِلَى ٱلۡجَحِيمِ ٦٨

69. Улар ота-боболарини адашган ҳолда топдилар.

إِنَّهُمۡ أَلۡفَوۡاْ ءَابَآءَهُمۡ ضَآلِّينَ ٦٩

70. Энди ўзлари ҳам уларнинг изларидан чопмоқдалар.

فَهُمۡ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمۡ يُهۡرَعُونَ ٧٠

71. Улардан олдин ўтганларнинг кўплари аниқ адашганлар.

وَلَقَدۡ ضَلَّ قَبۡلَهُمۡ أَكۡثَرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٧١

**72**. Дарҳақиқат, уларнинг ичларига огоҳлантиргувчилар юбордик.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ٧٢

**73**. Бас, огоҳлантирилганларнинг оқибати қандай бўлганига қаранг.

فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُنذَرِينَ ٧٣

**74**. Аллоҳнинг покиза бандаларигина бундан мустасно.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٧٤

**75**. Бизга Нуҳ нидо қилди. Бас, Биз нақадар яхши ижобат қилгувчилармиз.

وَلَقَدۡ نَادَىٰنَا نُوحٞ فَلَنِعۡمَ ٱلۡمُجِيبُونَ ٧٥

**76**. Уни ва унинг аҳлини буюк қайғудан қутқардик.

وَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٦

**77**. Айнан унинг зурриётини боқий қолгувчилар қилиб қўйдик.

وَجَعَلۡنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلۡبَاقِينَ ٧٧

**78**. Кейингилар орасида унинг учун (олқишлар) қолдирдик.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ٧٨

**79**. Барча оламларда Нуҳга салом бўлсин!

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٖ فِي ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٩

**80**. Дарҳақиқат, Биз чиройли амал қилгувчиларни мана шундай мукофотлаймиз.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٠

**81**. Дарҳақиқат, у мўмин бандаларимиздандир.

إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨١

**82**. Кейин бошқаларни ғарқ айладик.

ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٨٢

**83**. Албатта, Иброҳим ҳам унинг гуруҳидандир.

۞وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبۡرَٰهِيمَ ٨٣

**84**. Ўшанда у Парвардигорига соф дил билан келганди.

إِذۡ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلۡبٖ سَلِيمٍ ٨٤

**85**. Ўшанда отаси ва қавмига: «Нимага ибодат қилмоқдасизлар?», деганди.

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَاذَا تَعۡبُدُونَ ٨٥

**86**. Аллоҳни қўйиб, сохта худоларни истаб қолдингларми?

أَئِفۡكًا ءَالِهَةٗ دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ٨٦

**87**. Оламлар Парвардигори ҳақида қандай гумондасиз?

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٧

**88**. Кейин у юлдузларга тикилиб қаради.

فَنَظَرَ نَظۡرَةٗ فِي ٱلنُّجُومِ ٨٨

**89**. «Мен аниқ касалман», деди.

فَقَالَ إِنِّي سَقِيمٞ ٨٩

**90**. Бас, ундан юз ўгириб кетдилар.

فَتَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ مُدۡبِرِينَ ٩٠

**91**. Бас, уларнинг худолари ёнига келиб деди: «Қани, емайсизларми?!

فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمۡ فَقَالَ أَلَا تَأۡكُلُونَ ٩١

**92**. Нега гапирмаяпсизлар?»

مَا لَكُمۡ لَا تَنطِقُونَ ٩٢

**93**. Бас, улар ёнига бориб, ўнг қўли билан урди.

فَرَاغَ عَلَيۡهِمۡ ضَرۡبَۢا بِٱلۡيَمِينِ ٩٣

**94**. Бас, унинг олдига шошиб келдилар.

فَأَقۡبَلُوٓاْ إِلَيۡهِ يَزِفُّونَ ٩٤

**95**. Деди: «Ўзингиз йўниб ясаган нарсага ибодат қиласизларми?!

قَالَ أَتَعۡبُدُونَ مَا تَنۡحِتُونَ ٩٥

**96**. Ҳолбуки, сизларни ҳам, қилиб олган нарсаларингизни ҳам Аллоҳ яратган-ку?!»

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمۡ وَمَا تَعۡمَلُونَ ٩٦

**97**. Дедилар: «Унинг учун бир бино қуриб, уни оловга отинглар».

قَالُواْ ٱبۡنُواْ لَهُۥ بُنۡيَٰنٗا فَأَلۡقُوهُ فِي ٱلۡجَحِيمِ ٩٧

**98**. Унга бир макрни қасд қилгандилар. Ўзларини паст айладик.

فَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ ٱلۡأَسۡفَلِينَ ٩٨

**99**. Деди: «Мен, албатта, Парвардигорим сари боргувчиман. У мени ҳидоят қилур».

وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٩٩

**100**. Парвардигорим, менга солиҳлардан ато эт.

رَبِّ هَبۡ لِي مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٠٠

**101**. Бас, Биз унга бир ҳалим ўғил ҳақида хушхабар бердик.

فَبَشَّرۡنَٰهُ بِغُلَٰمٍ حَلِيمٖ ١٠١

**102**. У билан бирга юрадиган бўлгач: «Эй ўғилчам,

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعۡيَ قَالَ يَٰبُنَيَّ إِنِّيٓ أَرَىٰ فِي ٱلۡمَنَامِ أَنِّيٓ أَذۡبَحُكَ

فَٱنظُرۡ مَاذَا تَرَىٰۚ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفۡعَلۡ مَا تُؤۡمَرُۖ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ
ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٠٢

мен тушимда сени сўяётганимни кўрмоқдаман. Нима фикр билдиришингни бир ўйлаб кўр», деди. Деди: «Эй отажон, сизга буюрилган ишни қилаверинг. Иншооллоҳ, мени сабр қилгувчилардан топурсиз».

---

فَلَمَّآ أَسۡلَمَا وَتَلَّهُۥ لِلۡجَبِينِ ١٠٣

**103**. Иккиси ҳам (Аллоҳнинг амрига) таслим бўлиб, (отаси) уни пешонаси билан ётқизган пайтда

---

وَنَٰدَيۡنَٰهُ أَن يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ١٠٤

**104**. Унга нидо қилдик: «Иброҳим!

---

قَدۡ صَدَّقۡتَ ٱلرُّءۡيَآۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٠٥

**105**. Дарҳақиқат, сен тушни тасдиқ этдинг». Албатта, Биз муҳсинларни мана шундай мукофотлаймиз.

---

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡبَلَٰٓؤُاْ ٱلۡمُبِينُ ١٠٦

**106**. Албатта, бу очиқ-ойдин синовнинг айни ўзидир.

---

وَفَدَيۡنَٰهُ بِذِبۡحٍ عَظِيمٖ ١٠٧

**107**. Унинг ўрнига бир катта қурбонликни эваз қилиб бердик.

---

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١٠٨

**108**. Кейингилар орасида унинг учун (олқишлар) қолдирдик.

---

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ١٠٩

**109**. Иброҳимга салом бўлсин!

---

كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١١٠

**110**. Биз гўзал амал қилгувчиларни шундай мукофотлармиз.

---

إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١١

**111**. Дарҳақиқат, у мўмин бандаларимиздандир.

---

وَبَشَّرۡنَٰهُ بِإِسۡحَٰقَ نَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٢

**112**. Унга бир пайғамбар ва солиҳлардан бўлажак Исҳоқ ҳақида хушхабар бердик.

---

وَبَٰرَكۡنَا عَلَيۡهِ وَعَلَىٰٓ إِسۡحَٰقَۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحۡسِنٞ وَظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ
مُبِينٞ ١١٣

**113**. Унинг ўзига ҳам, Исҳоққа ҳам барака бердик. Ҳар иккисининг зурриётидан гўзал амал қилгувчи ҳам, ўз жонига очиқ жабр қилгувчи ҳам бўлур.

**114**. Дарҳақиқат, Биз Мусо ва Ҳорунга инъом қилдик.

وَلَقَدۡ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١١٤

**115**. Иккисига ҳам, қавмига ҳам улуғ ғамдан нажот бердик.

وَنَجَّيۡنَٰهُمَا وَقَوۡمَهُمَا مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ١١٥

**116**. Уларни қўлладик, бас, улар ғолиб бўлдилар.

وَنَصَرۡنَٰهُمۡ فَكَانُواْ هُمُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ١١٦

**117**. Иккисига равшан Китобни бердик.

وَءَاتَيۡنَٰهُمَا ٱلۡكِتَٰبَ ٱلۡمُسۡتَبِينَ ١١٧

**118**. Иккисини тўғри йўлга ҳидоят қилдик.

وَهَدَيۡنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ١١٨

**119**. Кейингилар орасида иккиси учун (мақтовлар) қолдирдик.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِمَا فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١١٩

**120**. Мусо ва Ҳорунга салом бўлсин!

سَلَٰمٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٠

**121**. Дарҳақиқат, Биз чиройли амал қилгувчиларни мана шундай мукофотлаймиз.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٢١

**122**. Улар мўмин бандаларимиздандирлар.

إِنَّهُمَا مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٢٢

**123**. Илёс ҳам, шак-шубҳасиз, пайғамбарлардандир.

وَإِنَّ إِلۡيَاسَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٢٣

**124**. Ўшанда у қавмига деди: «Тақво қилмайсизларми?!

إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٤

**125**. Баълга ибодат қилиб, энг гўзал Яратгувчини тарк қиласизларми?!

أَتَدۡعُونَ بَعۡلٗا وَتَذَرُونَ أَحۡسَنَ ٱلۡخَٰلِقِينَ ١٢٥

**126**. Сизларнинг ҳам, аввалги ота-боболарингизнинг ҳам Парвардигори Аллоҳни (тарк қиласизларми)?!»

ٱللَّهَ رَبَّكُمۡ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٢٦

**127**. Бас, уни ёлғончига чиқардилар. Энди, албатта, улар (азобга) ҳозир қилингувчилардир.

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمۡ لَمُحۡضَرُونَ ١٢٧

**128**. Аллоҳнинг покиза бандаларигина бундан мустасно.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ١٢٨

**129**. Кейингилар орасида унинг учун (олқишлар) қолдирдик.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١٢٩

**130**. Илёсга салом бўлсин. — سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِلۡ يَاسِينَ ١٣٠

**131**. Дарҳақиқат, Биз чиройли амал қилгувчиларни мана шундай мукофотлаймиз. — إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣١

**132**. Дарҳақиқат, у мўмин бандаларимиздандир. — إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٣٢

**133**. Лут ҳам, шак-шубҳасиз, пайғамбарлардандир. — وَإِنَّ لُوطٗا لَّمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٣٣

**134**. Ўшанда Биз унга ва унинг барча аҳлига нажот бердик. — إِذۡ نَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ١٣٤

**135**. Фақат азобда қолгувчилар орасидаги бир кампиргина бундан мустасно. — إِلَّا عَجُوزٗا فِي ٱلۡغَٰبِرِينَ ١٣٥

**136**. Кейин бошқаларни ҳам ҳалок қилдик. — ثُمَّ دَمَّرۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ١٣٦

**137**. Шак-шубҳасиз, сизлар тонг чоғида уларнинг устидан ўтиб турасизлар. — وَإِنَّكُمۡ لَتَمُرُّونَ عَلَيۡهِم مُّصۡبِحِينَ ١٣٧

**138**. Кечаси ҳам. Ақл юритмайсизларми?! — وَبِٱلَّيۡلِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٣٨

**139**. Юнус ҳам, шак-шубҳасиз, пайғамбарлардандир. — وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٣٩

**140**. Ўшанда у ичи тўла кемага қочганди. — إِذۡ أَبَقَ إِلَى ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ١٤٠

**141**. Бас, қуръа ташлашди ва у мағлублардан бўлди. — فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلۡمُدۡحَضِينَ ١٤١

**142**. Бас, уни маломатга лойиқ бўлган ҳолида наҳанг балиқ ютди. — فَٱلۡتَقَمَهُ ٱلۡحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٞ ١٤٢

**143**. Агар у кўп тасбеҳ айтгувчилардан бўлмаганида эди, — فَلَوۡلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُسَبِّحِينَ ١٤٣

**144**. Унинг қорнида қайта тириладиган кунгача қолиб кетган бўларди. — لَلَبِثَ فِي بَطۡنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤٤

**145**. Бас, уни хаста ҳолида қуруқликка отдик. — ۞فَنَبَذۡنَٰهُ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٞ ١٤٥

وَأَنۢبَتۡنَا عَلَيۡهِ شَجَرَةٗ مِّن يَقۡطِينٖ ١٤٦

**146**. Ва унинг устига қовоқ дарахтини ўстириб қўйдик.

وَأَرۡسَلۡنَٰهُ إِلَىٰ مِاْئَةِ أَلۡفٍ أَوۡ يَزِيدُونَ ١٤٧

**147**. Уни юз минг ёки ундан-да кўпроққа пайғамбар қилдик.

فَـَٔامَنُواْ فَمَتَّعۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ حِينٖ ١٤٨

**148**. Иймон келтирдилар. Бас, уларни маълум муддат баҳраманд этдик.

فَٱسۡتَفۡتِهِمۡ أَلِرَبِّكَ ٱلۡبَنَاتُ وَلَهُمُ ٱلۡبَنُونَ ١٤٩

**149**. Энди улардан сўранг-чи, Парвардигорингизники қизлар-у, уларники ўғиллар эканми?

أَمۡ خَلَقۡنَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِنَٰثٗا وَهُمۡ شَٰهِدُونَ ١٥٠

**150**. Ёки фаришталарни қиз қилиб яратганмиз-у, улар эса гувоҳ бўлиб туришганми?

أَلَآ إِنَّهُم مِّنۡ إِفۡكِهِمۡ لَيَقُولُونَ ١٥١

**151**. Огоҳ бўлингизки, улар ўз уйдирмаларида шундай дейдилар:

وَلَدَ ٱللَّهُ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٥٢

**152**. «Аллоҳ бола кўрди». Ва, албатта, улар ёлғончилардир.

أَصۡطَفَى ٱلۡبَنَاتِ عَلَى ٱلۡبَنِينَ ١٥٣

**153**. Ўғилларни қўйиб, қизларни танлаб олган эмишми?!

مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ١٥٤

**154**. (Эй мушриклар), сизларга нима бўлди? Қандай ҳукм чиқармоқдасизлар?

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ١٥٥

**155**. Эс-ҳушингизни йиғиб олмайсизларми?!

أَمۡ لَكُمۡ سُلۡطَٰنٞ مُّبِينٞ ١٥٦

**156**. Ёки сизларда очиқ-ойдин бир ҳужжат борми?!

فَأۡتُواْ بِكِتَٰبِكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٥٧

**157**. Ростгўйлардан бўлсангиз, китобингизни келтиринглар-чи!

وَجَعَلُواْ بَيۡنَهُۥ وَبَيۡنَ ٱلۡجِنَّةِ نَسَبٗاۚ وَلَقَدۡ عَلِمَتِ ٱلۡجِنَّةُ إِنَّهُمۡ لَمُحۡضَرُونَ ١٥٨

**158**. У билан жинлар орасида насаб риштаси бор, дедилар. Ҳолбуки, жинлар аниқ билдиларки, улар ҳозирлангувчилардир.

سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ١٥٩

**159**. Аллоҳ улар васф қилган нарсадан покдир.

| | |
|---|---|
| **160**. Аллоҳнинг покиза бандаларигина бундан мустасно. | إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ١٦٠ |
| **161**. Албатта, сизлар ҳам, сиғинаётган бутларингиз ҳам | فَإِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ ١٦١ |
| **162**. У Зотга қарши фитнага солгувчи бўла олмассиз. | مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ بِفَٰتِنِينَ ١٦٢ |
| **163**. Жаҳаннамга киргувчи бўлганлар бундан мустасно. | إِلَّا مَنۡ هُوَ صَالِ ٱلۡجَحِيمِ ١٦٣ |
| **164**. Биздан ҳар биримиз учун маълум бир мақом бор. | وَمَا مِنَّآ إِلَّا لَهُۥ مَقَامٞ مَّعۡلُومٞ ١٦٤ |
| **165**. Албатта, бизлар саф тортиб тургувчилармиз. | وَإِنَّا لَنَحۡنُ ٱلصَّآفُّونَ ١٦٥ |
| **166**. Ва, албатта, бизлар тасбеҳ айтгувчилармиз. | وَإِنَّا لَنَحۡنُ ٱلۡمُسَبِّحُونَ ١٦٦ |
| **167**. Ҳолбуки, улар дер эдилар: | وَإِن كَانُواْ لَيَقُولُونَ ١٦٧ |
| **168**. «Бизда ҳам олдингилардан бир эслатма бўлганида эди. | لَوۡ أَنَّ عِندَنَا ذِكۡرٗا مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٦٨ |
| **169**. Биз ҳам сўзсиз Аллоҳнинг покиза бандалари бўлар эдик». | لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ١٦٩ |
| **170**. Бас, унга куфр келтирдилар. Энди яқинда билурлар. | فَكَفَرُواْ بِهِۦۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ١٧٠ |
| **171**. Дарҳақиқат, пайғамбар қилиб юборилган бандаларимизга Сўзимиз ўтган. | وَلَقَدۡ سَبَقَتۡ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٧١ |
| **172**. Шак-шубҳасиз, аниқ улар қўллаб-қувватлангувчилардир. | إِنَّهُمۡ لَهُمُ ٱلۡمَنصُورُونَ ١٧٢ |
| **173**. Ва, албатта, Бизнинг қўшинимиз ғолиблардир. | وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ١٧٣ |
| **174**. Бас, сиз улардан бироз муддат юз ўгириб туринг. | فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ حِينٖ ١٧٤ |

| | |
|---|---|
| **175**. Ўшанда уларни кўринг. Улар ҳам сизни кўрадилар. | وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٥﴾ |
| **176**. Ҳали улар Бизнинг азобимизни шоширяптиларми?! | أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٧٦﴾ |
| **177**. Азоб уларнинг ҳовлисига тушганида огоҳлантирилганларнинг тонги жуда ёмон бўлади. | فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَآءَ صَبَاحُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿١٧٧﴾ |
| **178**. Бас, улардан бироз муддат юз ўгириб туринг. | وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٨﴾ |
| **179**. Кўринг. Улар ҳам яқинда кўрадилар. | وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٩﴾ |
| **180**. Қудрат эгаси бўлмиш Парвардигорингиз улар васф этаётган сифатлардан Покдир. | سُبْحَـٰنَ رَبِّكَ رَبِّ ٱلْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٨٠﴾ |
| **181**. Пайғамбарларга салом бўлсин! | وَسَلَـٰمٌ عَلَى ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٨١﴾ |
| **182**. Оламлар Парвардигори Аллоҳга ҳамд бўлсин! | وَٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿١٨٢﴾ |

# Сод ص

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Сод. Зикр соҳиби бўлмиш Қуръонга қасам.

صٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ذِي ٱلذِّكۡرِ ١

---

**2**. Балки куфр келтирганлар такаббурлик ва саркашликдадирлар.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي عِزَّةٖ وَشِقَاقٖ ٢

---

**3**. Биз улардан олдин ҳам қанча асрларни ҳалок этганмиз. Бас, нидо қилдилар. Аммо бу вақт нажот вақти эмас эди.

كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّن قَرۡنٖ فَنَادَواْ وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٖ ٣

---

**4**. Ўзларидан бир огоҳлантиргувчи келганидан ажабландилар ва кофирлар: «Бу бир ёлғончи сеҳргар», дедилар.

وَعَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡۖ وَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا سَٰحِرٞ كَذَّابٌ ٤

---

**5**. Ҳамма худоларни битта худо қилибдими? Ҳақиқатан, бу жуда қизиқ нарса!

أَجَعَلَ ٱلۡأٓلِهَةَ إِلَٰهٗا وَٰحِدًاۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٌ عُجَابٞ ٥

---

**6**. Уларнинг катталари дедилар: «Юринглар, худоларингиз борасида сабр қилинглар. Албатта, бу қасддан қилинаётган нарсадир».

وَٱنطَلَقَ ٱلۡمَلَأُ مِنۡهُمۡ أَنِ ٱمۡشُواْ وَٱصۡبِرُواْ عَلَىٰٓ ءَالِهَتِكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٞ يُرَادُ ٦

---

**7**. Охирги миллат орасида бу ҳақда эшитмадик. Бу тўқимадан бошқа нарса эмас.

مَا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِي ٱلۡمِلَّةِ ٱلۡأٓخِرَةِ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا ٱخۡتِلَٰقٌ ٧

---

**8**. «Орамиздан келиб-келиб ўшанга Зикр нозил қилинибдими?!» Йўқ! Улар Зикрим ҳақида шак-шубҳададирлар. Йўқ! Улар ҳали азобимни татиб кўрмадилар.

أَءُنزِلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ مِنۢ بَيۡنِنَاۚ بَلۡ هُمۡ فِي شَكّٖ مِّن ذِكۡرِيۚ بَل لَّمَّا يَذُوقُواْ عَذَابِ ٨

---

**9**. Ёки Қудратли ва Саховатли Парвардигорингизнинг раҳмат хазиналари уларнинг олдиларидамикин-а?!

أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَحۡمَةِ رَبِّكَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡوَهَّابِ ٩

---

**10**. Ёки осмонлару ернинг ва улар орасидаги

أَمۡ لَهُم مُّلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَاۖ فَلۡيَرۡتَقُواْ فِي ٱلۡأَسۡبَٰبِ ١٠

нарсаларнинг мулки уларникими? У ҳолда сабаблари ила кўтарилаверсинлар!

جُندٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُومٌ مِّنَ ٱلْأَحْزَابِ ١١

**11**. Анави ердаги фирқалар орасида мағлуб бўлган бир қўшин.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ ذُو ٱلْأَوْتَادِ ١٢

**12**. Улардан олдин Нуҳ қавми, Од ва қозиқлар эгаси Фиръавн ҳам ёлғончи қилган.

وَثَمُودُ وَقَوْمُ لُوطٍ وَأَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْأَحْزَابُ ١٣

**13**. Самуд, Лут қавми ва дарахтзор эгалари ҳам. Ана ўшалар фирқалардир.

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ١٤

**14**. Ҳаммалари пайғамбарларни аниқ ёлғончи қилдилар. Бас, Менинг азобим ҳақ бўлди.

وَمَا يَنظُرُ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً مَّا لَهَا مِن فَوَاقٍ ١٥

**15**. Ана ўшалар ҳеч тўхтамасдан келадиган биргина даҳшатли қичқириқдан бошқа нарсани кутмаяптилар.

وَقَالُوا۟ رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْحِسَابِ ١٦

**16**. Дедилар: «Парвардигоро, бизга насибамизни ҳисоб кунидан олдин тезроқ бера қол».

ٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُۥدَ ذَا ٱلْأَيْدِ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ١٧

**17**. Сиз улар айтаётган гапларга сабр қилинг ва қувват соҳиби бўлган бандамиз Довудни эсланг! Дарҳақиқат, у бутунлай қайтгувчидир.

إِنَّا سَخَّرْنَا ٱلْجِبَالَ مَعَهُۥ يُسَبِّحْنَ بِٱلْعَشِيِّ وَٱلْإِشْرَاقِ ١٨

**18**. Дарҳақиат, Биз тоғларни бўйсундирдик. Улар у билан кечки пайт ва эрталаб тасбеҳ айтадилар.

وَٱلطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُۥٓ أَوَّابٌ ١٩

**19**. Тўпланган қушларни ҳам. Барчалари унга қайтгувчидир.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُۥ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحِكْمَةَ وَفَصْلَ ٱلْخِطَابِ ٢٠

**20**. Унинг давлатини қудратли қилдик. Унга ҳикматни ва очиқ хитобни бердик.

۞ وَهَلْ أَتَىٰكَ نَبَؤُا۟ ٱلْخَصْمِ إِذْ تَسَوَّرُوا۟ ٱلْمِحْرَابَ ٢١

**21**. Сизга даъволашгувчилар хабари келдими? Ўшанда улар меҳробга чиқишганди.

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَىٰ دَاوُۥدَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ خَصْمَانِ بَغَىٰ

**22**. Довуднинг олдига киришган пайтида улардан

қўрқиб кетди. Дедилар: «Қўрқма. Биримиз биримизга тажовуз қилган икки даъволашгувчимиз. Бас, сен бизнинг ўртамизда ҳақ билан ҳукм қил, жабр қилма ва бизни тўғри йўлга бошла».

بَعۡضُنَا عَلَىٰ بَعۡضٖ فَٱحۡكُم بَيۡنَنَا بِٱلۡحَقِّ وَلَا تُشۡطِطۡ وَٱهۡدِنَآ إِلَىٰ
سَوَآءِ ٱلصِّرَٰطِ ٢٢

---

**23**. «Мана бу менинг биродарим. Унинг тўқсон тўққизта совлиқ қўйи бор. Менинг эса битта совлиқ қўйим бор. У ўшани ҳам менга берасан, деди ва сўзлашувда мени енгди».

إِنَّ هَٰذَآ أَخِي لَهُۥ تِسۡعٞ وَتِسۡعُونَ نَعۡجَةٗ وَلِيَ نَعۡجَةٞ وَٰحِدَةٞ فَقَالَ
أَكۡفِلۡنِيهَا وَعَزَّنِي فِي ٱلۡخِطَابِ ٢٣

---

**24**. Деди: «Дарҳақиқат, у сенинг совлиқ қўйингни ўзининг совлиқларига қўшиб олишни сўраб сенга зулм қилибди. Кўп шериклар бир-бирларига зулм қиладилар. Иймон келтирган ва яхши амаллар қилган кишиларгина бундан мустасно. Улар жуда озчилик». Довуд уни имтиҳон қилганимизни билди-да, Парвардигоридан мағфират тилади ва саждага йиқилиб, тавба-тазарру қилди.

قَالَ لَقَدۡ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعۡجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِۦۖ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ
ٱلۡخُلَطَآءِ لَيَبۡغِي بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٍ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَقَلِيلٞ مَّا هُمۡۗ وَظَنَّ دَاوُۥدُ أَنَّمَا فَتَنَّٰهُ فَٱسۡتَغۡفَرَ رَبَّهُۥ
وَخَرَّۤ رَاكِعٗاۤ وَأَنَابَ۩ ٢٤

---

**25**. Бас, унинг ўша (хатоси)ни мағфират қилдик. Албатта, унинг учун Бизнинг ҳузуримизда яқинлик ва гўзал оқибат бордир.

فَغَفَرۡنَا لَهُۥ ذَٰلِكَۖ وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلۡفَىٰ وَحُسۡنَ مَـَٔابٖ ٢٥

---

**26**. Эй Довуд, дарҳақиқат, Биз сени ерда халифа қилдик. Бас, одамлар орасида ҳақ билан ҳукм чиқар. Ҳавойи нафсга эргашиб кетма. Тағин сени Аллоҳнинг йўлидан оздириб қўймасин. Албатта, Аллоҳ йўлидан озадиганлар учун ҳисоб кунини унутиб қўйганлари сабабли қаттиқ азоб бордир.

يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلۡنَٰكَ خَلِيفَةٗ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱحۡكُم بَيۡنَ ٱلنَّاسِ
بِٱلۡحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ ٱلۡهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَضِلُّونَ
عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدُۢ بِمَا نَسُواْ يَوۡمَ ٱلۡحِسَابِ ٢٦

---

**27**. Осмону ерни ва улар орасидаги нарсаларни беҳуда яратмадик. Бу куфр келтирганларнинг гумонидир. Бас, куфр келтирганларга дўзахдан иборат ҳалокат бўлсин!

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا بَٰطِلٗاۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْۚ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنَ ٱلنَّارِ ٢٧

---

**28**. Иймон келтириб, солиҳ амаллар қилганларни ер юзида бузғунчилик қилувчилар каби

أَمۡ نَجۡعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَٱلۡمُفۡسِدِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ
أَمۡ نَجۡعَلُ ٱلۡمُتَّقِينَ كَٱلۡفُجَّارِ ٢٨

қилармидик?! Йўқ! Биз тақводорларни фожирлар каби қилармидик?!

**29**. Биз сизга нозил қилган Китоб муборакдир. Токи унинг оятларини тадаббур қилсинлар ва ақл эгалари эслатма-ибрат олсинлар.

كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ مُبَٰرَكٞ لِّيَدَّبَّرُوٓاْ ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢٩

**30**. Довудга Сулаймонни ҳадя қилдик. У нақадар яхши банда. Албатта, у қайтгувчидир.

وَوَهَبۡنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيۡمَٰنَۚ نِعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ٣٠

**31**. Эсланг, бир оқшом унга гижинглаб турган учқур отлар кўрсатилди.

إِذۡ عُرِضَ عَلَيۡهِ بِٱلۡعَشِيِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ ٱلۡجِيَادُ ٣١

**32**. Бас, деди: «Дарҳақиқат, мен дунё ишқига берилиб кетиб, Парвардигоримни эслашдан чалғиб қолибман. Ҳатто (қуёш) парда ортига беркинибди.

فَقَالَ إِنِّيٓ أَحۡبَبۡتُ حُبَّ ٱلۡخَيۡرِ عَن ذِكۡرِ رَبِّي حَتَّىٰ تَوَارَتۡ بِٱلۡحِجَابِ ٣٢

**33**. Уларни менга қайтаринглар». Бас, уларнинг оёқ ва бўйинларини силашга киришди.

رُدُّوهَا عَلَيَّۖ فَطَفِقَ مَسۡحَۢا بِٱلسُّوقِ وَٱلۡأَعۡنَاقِ ٣٣

**34**. Дарҳақиқат, Биз Сулаймонни синадик ва тахти устига бир жасадни ташладик. Сўнгра у тавба-тазарру қилди.

وَلَقَدۡ فَتَنَّا سُلَيۡمَٰنَ وَأَلۡقَيۡنَا عَلَىٰ كُرۡسِيِّهِۦ جَسَدٗا ثُمَّ أَنَابَ ٣٤

**35**. Деди: «Парвардигорим, мени кечир. Менга мендан кейин бирон кишига муяссар бўлмайдиган подшоҳликни ато эт. Дарҳақиқат, Сенинг Ўзинг ҳадя этгувчисан».

قَالَ رَبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَهَبۡ لِي مُلۡكٗا لَّا يَنۢبَغِي لِأَحَدٖ مِّنۢ بَعۡدِيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡوَهَّابُ ٣٥

**36**. Бас, унга шамолни бўйсундирдик, унинг амри ила у истаган тарафга майин эсадиган бўлди.

فَسَخَّرۡنَا لَهُ ٱلرِّيحَ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦ رُخَآءً حَيۡثُ أَصَابَ ٣٦

**37**. Яна барча бинокор ва ғаввос шайтонларни ҳам.

وَٱلشَّيَٰطِينَ كُلَّ بَنَّآءٖ وَغَوَّاصٖ ٣٧

**38**. Бошқаларни ҳам. Кишанланган ҳолларида.

وَءَاخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي ٱلۡأَصۡفَادِ ٣٨

**39**. Бу Бизнинг ато этган нарсамиздир. Бас, инъом эт ёки ўзингда олиб қол. Ҳисоб-китоб қилинмас.

هَٰذَا عَطَآؤُنَا فَٱمۡنُنۡ أَوۡ أَمۡسِكۡ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٣٩

**40**. Шак-шубҳасиз, унинг учун Бизнинг ҳузуримизда яқ инлик ва гўзал оқибат бор.

وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلۡفَىٰ وَحُسۡنَ مَـَٔابٖ ٤٠

**41**. Бандамиз Айюбни эсланг. Ўшанда у Парвардигорига нидо қилиб: «Албатта, мени шайтон машаққат ва азоб ила ушлади», деганди.

وَٱذۡكُرۡ عَبۡدَنَآ أَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلشَّيۡطَٰنُ بِنُصۡبٖ وَعَذَابٍ ٤١

**42**. «Оёғинг билан теп! Бу чўмиладиган ва ичиладиган муздек сувдир».

ٱرۡكُضۡ بِرِجۡلِكَۖ هَٰذَا مُغۡتَسَلُۢ بَارِدٞ وَشَرَابٞ ٤٢

**43**. Ўз томонимиздан марҳамат кўрсатиб ҳамда ақл эгалари учун эслатма-ибрат бўлиши учун унга оиласини ва улар билан бирга яна ўшанчани ҳадя этдик.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنَّا وَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٤٣

**44**. «Қўлингга бир боғ новдани олиб, ўша билан ур. Қасамингни бузма». Дарҳақиқат, Биз уни сабрли топдик. У нақадар яхши банда. Албатта, у қайтгувчидир.

وَخُذۡ بِيَدِكَ ضِغۡثٗا فَٱضۡرِب بِّهِۦ وَلَا تَحۡنَثۡۗ إِنَّا وَجَدۡنَٰهُ صَابِرٗاۚ نِّعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٞ ٤٤

**45**. Қўллар ва кўзлар эгалари бўлган бандаларимиз Иброҳим, Исҳоқ ва Яъқубни эсланг.

وَٱذۡكُرۡ عِبَٰدَنَآ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ أُوْلِي ٱلۡأَيۡدِي وَٱلۡأَبۡصَٰرِ ٤٥

**46**. Дарҳақиқат, Биз уларни (охират) диёрини эслаш хислати билан холис қилдик.

إِنَّآ أَخۡلَصۡنَٰهُم بِخَالِصَةٖ ذِكۡرَى ٱلدَّارِ ٤٦

**47**. Ҳақиқатан, улар Бизнинг ҳузуримизда танланган яхши кишилардандир.

وَإِنَّهُمۡ عِندَنَا لَمِنَ ٱلۡمُصۡطَفَيۡنَ ٱلۡأَخۡيَارِ ٤٧

**48**. Исмоил, ал-Ясаъ ва Зул-Кифлни ҳам эсланг. Барчалари яхшилардандир.

وَٱذۡكُرۡ إِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ وَكُلّٞ مِّنَ ٱلۡأَخۡيَارِ ٤٨

**49**. Бу бир эслатмадир. Шак-шубҳасиз, тақводор зотлар учун гўзал оқибат бордир.

هَٰذَا ذِكۡرٞۚ وَإِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ لَحُسۡنَ مَـَٔابٖ ٤٩

**50**. Дарвозалари очиқ мангу жаннатлар.

جَنَّٰتِ عَدۡنٖ مُّفَتَّحَةٗ لَّهُمُ ٱلۡأَبۡوَٰبُ ٥٠

**51**. У жойларда ястаниб ўтириб, кўп мева ва шароб чақирурлар.

مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدۡعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٖ كَثِيرَةٖ وَشَرَابٖ ٥١

52. Уларнинг ҳузурида кўзларини тийган тенгдошлар бордир.

۞ وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ أَتْرَابٌ ﴿٥٢﴾

53. Бу сизларга ҳисоб куни учун ваъда этилган нарсалардир.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ﴿٥٣﴾

54. Дарҳақиқат, бу Бизнинг ризқимиздир. Унинг адоси йўқ.

إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ ﴿٥٤﴾

55. Гап шу. Ҳаддан ошгувчилар учун ёмон оқибат бордир.

هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٍ ﴿٥٥﴾

56. У жаҳаннамдир. Унда ёнадилар. У нақадар ёмон жой!

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ﴿٥٦﴾

57. Мана буни татисинлар. У қайноқ сув ва йирингдир.

هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ﴿٥٧﴾

58. Бошқалари ҳам шу шаклда турли хилдир.

وَءَاخَرُ مِن شَكْلِهِۦٓ أَزْوَٰجٌ ﴿٥٨﴾

59. Мана булар сизлар билан бирга ташлангувчи гуруҳдир. Хуш келмабдилар! Дарҳақиқат, улар дўзахга киргувчилардир.

هَٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ ۖ لَا مَرْحَبًۢا بِهِمْ ۚ إِنَّهُمْ صَالُوا۟ ٱلنَّارِ ﴿٥٩﴾

60. Дедилар: «Аксинча, ўзингиз хуш келмабсиз! Уни бизга сизлар тақдим этдингиз. Нақадар ёмон жой!»

قَالُوا۟ بَلْ أَنتُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِكُمْ ۖ أَنتُمْ قَدَّمْتُمُوهُ لَنَا ۖ فَبِئْسَ ٱلْقَرَارُ ﴿٦٠﴾

61. Дедилар: «Парвардигоро, ким бизга шуни тақдим этган бўлса, унга дўзахдаги азобни икки баробар зиёда қил».

قَالُوا۟ رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِى ٱلنَّارِ ﴿٦١﴾

62. Дедилар: «Бизга нима бўлдики, ёмонлардан деб ҳисоблаб юрган кишиларни кўрмаяпмиз».

وَقَالُوا۟ مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ ٱلْأَشْرَارِ ﴿٦٢﴾

63. Биз уларни масхара қилиб олган эдикми ё?! Ёки кўзлар улардан тойдими?

أَتَّخَذْنَٰهُمْ سِخْرِيًّا أَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ ٱلْأَبْصَٰرُ ﴿٦٣﴾

64. Дарҳақиқат, дўзах аҳлининг ана шундай

إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ أَهْلِ ٱلنَّارِ ﴿٦٤﴾

талашиб тортишишлари ҳақдир.

**65**. Айтинг: «Мен фақат огоҳлантирувчиман, холос. Аллоҳдан ўзга илоҳ йўқдир. У Ягонадир, Қаҳҳордир».

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ مُنذِرٌۖ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ ٦٥

**66**. Осмонлару ернинг ва улар орасидаги нарсаларнинг Парвардигори, Азиз ва Ғаффор.

رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ٦٦

**67**. Айтинг: «У улуғ хабардир».

قُلْ هُوَ نَبَؤٌاْ عَظِيمٌ ٦٧

**68**. Сизлар эса ундан юз ўгирмоқдасизлар.

أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ٦٨

**69**. Менда тортишаётган фаришталар ҳақида ҳеч қандай билим йўқ эди.

مَا كَانَ لِيَ مِنْ عِلْمٍۭ بِٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰٓ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ٦٩

**70**. Менга фақат ўзимнинг очиқ-ойдин огоҳлантиргувчи эканлигим ваҳий қилинади, холос.

إِن يُوحَىٰٓ إِلَيَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٧٠

**71**. Эсланг! Ўшанда Парвардигорингиз фаришталарга: «Дарҳақиқат, Мен лойдан бир одам яратгувчиман», деган эди.

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقُۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ٧١

**72**. Бас, қачон уни расо қилиб, унга Ўз Руҳимдан пуфлаганимдан кейин унга сажда қилган ҳолингизда йиқилинглар!

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُواْ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٧٢

**73**. Бас, ҳамма фаришталар сажда қилдилар.

فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ٧٣

**74**. Иблисгина бундан мустасно бўлди. Мутакаббирлик қилиб, кофирлардан бўлди.

إِلَّآ إِبْلِيسَ ٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٧٤

**75**. Деди: «Эй, Иблис, Ўзимнинг икки Қўлим билан яратган нарсага сажда қилишингдан сени нима ман қилди?! Мутакаббирлик қилдингми ёки олий даражалилардан эдингми?!»

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَيَّۖ أَسْتَكْبَرْتَ
أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْعَالِينَ ٧٥

**76**. Деди: «Мен ундан яхшироқман. Мени оловдан яратгансан. Уни эса лойдан яратдинг».

قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ٧٦

| | |
|---|---|
| **77**. Деди: «Ундан чиқ! Бас, сен аниқ қувилгансан». | قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ٧٧ |
| **78**. Ва, албатта, то жазо кунига қадар сенга Менинг лаънатим бўлгай! | وَإِنَّ عَلَيۡكَ لَعۡنَتِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٧٨ |
| **79**. Деди: «Парвардигорим, улар қайта тириладиган кунга қадар менга муҳлат бер». | قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ٧٩ |
| **80**. Деди: «Бас, сен муҳлат берилганлардансан». | قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ٨٠ |
| **81**. Маълум вақтдаги кунга қадар. | إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ٨١ |
| **82**. Деди: «Иззатингга қасамки, уларнинг ҳаммасини йўлдан оздираман». | قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٨٢ |
| **83**. Улар орасидаги ихлосли бандаларинггина бундан мустасно. | إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٨٣ |
| **84**. Деди: «Ҳақиқат шуки, фақат ҳақни айтаман. | قَالَ فَٱلۡحَقُّ وَٱلۡحَقَّ أَقُولُ ٨٤ |
| **85**. Мен жаҳаннамни сен ва улар орасидаги барча сенга эргашганлар билан тўлдираман». | لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٨٥ |
| **86**. Айтинг: «Сизлардан бу ишга ажр сўрамайман ва мен сохтакорлардан эмасман». | قُلۡ مَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُتَكَلِّفِينَ ٨٦ |
| **87**. У бутун оламлар учун бир эслатма, холос. | إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٨٧ |
| **88**. Унинг хабарини бир муддатдан кейин аниқ билиб оласизлар. | وَلَتَعۡلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعۡدَ حِينِۭ ٨٨ |

# Зумар الزمر

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Китоб Азиз, Ҳаким бўлган Аллоҳ тарафидан нозил қилинган.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١

---

**2**. Дарҳақиқат, Биз сизга Китобни ҳақ билан нозил қилдик. Бас, Аллоҳга динни холис этиб ибодат қилинг.

إِنَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ فَٱعۡبُدِ ٱللَّهَ مُخۡلِصٗا لَّهُ ٱلدِّينَ ٢

---

**3**. Огоҳ бўлингизким, холис дин ёлғиз Аллоҳникидир. Уни қўйиб, бошқаларни дўст тутганлар: «Биз уларга фақат бизни Аллоҳга яқин қилишлари учунгина ибодат қилурмиз», (дерлар). Албатта, Аллоҳ улар ўртасида ихтилоф қилаётган нарсалари хусусида ҳукм қилур. Дарҳақиқат, Аллоҳ каззоб ва кўрнамакларни ҳидоят қилмас.

أَلَا لِلَّهِ ٱلدِّينُ ٱلۡخَالِصُۚ وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ مَا نَعۡبُدُهُمۡ
إِلَّا لِيُقَرِّبُونَآ إِلَى ٱللَّهِ زُلۡفَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ فِي مَا هُمۡ فِيهِ
يَخۡتَلِفُونَۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ كَٰذِبٞ كَفَّارٞ ٣

---

**4**. Агар Аллоҳ бола олмоқни истаса, Ўзи яратганлар орасидан истаганини танлаб олаверган бўларди. У Зот Покдир. У Ягона ва Ғолиб Аллоҳдир.

لَّوۡ أَرَادَ ٱللَّهُ أَن يَتَّخِذَ وَلَدٗا لَّٱصۡطَفَىٰ مِمَّا يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ سُبۡحَٰنَهُۥۖ
هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٤

---

**5**. Осмонлару ерни ҳақ ила яратди. Тунни кунга ўрайди. Кунни тунга ўрайди. Қуёш ва ойни бўйсундириб қўйиган. Ҳаммаси белгиланган муддатга қадар юрадилар. Огоҳ бўлингизким, у Азиздир, Ғаффордир.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۖ يُكَوِّرُ ٱلَّيۡلَ عَلَى ٱلنَّهَارِ وَيُكَوِّرُ
ٱلنَّهَارَ عَلَى ٱلَّيۡلِۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمًّىۗ
أَلَا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفَّٰرُ ٥

---

**6**. У сизларни бир жондан яратди, кейин ундан жуфтини яратди ва сизларга чорва ҳайвонларидан саккиз жуфтни туширди. У сизларни оналарингиз қорнида уч зулмат ичида бир яратишдан кейин яна бошқа яратишга ўтказиб, аста-секин яратур. Ана ўша Аллоҳ Парвардигорингиздир. Барча мулк Уникидир. Ундан ўзга илоҳ йўқ.

خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ ثُمَّ جَعَلَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا وَأَنزَلَ لَكُم
مِّنَ ٱلۡأَنۡعَٰمِ ثَمَٰنِيَةَ أَزۡوَٰجٖۚ يَخۡلُقُكُمۡ فِي بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡ خَلۡقٗا مِّنۢ
بَعۡدِ خَلۡقٖ فِي ظُلُمَٰتٖ ثَلَٰثٖۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ لَهُ ٱلۡمُلۡكُۖ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَۖ فَأَنَّىٰ تُصۡرَفُونَ ٦

Бас, қаён бурилиб кетмоқдасизлар?!

---

**7**. Агар куфр келтирсангизлар, бас, Аллоҳ сизлардан Беҳожатдир. У бандаларига куфрни раво кўрмайди. Агар Унга шукр қилсангизлар, сизларнинг шу ишингиздан рози бўлур. Ҳеч бир кўтаргувчи ўзга жоннинг юкини кўтармас. Кейин ёлғиз Парвардигорингизга қайтишингиз бор. Бас, У Зот қилиб ўтган амалларингизнинг хабарини берур. Албатта, У диллардаги сирларни ҳам Билгувчидир.

إِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ عَنكُمۡۖ وَلَا يَرۡضَىٰ لِعِبَادِهِ ٱلۡكُفۡرَۖ
وَإِن تَشۡكُرُواْ يَرۡضَهُ لَكُمۡۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۚ ثُمَّ إِلَىٰ
رَبِّكُم مَّرۡجِعُكُمۡ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ
بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٧

---

**8**. Қачон инсонни бирон зиён ушласа, Парвардигорига тазарру билан дуо қилади. Кейин қачон Ўз томонидан унга бир неъмат ато этса, олдин қилган дуосини унутиб, Аллоҳнинг йўлидан оздириш учун У зотга тенгдошлар қилади. Айтинг: «Куфрингдан бироз фойдаланиб қол! Шак-шубҳасиз, сен дўзах эгаларидандирсан».

۞وَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَا رَبَّهُۥ مُنِيبًا إِلَيۡهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُۥ نِعۡمَةٗ
مِّنۡهُ نَسِيَ مَا كَانَ يَدۡعُوٓاْ إِلَيۡهِ مِن قَبۡلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ أَندَادٗا لِّيُضِلَّ
عَن سَبِيلِهِۦۚ قُلۡ تَمَتَّعۡ بِكُفۡرِكَ قَلِيلًا إِنَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ ٨

---

**9**. Ёки кечалари сажда қилган ва тик турган ҳолда тоат-ибодат қиладиган, охиратдан қўрқадиган ва Парвардигорининг раҳматидан умидвор бўладиган зотми?! Айтинг: «Биладиганлар билан билмайдиганлар баробарми?!» Дарҳақиқат, фақат ақл эгаларигина панд-насиҳат олурлар.

أَمَّنۡ هُوَ قَٰنِتٌ ءَانَآءَ ٱلَّيۡلِ سَاجِدٗا وَقَآئِمٗا يَحۡذَرُ ٱلۡأٓخِرَةَ وَيَرۡجُواْ
رَحۡمَةَ رَبِّهِۦۗ قُلۡ هَلۡ يَسۡتَوِي ٱلَّذِينَ يَعۡلَمُونَ وَٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَۗ إِنَّمَا
يَتَذَكَّرُ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٩

---

**10**. Менинг иймон келтирган бандаларимга айтинг: «Парвардигорингиздан қўрқингиз! Бу дунёда яхшилик қилганларга яхшилик бор. Аллоҳнинг ери кенгдир. Дарҳақиқат, сабр қилгувчиларга ажру мукофотлари беҳисоб берилур».

قُلۡ يَٰعِبَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡۚ لِلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ فِي هَٰذِهِ
ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٞۗ وَأَرۡضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٌۗ إِنَّمَا يُوَفَّى ٱلصَّٰبِرُونَ أَجۡرَهُم بِغَيۡرِ
حِسَابٖ ١٠

---

**11**. Айтинг: «Дарҳақиқат, мен Аллоҳга динимни холис У зот учун қилган ҳолда ибодат қилишга буюрилганман».

قُلۡ إِنِّيٓ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱللَّهَ مُخۡلِصٗا لَّهُ ٱلدِّينَ ١١

---

**12**. Мен мусулмонларнинг пешвоси бўлишга буюрилганман.

وَأُمِرۡتُ لِأَنۡ أَكُونَ أَوَّلَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ١٢

**13**. Айтинг: «Парвардигоримга осийлик қиладиган бўлсам, улуғ куннинг азобидан қўрқаман».

قُلۡ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ رَبِّي عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٣

---

**14**. Айтинг: «Ёлғиз Аллоҳга У Зот учун динимни холис қилган ҳолда ибодат қилурман».

قُلِ ٱللَّهَ أَعۡبُدُ مُخۡلِصٗا لَّهُۥ دِينِي ١٤

---

**15**. Сизлар эса У зотни қўйиб, истаган бутларингизга ибодат қилаверинглар. Айтинг: «Дарҳақиқат, зиёнкорлар Қиёмат куни ўзларига ҳам, аҳли оилаларига ҳам зиён қилгувчилардир. Огоҳ бўлингизким, айнан шу иш очиқ зиёнкорликдир».

فَٱعۡبُدُواْ مَا شِئۡتُم مِّن دُونِهِۦۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ
أَنفُسَهُمۡ وَأَهۡلِيهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ١٥

---

**16**. Улар учун устларидан ҳам оловдан бўлган «соябонлар», остларидан ҳам «соябонлар» бордир. Аллоҳ Ўз бандаларини мана шундан қўрқитур. Эй бандаларим, Мендан қўрқингиз!

لَهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ ظُلَلٞ مِّنَ ٱلنَّارِ وَمِن تَحۡتِهِمۡ ظُلَلٞۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ
بِهِۦ عِبَادَهُۥۚ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ١٦

---

**17**. Шайтонга ибодат қилишдан ўзини олиб қочган ва Аллоҳга қайтган зотлар учун хушхабар бор. Бас, бандаларимга хушхабар беринг!

وَٱلَّذِينَ ٱجۡتَنَبُواْ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعۡبُدُوهَا وَأَنَابُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ لَهُمُ
ٱلۡبُشۡرَىٰۚ فَبَشِّرۡ عِبَادِ ١٧

---

**18**. Шундай зотларки, гапни эшитиб, унинг энг гўзалига эргашадилар. Ана ўшалар Аллоҳ ҳидоят берган зотлардир. Ана ўшалар ақл эгаларидир.

ٱلَّذِينَ يَسۡتَمِعُونَ ٱلۡقَوۡلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحۡسَنَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَىٰهُمُ
ٱللَّهُۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٨

---

**19**. Азоб сўзи ҳақ бўлиб турган кимсани (ҳидоят қила олармидингиз). Дўзахдаги кимсани қутқара олармидингиз!

أَفَمَنۡ حَقَّ عَلَيۡهِ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ أَفَأَنتَ تُنقِذُ مَن فِي ٱلنَّارِ ١٩

---

**20**. Лекин Парвардигорларидан тақво қилган зотлар учун устма-уст қурилган хоналар бўлиб, уларнинг остидан дарёлар оқиб турар. Аллоҳнинг ваъдаси! Аллоҳ ваъдасига хилоф қилмас.

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ لَهُمۡ غُرَفٞ مِّن فَوۡقِهَا غُرَفٞ مَّبۡنِيَّةٞ تَجۡرِي
مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ لَا يُخۡلِفُ ٱللَّهُ ٱلۡمِيعَادَ ٢٠

---

**21**. Аллоҳ осмондан сув ёғдириб, уни ердаги чашмалар қилиб оқизиб қўйганини кўрмадингизми? Кейин у билан турли хил рангдаги экинлар

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَسَلَكَهُۥ يَنَٰبِيعَ فِي ٱلۡأَرۡضِ ثُمَّ
يُخۡرِجُ بِهِۦ زَرۡعٗا مُّخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصۡفَرّٗا ثُمَّ يَجۡعَلُهُۥ
حُطَٰمًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢١

чиқарур. Кейин у қурийди. Бас, сиз уни сарғайган ҳолда кўрурсиз. Кейин уни хашакка айлантиради. Албатта, бу ишда ақл эгалари учун эслатма-ибрат бордир.

---

**22**. Аллоҳ қалбини Ислом учун кенг қилиб қўйган киши (қалби тош инсон билан баробар бўладими)? Бас, у Парвардигори тарафидан бўлган бир нур устида-ку. Аллоҳни зикр қилишдан қалблари қотиб қолганларга ҳалокат бўлсин. Ана ўшалар очиқ залолатдадир.

أَفَمَن شَرَحَ ٱللَّهُ صَدۡرَهُۥ لِلۡإِسۡلَٰمِ فَهُوَ عَلَىٰ نُورٖ مِّن رَّبِّهِۦۚ فَوَيۡلٞ لِّلۡقَٰسِيَةِ قُلُوبُهُم مِّن ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ﴿٢٢﴾

---

**23**. Аллоҳ энг гўзал сўзни бир-бирига ўхшайдиган ва такрорланиб келадиган Китоб ҳолида туширди. Парвардигорларидан қўрқадиган зотларнинг баданлари ундан титраб кетади. Кейин эса баданлари ҳам, қалблари ҳам Аллоҳнинг зикрига мулойимлашади. Бу Аллоҳнинг ҳидоятидир. У билан Ўзи истаган одамни ҳидоят қилур. Аллоҳ кимни адаштириб қўйса, унинг учун бирон тўғри йўлга солувчи йўқдир.

ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحۡسَنَ ٱلۡحَدِيثِ كِتَٰبٗا مُّتَشَٰبِهٗا مَّثَانِيَ تَقۡشَعِرُّ مِنۡهُ جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُمۡ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمۡ وَقُلُوبُهُمۡ إِلَىٰ ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهۡدِي بِهِۦ مَن يَشَآءُۚ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنۡ هَادٍ ﴿٢٣﴾

---

**24**. Қиёмат куни золимларга: «Қилиб ўтган ишларингизни татинглар», деб турилган пайтда ёмон азобдан ўз юзи ила сақланадиган кимса (баробар бўладими)?

أَفَمَن يَتَّقِي بِوَجۡهِهِۦ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَكۡسِبُونَ ﴿٢٤﴾

---

**25**. Улардан олдингилар ҳам ёлғончи қилганлар. Бас, уларга азоб ўзлари сезмаган тарафдан келган.

كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَأَتَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ﴿٢٥﴾

---

**26**. Аллоҳ уларга дунё ҳаётида хорликни тоттирди ва, албатта, охират азоби янада улканроқ. Агар биладиган бўлсалар.

فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلۡخِزۡيَ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ﴿٢٦﴾

---

**27**. Дарҳақиқат, бу Қуръонда одамларга турли мисоллар келтирдик. Шоядки, эслатма-ибрат олсалар.

وَلَقَدۡ ضَرَبۡنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٖ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٧﴾

**28**. Бирон эгрилиги йўқ арабий Қуръон. Шоядки, тақво қилсалар.

قُرْءَانًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِى عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٢٨﴾

---

**29**. Аллоҳ бир мисол келтирди. Бир киши борки, унинг устида талашадиган бир неча шериклар бор. Бошқа бир киши борки, у саломат ҳолида бир киши учундир. Шу иккиси мисолда баробарми? Ҳамд Аллоҳникидир. Балки, уларнинг кўплари билмайдилар.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيهِ شُرَكَآءُ مُتَشَـٰكِسُونَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٩﴾

---

**30**. Дарҳақиқат, сиз ҳам ўлгувчисиз, улар ҳам ўлгувчидирлар.

إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ ﴿٣٠﴾

---

**31**. Кейин Қиёмат куни, албатта, Парвардигорингиз ҳузурида хусуматлашасизлар.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ عِندَ رَبِّكُمْ تَخْتَصِمُونَ ﴿٣١﴾

---

**32**. Аллоҳ шаънига ёлғон сўзлаган ва ўзига келган ҳақиқатни ёлғонга чиқарган кимсадан ҳам золимроқ ким бор? Ё жаҳаннамда кофирлар учун жой йўқми?

۞ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى ٱللَّهِ وَكَذَّبَ بِٱلصِّدْقِ إِذْ جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَـٰفِرِينَ ﴿٣٢﴾

---

**33**. Ҳақиқатни олиб келган ва уни тасдиқ этганлар, ана ўшалар тақводорлардир.

وَٱلَّذِى جَآءَ بِٱلصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِۦٓ ۙ أُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

---

**34**. Улар учун Парвардигорлари ҳузурида истаган нарсалари бордир. Бу муҳсинлар мукофотидир.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٤﴾

---

**35**. Зеро, Аллоҳ уларнинг қилган ёмон амалларини ўчириб, қилиб ўтган энг яхши амаллари бўйича ажру мукофотларини берур.

لِيُكَفِّرَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟ وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ ٱلَّذِى كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٣٥﴾

---

**36**. Аллоҳ Ўз бандасига етарли эмасми?! Улар сизни Аллоҳдан бошқа нарсалар билан қўрқитурлар. Кимни Аллоҳ йўлдан оздириб қўйган бўлса, бас, унинг учун бирон ҳидоят қилгувчи йўқдир.

أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُۥ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٦﴾

---

**37**. Кимни Аллоҳ ҳидоят қилиб қўйган бўлса, уни йўлдан оздиргувчи йўқдир. Аллоҳ Азиз, интиқом олгувчи эмасми?

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّضِلٍّ ۗ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِى ٱنتِقَامٍ ﴿٣٧﴾

**38**. Агар улардан: «Осмонлару ерни ким яратган», деб сўрасангиз: «Аллоҳ», дейишлари тайин. Айтинг: «Аллоҳни қўйиб, бутларингизга илтижо қиляпсизлар. Айтинглар-чи, агар Аллоҳ менга бирон зиён етказишни истаса, ўшалар У Зотнинг зиёнини арита олгувчимилар? Ёки менга бирон марҳамат кўрсатишни ирода қилса, ўшалар У Зотнинг марҳаматини ушлаб қолгувчимилар?!» Айтинг: «Менга Аллоҳнинг Ўзи етарлидир. Таваккул қилгувчилар ёлғиз Унга таваккул қилурлар».

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۚ قُلۡ أَفَرَءَيۡتُم
مَّا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنۡ أَرَادَنِيَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلۡ هُنَّ كَٰشِفَٰتُ
ضُرِّهِۦٓ أَوۡ أَرَادَنِي بِرَحۡمَةٍ هَلۡ هُنَّ مُمۡسِكَٰتُ رَحۡمَتِهِۦۚ قُلۡ حَسۡبِيَ ٱللَّهُۖ
عَلَيۡهِ يَتَوَكَّلُ ٱلۡمُتَوَكِّلُونَ ٣٨

**39**. Айтинг: «Эй қавмим, турган жойингизда амал қилаверинг. Мен ҳам амал қилгувчиман. Бас, яқинда билиб оласизлар».

قُلۡ يَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي عَٰمِلٞۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٣٩

**40**. Кимга расво қиладиган азоб келишини ва мангу азоб тушишини (ҳам билиб оласизлар).

مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيۡهِ عَذَابٞ مُّقِيمٌ ٤٠

**41**. Дарҳақиқат, сизга Китобни ҳақ ила одамлар учун нозил қилдик. Ким ҳидоят топса, ўзи учун топган бўлади. Ким адашса, ўзига зарар қилган бўлади. Сиз уларга вакил эмассиз.

إِنَّآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ لِلنَّاسِ بِٱلۡحَقِّۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَلِنَفۡسِهِۦۖ
وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيۡهَاۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِوَكِيلٍ ٤١

**42**. Аллоҳ жонларни ўлими пайтида, ҳали ўлмаганларни эса уйқусида олур. Ўзи ўлимга ҳукм қилганларни ушлаб қолади. Бошқаларни эса муайян муддатга қадар қўйиб юборади. Бу ишда фикр юритадиган қавм учун белгилар бордир.

ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلۡأَنفُسَ حِينَ مَوۡتِهَا وَٱلَّتِي لَمۡ تَمُتۡ فِي مَنَامِهَاۖ فَيُمۡسِكُ
ٱلَّتِي قَضَىٰ عَلَيۡهَا ٱلۡمَوۡتَ وَيُرۡسِلُ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٤٢

**43**. Ёки Аллоҳни қўйиб бошқа (худоларни) шафоатчи қилиб олдиларми?! Айтинг: «Улар ҳеч нарсага эга бўлмаган ва ақл юрита олмайдиган (нотавонлар) бўлсалар ҳам-а».

أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَۚ قُلۡ أَوَلَوۡ كَانُواْ لَا يَمۡلِكُونَ شَيۡـٔٗا
وَلَا يَعۡقِلُونَ ٤٣

**44**. Айтинг: «Барча шафоат ёлғиз Аллоҳникидир. Осмонлару ернинг мулки ҳам Уникидир. Кейин яна Унга қайтариласизлар».

قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَٰعَةُ جَمِيعٗاۖ لَّهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ ثُمَّ إِلَيۡهِ
تُرۡجَعُونَ ٤٤

**45**. Қачон ёлғиз Аллоҳ зикр қилинса, охиратга иймон келтирмайдиганларнинг юраклари сиқилиб кетади. У Зотдан бошқалар зикр қилинганида эса улар бирдан хурсанд бўлиб кетадилар.

وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحۡدَهُ ٱشۡمَأَزَّتۡ قُلُوبُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِۖ
وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦٓ إِذَا هُمۡ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٤٥

**46**. Айтинг: «Эй осмонлару ерни йўқдан бор қилган, ғайбу шаҳодатни билган Аллоҳ, бандаларинг орасида улар ихтилоф қилган ишларда Ўзинг ҳукм қилурсан».

قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ عَٰلِمَ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ أَنتَ
تَحۡكُمُ بَيۡنَ عِبَادِكَ فِي مَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٤٦

**47**. Ердаги ҳамма нарса ва яна ўшанча нарса зулм қилганларники бўлса ҳам Қиёмат кунидаги азобнинг ёмонлигидан ҳаммасини тўлаб юборган бўлардилар. Уларга Аллоҳ тарафидан ҳаёлларига ҳам келмаган нарсалар зоҳир бўлур.

وَلَوۡ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفۡتَدَوۡاْ
بِهِۦ مِن سُوٓءِ ٱلۡعَذَابِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَبَدَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مَا لَمۡ يَكُونُواْ
يَحۡتَسِبُونَ ٤٧

**48**. Уларга ўзлари касб қилган ёмонликлари ошкор бўлди ва уларни ўзлари масхара қилиб ўтган нарса ўраб олди.

وَبَدَا لَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٤٨

**49**. Бас, қачон инсонни бир зарар ушласа, Бизга дуо қилди. Кейин қачон унга Ўзимиз тарафимиздан бир неъматни ато этсак: «Бу менга ўз билимим туфайли берилди», деди. Йўқ! у синовдир. Лекин уларнинг кўплари билмаслар.

فَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلۡنَٰهُ نِعۡمَةٗ مِّنَّا قَالَ إِنَّمَآ
أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلۡمِۭۚ بَلۡ هِيَ فِتۡنَةٞ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٩

**50**. Буни улардан олдингилар ҳам айтганлар. Бас, уларнинг касб қилиб топганлари ўзларига асқотмади.

قَدۡ قَالَهَا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٥٠

**51**. Бас, уларга қилган ёмонликлари етди. Ана ўшалар орасидаги зулм қилганларга ҳам яқинда қилган ёмонликлари етади. Улар ҳам қочиб қутулгувчи эмасдирлар.

فَأَصَابَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْۚ وَٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡ هَٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيبُهُمۡ
سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْ وَمَا هُم بِمُعۡجِزِينَ ٥١

**52**. Билмайдилармики, Аллоҳ Ўзи истаган одамга ризқни кенг ёки тор қилиб беради. Бу ишда

أَوَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥٢

иймон келтирадиган қавм учун белгилар бордир.

---

**53**. Ўз жонларига жабр қилган бандаларимга айтинг: «Аллоҳнинг раҳматидан ноумид бўлманглар. Аллоҳ ҳамма гуноҳларни мағфират этади. Дарҳақиқат, У Кечиримли, Раҳмли Зотдир».

۞ قُلْ يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ أَسْرَفُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا۟ مِن رَّحْمَةِ ٱللَّهِ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يَغْفِرُ ٱلذُّنُوبَ جَمِيعًا ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥٣﴾

---

**54**. Сизларга азоб келиб, кейин ёрдам берилмай қолишингиздан олдин Парвардигорингизга қайтинглар ва Унга бўйсунинглар!

وَأَنِيبُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا۟ لَهُۥ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ ثُمَّ
لَا تُنصَرُونَ ﴿٥٤﴾

---

**55**. Сизларга азоб тўсатдан, ўзларингиз сезмаган ҳолингизда келиб қолишидан олдин Парвардигорингиз тарафидан сизларга нозил қилинган энг гўзал нарсага эргашинглар.

وَٱتَّبِعُوٓا۟ أَحْسَنَ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ
ٱلْعَذَابُ بَغْتَةً وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿٥٥﴾

---

**56**. Бирон жон: «Аллоҳ ҳақида сусткашлик қилганимга надомат бўлсин! Ростдан ҳам масхара қилгувчилардан бўлган эдим», деб қолмаслиги учун.

أَن تَقُولَ نَفْسٌ يَٰحَسْرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ فِى جَنۢبِ ٱللَّهِ وَإِن كُنتُ
لَمِنَ ٱلسَّٰخِرِينَ ﴿٥٦﴾

---

**57**. Ёки: «Агар Аллоҳ мени ҳидоят қилганида, албатта, тақводорлардан бўлар эдим», деб қолмаслиги учун.

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِى لَكُنتُ مِنَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٥٧﴾

---

**58**. Ёки азобни кўрган пайтида: «Менга яна бир марта ортга қайтиш имкони берилганида эди, гўзал амал қилгувчилардан бўлар эдим», демасидан олдин.

أَوْ تَقُولَ حِينَ تَرَى ٱلْعَذَابَ لَوْ أَنَّ لِى كَرَّةً فَأَكُونَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾

---

**59**. Асло! Сенга Менинг оятларим келганди. Сен эса уларни ёлғонга чиқаргандинг, ўзингни катта олгандинг ва кофирлардан бўлгандинг.

بَلَىٰ قَدْ جَآءَتْكَ ءَايَٰتِى فَكَذَّبْتَ بِهَا وَٱسْتَكْبَرْتَ وَكُنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٩﴾

---

**60**. Қиёмат куни Аллоҳ шаънига ёлғон гапирганларни юзлари қора ҳолда кўрасиз. Мутакаббирлар учун жаҳаннамда жой йўқми экан?!

وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ تَرَى ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ وُجُوهُهُم مُّسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ
فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦٠﴾

**61**. Аллоҳ тақво қилганларга ютуқлари туфайли нажот берур. Уларга ёмонлик етмас ва улар хафа ҳам бўлмаслар.

وَيُنَجِّى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ ٱلسُّوٓءُ وَلَا هُمْ
يَحْزَنُونَ ﴿٦١﴾

---

**62**. Аллоҳ ҳамма нарсанинг Яратувчисидир. У барча нарсага Вакилдир.

ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ﴿٦٢﴾

---

**63**. Осмонлару ернинг калитлари Уникидир. Аллоҳнинг оятларига куфр келтирганлар, ана ўшалар зиён кўргувчилардир.

لَّهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٦٣﴾

---

**64**. Айтинг: «Ҳали сизлар мени Аллоҳдан бошқага ибодат қилишга буюряпсизларми, эй нодонлар!»

قُلْ أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَأْمُرُوٓنِّىٓ أَعْبُدُ أَيُّهَا ٱلْجَٰهِلُونَ ﴿٦٤﴾

---

**65**. Дарҳақиқат, сизга ҳам, сиздан олдингиларга ҳам ваҳий қилиндики, агар ширк келтирсанг, амалинг ҳабата бўлгай ва ўзинг аниқ зиён кўргувчилардан бўлурсан.

وَلَقَدْ أُوحِىَ إِلَيْكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكَ لَئِنْ أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ
عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٦٥﴾

---

**66**. Аксинча, Аллоҳгагина ибодат қил ва шукр қилгувчилардан бўл.

بَلِ ٱللَّهَ فَٱعْبُدْ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٦٦﴾

---

**67**. Улар Аллоҳни етарлича улуғламадилар. Ҳолбуки, Қиёмат куни бутун ер юзи Унинг чангалидадир. Осмонлар эса Унинг қўлида ғижимлангандир. У Зот улар келтираётган ширклардан Пок ва Олийдир.

وَمَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦ وَٱلْأَرْضُ جَمِيعًا قَبْضَتُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
وَٱلسَّمَٰوَٰتُ مَطْوِيَّٰتٌۢ بِيَمِينِهِۦ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٧﴾

---

**68**. Сур чалинди, бас, осмондагилар ҳам, ердагилар ҳам қулади, ўлди. Фақат Аллоҳ истаганларгина бундан мустасно. Кейин у иккинчи марта чалинди. Қарабсизки, улар туриб кута бошладилар.

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ إِلَّا مَن
شَآءَ ٱللَّهُ ۖ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخْرَىٰ فَإِذَا هُمْ قِيَامٌ يَنظُرُونَ ﴿٦٨﴾

---

**69**. Ер Парвардигорининг Нури билан ёришди. Китоб қўйилди. Пайғамбарлар ва гувоҳлар келтирилди. Уларнинг ўрталарида зулм қилинмаган ҳолларида ҳақ билан ҳукм қилинди.

وَأَشْرَقَتِ ٱلْأَرْضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ ٱلْكِتَٰبُ وَجِا۟ىٓءَ بِٱلنَّبِيِّۦنَ
وَٱلشُّهَدَآءِ وَقُضِىَ بَيْنَهُم بِٱلْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٩﴾

**70**. Ва ҳар бир жонга қилган амали тўла қилиб берилди. Аллоҳ уларнинг қилган ишларини жуда яхши Билгувчидир.

وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِمَا يَفۡعَلُونَ ٧٠

---

**71**. Куфр келтирганлар жаҳаннамга гуруҳ-гуруҳ қилиб ҳайдалди. То унга етиб борганларида эшиклари очилди ва қўриқчилари уларга: «Сизларга ўзингиздан бўлган пайғамбарлар келиб, Парвардигорингизнинг оятларини тиловат қилиб бермадиларми ва сизларни ушбу кунингизга дучор бўлишингиздан огоҳлантирмадиларми?!» - дедилар. Улар: «Ҳа, шундай бўлганди», дедилар. Лекин азоб сўзи кофирлар устига ҳақ бўлгандир.

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا فُتِحَتۡ
أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ رُسُلٞ مِّنكُمۡ يَتۡلُونَ
عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِ رَبِّكُمۡ وَيُنذِرُونَكُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَاۚ قَالُواْ
بَلَىٰ وَلَٰكِنۡ حَقَّتۡ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧١

---

**72**. Айтилди: «Жаҳаннам эшикларидан у ерда мангу қоладиган бўлиб киринглар!» Мутакаббирларнинг жойи нақадар ёмон!

قِيلَ ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٧٢

---

**73**. Парвардигорларидан қўрққанлар эса гуруҳ-гуруҳ қилиб жаннатга олиб борилдилар. То унинг олдига келганларида эшиклари очилиб, қўриқчилари уларга: «Ассалому алайкум! Хуш келибсизлар! Бас, унга мангу қоладиган бўлиб киринглар», дедилар.

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ إِلَى ٱلۡجَنَّةِ زُمَرًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا وَفُتِحَتۡ
أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمۡ خَزَنَتُهَا سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡ طِبۡتُمۡ فَٱدۡخُلُوهَا خَٰلِدِينَ ٧٣

---

**74**. Дедилар: «Бизга берган ваъдасида содиқ бўлган ва бизга бу ерни мерос қилиб, ундан хоҳлаган жойимизни олишимиз мумкин қилиб қўйган Аллоҳга ҳамд бўлсин». Бас, амал қилувчиларнинг ажри нақадар яхши!

وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي صَدَقَنَا وَعۡدَهُۥ وَأَوۡرَثَنَا ٱلۡأَرۡضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ
ٱلۡجَنَّةِ حَيۡثُ نَشَآءُۖ فَنِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ٧٤

---

**75**. Кўрасизки, фаришталар Арш атрофини ўраб олиб, Парвардигорларига ҳамд ва тасбеҳ айтадилар. Улар орасида ҳақ ила ҳукм қилинди ва айтилди: «Ҳамд оламлар Парвардигори Аллоҳникидир».

وَتَرَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنۡ حَوۡلِ ٱلۡعَرۡشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡۚ
وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّۚ وَقِيلَ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٥

# Ғофир غافر

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Ҳо, Мим.

حمٓ ١

---

**2**. Китоб Азиз ва Алим бўлган Аллоҳ тарафидан нозил қилинган.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٢

---

**3**. Гуноҳни мағфират қилгувчи, тавбани қабул этгувчи, жазоси қаттиқ ва фазлу карам соҳиби бўлган Зот (тарафидан). Ундан ўзга илоҳ йўқ. Қайтиб бориш жойи ёлғиз Унгадир.

غَافِرِ ٱلذَّنۢبِ وَقَابِلِ ٱلتَّوۡبِ شَدِيدِ ٱلۡعِقَابِ ذِي ٱلطَّوۡلِۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ إِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ٣

---

**4**. Аллоҳнинг оятлари ҳақида фақат куфр келтирганларгина талашиб-тортишадилар. Бас, сизни уларнинг шаҳарларда кезиб юришлари алдаб қўймасин!

مَا يُجَٰدِلُ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَلَا يَغۡرُرۡكَ تَقَلُّبُهُمۡ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٤

---

**5**. Улардан олдин Нуҳ қавми ва ундан кейинги фирқалар ҳам ёлғончига чиқарганлар. Ҳар бир миллат ўзининг пайғамбарини тутишга қасд қилган ва ботил билан талашиб-тортишиб, у билан ҳақни енгмоқчи бўлганлар. Бас, уларнинг ўзларини ушладим. Менинг азобим қандай бўлди?!

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۖ وَهَمَّتۡ كُلُّ أُمَّةِۢ بِرَسُولِهِمۡ لِيَأۡخُذُوهُۖ وَجَٰدَلُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ ٱلۡحَقَّ فَأَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ٥

---

**6**. Куфр келтирганлар устига ҳам Парвардигорингизнинг Сўзи мана шундай ҳақ бўлган. Албатта, улар дўзах эгаларидир.

وَكَذَٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ٦

---

**7**. Аршни кўтариб турадиганлар ва унинг атрофидагилар Парвардигорларига ҳамду сано айтиш билан тасбеҳ айтадилар ва У Зотга иймон келтирадилар ҳамда иймон келтирганларни мағфират қилишини сўрайдилар: «Парвардигоро,

ٱلَّذِينَ يَحۡمِلُونَ ٱلۡعَرۡشَ وَمَنۡ حَوۡلَهُۥ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيُؤۡمِنُونَ بِهِۦ وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْۖ رَبَّنَا وَسِعۡتَ كُلَّ شَيۡءٖ رَّحۡمَةٗ وَعِلۡمٗا فَٱغۡفِرۡ لِلَّذِينَ تَابُواْ وَٱتَّبَعُواْ سَبِيلَكَ وَقِهِمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ٧

ҳамма нарсани Ўз раҳматинг ва илминг ила қамраб олгансан. Бас, тавба қилиб, йўлингга эргашганларни мағфират айлагин ва уларни дўзах азобидан сақлагин».

---

**8**. Парвардигоро, уларни ҳам, уларнинг ота-боболари, жуфти ҳалоллари ва зурриётлари орасидаги солиҳларни ҳам Ўзинг уларга ваъда қилган мангу жаннатларга киритгин. Дарҳақиқат, Сен Азиз ва Ҳаким Зотсан.

رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنَّٰتِ عَدْنٍ ٱلَّتِى وَعَدتَّهُمْ وَمَن صَلَحَ مِنْ ءَابَآئِهِمْ وَأَزْوَٰجِهِمْ وَذُرِّيَّٰتِهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٨

---

**9**. Уларни ёмонликлардан асрагин. Ўша куни Сен кимни ёмонликлардан асрасанг, бас, унга раҳм қилибсан. Ана шу буюк муваффақиятдир.

وَقِهِمُ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ وَمَن تَقِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهُۥ ۚ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٩

---

**10**. Куфр келтирганларга шундай нидо қилинади: «Иймонга чорланган пайтингизда куфр келтиргандингиз. Ана шу пайтдаги Аллоҳнинг ғазаби (ҳозирги) ўзингиз ўзингизга қаратган ғазабингиздан кўра қаттиқроқдир».

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ ٱللَّهِ أَكْبَرُ مِن مَّقْتِكُمْ أَنفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ إِلَى ٱلْإِيمَٰنِ فَتَكْفُرُونَ ١٠

---

**11**. Дедилар: «Парвардигоро, бизни икки марта ўлдирдинг ва икки марта тирилтирдинг. Гуноҳларимизга иқрор бўлдик. Энди бундан чиқишга бирон йўл борми?»

قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَمَتَّنَا ٱثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا ٱثْنَتَيْنِ فَٱعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ١١

---

**12**. Бунга сабаб ёлғиз Аллоҳга чақирилганингизда куфр келтирдингиз. Унга ширк келтиришга чақирилганингизда эса иймон келтирдингиз. Бас, ҳукм Олий ва Буюк Аллоҳникидир.

ذَٰلِكُم بِأَنَّهُۥٓ إِذَا دُعِىَ ٱللَّهُ وَحْدَهُۥ كَفَرْتُمْ ۖ وَإِن يُشْرَكْ بِهِۦ تُؤْمِنُوا۟ ۚ فَٱلْحُكْمُ لِلَّهِ ٱلْعَلِىِّ ٱلْكَبِيرِ ١٢

---

**13**. У шундай Зотки, сизларга Ўз оятларини кўрсатади ва сизларга осмондан ризқ ёғдиради. Фақат илтижо қиладиганларгина ибрат оладилар.

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُنَزِّلُ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ١٣

---

**14**. Бас, гарчи кофирлар ёқтирмасалар-да, Аллоҳга динни холис қилган ҳолингизда дуо қилинглар!

فَٱدْعُوا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ١٤

---

**15**. У юксак мартабали Арш соҳибидир. У Ўз амри

رَفِيعُ ٱلدَّرَجَٰتِ ذُو ٱلْعَرْشِ يُلْقِى ٱلرُّوحَ مِنْ أَمْرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ

мِنۡ عِبَادِهِۦ لِيُنذِرَ يَوۡمَ ٱلتَّلَاقِ ﴿١٥﴾

илa Ўзи истаган бандасига учрашув кунидан огоҳлантириш учун ваҳий нозил қилади.

يَوۡمَ هُم بَٰرِزُونَۖ لَا يَخۡفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِنۡهُمۡ شَيۡءٞۚ لِّمَنِ ٱلۡمُلۡكُ ٱلۡيَوۡمَۖ لِلَّهِ ٱلۡوَٰحِدِ ٱلۡقَهَّارِ ﴿١٦﴾

**16**. Улар зоҳир бўлган кунда Аллоҳга улардан ҳеч нарса яширин қолмас. Бу кун мулк кимники? Ёлғиз Қаҳҳор Аллоҳники?

ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡۚ لَا ظُلۡمَ ٱلۡيَوۡمَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ﴿١٧﴾

**17**. Бугун ҳар бир жон қилган ишига яраша жазо ёки мукофот олади. Бугун зулм йўқдир. Дарҳақиқат, Аллоҳ тез ҳисоб олгувчидир.

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡأٓزِفَةِ إِذِ ٱلۡقُلُوبُ لَدَى ٱلۡحَنَاجِرِ كَٰظِمِينَۚ مَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ حَمِيمٖ وَلَا شَفِيعٖ يُطَاعُ ﴿١٨﴾

**18**. Сиз уларни яқинлашаётган кундан огоҳлантиринг. Ўшанда юраклар ҳалқумларга келиб, ҳасратга тўладилар. Золимлар учун бирон дўст ҳам, итоат этиладиган шафоатчи ҳам бўлмас.

يَعۡلَمُ خَآئِنَةَ ٱلۡأَعۡيُنِ وَمَا تُخۡفِي ٱلصُّدُورُ ﴿١٩﴾

**19**. Кўзларнинг хиёнатини ҳам, қалблар яширган нарсаларни ҳам билади.

وَٱللَّهُ يَقۡضِي بِٱلۡحَقِّۖ وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَقۡضُونَ بِشَيۡءٍۗ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ﴿٢٠﴾

**20**. Аллоҳ ҳақ ила ҳукм қилади. Уларнинг Аллоҳни қўйиб, ибодат қилаётган бутлари эса ҳеч нарсага ҳукм чиқара олмайдилар. Дарҳақиқат, Аллоҳнинг Ўзи Эшитгувчи, Кўргувчи Зотдир.

۞أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُواْ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُواْ هُمۡ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٖ ﴿٢١﴾

**21**. Ер юзида сайр қилиб, ўзларидан олдингиларнинг оқибати қандай бўлганига боқмайдиларми? Улар булардан кўра қувват жиҳатидан ҳам, заминда қолдирган излари жиҳатидан ҳам зўрроқ бўлганлар. Бас, Аллоҳ уларни қилган гуноҳлари туфайли ушлади. Уларни Аллоҳдан қутқариб қоладиган бирон ҳимоячи йўқдир.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَكَفَرُواْ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ قَوِيّٞ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ﴿٢٢﴾

**22**. Бунга сабаб шуки, уларга пайғамбарлари ҳужжатларни келтирсалар ҳам куфр келтирдилар. Бас, Аллоҳ уларни ушлади. Дарҳақиқат, У Кучли, азоби қаттиқ Зотдир.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ﴿٢٣﴾

**23**. Дарҳақиқат, Биз Мусони оятларимиз ва очиқ ҳужжат билан юбордик.

**24**. Фиръавн, Ҳомон ва Қорунга. Бас, ёлғончи сеҳргар, дедилар.

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَقَٰرُونَ فَقَالُواْ سَٰحِرٞ كَذَّابٞ ٢٤

**25**. Уларга Биз тарафимиздан ҳақ келганида дедилар: «У билан бирга иймон келтирганларнинг ўғилларини ўлдириб, аёлларини тирик қолдиринглар». Кофирларнинг найранглари залолатдан ўзга нарса эмас.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلۡحَقِّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ ٱقۡتُلُوٓاْ أَبۡنَآءَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
مَعَهُۥ وَٱسۡتَحۡيُواْ نِسَآءَهُمۡۚ وَمَا كَيۡدُ ٱلۡكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ ٢٥

**26**. Фиръавн деди: «Мени қўйинглар, Мусони ўлдираман. Парвардигорига дуо қилаверсин. Мен динингизни ўзгартириб юборишидан ёки ер юзида бузғунчилик чиқаришидан қўрқмоқдаман».

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ ذَرُونِيٓ أَقۡتُلۡ مُوسَىٰ وَلۡيَدۡعُ رَبَّهُۥٓۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ
دِينَكُمۡ أَوۡ أَن يُظۡهِرَ فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡفَسَادَ ٢٦

**27**. Мусо деди: «Мен ўзимнинг Парвардигорим ва сизларнинг Парвардигорингиздан ҳар бир ҳисоб кунига иймон келтирмайдиган мутакаббирдан паноҳ беришини сўрайман».

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّي عُذۡتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٖ لَّا يُؤۡمِنُ
بِيَوۡمِ ٱلۡحِسَابِ ٢٧

**28**. Фиръавн хонадонидан бўлган, иймонини яшириб юрадиган бир мўмин киши деди: «Бир кишини: «Парвардигорим Аллоҳдир», дегани учун ўлдирасизларми?! Ҳолбуки, у сизларга Парвардигорингиз тарафидан ҳужжатлар келтирди. Агар у ёлғончи бўлса, ёлғони ўз бўйнига. Агар ростгўй бўлса, сизларга у ваъда қилаётган нарсаларнинг айримлари етиб қолади-ку! Албатта, Аллоҳ ҳаддан ошгувчи, ёлғончи кимсани ҳидоят қилмас.

وَقَالَ رَجُلٞ مُّؤۡمِنٞ مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَكۡتُمُ إِيمَٰنَهُۥٓ أَتَقۡتُلُونَ رَجُلًا
أَن يَقُولَ رَبِّيَ ٱللَّهُ وَقَدۡ جَآءَكُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ مِن رَّبِّكُمۡۖ وَإِن يَكُ
كَٰذِبٗا فَعَلَيۡهِ كَذِبُهُۥۖ وَإِن يَكُ صَادِقٗا يُصِبۡكُم بَعۡضُ ٱلَّذِي
يَعِدُكُمۡۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ مُسۡرِفٞ كَذَّابٞ ٢٨

**29**. «Эй қавмим, бугун мулк сизники, шу ерда ғолибсизлар. Агар бизга Аллоҳнинг азоби келиб қолса, бизга ким ёрдам беради?!» Фиръавн деди: «Мен сизларга ўзим кўраётган нарсадан бошқа нарсани кўрсатмасман ва сизларни фақат тўғри йўлга бошларман».

يَٰقَوۡمِ لَكُمُ ٱلۡمُلۡكُ ٱلۡيَوۡمَ ظَٰهِرِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ
بَأۡسِ ٱللَّهِ إِن جَآءَنَاۚ قَالَ فِرۡعَوۡنُ مَآ أُرِيكُمۡ إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ
أَهۡدِيكُمۡ إِلَّا سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٢٩

**30**. Иймон келтирган киши деди: «Эй қавмим,

وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُم مِّثۡلَ يَوۡمِ ٱلۡأَحۡزَابِ ٣٠

мен устингизга худди ўша фирқалар куни тушиб қолишидан қўрқаман».

**31**. Нуҳ қавми, Од, Самуд ва улардан кейингиларнинг иши каби. Аллоҳ бандаларга зулм қилишни истамайди.

مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِمْ ۚ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ﴿٣١﴾

**32**. Эй қавмим, албатта, мен сизлар ҳақингизда нидолашув кунидан қўрқаман.

وَيَٰقَوْمِ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ ٱلتَّنَادِ ﴿٣٢﴾

**33**. У кунда ортга қараб қочасизлар. Сизлар учун Аллоҳдан ҳимоя қиладиган кимса бўлмас. Кимни Аллоҳ адаштириб қўйган бўлса, унинг учун бирон ҳидоят қилгувчи йўқдир.

يَوْمَ تُوَلُّونَ مُدْبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ ۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٣﴾

**34**. Дарҳақиқат, олдин сизларга Юсуф ҳужжатлар келтирганди. У олиб келган нарсадан тинимсиз шубҳаланавердинглар. У ҳалок бўлганидан кейин эса: «Ундан кейин Аллоҳ пайғамбар юбормайди», дединглар. Ҳаддан ошадиган, шак келтирадиган кимсани Аллоҳ мана шундай адаштириб қўяди.

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوسُفُ مِن قَبْلُ بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا زِلْتُمْ فِى شَكٍّ مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ لَن يَبْعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ بَعْدِهِۦ رَسُولًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ مُّرْتَابٌ ﴿٣٤﴾

**35**. Аллоҳнинг оятлари ҳақида ҳужжатсиз тортишадиганлар Аллоҳ наздида ҳам, иймон келтирганлар наздида ҳам катта нафратга йўлиқадилар. Аллоҳ ҳар бир мутакаббир, зўравон қалбни мана шундай муҳрлаб қўяди.

ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ ۖ كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ﴿٣٥﴾

**36**. Фиръавн деди: «Эй Ҳомон, менга бир қаср қуриб бер. Шояд сабабларга эришсам.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَٰهَٰمَٰنُ ٱبْنِ لِى صَرْحًا لَّعَلِّىٓ أَبْلُغُ ٱلْأَسْبَٰبَ ﴿٣٦﴾

**37**. Само йўлларига етиб, Мусонинг илоҳини кўрсам. Мен уни аниқ ёлғончи, деб ўйлайман». Фиръавнга ўзининг ёмон иши мана шундай чиройли кўринди ва у йўлдан тўсилди. Фиръавннинг макри муваффақиятсизликдан ўзга нарса эмас.

أَسْبَٰبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبًا ۚ وَكَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَصُدَّ عَنِ ٱلسَّبِيلِ ۚ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ إِلَّا فِى تَبَابٍ ﴿٣٧﴾

**38**. Иймон келтирган киши деди: «Эй қавмим,

وَقَالَ ٱلَّذِىٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُونِ أَهْدِكُمْ سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ﴿٣٨﴾

менга эргашинглар, сизларни тўғри йўлга бошлайман.

**39**. Эй қавмим, бу дунё ҳаёти бир ўткинчи лаззат, холос. Охират эса барқарорлик диёридир.

يَٰقَوۡمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا مَتَٰعٞ وَإِنَّ ٱلۡأٓخِرَةَ هِيَ دَارُ ٱلۡقَرَارِ ٣٩

**40**. Ким бир ёмонлик қилса, фақат ўшанга яраша жазо олади. Эркак бўлсин, аёл бўлсин, ким мўмин бўлгани ҳолда бир яхшилик қилса, бас, ана ўшалар жаннатга кирадилар. Унда беҳисоб ризқланадилар.

مَنۡ عَمِلَ سَيِّئَةٗ فَلَا يُجۡزَىٰٓ إِلَّا مِثۡلَهَاۖ وَمَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ يُرۡزَقُونَ فِيهَا بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٤٠

**41**. Эй қавмим, нега мен сизларни нажотга чақирсам, сизлар мени дўзахга чорлайсизлар?

۞وَيَٰقَوۡمِ مَا لِيٓ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ وَتَدۡعُونَنِيٓ إِلَى ٱلنَّارِ ٤١

**42**. Сизлар мени Аллоҳга куфр келтиришим ва Унга ўзим билмайдиган нарсани шерик қилишимга даъват этяпсизлар. Мен эса сизларни Азиз ва Мағфиратли Зот сари чорламоқдаман.

تَدۡعُونَنِي لِأَكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشۡرِكَ بِهِۦ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞ وَأَنَا۠ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡغَفَّٰرِ ٤٢

**43**. Шак-шубҳа йўқки, сизлар мени чақираётган нарсалар дунёда ҳам, охиратда ҳам даъват қилинишга арзийдиган нарсалар эмас. Албатта, қайтиб борар жойимиз Аллоҳгадир ва, албатта, исрофкунандалар дўзах эгаларидир.

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدۡعُونَنِيٓ إِلَيۡهِ لَيۡسَ لَهُۥ دَعۡوَةٞ فِي ٱلدُّنۡيَا وَلَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ٤٣

**44**. Ҳали мен сизларга айтаётган гапларимни эслайсизлар. Ишимни Аллоҳга топшираман. Албатта, Аллоҳ бандаларни Кўргувчидир».

فَسَتَذۡكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمۡۚ وَأُفَوِّضُ أَمۡرِيٓ إِلَى ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ٤٤

**45**. Бас, Аллоҳ у кишини улар қилган макрнинг ёмонликларидан асраб қолди. Фиръавн аҳлини эса ёмон азоб ўраб олди.

فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ مَا مَكَرُواْۖ وَحَاقَ بِـَٔالِ فِرۡعَوۡنَ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ ٤٥

**46**. Оловки, эртаю кеч ўшанга рўбарў қилинурлар. Қиёмат қойим бўлган куни эса: «Фиръавн аҳлини энг қаттиқ азобга киритинглар», дейилур.

ٱلنَّارُ يُعۡرَضُونَ عَلَيۡهَا غُدُوّٗا وَعَشِيّٗاۚ وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ أَدۡخِلُوٓاْ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ أَشَدَّ ٱلۡعَذَابِ ٤٦

**47**. Ўшанда дўзахда бир-бирлари билан талашиб-тортишадилар. Заифлар мутакаббирлик қилганларга дейдилар: «Дарҳақиқат, биз сизларга тобе эдик. Мана энди сизлар биздан дўзахнинг бирон қисмини даф қила оласизларми?»

وَإِذْ يَتَحَآجُّونَ فِى ٱلنَّارِ فَيَقُولُ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا
لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا نَصِيبًا مِّنَ ٱلنَّارِ ﴿٤٧﴾

**48**. Мутакаббирлик қилганлар айтдилар: «Дарҳақиқат, биз ҳаммамиз ундамиз. Албатта, Аллоҳ бандалар ўртасида ҳукм этиб бўлди».

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُلٌّ فِيهَآ إِنَّ ٱللَّهَ قَدْ حَكَمَ بَيْنَ ٱلْعِبَادِ ﴿٤٨﴾

**49**. Дўзахдаги кимсалар жаҳаннам қўриқчиларига дедилар: «Парвардигорингизга дуо қилинг, биздан бир кунгина азобни енгиллатсин».

وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِى ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ٱدْعُوا۟ رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا
مِّنَ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٩﴾

**50**. Дедилар: «Сизларга пайғамбарларингиз ҳужжатлар келтирмаганмидилар?» Дедилар: «Ҳа, келтиргандилар». Дедилар: «Бас, дуо қилаверинглар. Кофирларнинг дуоси залолатдан бошқа нарса эмас».

قَالُوٓا۟ أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ ۚ قَالُوا۟ فَٱدْعُوا۟ ۗ
وَمَا دُعَٰٓؤُا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿٥٠﴾

**51**. Дарҳақиқат, Биз элчиларимизга ва иймон келтирганларга дунё ҳаётида ҳам, гувоҳлар турадиган кунда ҳам мадад берурмиз.

إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُومُ
ٱلْأَشْهَٰدُ ﴿٥١﴾

**52**. У кунда золимларга узрлари фойда бермайди. Уларга лаънат бўлур! Уларга энг ёмон жой бўлур!

يَوْمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ ۖ وَلَهُمُ ٱللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٥٢﴾

**53**. Дарҳақиқат, Мусога ҳидоят бердик. Китобни Бани Исроилга мерос қилиб қолдирдик.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْهُدَىٰ وَأَوْرَثْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ ﴿٥٣﴾

**54**. Ақл эгалари учун ҳидоят ва ибрат қилиб.

هُدًى وَذِكْرَىٰ لِأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٥٤﴾

**55**. Бас, сабр қилинг. Албатта, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Гуноҳингиз учун истиғфор айтинг ва кечаю кундуз Парвардигорингизга ҳамду тасбеҳ айтинг.

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ
بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِبْكَٰرِ ﴿٥٥﴾

**56**. Аллоҳнинг оятлари ҳақида ўзларига бирон ҳужжат келмай туриб, талашиб-тортишаётганларнинг

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ ۙ إِن فِى صُدُورِهِمْ
إِلَّا كِبْرٌ مَّا هُم بِبَٰلِغِيهِ ۚ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿٥٦﴾

дилларида кибрдан бошқа нарса йўқ. Улар унга етгувчи эмаслар. Бас, Аллоҳдан паноҳ сўранг. Дарҳақиқат, У Эшитгувчи, Кўргувчи Зотдир.

---

**57**. Шак-шубҳасиз, осмонлару ерни яратиш инсонларни яратишдан кўра каттароқдир. Лекин одамларнинг кўплари билмайдилар.

لَخَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٧﴾

---

**58**. Кўр билан кўзи очиқ тенг бўлмас. Иймон келтириб, яхши ишларни қилганлар билан ёмонлик қилувчи ҳам. Жуда оз ибратланасизлар.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَلَا ٱلْمُسِىٓءُ ۚ قَلِيلًا مَّا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

---

**59**. Соат аниқ келгувчидир. Унга шубҳа йўқ. Лекин кўп одамлар ишонмайдилар.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَءَاتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٩﴾

---

**60**. Парвардигорингиз деди: «Менга дуо қилинглар, сизларга ижобат қилурман. Менга ибодат қилишдан ўзларини катта оладиганлар яқинда хорланган ҳолларида жаҳаннамга кирадилар».

وَقَالَ رَبُّكُمُ ٱدْعُونِىٓ أَسْتَجِبْ لَكُمْ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِى سَيَدْخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ﴿٦٠﴾

---

**61**. Аллоҳ шундай Зотки, ором олишингиз учун сизларга кечани яратди. Кундузни эса ёруғ айлади. Аллоҳ одамларга фазлу марҳаматли Зотдир. Лекин кўп одамлар шукр қилмайдилар.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٦١﴾

---

**62**. Ўша Аллоҳ Парвардигорингиздир. Ҳамма нарсанинг Яратувчисидир. Ундан ўзга илоҳ йўқдир. Бас, қаён бурилиб кетмоқдасизлар?!

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٦٢﴾

---

**63**. Аллоҳнинг оятларини инкор қилгувчи бўлганлар мана шундай бурилиб кетадилар.

كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٦٣﴾

---

**64**. Аллоҳ шундай Зотки, сизларга ерни қароргоҳ, самони эса том айлади. Сизларга шакл бериб, суратингизни чиройли қилди. Сизларга ҳалол-покризқберди. Ўша Аллоҳ Парвардигорингиздир. Бас, оламлар парвардигори Аллоҳ баракотли бўлди.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٤﴾

**65**. У Барҳаётдир. Ундан ўзга илоҳ йўқдир. Бас, У Зот учун динни холис қилиб, Ўзигагина дуо-илтижо қилинглар! Оламлар Парвардигори Аллоҳга ҳамд бўлсин.

هُوَ ٱلۡحَيُّ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱدۡعُوهُ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَۗ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٥

---

**66**. Айтинг: «Дарҳақиқат, мен ўзимга Парвардигорим тарафидан ҳужжатлар келган пайтда сизлар Аллоҳни қўйиб, ибодат қилаётган бутларга ибодат қилишдан қайтарилдим ва оламлар Парвардигорига таслим бўлишга буюрилдим».

۞قُلۡ إِنِّي نُهِيتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَمَّا جَآءَنِيَ ٱلۡبَيِّنَٰتُ مِن رَّبِّي وَأُمِرۡتُ أَنۡ أُسۡلِمَ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٦

---

**67**. У шундай Зотки, сизларни тупроқдан, кейин нутфадан, кейин лахта қондан яратди. Кейин сизларни гўдак қилиб чиқарди. Кейин балоғатга етасизлар. Кейин чол бўласизлар. Сизлардан кимдир олдинроқ вафот этиб кетади. Белгиланган муддатга қадар етиб боришингиз учун. Шоядки, ақл юритсангизлар.

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ مِنۡ عَلَقَةٖ ثُمَّ يُخۡرِجُكُمۡ طِفۡلٗا ثُمَّ لِتَبۡلُغُوٓاْ أَشُدَّكُمۡ ثُمَّ لِتَكُونُواْ شُيُوخٗاۚ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبۡلُۖ وَلِتَبۡلُغُوٓاْ أَجَلٗا مُّسَمّٗى وَلَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٦٧

---

**68**. У шундай Зотки, жон беради ва жон олади. Бир ишга ҳукм қилса, унга «Бўл», дейди, бас, у бўлади.

هُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ فَإِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٦٨

---

**69**. Аллоҳнинг оятлари ҳақида талашиб-тортишаётганларни кўрдингизми? Қаён бурилиб кетмоқдалар?!

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ أَنَّىٰ يُصۡرَفُونَ ٦٩

---

**70**. Улар шундай кимсаларки, Китобни ва Биз пайғамбарларимиз орқали юборган нарсани ёлғонга чиқардилар. Бас, яқинда билиб оладилар.

ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِٱلۡكِتَٰبِ وَبِمَآ أَرۡسَلۡنَا بِهِۦ رُسُلَنَاۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٧٠

---

**71**. Ўшанда улар бўйинларидаги кишанлар ва занжирлар билан судраладилар.

إِذِ ٱلۡأَغۡلَٰلُ فِيٓ أَعۡنَٰقِهِمۡ وَٱلسَّلَٰسِلُ يُسۡحَبُونَ ٧١

---

**72**. Қайноқ сувга, кейин дўзахга судраладилар.

فِي ٱلۡحَمِيمِ ثُمَّ فِي ٱلنَّارِ يُسۡجَرُونَ ٧٢

---

**73**. Кейин уларга шундай дейилади: «Шерик қилаётган бутларингиз қани?!

ثُمَّ قِيلَ لَهُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ تُشۡرِكُونَ ٧٣

**74**. Аллоҳдан бошқа». Дедилар: «Улар биздан ғойиб бўлдилар. Йўқ-йўқ, аслида биз олдин ҳам ҳеч нарсага дуо-илтижо қилмаган эканмиз». Аллоҳ кофирларни мана шундай адаштириб қўяди.

مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالُواْ ضَلُّواْ عَنَّا بَل لَّمۡ نَكُن نَّدۡعُواْ مِن قَبۡلُ شَيۡـٔٗاۚ
كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧٤

---

**75**. Мана шулар ер юзида ноҳақ қувониб ва керилиб юрганингиз сабабидандир.

ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمۡ تَفۡرَحُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ
تَمۡرَحُونَ ٧٥

---

**76**. Жаҳаннам эшикларидан мангу қоладиган бўлиб киринглар! Мутакаббирларнинг жойи нақадар ёмон!

ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٧٦

---

**77**. Бас, сабр қилинг. Дарҳақиқат, Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир. Ё сизга уларга ваъда қилганимизнинг айримларини кўрсатамиз ёки сизни вафот эттирамиз. Бас, Бизга қайтариладилар.

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ ٱلَّذِي نَعِدُهُمۡ أَوۡ
نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ٧٧

---

**78**. Дарҳақиқат, сиздан олдин ҳам пайғамбарларни юборганмиз. Улар орасида сизга қисса қилиб берганларимиз ҳам бор, қисса қилиб бермаганларимиз ҳам бор. Бирон пайғамбар бирон оятни Аллоҳнинг изнисиз олиб келмаган. Аллоҳнинг фармони келганда ҳақ ила ҳукм чиқарилгай. Ўшанда бузғунчилар муваффақиятсизликка учрайдилар.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلٗا مِّن قَبۡلِكَ مِنۡهُم مَّن قَصَصۡنَا عَلَيۡكَ وَمِنۡهُم
مَّن لَّمۡ نَقۡصُصۡ عَلَيۡكَۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأۡتِيَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ
ٱللَّهِۚ فَإِذَا جَآءَ أَمۡرُ ٱللَّهِ قُضِيَ بِٱلۡحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٧٨

---

**79**. Аллоҳ шундай Зотки, сизларга чорва ҳайвонларини яратиб берди. Улардан айримларига минасизлар, айримларини ейсизлар.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمَ لِتَرۡكَبُواْ مِنۡهَا وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٧٩

---

**80**. Сизлар учун уларда манфаатлар бордир. Токи уларнинг устида дилларингиздаги ҳожатингизга эришишларинг учун уларнинг устига ва кемаларнинг устига миндириб қўйилдингиз.

وَلَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَلِتَبۡلُغُواْ عَلَيۡهَا حَاجَةٗ فِي صُدُورِكُمۡ وَعَلَيۡهَا
وَعَلَى ٱلۡفُلۡكِ تُحۡمَلُونَ ٨٠

---

**81**. Ва сизларга Ўз оятларини намойиш қилади. Аллоҳнинг қайси оятларини инкор қиласизлар?!

وَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَأَيَّ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُنكِرُونَ ٨١

**82**. Ер юзида сайр қилиб, ўзларидан олдингиларнинг оқибати қандай бўлганига назар ташламайдиларми?! Улар булардан кўра кўпроқ, кучлироқ ва заминда каттароқ из қолдирган эдилар-ку! Уларга касб қилиб топганлари асқотмади-ку!

أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَـٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوٓا۟ أَكْثَرَ مِنْهُمْ وَأَشَدَّ قُوَّةً وَءَاثَارًا فِى ٱلْأَرْضِ فَمَآ أَغْنَىٰ
عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٨٢﴾

**83**. Уларга пайғамбарлари ҳужжатлар келтирганларида ўзларидаги илм билан қувондилар ва уларни ўзлари масхара қилган нарсалари қамраб олди.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَـٰتِ فَرِحُوا۟ بِمَا عِندَهُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ
وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٨٣﴾

**84**. Азобимизни кўришгач: «Ёлғиз Аллоҳга иймон келтирдик, У Зотга шерик қилиб юрган бутларимиздан тондик», деб қоладилар.

فَلَمَّا رَأَوْا۟ بَأْسَنَا قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَحْدَهُۥ وَكَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهِۦ
مُشْرِكِينَ ﴿٨٤﴾

**85**. Азобимизни кўришган пайтларида иймон келтиришлари уларга фойда бермайди. Аллоҳнинг Ўз бандалари борасида ўтган суннати. Ўшанда у кофирлар муваффақиятсизликка учрайдилар.

فَلَمْ يَكُ يَنفَعُهُمْ إِيمَـٰنُهُمْ لَمَّا رَأَوْا۟ بَأْسَنَا ۖ سُنَّتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِى قَدْ خَلَتْ
فِى عِبَادِهِۦ ۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلْكَـٰفِرُونَ ﴿٨٥﴾

# Фуссилат فصلت

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

حمٓ ١

**1**. Ҳо, Мим.

---

تَنزِيلٌ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٢

**2**. Меҳрибон ва Раҳмли Зот тарафидан нозил қилинган.

---

كِتَٰبٌ فُصِّلَتۡ ءَايَٰتُهُۥ قُرۡءَانًا عَرَبِيًّا لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٣

**3**. Китобки, биладиган қавм учун арабий Қуръон бўлиб, оятлари муфассал баён қилинган.

---

بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا فَأَعۡرَضَ أَكۡثَرُهُمۡ فَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ٤

**4**. Хушхабар берувчи ва огоҳлантирувчи бўлиб. Уларнинг кўплари эса юз ўгирдилар, бас, улар эшитмайдилар.

---

وَقَالُواْ قُلُوبُنَا فِيٓ أَكِنَّةٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ وَفِيٓ ءَاذَانِنَا وَقۡرٞ وَمِنۢ
بَيۡنِنَا وَبَيۡنِكَ حِجَابٞ فَٱعۡمَلۡ إِنَّنَا عَٰمِلُونَ ٥

**5**. Дедилар: «Қалбларимиз сен даъват қилаётган нарсадан пардаланган, қулоқларимизда оғирлик, сен билан бизнинг орамизда эса бир тўсиқ бор. Бас, сен ҳам ўз ишингни қилавер, биз ҳам ўз ишимизни қилгувчилармиз».

---

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ
فَٱسۡتَقِيمُوٓاْ إِلَيۡهِ وَٱسۡتَغۡفِرُوهُۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡمُشۡرِكِينَ ٦

**6**. Айтинг: «Мен ҳам сизларга ўхшаган бир одамман, холос. Менга ваҳий қилиндики, дарҳақиқат, илоҳингиз бир илоҳдир. Бас, Унга тўғри бўлинглар ва Ундан мағфират сўранглар. Мушриклар ҳолига вой».

---

ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ٧

**7**. Мушрикларки, закот бермайдилар ва улар охиратга куфр келтирадилар.

---

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونٖ ٨

**8**. Дарҳақиқат, иймон келтириб, яхши ишларни қилганлар учун битмас-туганмас ажр-мукофот бордир.

---

۞قُلۡ أَئِنَّكُمۡ لَتَكۡفُرُونَ بِٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ فِي يَوۡمَيۡنِ وَتَجۡعَلُونَ

**9**. Айтинг: «Сизлар заминни икки кунда яратиб

қўйган Зотга ҳақиқатан куфр келтиряпсизларми ва Унга бошқаларни тенглаштиряпсизларми? У оламлар Парвардигоридир».

لَهُۥٓ أَندَادًاۚ ذَٰلِكَ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٩﴾

---

**10**. Замин устида тоғларни барпо қилди, барака ато этди, озуқаларини роппа-роса тўрт кунда белгилаб қўйди. Сўровчилар учун.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ مِن فَوۡقِهَا وَبَٰرَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَآ أَقۡوَٰتَهَا فِيٓ أَرۡبَعَةِ أَيَّامٖ سَوَآءٗ لِّلسَّآئِلِينَ ﴿١٠﴾

---

**11**. Кейин самога юзланди. У тутун эди. Унга ва ерга: «Ихтиёран ёки мажбуран келинглар», деган эди, улар: «Ўз ихтиёримиз билан келдик», дедилар.

ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ وَهِيَ دُخَانٞ فَقَالَ لَهَا وَلِلۡأَرۡضِ ٱئۡتِيَا طَوۡعًا أَوۡ كَرۡهٗا قَالَتَآ أَتَيۡنَا طَآئِعِينَ ﴿١١﴾

---

**12**. Бас, икки кунда етти осмонларни барпо этиб, ҳар бир самога нима иш қилишини ваҳий қилди. Дунё осмонини чироқлар билан безадик. Ва сақладик. Бу Азиз ва Билгувчи Зотнинг тақдиридир.

فَقَضَىٰهُنَّ سَبۡعَ سَمَٰوَاتٖ فِي يَوۡمَيۡنِ وَأَوۡحَىٰ فِي كُلِّ سَمَآءٍ أَمۡرَهَاۚ وَزَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَحِفۡظٗاۚ ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ﴿١٢﴾

---

**13**. Агар юз ўгирсалар, бас, айтинг: «Сизларни Од ва Самуд(ни урган) яшинга ўхшаш бир яшиндан огоҳлантирдим».

فَإِنۡ أَعۡرَضُواْ فَقُلۡ أَنذَرۡتُكُمۡ صَٰعِقَةٗ مِّثۡلَ صَٰعِقَةِ عَادٖ وَثَمُودَ ﴿١٣﴾

---

**14**. Ўшанда пайғамбарлар уларнинг олдиларидан ҳам, орқаларидан ҳам келиб: «Ёлғиз Аллоҳгагина бандалик қилинглар», деганларида, улар: «Агар Парвардигоримиз истаса, фаришталарни туширган бўларди. Бас, биз сизлар элчилик қилиб олиб келган нарсага куфр келтиргувчилармиз», дедилар.

إِذۡ جَآءَتۡهُمُ ٱلرُّسُلُ مِنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۖ قَالُواْ لَوۡ شَآءَ رَبُّنَا لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةٗ فَإِنَّا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿١٤﴾

---

**15**. Од (қабиласи) ер юзида ноҳақ катта кетдилар ва: «Биздан ҳам кучлироқ ким бор экан?», дедилар. Уларни яратган Аллоҳ улардан кўра қудратлироқ эканини билмасмидилар?! Улар Бизнинг оятларимизни инкор қилардилар.

فَأَمَّا عَادٞ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَقَالُواْ مَنۡ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةًۖ أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَهُمۡ هُوَ أَشَدُّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗۖ وَكَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ﴿١٥﴾

---

**16**. Бас, дунё ҳаётида уларга хорлик азобини тоттириб қўйиш учун уларнинг устига (улар

فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا صَرۡصَرٗا فِيٓ أَيَّامٖ نَّحِسَاتٖ لِّنُذِيقَهُمۡ عَذَابَ ٱلۡخِزۡيِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَخۡزَىٰۖ وَهُمۡ لَا يُنصَرُونَ ﴿١٦﴾

учун) бахтсиз кунларда бир даҳшатли бўронни юбордик. Аниққи, охират азоби хор қилгувчироқдир ва уларга ёрдам берилмас.

---

**17**. Самуд қавмига келсак, уларга ҳидоят берсак, ҳидоятдан кўра кўрликни танладилар. Бас, уларни қилган қилмишлари туфайли хор қилгувчи азоб яшини урди.

وَأَمَّا ثَمُودُ فَهَدَيْنَٰهُمْ فَٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْعَمَىٰ عَلَى ٱلْهُدَىٰ فَأَخَذَتْهُمْ صَٰعِقَةُ ٱلْعَذَابِ ٱلْهُونِ بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٧﴾

---

**18**. Тақво қилиб юрган мўминларга эса нажот бердик.

وَنَجَّيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ﴿١٨﴾

---

**19**. Аллоҳнинг душманлари дўзах сари (ҳайдалиш учун) тўпланиб, тизилиб турадиган кунни (эсланг).

وَيَوْمَ يُحْشَرُ أَعْدَآءُ ٱللَّهِ إِلَى ٱلنَّارِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿١٩﴾

---

**20**. Унга етиб келишганида эса ўз қулоқлари, кўзлари ва терилари ўзларига қарши қилиб ўтган ишларига гувоҳлик берадилар.

حَتَّىٰٓ إِذَا مَا جَآءُوهَا شَهِدَ عَلَيْهِمْ سَمْعُهُمْ وَأَبْصَٰرُهُمْ وَجُلُودُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢٠﴾

---

**21**. Териларига дедилар: «Нима учун бизга қарши гувоҳлик беряпсизлар». Дедилар: «Бизни ҳамма нарсани гапиртирган Аллоҳ гапиртирди». Сизларни дастлаб У яратган ва Унгагина қайтариласизлар.

وَقَالُوا۟ لِجُلُودِهِمْ لِمَ شَهِدتُّمْ عَلَيْنَا ۖ قَالُوٓا۟ أَنطَقَنَا ٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَنطَقَ كُلَّ شَىْءٍ ۚ وَهُوَ خَلَقَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢١﴾

---

**22**. Сизларга қарши қулоқларингиз ҳам, кўзларингиз ҳам, териларингиз ҳам гувоҳлик бериб қолишидан яширинмас эдингизлар. Лекин Аллоҳ қилаётган ишларингизнинг кўпини билмайди, деб ўйлардингизлар.

وَمَا كُنتُمْ تَسْتَتِرُونَ أَن يَشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ وَلَآ أَبْصَٰرُكُمْ وَلَا جُلُودُكُمْ وَلَٰكِن ظَنَنتُمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيرًا مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٢﴾

---

**23**. Сизларни Парвардигорингиз ҳақидаги мана шу гумонингиз ҳалок қилди. Бас, муваффақиятсизликка учраган кимсалардан бўлдингизлар.

وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِى ظَنَنتُم بِرَبِّكُمْ أَرْدَىٰكُمْ فَأَصْبَحْتُم مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٢٣﴾

---

**24**. Агар сабр қила олсалар, уларнинг жойи жаҳаннамдир. Ортга қайтишни сўрасалар, бас, энди улар ортга қайтирилгувчи эмаслар.

فَإِن يَصْبِرُوا۟ فَٱلنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ۖ وَإِن يَسْتَعْتِبُوا۟ فَمَا هُم مِّنَ ٱلْمُعْتَبِينَ ﴿٢٤﴾

۞وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُوا۟ لَهُم مَّا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ
عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ
كَانُوا۟ خَٰسِرِينَ ﴿٢٥﴾

**25**. Биз уларга «дўстлар» тайёрлаб қўйдик. Ана ўшалар уларга олдидагию ортидаги ишларини чиройли қилиб кўрсатдилар. Шу билан улардан олдинги умматларда ўтган инсу жинларга келган азоб уларга ҳам ҳақ бўлиб қолди.

---

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَسْمَعُوا۟ لِهَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ وَٱلْغَوْا۟ فِيهِ لَعَلَّكُمْ
تَغْلِبُونَ ﴿٢٦﴾

**26**. Куфр келтирганлар дедилар: «Бу Қуръонга қулоқ солманглар ва у ўқилаётганда шовқин қилинглар. Шояд, ғолиб бўлсангизлар».

---

فَلَنُذِيقَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَذَابًا شَدِيدًا وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِى
كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢٧﴾

**27**. Куфр келтирганларга қаттиқ азобни тоттирамиз ва уларни қилган ишларининг энг ёмони билан жазолаймиз.

---

ذَٰلِكَ جَزَآءُ أَعْدَآءِ ٱللَّهِ ٱلنَّارُ ۖ لَهُمْ فِيهَا دَارُ ٱلْخُلْدِ ۖ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟
بِـَٔايَٰتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿٢٨﴾

**28**. Бу жазо Аллоҳга душман бўлганларнинг жазосидир. У дўзахдир. Улар учун у ерда мангу қолиш бордир. Оятларимизни инкор қиладиганларининг жазоси шудир.

---

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ رَبَّنَآ أَرِنَا ٱلَّذَيْنِ أَضَلَّانَا مِنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ
نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ أَقْدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ ٱلْأَسْفَلِينَ ﴿٢٩﴾

**29**. Куфр келтирганлар дедилар: «Парвардигоро, бизни йўлдан оздирган инсу жинларни бизга кўрсат, уларни оёқларимизнинг остига олайлик, токи энг тубандагилардан бўлсинлар».

---

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُوا۟ تَتَنَزَّلُ عَلَيْهِمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ أَلَّا
تَخَافُوا۟ وَلَا تَحْزَنُوا۟ وَأَبْشِرُوا۟ بِٱلْجَنَّةِ ٱلَّتِى كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٣٠﴾

**30**. «Парвардигорим Аллоҳдир», дейдиган, кейин эса барқарор турадиган зотларга фаришталар тушиб: «Қўрқманглар, хафа бўлманглар ва сизларга ваъда қилинган жаннат ҳақидаги хушхабардан қувонинглар», дейдилар.

---

نَحْنُ أَوْلِيَآؤُكُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَلَكُمْ فِيهَا مَا
تَشْتَهِىٓ أَنفُسُكُمْ وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ﴿٣١﴾

**31**. Дунё ҳаётида ҳам, охиратда ҳам биз сизларнинг дўстларингизмиз. У ерда сизларга кўнгилларингиз тусаган нарса муҳайё қилинади. У ерда сизлар учун истаган нарсангиз бордир.

---

نُزُلًا مِّنْ غَفُورٍ رَّحِيمٍ ﴿٣٢﴾

**32**. Мағфиратли ва Раҳмли Зот тарафидан нозил қилинган.

---

وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا وَقَالَ إِنَّنِى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿٣٣﴾

**33**. Аллоҳга даъват этиб, ўзи ҳам солиҳ амал

қилиб: «Мен мусулмонларданман», дейдиган одамдан ҳам чиройлироқ гап айтадиган ким бор экан?!

---

**34**. Яхшилик билан ёмонлик тенг бўлмас. Энг гўзал тарзда ўзингизни мудофаа қилинг. Қарабсизки, сиз билан унинг ўртасидаги адоват илиқ дўстликка айланиб турибди.

وَلَا تَسۡتَوِي ٱلۡحَسَنَةُ وَلَا ٱلسَّيِّئَةُۚ ٱدۡفَعۡ بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ فَإِذَا ٱلَّذِي بَيۡنَكَ وَبَيۡنَهُۥ عَدَٰوَةٞ كَأَنَّهُۥ وَلِيٌّ حَمِيمٞ ٣٤

---

**35**. Бу ишга сабр қилганларгина эришадилар. Унга буюк насибадорларгина ноил бўладилар.

وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٣٥

---

**36**. Агар шайтон тарафидан бирон васваса сизни йўлдан оздирмоқчи бўлса, бас, Аллоҳдан паноҳ тиланг. Дарҳақиқат, У Эшитгувчи, Билгувчи Зотдир.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ نَزۡغٞ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٦

---

**37**. Кеча ва кундуз ҳам, қуёш ва ой ҳам Унинг оятларидандир. Қуёшга ҳам, ойга ҳам сажда қилманглар. Уларни яратган Аллоҳга сажда қилинглар, агар Унга бандалик қиладиган бўлсангизлар.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ ٱلَّيۡلُ وَٱلنَّهَارُ وَٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُۚ لَا تَسۡجُدُواْ لِلشَّمۡسِ وَلَا لِلۡقَمَرِ وَٱسۡجُدُواْۤ لِلَّهِ ٱلَّذِي خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمۡ إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ٣٧

---

**38**. Агар такаббурлик қилсалар, бас, Парвардигорингиз ҳузуридагилар У Зотга кечаю кундуз зерикмасдан тасбеҳ айтадилар.

فَإِنِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فَٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُۥ بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَهُمۡ لَا يَسۡـَٔمُونَ۩ ٣٨

---

**39**. Ерни қуруқ ҳолда кўришингиз ҳам Унинг оятларидандир. Унинг устига ёмғир ёғдирган пайтимизда титради ва униб-ўсди. Дарҳақиқат, уни тирилтирган Зот ўликларни тирилтиргувчи Зотдир ва У ҳар ишга Қодирдир.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنَّكَ تَرَى ٱلۡأَرۡضَ خَٰشِعَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡۚ إِنَّ ٱلَّذِيٓ أَحۡيَاهَا لَمُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰٓۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩

---

**40**. Оятларимиз борасида тескарилик қиладиганлар Биздан яширин эмаслар. Дўзахга улоқтириладиган одам яхшироқми ёки Қиёмат кунига хотиржам келадиган одамми? Истаганингизни қилаверинглар. Албатта, У қилаётган ишларингизни Кўргувчидир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُلۡحِدُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا لَا يَخۡفَوۡنَ عَلَيۡنَآۗ أَفَمَن يُلۡقَىٰ فِي ٱلنَّارِ خَيۡرٌ أَم مَّن يَأۡتِيٓ ءَامِنٗا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ ٱعۡمَلُواْ مَا شِئۡتُمۡ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٤٠

**41**. Эслатма келган пайтда унга куфр келтирганлар. Дарҳақиқат, у азиз Китобдир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِٱلذِّكْرِ لَمَّا جَآءَهُمْ ۖ وَإِنَّهُۥ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٌ ﴿٤١﴾

**42**. Унинг олдидан ҳам, ортидан ҳам ботил келмас. Ҳаким ва мақтовга лойиқ бўлган Зот тарафидан нозил қилингандир.

لَّا يَأْتِيهِ ٱلْبَٰطِلُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَلَا مِنْ خَلْفِهِۦ ۖ تَنزِيلٌ مِّنْ حَكِيمٍ حَمِيدٍ ﴿٤٢﴾

**43**. Сизга айтилаётган бу гаплар сиздан олдинги пайғамбарларга айтилган гаплардан бошқа нарса эмас. Дарҳақиқат, Парвардигорингиз мағфират ва аламли азоб соҳибидир.

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبْلِكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٍ ﴿٤٣﴾

**44**. Биз уни ажамча Қуръон қилганимизда эди: «Оятлари тафсилоти билан берилса эди, арабга ажамчами», деган бўлардилар. Айтинг: «У иймон келтирганлар учун ҳидоят ва шифодир. Иймон келтирмаганларнинг эса қулоқларида оғирлик бўлиб, у уларнинг устига (қопланган) кўрликдир. Ана ўшалар узоқ жойдан чақириладилар».

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ قُرْءَانًا أَعْجَمِيًّا لَّقَالُوا۟ لَوْلَا فُصِّلَتْ ءَايَٰتُهُۥٓ ۖ ءَا۬عْجَمِىٌّ وَعَرَبِىٌّ ۗ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هُدًى وَشِفَآءٌ ۖ وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِىٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٤٤﴾

**45**. Дарҳақиқат, Мусога Китобни бердик. У ҳақда ҳам ихтилоф қилинган. Парвардигорингиз тарафидан бир сўз ўтмаганида эди, улар ўртасида ҳукм чиқарилган бўларди. Улар у ҳақда аниқ шубҳа-гумондадирлар.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿٤٥﴾

**46**. Ким бирон яхши иш қилса, ўзи учундир. Ким ёмонлик қилса ҳам ўзигадир. Парвардигорингиз бандаларга зулм қилгувчи эмас.

مَّنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٦﴾

**47**. Соат илми Унга қайтарилур. Меваларнинг гулкосаларидан чиқиши ҳам, ҳар бир аёлнинг нимага ҳомиладор бўлиши ва нимани туғиши ҳам У Зотнинг илми билангина бўлади. Уларга: «Қани Менинг шерикларим», деб нидо қилган кунда улар: «Эътироф этамизки, орамизда бунга биронта гувоҳ йўқ», дедилар.

۞ إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ ۚ وَمَا تَخْرُجُ مِن ثَمَرَٰتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَآءِى قَالُوٓا۟ ءَاذَنَّٰكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ﴿٤٧﴾

**48**. Илгари дуо қилиб юрган бутлари улардан

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَظَنُّوا۟ مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٨﴾

ғойиб бўлиб қолди. Энди ўзларига қочгани жой қолмаганига амин бўлдилар.

---

**49**. Инсон яхшилик сўраб дуо қилишдан зерикмайди. Агар унга бир ёмонлик етса, ноумид бўлгувчи, тушкунликка тушгувчидир.

لَّا يَسْـَٔمُ ٱلْإِنسَٰنُ مِن دُعَآءِ ٱلْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ ٱلشَّرُّ فَيَـُٔوسٌ قَنُوطٌ ٤٩

---

**50**. Бир мусибатга йўлиққанидан кейин унга Ўзимиз тарафимиздан бир раҳмат таъмини берсак: «Бу ўзи менинг ҳаққимдир. Мен, Қиёмат қоим бўлади, деб ўйламайман. Агар Парвардигоримга қайтариладиган бўлсам ҳам, аниқки, Унинг ҳузурида менга аталган яхшилик бор», дейиши тайин. Биз, албатта, куфр келтирганларга қилган ишлари ҳақида хабар берурмиз ва уларга, албатта, қаттиқ азобни тоттирурмиз.

وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِى وَمَآ أَظُنُّ
ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّىٓ إِنَّ لِى عِندَهُۥ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ٥٠

---

**51**. Қачон инсонга неъмат ато этсак, юз ўгириб, ўз тарафига кетади. Қачон ёмонликка йўлиқса, узундан-узоқ дуо қилиб қоладиган бўлади.

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ فَذُو
دُعَآءٍ عَرِيضٍ ٥١

---

**52**. Айтинг: «Айтинглар-чи, агар Аллоҳ тарафидан бўлса ва унга куфр келтираётган бўлсангизлар, узоқ тортишув ичида қолган одамдан ҳам адашганроқ ким бор?!»

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ثُمَّ كَفَرْتُم بِهِۦ مَنْ أَضَلُّ مِمَّنْ
هُوَ فِى شِقَاقٍۭ بَعِيدٍ ٥٢

---

**53**. Биз уларга оятларимизни уфқларда ҳам, ўзларида ҳам, албатта, кўрсатиб қўямиз. Токи уларга унинг ҳақ экани аён бўлсин. Парвардигорингизнинг ҳар нарсага Гувоҳ экани кифоя қилмасми?

سَنُرِيهِمْ ءَايَٰتِنَا فِى ٱلْـَٔافَاقِ وَفِىٓ أَنفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ ۗ
أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ٥٣

---

**54**. Огоҳ бўлингизким, улар Парвардигорларига рўбарў бўлишдан шак-шубҳададирлар. Огоҳ бўлингизким, У ҳар нарсани иҳота қилиб олгувчидир.

أَلَآ إِنَّهُمْ فِى مِرْيَةٍ مِّن لِّقَآءِ رَبِّهِمْ ۗ أَلَآ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍ مُّحِيطٌۢ ٥٤

# Шўро الشورى

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Ҳаа. Миийм.

حمٓ ﴿١﴾

---

**2**. Айн. Сийн. Қооф.

عٓسٓقٓ ﴿٢﴾

---

**3**. Азиз ва Ҳаким Аллоҳ сизга ва сиздан олдингиларга мана шундай ваҳий қилур.

كَذَٰلِكَ يُوحِيٓ إِلَيۡكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكَ ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٣﴾

---

**4**. Самолардаги нарсалар ҳам, ердаги нарсалар ҳам Уникидир. У Олий ва Буюкдир.

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ﴿٤﴾

---

**5**. Устларидаги осмонлар ёрилиб кетай дейди. Фаришталар Парвардигорларига ҳамду тасбеҳ айтиб, ердагилар учун мағфират сўрайдилар. Огоҳ бўлингизким, албатта, Аллоҳ Мағфиратли ва Марҳаматли Зотдир.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِن فَوۡقِهِنَّۚ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ
رَبِّهِمۡ وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِمَن فِي ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥﴾

---

**6**. Аллоҳни қўйиб, бошқаларни дўст тутганлар устидан Аллоҳ кузатиб тургувчидир. Сиз уларга вакил эмассиз.

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهُ حَفِيظٌ عَلَيۡهِمۡ وَمَآ أَنتَ
عَلَيۡهِم بِوَكِيلٖ ﴿٦﴾

---

**7**. Шаҳарлар онаси ва унинг атрофидагиларни огоҳлантиришингиз учун, шак-шубҳасиз бўлган тўпланиш кунидан огоҳлантиришингиз учун сизга арабий Қуръонни мана шундай нозил қилдик. Бир гуруҳ жаннатдадир. Бир гуруҳ дўзахдадир.

وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّتُنذِرَ أُمَّ ٱلۡقُرَىٰ وَمَنۡ حَوۡلَهَا
وَتُنذِرَ يَوۡمَ ٱلۡجَمۡعِ لَا رَيۡبَ فِيهِۚ فَرِيقٞ فِي ٱلۡجَنَّةِ وَفَرِيقٞ فِي ٱلسَّعِيرِ ﴿٧﴾

---

**8**. Агар Аллоҳ хоҳлаганида уларни битта уммат қилиб қўйган бўларди. Лекин Ўзи истаган одамни Ўз раҳматига дохил қилади. Золимлар учун эса бирон дўст ҳам, мададкор ҳам йўқдир.

وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَهُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَلَٰكِن يُدۡخِلُ مَن يَشَآءُ فِي
رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٨﴾

**9**. Ёки Уни қўйиб, бошқаларни дўст тутдиларми? Ёлғиз Аллоҳнинг Ўзигина дўстдир. Ўликларни тирилтирадиган ҳам, ҳамма нарсага қодир Зот ҳам Унинг Ўзидир.

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ۖ فَٱللَّهُ هُوَ ٱلْوَلِىُّ وَهُوَ يُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٩

---

**10**. Қайси бир нарсада ихтилоф қилсангиз, унинг ҳукми Аллоҳгадир. Ана шу Аллоҳ Парвардигоримдир. Унгагина таваккул қилдим ва Унгагина илтижоқилурман.

وَمَا ٱخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِن شَىْءٍ فَحُكْمُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبِّى عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ١٠

---

**11**. Осмонлару ернинг яратувчиси. Сизлар учун ўзларингиздан жуфтларни ва чорва ҳайвонларидан жуфтларни яратди. Шу орқали сизларни кўпайтиради. Ҳеч нарса Унга ўхшаш эмас. У Эшитгувчи ва Кўргувчи Зотдир.

فَاطِرُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا وَمِنَ ٱلْأَنْعَٰمِ أَزْوَٰجًا ۖ يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ ۚ لَيْسَ كَمِثْلِهِۦ شَىْءٌ ۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ١١

---

**12**. Осмонлару ернинг калитлари Уникидир. Ўзи хоҳлаган одамга ризқни кенг қилиб беради ва танг қилиб беради. Албатта, У ҳамма нарсани Билгувчи Зотдир.

لَهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ١٢

---

**13**. Сизларга диндан Нуҳга буюрган нарсани шариат айлади. Сизга ваҳий қилганимиз ҳамда Иброҳим, Мусо ва Ийсога буюрганимиз шуки, динни барпо қилинглар ва унда гуруҳ-гуруҳларга бўлиниб кетманглар. Сиз даъват қилаётган нарса мушрикларга оғирлик қилди. Аллоҳ унга Ўзи истаган одамни саралаб олади ва Ўзига илтижо қилган одамни ҳидоят қилади.

۞ شَرَعَ لَكُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِۦ نُوحًا وَٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِۦٓ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰٓ ۖ أَنْ أَقِيمُوا۟ ٱلدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا۟ فِيهِ ۚ كَبُرَ عَلَى ٱلْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ ۚ ٱللَّهُ يَجْتَبِىٓ إِلَيْهِ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِىٓ إِلَيْهِ مَن يُنِيبُ ١٣

---

**14**. Уларга илм-ҳужжат келганидан кейингина ўзаро адоватлашиб, гуруҳ-гуруҳларга бўлиниб кетдилар. Парвардигорингиз тарафидан белгиланган муддатгача бир сўз ўтмаганида эди, улар ўртасида ҳукм чиқарилган бўларди. Улардан кейинги китоб мерос қилиб берилганлар у ҳақда шак-шубҳададирлар.

وَمَا تَفَرَّقُوٓا۟ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى لَّقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُورِثُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِنۢ بَعْدِهِمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ١٤

---

**15**. Шунинг учун даъват этинг ва қандай буюрилган

فَلِذَٰلِكَ فَٱدْعُ ۖ وَٱسْتَقِمْ كَمَآ أُمِرْتَ ۖ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ ۖ وَقُلْ ءَامَنتُ

бўлсангиз, ўшандай барқарор туринг. Айтинг: «Аллоҳ нозил қилган Китобга иймон келтирдим ва сизларнинг орангизда адолат қилишга буюрилдим. Аллоҳ бизнинг Парвардигоримиз ва сизларнинг Парвардигорингиздир. Биз учун ўзимизнинг амалларимиз, сизлар учун ўзингизнинг амалларингиз. Биз билан сизларнинг орамизда ҳеч қандай ҳужжатлашиш йўқ. Аллоҳ ўртамизни жамлайди. Қайтиб бориш Унгадир».

بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِن كِتَٰبٖۖ وَأُمِرۡتُ لِأَعۡدِلَ بَيۡنَكُمُۖ ٱللَّهُ رَبُّنَا
وَرَبُّكُمۡۖ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡۖ لَا حُجَّةَ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمُۖ
ٱللَّهُ يَجۡمَعُ بَيۡنَنَاۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ١٥

**16**. Аллоҳнинг дини қабул қилинганидан кейин у ҳақда талашиб-тортишадиганларнинг ҳужжати Парвардигорлари наздида беҳудадир. Уларга қарши ғазаб бор. Улар учун қаттиқ азоб бор.

وَٱلَّذِينَ يُحَآجُّونَ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا ٱسۡتُجِيبَ لَهُۥ حُجَّتُهُمۡ
دَاحِضَةٌ عِندَ رَبِّهِمۡ وَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ وَلَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٌ ١٦

**17**. Аллоҳ шундай Зотки, ҳақ китобни ва мезонни нозил қилди. Сиз қаердан биласиз, Қиёмат яқин бўлса, ажаб эмас.

ٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ وَٱلۡمِيزَانَۗ وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّ
ٱلسَّاعَةَ قَرِيبٞ ١٧

**18**. Унга иймон келтирмаганлар уни шошилтирадилар. Иймон келтирганлар эса ундан қўрқувчидирлар ва унинг ҳақ эканини биладилар. Огоҳ бўлингизким, Қиёмат ҳақида талашиб-тортишадиганлар узоқ залолатдадирлар.

يَسۡتَعۡجِلُ بِهَا ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِهَاۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مُشۡفِقُونَ
مِنۡهَا وَيَعۡلَمُونَ أَنَّهَا ٱلۡحَقُّۗ أَلَآ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُمَارُونَ فِي ٱلسَّاعَةِ لَفِي
ضَلَٰلِۢ بَعِيدٍ ١٨

**19**. Аллоҳ бандаларига Меҳрибон. Ўзи истаган одамга ризқ беради. У Қудратли ва Азиздир.

ٱللَّهُ لَطِيفُۢ بِعِبَادِهِۦ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُۖ وَهُوَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡعَزِيزُ ١٩

**20**. Ким охират ҳосилини истаса, унга шу ҳосилни зиёда қилурмиз. Ким дунё ҳосилини истаса, унга ўшандан берурмиз ва унинг учун охиратда ҳеч қандай насиба бўлмас.

مَن كَانَ يُرِيدُ حَرۡثَ ٱلۡأٓخِرَةِ نَزِدۡ لَهُۥ فِي حَرۡثِهِۦۖ وَمَن كَانَ يُرِيدُ
حَرۡثَ ٱلدُّنۡيَا نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَا وَمَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِن نَّصِيبٍ ٢٠

**21**. Ёки уларнинг шериклари бормики, уларга диндан Аллоҳ изн бермаган нарсаларни шариатлаштириб берган бўлса. Агар ажрим сўзи бўлмаганида улар ўртасида ҳукм чиқарилган бўларди. Албатта, золимлар учун аламли азоб бордир.

أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَٰٓؤُاْ شَرَعُواْ لَهُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا لَمۡ يَأۡذَنۢ بِهِ ٱللَّهُۚ وَلَوۡلَا
كَلِمَةُ ٱلۡفَصۡلِ لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢١

**22**. Золимларни ўз қилмишларидан қўрққан ҳолларида кўрасиз. У (азоб) уларга тушгувчидир. Иймон келтириб, яхши амалларни қилганлар эса жаннатларнинг боғларидадирлар. Улар учун Парвардигорлари ҳузурида истаган нарсалари бордир. Бу улкан фазлдир.

تَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا كَسَبُوا۟ وَهُوَ وَاقِعٌۢ بِهِمْ ۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِى رَوْضَاتِ ٱلْجَنَّاتِ ۖ لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ
رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٢﴾

**23**. Мана шу иймон келтириб, яхши амаллар қиладиган бандаларига Аллоҳ берадиган хушхабардир. Айтинг: «Бунинг учун сизлардан ажр сўрамайман. Фақат дўстлик, яқинликни сўрайман, холос». Ким бир яхшилик қилса, унга янада яхшиликни зиёда қиламиз. Аллоҳ кечирадиган ва миннатдорчиликни қабул қиладиган Зотдир.

ذَٰلِكَ ٱلَّذِى يُبَشِّرُ ٱللَّهُ عِبَادَهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ۗ قُل
لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا إِلَّا ٱلْمَوَدَّةَ فِى ٱلْقُرْبَىٰ ۗ وَمَن يَقْتَرِفْ حَسَنَةً
نَّزِدْ لَهُۥ فِيهَا حُسْنًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٢٣﴾

**24**. Ёки: «Аллоҳга ёлғон тўқиди», дейдиларми? Агар Аллоҳ истаса, қалбингизни муҳрлаб қўяди. Аллоҳ Ўз сўзлари билан ботилни маҳв айлаб, ҳақни юзага чиқаради. Албатта, У қалблардаги сирларни ҳам Билгувчи Зотдир.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ۖ فَإِن يَشَإِ ٱللَّهُ يَخْتِمْ عَلَىٰ قَلْبِكَ ۗ
وَيَمْحُ ٱللَّهُ ٱلْبَٰطِلَ وَيُحِقُّ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ
ٱلصُّدُورِ ﴿٢٤﴾

**25**. У шундай Зотки, бандаларидан тавбани қабул қилади, ёмонликларни кечиради ва сизлар қилаётган ишларни билади.

وَهُوَ ٱلَّذِى يَقْبَلُ ٱلتَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَعْفُوا۟ عَنِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ وَيَعْلَمُ
مَا تَفْعَلُونَ ﴿٢٥﴾

**26**. Иймон келтириб, яхши амалларни қилган зотларнинг дуоларини ижобат айлайди ва уларга Ўз фазлидан кўпайтириб беради. Кофирлар учун қаттиқ азоб бордир.

وَيَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَيَزِيدُهُم مِّن
فَضْلِهِۦ ۚ وَٱلْكَٰفِرُونَ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿٢٦﴾

**27**. Агар Аллоҳ бандаларига ризқни кенг қилиб қўйганида ер юзида ҳадларидан ошиб кетган бўлардилар. Лекин Ўзи истаган миқдорда нозил қилади. Дарҳақиқат, У бандаларини кўриб, хабардор бўлиб турадиган Зотдир.

۞ وَلَوْ بَسَطَ ٱللَّهُ ٱلرِّزْقَ لِعِبَادِهِۦ لَبَغَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَٰكِن يُنَزِّلُ
بِقَدَرٍ مَّا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ﴿٢٧﴾

**28**. У шундай Зотки, умидларини узганларидан кейин ёмғир ёғдиради ва раҳматини кенг

وَهُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ ٱلْغَيْثَ مِنۢ بَعْدِ مَا قَنَطُوا۟ وَيَنشُرُ رَحْمَتَهُۥ ۚ وَهُوَ
ٱلْوَلِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٨﴾

ёяди. У Валий (дўст) ва Ҳамид (мақтовга лойиқ) Зотдир.

---

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ خَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَثَّ فِيهِمَا مِن دَآبَّةٖۚ
وَهُوَ عَلَىٰ جَمۡعِهِمۡ إِذَا يَشَآءُ قَدِيرٞ ٢٩

**29**. Осмонлару ернинг яратилиши ва уларда (Аллоҳ) тарқатиб юборган жониворлар Унинг оятларидандир. У агар истаса, уларни жамлашга Қодир.

---

وَمَآ أَصَٰبَكُم مِّن مُّصِيبَةٖ فَبِمَا كَسَبَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَيَعۡفُواْ عَن
كَثِيرٖ ٣٠

**30**. Сизларга қайси бир мусибат етса, ўз қўлларингиз билан қилган ишларингиз туфайли бўлади. Яна ҳам кўпларни кечириб юборади.

---

وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ
وَلَا نَصِيرٖ ٣١

**31**. Сизлар ер юзида қочиб кета оладиган кимсалар эмассиз. Сизлар учун Аллоҳдан бошқа бирон дўст ҳам, мададкор ҳам йўқ.

---

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ ٱلۡجَوَارِ فِي ٱلۡبَحۡرِ كَٱلۡأَعۡلَٰمِ ٣٢

**32**. Денгизларда тоғлар каби сузиб юрадиганлар ҳам Унинг оятларидандир.

---

إِن يَشَأۡ يُسۡكِنِ ٱلرِّيحَ فَيَظۡلَلۡنَ رَوَاكِدَ عَلَىٰ ظَهۡرِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٍ ٣٣

**33**. Агар истаса, шамолни тўхтатиб қўяди. Бас, улар денгиз устида қотиб қоладилар. Бу ишда ҳар бир шукр қиладиган сабрли учун оятлар бордир.

---

أَوۡ يُوبِقۡهُنَّ بِمَا كَسَبُواْ وَيَعۡفُ عَن كَثِيرٖ ٣٤

**34**. Ёки қилган ишлари туфайли уларни ҳалок этади. Яна ҳам кўпларни кечириб юборади.

---

وَيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٖ ٣٥

**35**. Бизнинг оятларимиз ҳақида талашиб-тортишадиганлар ўзлари учун бирон қочиб қутуладиган жой йўқлигини билиб олсинлар.

---

فَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيۡءٖ فَمَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ
وَأَبۡقَىٰ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٣٦

**36**. Сизларга берилган ҳар бир нарса дунё ҳаётининг матосидир. Аллоҳнинг ҳузуридагиси эса иймон келтирган ва Парвардигорларига таваккул қиладиганлар учун яхшироқ ва боқийроқдир.

---

وَٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡفَوَٰحِشَ وَإِذَا مَا غَضِبُواْ هُمۡ
يَغۡفِرُونَ ٣٧

**37**. Мўминларки, катта гуноҳлар ва бузуқликларга яқин бормайдилар. Ғазаб қилган пайтларида эса кечириб юборадилар.

**38**. Мўминларки, Парвардигорларининг чақириқларига итоат этадилар, намозни тўкис адо қиладилар. Уларнинг иши ўзаро шўродир ва Биз берган ризқдан инфоқ қиладилар.

وَٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَمۡرُهُمۡ شُورَىٰ بَيۡنَهُمۡ
وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣٨

---

**39**. Мўминларки, ўзларига зулм етса, улар ғолиб бўлурлар.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡبَغۡيُ هُمۡ يَنتَصِرُونَ ٣٩

---

**40**. Ёмонликнинг жазоси ўзига ўхшаган яна бир ёмонликдир. Ким кечириб, ислоҳ қилса, бас, унинг ажри Аллоҳгадир. Албатта, У золимларни севмас.

وَجَزَٰٓؤُاْ سَيِّئَةٖ سَيِّئَةٞ مِّثۡلُهَاۖ فَمَنۡ عَفَا وَأَصۡلَحَ فَأَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۚ
إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

---

**41**. Ким зулмга учраганидан кейин ғолиб бўлса, бас, уларга қарши ҳеч бир йўл йўқ.

وَلَمَنِ ٱنتَصَرَ بَعۡدَ ظُلۡمِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَا عَلَيۡهِم مِّن سَبِيلٍ ٤١

---

**42**. Фақат одамларга зулм қиладиган ва ер юзида ноҳақ тажовузкорлик этадиганларгагина қарши йўл бор. Ана ўшалар учун аламли азоб бордир.

إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَظۡلِمُونَ ٱلنَّاسَ وَيَبۡغُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ
ٱلۡحَقِّۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٢

---

**43**. Ким сабр қилиб, кечириб юборса, бас, бу мардона ишлардандир.

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ ٤٣

---

**44**. Аллоҳ кимни адаштириб қўйган бўлса, ундан кейин унга бирон дўст йўқдир. Золимларни кўрасизки, азобни кўрган пайтларида: «Қайтишга бирон йўл бормикин», деб қоладилар.

وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن وَلِيّٖ مِّنۢ بَعۡدِهِۦۗ وَتَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ لَمَّا
رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ يَقُولُونَ هَلۡ إِلَىٰ مَرَدّٖ مِّن سَبِيلٖ ٤٤

---

**45**. Кўрасизки, улар хорликдан эгилган, кўз қирлари билан қараган ҳолларида унга рўбарў қилинурлар. Иймон келтирган зотлар дедилар: «Зиён кўргувчилар Қиёмат куни ўзларини ҳам, оилаларини ҳам ютқазиб қўйган кимсалардир». Огоҳ бўлингизким, золимлар абадий азобдадирлар.

وَتَرَىٰهُمۡ يُعۡرَضُونَ عَلَيۡهَا خَٰشِعِينَ مِنَ ٱلذُّلِّ يَنظُرُونَ مِن طَرۡفٍ
خَفِيّٖۗ وَقَالَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ
وَأَهۡلِيهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَآ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ فِي عَذَابٖ مُّقِيمٖ ٤٥

---

**46**. Уларга Аллоҳдан бошқа ёрдам берадиган дўстлар топилмади. Аллоҳ кимни адаштириб қўйган бўлса, энди унга ҳеч қандай йўл йўқ.

وَمَا كَانَ لَهُم مِّنۡ أَوۡلِيَآءَ يَنصُرُونَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ
فَمَا لَهُۥ مِن سَبِيلٍ ٤٦

**47**. Аллоҳ тарафидан ортга қайтиш йўқ бўлган бир кун келишидан олдин Парвардигорингизнинг чақириқларига итоат этинглар. У кунда сизлар учун бирон паноҳ топадиган жой ҳам, инкор қилиш имкони ҳам бўлмас.

ٱسۡتَجِيبُواْ لِرَبِّكُم مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِۚ مَا
لَكُم مِّن مَّلۡجَإٖ يَوۡمَئِذٖ وَمَا لَكُم مِّن نَّكِيرٖ ٤٧

---

**48**. Агар юз ўгирсалар, бас, Биз сизни уларга қўриқчи қилиб юбормаганмиз. Зиммангизда етказиб қўйиш бор, холос. Биз инсонга Ўзимиз тарафимиздан бир раҳмат таъмини берсак, у хурсанд бўлди. Агар уларга ўз қўллари қилган ишлари туфайли бир ёмонлик етса, бас, инсон зоти кўрнамакдир.

فَإِنۡ أَعۡرَضُواْ فَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ حَفِيظًاۖ إِنۡ عَلَيۡكَ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُۗ
وَإِنَّآ إِذَآ أَذَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِنَّا رَحۡمَةٗ فَرِحَ بِهَاۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةُۢ بِمَا
قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ فَإِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ كَفُورٞ ٤٨

---

**49**. Осмонлару ернинг мулки Аллоҳникидир. Истаган нарсасини яратади. Истаган одамига қиз фарзанд беради. Истаган одамига ўғил фарзанд беради.

لِّلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ يَهَبُ لِمَن يَشَآءُ إِنَٰثٗا
وَيَهَبُ لِمَن يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ ٤٩

---

**50**. Ёки ўғил ва қизларни жуфт қилиб беради. Хоҳлаган одамини эса туғмас қилиб қўяди. У Билимдон ва Қодир Зотдир.

أَوۡ يُزَوِّجُهُمۡ ذُكۡرَانٗا وَإِنَٰثٗاۖ وَيَجۡعَلُ مَن يَشَآءُ عَقِيمًاۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٞ
قَدِيرٞ ٥٠

---

**51**. Бирон одам учун Аллоҳ у билан гаплашмоғи дуруст эмас. Фақат ваҳий-илҳом орқали ё парда ортидан ёки бир элчини юбориб, Ўз изни ила Ўзи истаган гапни ваҳий қилиши бундан мустасно. Албатта, У Олий ва Ҳаким Зотдир.

۞وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلَّا وَحۡيًا أَوۡ مِن وَرَآيِٕ حِجَابٍ
أَوۡ يُرۡسِلَ رَسُولٗا فَيُوحِيَ بِإِذۡنِهِۦ مَا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ عَلِيٌّ حَكِيمٞ ٥١

---

**52**. Шунингдек, сизга ўз амримиз ила бир руҳни ваҳий қилдик. Сиз китоб нима, иймон нима, билмас эдингиз. Лекин уни бир нур айладикки, у билан бандаларимиздан истаган одамимизни ҳидоят қиламиз. Албатта, сиз тўғри йўлга бошлайсиз.

وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ رُوحٗا مِّنۡ أَمۡرِنَاۚ مَا كُنتَ تَدۡرِي مَا ٱلۡكِتَٰبُ
وَلَا ٱلۡإِيمَٰنُ وَلَٰكِن جَعَلۡنَٰهُ نُورٗا نَّهۡدِي بِهِۦ مَن نَّشَآءُ مِنۡ
عِبَادِنَاۚ وَإِنَّكَ لَتَهۡدِيٓ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٢

---

**53**. Осмонлардаги нарсалар ҳам, ердаги нарсалар ҳам ёлғиз Ўзиники бўлган Аллоҳ йўлига. Огоҳ бўлингизким, ҳамма ишлар Аллоҳга қайтади.

صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ
تَصِيرُ ٱلۡأُمُورُ ٥٣

# Зухруф الزخرف

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Ҳаа. Мийм.

حمٓ ١

**2**. Очиқ Китобга қасам.

وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

**3**. Албатта, Биз уни арабча Қуръон қилдик. Шоядки, ақл юритсангизлар.

إِنَّا جَعَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٣

**4**. Албатта, у Бизнинг ҳузуримиздаги Лавҳул-Маҳфуздадир, олийдир, ҳакимдир.

وَإِنَّهُۥ فِيٓ أُمِّ ٱلۡكِتَٰبِ لَدَيۡنَا لَعَلِيٌّ حَكِيمٌ ٤

**5**. Исроф қилувчи қавм бўлганингиз учун Зикрни сизлардан буриб юборамизми?

أَفَنَضۡرِبُ عَنكُمُ ٱلذِّكۡرَ صَفۡحًا أَن كُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّسۡرِفِينَ ٥

**6**. Олдингиларга ҳам қанча пайғамбар юборганмиз.

وَكَمۡ أَرۡسَلۡنَا مِن نَّبِيّٖ فِي ٱلۡأَوَّلِينَ ٦

**7**. Уларга қайси бир пайғамбар келса, уни масхара қилардилар.

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن نَّبِيٍّ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٧

**8**. Бас, улардан қудратлироқларни ҳам ҳалок айлаганмиз. Олдингиларнинг мисоли ўтди.

فَأَهۡلَكۡنَآ أَشَدَّ مِنۡهُم بَطۡشٗا وَمَضَىٰ مَثَلُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨

**9**. Агар улардан: «Осмонлару ерни ким яратган», деб сўрасангиз: «Уларни Азиз ва Алим бўлган Зот яратган», дейишлари тайин.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ لَيَقُولُنَّ خَلَقَهُنَّ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡعَلِيمُ ٩

**10**. Шундай Зотки, сизларга заминни бешик қилиб берди. Сизларга унда йўлларни барпо қилди. Шояд, ҳидоят топсангизлар.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مَهۡدٗا وَجَعَلَ لَكُمۡ فِيهَا سُبُلٗا لَّعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٠

**11**. Шундай Зотки, осмондан ёмғир ёғдириб, у билан ўлик шаҳарни жонлантирдик. Сизлар ҳам мана шундай чиқариласизлар.

وَٱلَّذِي نَزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءَۢ بِقَدَرٖ فَأَنشَرۡنَا بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗاۚ كَذَٰلِكَ تُخۡرَجُونَ ١١

**12**. Шундай Зотки, жуфтларнинг ҳаммасини яратди. Сизлар учун кема ва чорва ҳайвонлардан минадиган уловлар қилиб берди.

وَٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡفُلۡكِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ مَا
تَرۡكَبُونَ ١٢

**13**. Токи уларнинг устларига ўрнашиб, кейин Парвардигорингизнинг неъматларини эслайсизлар. Унинг устига ўрнашиб, шундай дейсизлар: «Бизга шуни бўйсундириб берган Зот ҳар қандай нуқсондан Покдир. Биз бунга қодир эмас эдик.

لِتَسۡتَوُۥاْ عَلَىٰ ظُهُورِهِۦ ثُمَّ تَذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ رَبِّكُمۡ إِذَا ٱسۡتَوَيۡتُمۡ عَلَيۡهِ
وَتَقُولُواْ سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقۡرِنِينَ ١٣

**14**. Ва, албатта, биз Парвардигоримизга қайтгувчилармиз».

وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ١٤

**15**. Улар Аллоҳ учун Ўзининг бандаларидан бир қисмини ажратдилар. Албатта, инсон очиқ нонкўрдир.

وَجَعَلُواْ لَهُۥ مِنۡ عِبَادِهِۦ جُزۡءًاۚ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَكَفُورٞ مُّبِينٌ ١٥

**16**. Ёки Ўзи яратган нарсалардан қизларни олиб қолиб, сизларга ўғилларни саралаб бергандир?!

أَمِ ٱتَّخَذَ مِمَّا يَخۡلُقُ بَنَاتٖ وَأَصۡفَىٰكُم بِٱلۡبَنِينَ ١٦

**17**. Улардан бирига Раҳмон учун мисол қилган нарсаси ҳақида хушхабар келса, ғазабланиб, юзи қорайиб кетади.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحۡمَٰنِ مَثَلٗا ظَلَّ وَجۡهُهُۥ مُسۡوَدّٗا
وَهُوَ كَظِيمٌ ١٧

**18**. Зийнат ичра катта қилинадиган ва жанжал пайтида очиқ бўла олмайдиганми?!

أَوَمَن يُنَشَّؤُاْ فِي ٱلۡحِلۡيَةِ وَهُوَ فِي ٱلۡخِصَامِ غَيۡرُ مُبِينٖ ١٨

**19**. Раҳмоннинг бандалари бўлган фаришталарни қизлар, деб билдилар. Уларнинг яратилишига гувоҳ бўлганмидилар?! Бу гувоҳликлари, албатта, ёзиб қўйилади ва улар масъул бўладилар.

وَجَعَلُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ ٱلَّذِينَ هُمۡ عِبَٰدُ ٱلرَّحۡمَٰنِ إِنَٰثًاۚ أَشَهِدُواْ خَلۡقَهُمۡۚ
سَتُكۡتَبُ شَهَٰدَتُهُمۡ وَيُسۡـَٔلُونَ ١٩

**20**. Дедилар: «Агар Раҳмон истаганида биз уларга ибодат қилмаган бўлар эдик». Уларда бу ҳақда ҳеч қандай билим йўқ. Улар фақат алжирамоқдалар, холос.

وَقَالُواْ لَوۡ شَآءَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَا عَبَدۡنَٰهُمۗ مَّا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِنۡ هُمۡ
إِلَّا يَخۡرُصُونَ ٢٠

أَمْ ءَاتَيْنَٰهُمْ كِتَٰبًا مِّن قَبْلِهِۦ فَهُم بِهِۦ مُسْتَمْسِكُونَ ﴿٢١﴾

**21**. Ёки ундан олдин уларга бир китоб берганмизми? Ва улар уни маҳкам тутиб олганларми?!

بَلْ قَالُوٓا۟ إِنَّا وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّهْتَدُونَ ﴿٢٢﴾

**22**. Йўқ, улар бундай дедилар: «Биз ота-боболаримизни бир дин устида топдик ва биз ҳам ўшаларнинг изидан бориб, ҳидоят топамиз».

وَكَذَٰلِكَ مَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِى قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَآ
إِنَّا وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّقْتَدُونَ ﴿٢٣﴾

**23**. Шунингдек, сиздан олдин бирон шаҳарга бирон огоҳлантирувчи юборган бўлсак, унинг зодагонлари: «Биз ота-боболаримизни бир дин устида топганмиз ва биз уларнинг изларидан эргашиб боргувчилармиз», деганлар.

۞ قَٰلَ أَوَلَوْ جِئْتُكُم بِأَهْدَىٰ مِمَّا وَجَدتُّمْ عَلَيْهِ ءَابَآءَكُمْ ۖ قَالُوٓا۟
إِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٢٤﴾

**24**. Айтинг: «Ўша ота-боболарингизни нимани устида топган бўлсангиз, ўшандан кўра тўғрироқ нарсани олиб келган бўлсам ҳамми?» Дедилар: «Биз сизлар элчи бўлиб олиб келган нарсага кофирмиз».

فَٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٥﴾

**25**. Бас, улардан қасос олдик. Қаранг, ёлғонга чиқарувчиларнинг оқибати нима бўлди?!

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦٓ إِنَّنِى بَرَآءٌ مِّمَّا تَعْبُدُونَ ﴿٢٦﴾

**26**. Эсланг, Иброҳим отаси ва қавмига деди: «Албатта, мен сизлар ибодат қилаётган бутлардан покман».

إِلَّا ٱلَّذِى فَطَرَنِى فَإِنَّهُۥ سَيَهْدِينِ ﴿٢٧﴾

**27**. Мени яратган Зотгина бундан мустасно. Бас, У яқинда мени аниқ ҳидоят қилади.

وَجَعَلَهَا كَلِمَةًۢ بَاقِيَةً فِى عَقِبِهِۦ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢٨﴾

**28**. Уни ортидан боқий қоладиган бир сўз қилди. Шояд, улар қайтсалар.

بَلْ مَتَّعْتُ هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ وَرَسُولٌ مُّبِينٌ ﴿٢٩﴾

**29**. Мен анавиларни ва уларнинг ота-боболарини то уларга ҳақ ва очиқ пайғамбар келгунига қадар фойдалантирдим.

وَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ وَإِنَّا بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٣٠﴾

**30**. Энди уларга ҳақ келгач: «Бу сеҳрдир ва биз

унга куфр келтиргувчилармиз», дедилар.

**31**. Дедилар: «Бу Қуръон икки шаҳардан бўлган бир улуғ кишига нозил қилинганида эди».

وَقَالُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانُ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنَ ٱلۡقَرۡيَتَيۡنِ عَظِيمٍ ٣١

**32**. Парвардигорингизнинг раҳматини ўшалар тақсимлар эканми? Уларнинг ўртасида шу дунё ҳаётидаги тирикчиликларини Биз тақсимлаб берганмиз. Бир-бирларини хизматкор қилиб олишлари учун айримларини айримларидан юқори даражаларга кўтарганмиз. Парвардигорингизнинг раҳмати улар тўплаётган нарсадан яхшироқдир.

أَهُمۡ يَقۡسِمُونَ رَحۡمَتَ رَبِّكَۚ نَحۡنُ قَسَمۡنَا بَيۡنَهُم مَّعِيشَتَهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَرَفَعۡنَا بَعۡضَهُمۡ فَوۡقَ بَعۡضٖ دَرَجَٰتٖ لِّيَتَّخِذَ بَعۡضُهُم بَعۡضٗا سُخۡرِيّٗاۗ وَرَحۡمَتُ رَبِّكَ خَيۡرٞ مِّمَّا يَجۡمَعُونَ ٣٢

**33**. Агар одамларнинг битта миллат (яъни кофир миллат) бўлиб кетиши хавфи бўлмаганда эди, Раҳмонга куфр келтирганларнинг уйлари учун кумуш шифтлар ва унга чиқадиган нарвонлар қилиб берган бўлар эдик.

وَلَوۡلَآ أَن يَكُونَ ٱلنَّاسُ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ لَّجَعَلۡنَا لِمَن يَكۡفُرُ بِٱلرَّحۡمَٰنِ لِبُيُوتِهِمۡ سُقُفٗا مِّن فِضَّةٖ وَمَعَارِجَ عَلَيۡهَا يَظۡهَرُونَ ٣٣

**34**. Уйларининг эшикларини ҳам, ястаниб ўтирадиган сўриларини ҳам.

وَلِبُيُوتِهِمۡ أَبۡوَٰبٗا وَسُرُرًا عَلَيۡهَا يَتَّكِـُٔونَ ٣٤

**35**. Зеб-зийнат, безакларни ҳам. Буларнинг ҳаммаси дунё ҳаётининг матосидир. Охират эса Парвардигорингиз наздида тақводорларникидир.

وَزُخۡرُفٗاۚ وَإِن كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَٱلۡأٓخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ لِلۡمُتَّقِينَ ٣٥

**36**. Ким Раҳмоннинг эслатмасидан кўр бўлиб олса, унга шайтонни яқин қилиб қўямиз. Бас, шайтон унинг ҳамроҳидир.

وَمَن يَعۡشُ عَن ذِكۡرِ ٱلرَّحۡمَٰنِ نُقَيِّضۡ لَهُۥ شَيۡطَٰنٗا فَهُوَ لَهُۥ قَرِينٞ ٣٦

**37**. Шайтонлар уларни йўлдан оздирадилар. Улар эса ўзларини ҳидоят топганлар, деб ҳисоблайдилар.

وَإِنَّهُمۡ لَيَصُدُّونَهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُم مُّهۡتَدُونَ ٣٧

**38**. Токи Бизга келгач: «Мен билан сенинг ўртанг мағриб билан машриқчалик бўлганида қани эди, сен нақадар ёмон ҳамроҳсан», деб қоладилар.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيۡتَ بَيۡنِي وَبَيۡنَكَ بُعۡدَ ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ فَبِئۡسَ ٱلۡقَرِينُ ٣٨

**39**. Зулм қилганингиз туфайли бу кунда азобда муштарак эканингиз сизларга фойда бермайди.

وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلۡيَوۡمَ إِذ ظَّلَمۡتُمۡ أَنَّكُمۡ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ٣٩

**40**. Сиз карга гап уқтира олармидингиз ёки кўрни ва очиқ залолатдаги одамни ҳидоят қила олармидингиз?!

أَفَأَنتَ تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ أَوۡ تَهۡدِي ٱلۡعُمۡيَ وَمَن كَانَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٤٠

**41**. Гарчи сизни кетказсак ҳам, барибир Биз улардан интиқом олгувчилармиз.

فَإِمَّا نَذۡهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنۡهُم مُّنتَقِمُونَ ٤١

**42**. Ёки сизга уларга ваъда қилган нарсамизни кўрсатурмиз. Бас, Биз уларга Қодирмиз.

أَوۡ نُرِيَنَّكَ ٱلَّذِي وَعَدۡنَٰهُمۡ فَإِنَّا عَلَيۡهِم مُّقۡتَدِرُونَ ٤٢

**43**. Шундай экан, ўзингизга ваҳий қилинган нарсани маҳкам ушланг. Албатта, сиз тўғри йўлдасиз.

فَٱسۡتَمۡسِكۡ بِٱلَّذِيٓ أُوحِيَ إِلَيۡكَۖ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤٣

**44**. Албатта, у сиз учун ҳам, қавмингиз учун ҳам шарафдир. Яқинда масъул бўласизлар.

وَإِنَّهُۥ لَذِكۡرٞ لَّكَ وَلِقَوۡمِكَۖ وَسَوۡفَ تُسۡـَٔلُونَ ٤٤

**45**. Ўзингиздан олдинги Биз юборган пайғамбарлардан сўранг: «Биз Раҳмондан бошқа ибодат қилинадиган худолар қилибмизми?»

وَسۡـَٔلۡ مَنۡ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رُّسُلِنَآ أَجَعَلۡنَا مِن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِ
ءَالِهَةٗ يُعۡبَدُونَ ٤٥

**46**. Мусони Ўз оятларимиз билан Фиръавн ва унинг аъёнларига юборгандик. Бас, деди: «Албатта, мен оламлар Парвардигорининг элчисиман».

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَقَالَ إِنِّي رَسُولُ
رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٦

**47**. Уларга Бизнинг оятларимизни олиб келганида, баногоҳ улар улардан кулиб турибдилар.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنۡهَا يَضۡحَكُونَ ٤٧

**48**. Уларга қайси бир оятни кўрсатган бўлсак, у олдингисидан каттароқ бўлган. Уларни азоб билан ушладик. Шоядки, қайтсалар.

وَمَا نُرِيهِم مِّنۡ ءَايَةٍ إِلَّا هِيَ أَكۡبَرُ مِنۡ أُخۡتِهَاۖ وَأَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡعَذَابِ
لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٤٨

**49**. Дедилар: «Эй сеҳргар, сенга берган аҳди ила Парвардигорингга бизнинг ҳақимизга дуо қил. Биз, албатта, ҳидоят топгувчилармиз».

وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَ ٱلسَّاحِرُ ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ إِنَّنَا لَمُهۡتَدُونَ ٤٩

**50**. Биз улардан азобни аритганимизда эса, қарабсизки, аҳдларини бузиб турибдилар.

فَلَمَّا كَشَفۡنَا عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابَ إِذَا هُمۡ يَنكُثُونَ ٥٠

**51**. Фиръавн қавмига нидо қилиб деди: «Эй қавмим, Мисрнинг мулки ва мана бу остимдан оқиб ўтаётган анҳорлар меники эмасми? Кўрмаяпсизларми?

وَنَادَىٰ فِرۡعَوۡنُ فِي قَوۡمِهِۦ قَالَ يَٰقَوۡمِ أَلَيۡسَ لِي مُلۡكُ مِصۡرَ وَهَٰذِهِ ٱلۡأَنۡهَٰرُ تَجۡرِي مِن تَحۡتِيٓۚ أَفَلَا تُبۡصِرُونَ ٥١

**52**. Ёки мен мана бу хор ва равшан гапира олмайдиган кимсадан яхшироқ эмасманми?

أَمۡ أَنَا۠ خَيۡرٞ مِّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي هُوَ مَهِينٞ وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ٥٢

**53**. Унга олтиндан бўлган билагузуклар ташланса ёки у билан бирга малоикалар ҳамроҳ бўлиб келсалар бўлмасмиди?»

فَلَوۡلَآ أُلۡقِيَ عَلَيۡهِ أَسۡوِرَةٞ مِّن ذَهَبٍ أَوۡ جَآءَ مَعَهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ مُقۡتَرِنِينَ ٥٣

**54**. Бас, у қавмини лақиллатди. Улар эса унга итоат қилдилар. Албатта, улар фосиқ қавм эдилар.

فَٱسۡتَخَفَّ قَوۡمَهُۥ فَأَطَاعُوهُۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ٥٤

**55**. Улар Бизни ғазаблантиришгач, улардан қасос олдик-да, ҳаммаларини ғарқ айладик.

فَلَمَّآ ءَاسَفُونَا ٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٥٥

**56**. Бас, уларни ўтмишга ва бошқалар учун мисолга айлантириб қўйдик.

فَجَعَلۡنَٰهُمۡ سَلَفٗا وَمَثَلٗا لِّلۡأٓخِرِينَ ٥٦

**57**. Марямнинг ўғли мисол қилиб келтирилганда, баногоҳ қавмингиз ундан (хурсанд бўлиб) қийқира бошладилар.

۞وَلَمَّا ضُرِبَ ٱبۡنُ مَرۡيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوۡمُكَ مِنۡهُ يَصِدُّونَ ٥٧

**58**. Дедилар: «Бизнинг худоларимиз яхшироқми ёки уми?» Бу мисолни фақат талашиб-тортишиш учун келтирдилар. Зеро, улар хусуматлашадиган қавмдир.

وَقَالُوٓاْ ءَأَٰلِهَتُنَا خَيۡرٌ أَمۡ هُوَۚ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلَۢاۚ بَلۡ هُمۡ قَوۡمٌ خَصِمُونَ ٥٨

**59**. У бир банда, холос. Унга неъмат бердик ва уни Бани Исроилга мисол қилдик.

إِنۡ هُوَ إِلَّا عَبۡدٌ أَنۡعَمۡنَا عَلَيۡهِ وَجَعَلۡنَٰهُ مَثَلٗا لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٥٩

**60**. Истасак, сизларнинг ўрнингизга ер юзида халифа бўладиган фаришталар қилиб қўйган бўлар эдик.

وَلَوۡ نَشَآءُ لَجَعَلۡنَا مِنكُم مَّلَٰٓئِكَةٗ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَخۡلُفُونَ ٦٠

وَإِنَّهُۥ لَعِلۡمٞ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمۡتَرُنَّ بِهَا وَٱتَّبِعُونِۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦١

**61**. У Қиёмат аломатидир. Унга шубҳа қилманглар. Менга эргашинглар. Мана шу тўғри йўлдир.

---

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٢

**62**. Шайтон сизларни тўсиб қўймасин. У сизларга очиқ душмандир.

---

وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدۡ جِئۡتُكُم بِٱلۡحِكۡمَةِ وَلِأُبَيِّنَ
لَكُم بَعۡضَ ٱلَّذِي تَخۡتَلِفُونَ فِيهِۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٦٣

**63**. Ийсо ҳужжатларни келтирган пайтда деди: «Сизларга ҳикматни олиб келдим ва ўзингиз ихтилоф қилиб юрган айрим ишларни баён қилиш учун келдим. Бас, Аллоҳдан қўрқинглар ва менга итоат этинглар.

---

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦٤

**64**. Ёлғиз Аллоҳ менинг Парвардигоримдир ва сизларнинг Парвардигорингиздир. Бас, Унгагина ибодат қилинглар. Мана шу тўғри йўлдир».

---

فَٱخۡتَلَفَ ٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَيۡنِهِمۡۖ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡ عَذَابِ يَوۡمٍ
أَلِيمٍ ٦٥

**65**. Кейин улар орасидаги фирқалар ихтилоф қилдилар. Бас, зулм қилган кимсаларга аламли куннинг азобидан иборат бўлган ҳалокат бўлсин!

---

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأۡتِيَهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٦٦

**66**. Улар Қиёматнинг бехосдан, ўзлари ҳам сезмай қоладиган бир тарзда келиб қолишини кутмоқдалар, холос.

---

ٱلۡأَخِلَّآءُ يَوۡمَئِذِۭ بَعۡضُهُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوٌّ إِلَّا ٱلۡمُتَّقِينَ ٦٧

**67**. У кунда дўстлар бир-бирига душмандир. Фақат тақводорлар бундан мустасно.

---

يَٰعِبَادِ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡكُمُ ٱلۡيَوۡمَ وَلَآ أَنتُمۡ تَحۡزَنُونَ ٦٨

**68**. Эй бандаларим, бугун сизларга хавф йўқ ва сизлар хафа ҳам бўлмайсизлар.

---

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٦٩

**69**. Улар оятларимизга иймон келтирганлар ва мусулмон бўлганлар.

---

ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ أَنتُمۡ وَأَزۡوَٰجُكُمۡ تُحۡبَرُونَ ٧٠

**70**. Ўзинглар ҳам, жуфти ҳалолларингиз ҳам шод-хуррам бўлиб жаннатга кираверинглар.

---

يُطَافُ عَلَيۡهِم بِصِحَافٖ مِّن ذَهَبٖ وَأَكۡوَابٖۖ وَفِيهَا مَا تَشۡتَهِيهِ
ٱلۡأَنفُسُ وَتَلَذُّ ٱلۡأَعۡيُنُۖ وَأَنتُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٧١

**71**. Уларга олтиндан бўлган лаганлар ва қадаҳлар айлантирилур. У ерда кўнгиллар тусайдиган,

кўзлар лаззатланадиган неъматлар бор ва сизлар у ерда мангу қоласизлар.

**72**. Мана шу қилиб ўтган амалларингиз учун сизларга мерос қилиб берилган жаннатдир.

وَتِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِىٓ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٧٢﴾

**73**. Сизлар учун у ерда кўп мевалар бор. Улардан тановул қиласизлар.

لَكُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِّنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٧٣﴾

**74**. Албатта, жиноятчилар жаҳаннам азобида мангу қолгувчилардир.

إِنَّ ٱلْمُجْرِمِينَ فِى عَذَابِ جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ﴿٧٤﴾

**75**. Улардан азоб енгиллатилмас ва улар у ерда ноумид бўлгувчилардир.

لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٥﴾

**76**. Биз уларга зулм қилмадик. Лекин уларнинг ўзлари золимлар эдилар.

وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٧٦﴾

**77**. Нидо қиладилар: «Эй Молик, Парвардигоринг бизнинг устимиздан ҳукм этсин». Деди: «Сизлар аниқ тургувчисизлар».

وَنَادَوْا۟ يَٰمَٰلِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ ۖ قَالَ إِنَّكُم مَّٰكِثُونَ ﴿٧٧﴾

**78**. Сизларга ҳақни олиб келгандик. Лекин кўпларингиз ҳақни ёқтирмагувчисизлар.

لَقَدْ جِئْنَٰكُم بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَكُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ﴿٧٨﴾

**79**. Ёки улар бир ишга қарор қилгандирлар. Бас, албатта, Биз ҳам қарор қилгувчилармиз.

أَمْ أَبْرَمُوٓا۟ أَمْرًا فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ﴿٧٩﴾

**80**. Ёки улар Бизни уларнинг сирларини ва пичир-пичирларини эшитмайди, деб ўйлайдиларми? Асло! Бизнинг элчиларимиз уларнинг ҳузурида ёзиб турадилар.

أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَىٰهُم ۚ بَلَىٰ وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ يَكْتُبُونَ ﴿٨٠﴾

**81**. Айтинг: «Агар Раҳмоннинг боласи бўлса, бас, мен ибодат қилгувчиларнинг биринчисидирман».

قُلْ إِن كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدٌ فَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْعَٰبِدِينَ ﴿٨١﴾

**82**. Осмонлару ернинг Парвардигори, Аршнинг Парвардигори улар тавсифлаётган нуқсонлардан покдир!

سُبْحَٰنَ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ رَبِّ ٱلْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٨٢﴾

فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ۝٨٣

**83**. Бас, уларни тек қўйинг. То ўзларига ваъда қилинган кунлари келгунига қадар шўнғиб, ўйнаб-кулиб юраверсинлар.

وَهُوَ ٱلَّذِي فِي ٱلسَّمَآءِ إِلَٰهٞ وَفِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَٰهٞۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡعَلِيمُ ۝٨٤

**84**. У шундай Зотки, самода ҳам илоҳдир, ерда ҳам илоҳдир. У Ҳаким ва Алим Зотдир.

وَتَبَارَكَ ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَعِندَهُۥ
عِلۡمُ ٱلسَّاعَةِ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ۝٨٥

**85**. Баракотли бўлди Ул Зотки, осмонлару ернинг ва улар орасидаги нарсаларнинг мулки Уникидир. Қиёмат кунини билиш ҳам Унинг ҳузуридадир ва Унга қайтарилурсизлар.

وَلَا يَمۡلِكُ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَن شَهِدَ بِٱلۡحَقِّ
وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ۝٨٦

**86**. Уни қўйиб, дуо қилаётган бутлари шафоат қилишга ҳақли эмаслар. Фақат ўзлари билганлари ҳолида ҳақ шаҳодатни келтирган зотларгина бундан мустасно.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَهُمۡ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ۝٨٧

**87**. Агар улардан, уларни ким яратганини сўрасангиз: «Аллоҳ», деб жавоб беришлари аниқ. Бас, қаёққа қараб кетмоқдалар.

وَقِيلِهِۦ يَٰرَبِّ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمٞ لَّا يُؤۡمِنُونَ ۝٨٨

**88**. Унинг: «Эй Парвардигорим, анавилар иймон келтирмайдиган қавмдир», дейишини ҳам.

فَٱصۡفَحۡ عَنۡهُمۡ وَقُلۡ سَلَٰمٞۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ۝٨٩

**89**. Бас, улардан юз ўгиринг ва: «Саломат бўлинглар», денг. Бас, яқинда билиб оладилар.

# Духон الدخان

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Ҳаа. Мийм. | حمٓ ١ |
| **2**. Очиқ Китобга қасам. | وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢ |
| **3**. Албатта, Биз уни муборак кечада нозил қилдик. Албатта, Биз огоҳлантиргувчи бўлдик. | إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ فِي لَيۡلَةٖ مُّبَٰرَكَةٍۚ إِنَّا كُنَّا مُنذِرِينَ ٣ |
| **4**. Унда ҳар бир пухта иш ажрим қилинур. | فِيهَا يُفۡرَقُ كُلُّ أَمۡرٍ حَكِيمٍ ٤ |
| **5**. Бизнинг ҳузуримиздан бўлган ишни. Албатта, Биз пайғамбарлар юборгувчи бўлдик. | أَمۡرٗا مِّنۡ عِندِنَآۚ إِنَّا كُنَّا مُرۡسِلِينَ ٥ |
| **6**. Парвардигорингиз тарафидан бўлган раҳматдир. Албатта, У Эшитгувчи, Билгувчидир. | رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦ |
| **7**. Осмонлару ернинг ва улар орасидаги нарсаларнинг Парвардигоридир. Агар аниқ ишонгувчи бўлсангизлар. | رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٧ |
| **8**. Ундан ўзга илоҳ йўқ. Жон беради, жон олади. Сизларнинг Парвардигорингиз. Олдинги ота-боболарингизнинг Парвардигори. | لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ رَبُّكُمۡ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨ |
| **9**. Йўқ, улар шак-шубҳага бориб, ўйинқароқлик қиляптилар. | بَلۡ هُمۡ فِي شَكّٖ يَلۡعَبُونَ ٩ |
| **10**. Бас, сиз само бир очиқ тутунни олиб келадиган кунни кутинг. | فَٱرۡتَقِبۡ يَوۡمَ تَأۡتِي ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٖ مُّبِينٖ ١٠ |
| **11**. Одамларни қамраб олур. Бу аламли азобдир. | يَغۡشَى ٱلنَّاسَۖ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٞ ١١ |
| **12**. Парвардигоро, биздан бу азобни даф қил. | رَّبَّنَا ٱكۡشِفۡ عَنَّا ٱلۡعَذَابَ إِنَّا مُؤۡمِنُونَ ١٢ |

Албатта, биз иймон келтиргувчилармиз.

**13**. Энди уларга қаёқдан ҳам эслатма бўлсин? Ҳолбуки, уларга очиқ пайғамбар келганди.

أَنَّىٰ لَهُمُ ٱلذِّكۡرَىٰ وَقَدۡ جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مُّبِينٞ ١٣

**14**. Кейин ундан юз ўгирдилар ва «ўргатилган мажнун», дедилар.

ثُمَّ تَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ وَقَالُواْ مُعَلَّمٞ مَّجۡنُونٌ ١٤

**15**. Албатта, Биз азобни бироз аритгувчимиз. Албатта, сизлар қайтгувчисизлар.

إِنَّا كَاشِفُواْ ٱلۡعَذَابِ قَلِيلًاۚ إِنَّكُمۡ عَآئِدُونَ ١٥

**16**. Биз катта ушлаш билан ушлайдиган кунда. Албатта, Биз қасос олгувчидирмиз.

يَوۡمَ نَبۡطِشُ ٱلۡبَطۡشَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ١٦

**17**. Улардан олдин Фиръавн қавмини ҳам синаганмиз. Уларга улуғ пайғамбар келганди.

۞وَلَقَدۡ فَتَنَّا قَبۡلَهُمۡ قَوۡمَ فِرۡعَوۡنَ وَجَآءَهُمۡ رَسُولٞ كَرِيمٌ ١٧

**18**. (У деди:) «Сизлар Аллоҳнинг бандаларини менга қўйиб юборинглар. Албатта, мен сизларга ишончли пайғамбарман.

أَنۡ أَدُّوٓاْ إِلَيَّ عِبَادَ ٱللَّهِۖ إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٨

**19**. Аллоҳга такаббурлик қилманглар. Албатта, мен сизларга очиқ ҳужжат келтирурман.

وَأَن لَّا تَعۡلُواْ عَلَى ٱللَّهِۖ إِنِّيٓ ءَاتِيكُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ١٩

**20**. Албатта, мен ўзимнинг Парвардигоримдан ва сизларнинг Парвардигорингиздан мени тошбўрон қилишингиздан паноҳ сўрайман.

وَإِنِّي عُذۡتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمۡ أَن تَرۡجُمُونِ ٢٠

**21**. Менга иймон келтирмасангизлар, бас, мендан четланинглар».

وَإِن لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ لِي فَٱعۡتَزِلُونِ ٢١

**22**. Бас, Парвардигорига «Улар аниқ жиноятчи қавмдир», дея дуо қилди.

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمٞ مُّجۡرِمُونَ ٢٢

**23**. Бас, бандаларим билан кечаси йўлга чиқ. Албатта, сизлар изингиздан қувилурсизлар.

فَأَسۡرِ بِعِبَادِي لَيۡلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٢٣

**24**. Денгизни сокин ҳолига қўявер. Улар аниқ ғарқ бўладиган қўшиндир.

وَٱتۡرُكِ ٱلۡبَحۡرَ رَهۡوًاۖ إِنَّهُمۡ جُندٞ مُّغۡرَقُونَ ٢٤

| | |
|---|---|
| **25**. Қанча боғлару булоқларни қолдириб келдилар. | كَمۡ تَرَكُواْ مِن جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ٢٥ |
| **26**. Экинзорлару сўлим масканларни. | وَزُرُوعٖ وَمَقَامٖ كَرِيمٖ ٢٦ |
| **27**. Ўзлари вақтичоғлик қилиб юрган неъматларни. | وَنَعۡمَةٖ كَانُواْ فِيهَا فَٰكِهِينَ ٢٧ |
| **28**. Биз уларни бошқа қавмга мана шундай мерос қилиб қолдирдик. | كَذَٰلِكَۖ وَأَوۡرَثۡنَٰهَا قَوۡمًا ءَاخَرِينَ ٢٨ |
| **29**. Бас, уларга само ҳам, замин ҳам йиғламади ва улар муҳлат берилувчилардан бўлмадилар. | فَمَا بَكَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلسَّمَآءُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَا كَانُواْ مُنظَرِينَ ٢٩ |
| **30**. Дарҳақиқат, Биз Бани Исроилга хор қилгувчи азобдан нажот бердик. | وَلَقَدۡ نَجَّيۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مِنَ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡمُهِينِ ٣٠ |
| **31**. Фиръавндан. Дарҳақиқат, у каттазанг ва тажовузкорлардан эди. | مِن فِرۡعَوۡنَۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَالِيٗا مِّنَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٣١ |
| **32**. Биз уларни билган ҳолимизда оламлар ичидан танлаб олдик. | وَلَقَدِ ٱخۡتَرۡنَٰهُمۡ عَلَىٰ عِلۡمٍ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٢ |
| **33**. Уларга оятлардан шундайларини бердикки, уларда очиқ синов бордир. | وَءَاتَيۡنَٰهُم مِّنَ ٱلۡأٓيَٰتِ مَا فِيهِ بَلَٰٓؤٞاْ مُّبِينٌ ٣٣ |
| **34**. Албатта, анавилар дейдиларки, | إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَيَقُولُونَ ٣٤ |
| **35**. Дастлабки ўлимимиздан бошқа нарса йўқ ва бизлар қайта тирилгувчи эмасмиз. | إِنۡ هِيَ إِلَّا مَوۡتَتُنَا ٱلۡأُولَىٰ وَمَا نَحۡنُ بِمُنشَرِينَ ٣٥ |
| **36**. Агар сизлар ростгўй бўлсангизлар, ота-боболаримизни келтиринглар. | فَأۡتُواْ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣٦ |
| **37**. Улар яхшироқми ёки Туббаъ қавми ва улардан олдин ўтганлармi? Уларни ҳалок қилгандик. Дарҳақиқат, улар жиноятчи эдилар. | أَهُمۡ خَيۡرٌ أَمۡ قَوۡمُ تُبَّعٖ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ مُجۡرِمِينَ ٣٧ |
| **38**. Осмонлару ерни ва улар орасидаги нарсаларни беҳудага яратмадик. | وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا لَٰعِبِينَ ٣٨ |

مَا خَلَقْنَٰهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**39**. Уларни фақат ҳақ билан яратдик. Лекин уларнинг кўплари билмайдилар.

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ مِيقَٰتُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٠﴾

**40**. Ажратиш куни ҳаммаларининг белгиланган вақтидир.

يَوْمَ لَا يُغْنِى مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤١﴾

**41**. У кунда дўст дўстга бирон нарсада асқотмайди ва уларга ёрдам ҳам берилмайди.

إِلَّا مَن رَّحِمَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٢﴾

**42**. Аллоҳ раҳм қилган кимсаларгина бундан мустасно. Албатта, У Азиз ва Меҳрибон Зотдир.

إِنَّ شَجَرَتَ ٱلزَّقُّومِ ﴿٤٣﴾

**43**. Албатта, Заққум дарахти

طَعَامُ ٱلْأَثِيمِ ﴿٤٤﴾

**44**. Гуноҳкорнинг таомидир.

كَٱلْمُهْلِ يَغْلِى فِى ٱلْبُطُونِ ﴿٤٥﴾

**45**. У худди эритилган ёғдек қоринларда қайнайди.

كَغَلْىِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٦﴾

**46**. Қайноқ сувнинг қайнаши каби.

خُذُوهُ فَٱعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٤٧﴾

**47**. Уни ушланглар ва дўзахнинг ўртасига судраб боринглар.

ثُمَّ صُبُّوا۟ فَوْقَ رَأْسِهِۦ مِنْ عَذَابِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٨﴾

**48**. Кейин боши устидан қайноқ сув азобидан қуйинглар.

ذُقْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْكَرِيمُ ﴿٤٩﴾

**49**. Энди татиб кўр. Азиз ва улуғ зот сен эдинг.

إِنَّ هَٰذَا مَا كُنتُم بِهِۦ تَمْتَرُونَ ﴿٥٠﴾

**50**. Шубҳага бориб юрган нарсангиз мана шудир.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى مَقَامٍ أَمِينٍ ﴿٥١﴾

**51**. Албатта, тақводорлар тинч жойдадирлар.

فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٢﴾

**52**. Боғларда, булоқларда.

يَلْبَسُونَ مِن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَقَٰبِلِينَ ﴿٥٣﴾

**53**. Шойи ипаклардан кийиб, бир-бирларига қараб.

كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَٰهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٥٤﴾

**54**. Шунингдек, уларни оҳукўз ҳурларга уйлантирдик.

يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَٰكِهَةٍ ءَامِنِينَ ﴿٥٥﴾

**55**. У ерда хотиржамлик билан барча меваларни чақираверадилар.

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا ٱلْمَوْتَ إِلَّا ٱلْمَوْتَةَ ٱلْأُولَىٰ ۖ وَوَقَىٰهُمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ﴿٥٦﴾

**56**. У ерда биринчи ўлимдан бошқа ўлим таъмини татимайдилар. Уларни дўзах азобидан асраган.

فَضْلًا مِّن رَّبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٥٧﴾

**57**. Парвардигорингиз тарафидан бўлган фазл. Мана шу буюк муваффақиятдир.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَٰهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**58**. Бас, уни сизнинг тилингизга енгил қилиб қўйдик. Шоядки, эслатма-ибрат олсалар.

فَٱرْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ﴿٥٩﴾

**59**. Сиз ҳам кутинг. Улар ҳам кутиб тургувчилардир.

# Жосия الجاثية

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Ҳаа. Мийм.

حمٓ ١

---

**2**. Китобнинг нозил қилиниши Азиз ва Ҳаким Аллоҳ тарафидандр.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

---

**3**. Осмонлару ерда мўминлар учун белгилар бордир.

إِنَّ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

---

**4**. Ўзларингизнинг яратилишингизда ва тарқатиб қўйган жониворларда аниқ ишонадиганлар учун.

وَفِي خَلۡقِكُمۡ وَمَا يَبُثُّ مِن دَآبَّةٍ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٤

---

**5**. Кеча ва кундузнинг алмашинишида, Аллоҳ самодан ризқ ёғдириб, у орқали ўлик ерни жонлантиришида ва шамолларни эстириб қўйишида ақл юритадиган қавм учун белгилар бордир.

وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن رِّزۡقٖ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَتَصۡرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٥

---

**6**. Булар Аллоҳнинг оятларидир. Уларни сизга ҳақ ила тиловат қилиб беряпмиз. Бас, Аллоҳ ва Унинг оятлари турганда яна қайси гапга ишонадилар?!

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۖ فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَ ٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ يُؤۡمِنُونَ ٦

---

**7**. Ҳар бир туҳматчи осийга ҳалокат бўлсин.

وَيۡلٞ لِّكُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ٧

---

**8**. Унга тиловат қилинаётган Аллоҳнинг оятларини эшитади-да, кейин яна такаббурлик қилиб, худди эшитмагандек саркашлик қилиб тураверади. Бас, унга аламли азоб ҳақида хушхабар беринг!

يَسۡمَعُ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسۡتَكۡبِرٗا كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَاۖ فَبَشِّرۡهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٨

---

**9**. Бизнинг оятларимиздан бирон нарсани билиб олганда уни масхара қилади. Ана ўшалар

وَإِذَا عَلِمَ مِنۡ ءَايَٰتِنَا شَيۡـًٔا ٱتَّخَذَهَا هُزُوًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٩

учун хор қилгувчи азоб бордир.

**10**. Уларнинг ортида жаҳаннам бор. Уларга касб қилиб топган нарсалари ҳам, Аллоҳни қўйиб, ушлаган дўстлари ҳам бирон нарсада асқотмас. Улар учун улуғ азоб бордир.

مِّن وَرَآئِهِمۡ جَهَنَّمُۖ وَلَا يُغۡنِي عَنۡهُم مَّا كَسَبُواْ شَيۡـٔٗا وَلَا مَا ٱتَّخَذُواْ
مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٠

**11**. Мана шу ҳидоятдир. Парвардигорларининг оятларига куфр келтирганлар учун эса жуда ёмон аламли азоб бордир.

هَٰذَا هُدٗىۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ
أَلِيمٌ ١١

**12**. Аллоҳ шундай Зотки, Унинг амри ила кемалар юриши ва У Зотнинг фазлидан умидвор бўлишингиз учун сизларга денгизни бўйсундириб берди. Шоядки, шукр қилсангизлар.

۞ٱللَّهُ ٱلَّذِي سَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡبَحۡرَ لِتَجۡرِيَ ٱلۡفُلۡكُ فِيهِ بِأَمۡرِهِۦ
وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢

**13**. Сизларга самолардаги нарсаларнинг ва заминдаги нарсаларнинг ҳаммасини Ўзи томонидан бўйсундириб берди. Бу ишда фикр юритадиган қавм учун белгилар бордир.

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مِّنۡهُۚ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١٣

**14**. Иймон келтирганларга айтингки, Аллоҳнинг кунларидан умид қилмайдиганларни кечириб юбораверсинлар. Токи У Зот қавмни қилиб ўтган ишларига яраша мукофотласин ёки жазоласин.

قُل لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَغۡفِرُواْ لِلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ أَيَّامَ ٱللَّهِ لِيَجۡزِيَ قَوۡمَۢا
بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٤

**15**. Ким бир яхшилик қилса, бас, ўзи учун. Ким ёмонлик қилса, у ҳам ўзига. Кейин Парвардигорингизга қайтариласизлар.

مَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ أَسَآءَ فَعَلَيۡهَاۖ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ
تُرۡجَعُونَ ١٥

**16**. Бани Исроилга китоб, ҳокимият ва пайғамбарликни ато этдик. Уларга покиза ризқлар бериб, уларни оламлардан афзал этдик.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَ وَرَزَقۡنَٰهُم
مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلۡنَٰهُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

**17**. Уларга ишлари учун ҳужжатлар ато этдик. Бас, ўзларига илм келганидан кейингина ўзаро тажовузкорлик қилиб, ихтилоф чиқардилар. Қиёмат куни уларнинг орасини қилиб ўтган

وَءَاتَيۡنَٰهُم بَيِّنَٰتٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِۖ فَمَا ٱخۡتَلَفُوٓاْ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ
ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِي بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ
فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١٧

ихтилофлари борасида Парвардигорингиз ажрим қилади.

---

**18**. Кейин сизни бу ишдан бир шариат устида қилдик. Бас, унга эргашинг. Билмайдиганларнинг ҳавойи нафсларига эргашманг.

ثُمَّ جَعَلْنَٰكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ فَٱتَّبِعْهَا وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ
لَا يَعْلَمُونَ ١٨

---

**19**. Улар сиздан Аллоҳ тарафидан бўладиган бирон ишни арита олмаслар. Золимларнинг айримлари айримларининг дўстларидир. Аллоҳ эса тақводорларнинг дўстидир.

إِنَّهُمْ لَن يُغْنُوا۟ عَنكَ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ
بَعْضٍ ۖ وَٱللَّهُ وَلِىُّ ٱلْمُتَّقِينَ ١٩

---

**20**. Бу одамлар учун кўнгил кўзлари ҳамда аниқ ишонадиган қавм учун ҳидоят ва раҳматдир.

هَٰذَا بَصَٰٓئِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ٢٠

---

**21**. Ёки ёмонликларни қилганлар Биз уларни ҳам иймон келтириб, яхшиликларни қилган зотлар каби қиламиз, уларнинг ҳаёти ҳам, мамоти ҳам бир хил бўлади, деб ўйлайдиларми? Нақадар ёмон ҳукм қиладилар!

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ ٱجْتَرَحُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن نَّجْعَلَهُمْ كَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَوَآءً مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ٢١

---

**22**. Аллоҳ осмонлару ерни ҳақ ила яратди. Токи ҳар бир жон зулм қилинмагани ҳолда қилган ишига яраша жазолансин, мукофотлансин.

وَخَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ وَلِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا
كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ٢٢

---

**23**. Ҳавойи нафсини ўзига худо қилиб олган кимсани кўрганмисиз? Аллоҳ уни билган ҳолида адаштириб, қулоғи ва қалбини муҳрлаб, кўзига парда тортиб қўйган. Аллоҳдан кейин уни ким ҳам ҳидоят қила оларди? Эслатма-ибрат олмайсизларми?!

أَفَرَءَيْتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلْمٍ وَخَتَمَ عَلَىٰ
سَمْعِهِۦ وَقَلْبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةً فَمَن يَهْدِيهِ مِنۢ بَعْدِ
ٱللَّهِ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٢٣

---

**24**. Дедилар: «Шу дунёдаги ҳаётимиздан бошқа ҳаёт йўқ. Ўламиз ва яшаймиз. Бизни фақат давр ҳалок этади». Уларнинг бу борада ҳеч қандай илми йўқ. Улар фақат гумон-тахмин қиладилар, холос.

وَقَالُوا۟ مَا هِىَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَآ إِلَّا ٱلدَّهْرُ ۚ
وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ٢٤

---

**25**. Уларга оятларимиз очиқ-равшан тиловат

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمْ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتُوا۟

қилинганда уларнинг ҳужжатлари: «Агар ростгўй бўлсангизлар, ота-боболаримизни келтиринглар-чи», дейишдан бошқа нарса бўлмади.

بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٥

**26**. Айтинг: «Аллоҳ сизларни тирилтиради, кейин ўлдиради, кейин (келишига) шак-шубҳа бўлмаган Қиёмат кунига тўплайди. Лекин одамларнинг кўплари билмайдилар».

قُلِ ٱللَّهُ يُحۡيِيكُمۡ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ ثُمَّ يَجۡمَعُكُمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا رَيۡبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٦

**27**. Осмонлару ернинг мулки Аллоҳникидир. Соат қоим бўлган кунда, ана ўша кунда ноҳақлик қилгувчилар зарарга йўлиқадилар.

وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوۡمَئِذٖ يَخۡسَرُ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٢٧

**28**. Ҳар бир умматни тиз чўккан ҳолда кўрасиз. Ҳар бир уммат ўзининг китобига (номаи аъмолига) чақирилади. (Ва дейилади): «Бугун қилиб ўтган ишларингизга яраша жазо ёки мукофот олурсизлар».

وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٖ جَاثِيَةٗۚ كُلُّ أُمَّةٖ تُدۡعَىٰٓ إِلَىٰ كِتَٰبِهَا ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٢٨

**29**. Бу китобимиз сизларга ҳақни айтади. Албатта, Биз қилиб ўтган ишларингизни кўчириб қўйганмиз.

هَٰذَا كِتَٰبُنَا يَنطِقُ عَلَيۡكُم بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّا كُنَّا نَسۡتَنسِخُ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٢٩

**30**. Бас, иймон келтириб, яхши ишларни қилган зотларни Парвардигорлари Ўз раҳматига киритади. Мана шу ёрқин муваффақиятдир.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُدۡخِلُهُمۡ رَبُّهُمۡ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡمُبِينُ ٣٠

**31**. Куфр келтирганлар эса. «Оятларим сизларга тиловат қилинганда такаббурлик қилмаганмидингиз ва жиноятчи қавм бўлмаганмидингиз?!

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَفَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَٱسۡتَكۡبَرۡتُمۡ وَكُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّجۡرِمِينَ ٣١

**32**. Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир, соат(нинг, яъни Қиёматнинг юз бериши)га шак-шубҳа йўқдир», дейилганда, «Соат нималигини билмаймиз, биз фақат гумон қиламиз, холос, биз аниқ ишонгувчилар эмасмиз», дедингиз.

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَٱلسَّاعَةُ لَا رَيۡبَ فِيهَا قُلۡتُم مَّا نَدۡرِي مَا ٱلسَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنّٗا وَمَا نَحۡنُ بِمُسۡتَيۡقِنِينَ ٣٢

**33**. Уларга қилиб ўтган ёмонликлари аён бўлиб,

وَبَدَا لَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٣

уларни ўзлари масхара қилган нарса қамраб олди.

**34**. Айтилди: «Шу кунги учрашувни унутганингиздек, Биз ҳам сизларни бугун (дўзахда) қолдирамиз. Энди жойингиз дўзахдир ва сизлар учун ҳеч қандай мададкорлар йўқ».

وَقِيلَ ٱلْيَوْمَ نَنسَىٰكُمْ كَمَا نَسِيتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا وَمَأْوَىٰكُمُ
ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٤

**35**. Бунга сабаб сизлар Аллоҳнинг оятларини масхара қилиб олдинглар ва сизларни дунё ҳаёти алдаб қўйди. Бас, бугун ундан чиқарилмайдилар ва улардан қайтиш ҳам талаб қилинмас.

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ ٱتَّخَذْتُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوًا وَغَرَّتْكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا ۚ
فَٱلْيَوْمَ لَا يُخْرَجُونَ مِنْهَا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ٣٥

**36**. Бас, ҳамд самолар Парвардигори, замин Парвардигори, оламлар Парвардигори - Аллоҳникидир.

فَلِلَّهِ ٱلْحَمْدُ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَرَبِّ ٱلْأَرْضِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٣٦

**37**. Осмонлару ердаги буюклик ёлғиз Уникидир. У Азиз ва Ҳаким Зотдир.

وَلَهُ ٱلْكِبْرِيَآءُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٣٧

# Аҳқоф الأحقاف

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Ҳо, Мим.

حمٓ ۝١

---

**2**. Китоб Азиз ва Ҳаким бўлган Аллоҳ тарафидан нозил қилинган.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ۝٢

---

**3**. Осмонлару ерни ҳамда улар ўртасидаги нарсаларни фақат ҳақ ва белгиланган муддат ила яратдик. Кофирлар бўлса, ўзлари огоҳлантирилган нарсадан юз ўгирувчилардир.

مَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَمَّآ أُنذِرُواْ مُعۡرِضُونَ ۝٣

---

**4**. Айтинг: «Сизлар Аллоҳни қўйиб ибодат қилаётган нарсалар ердан нимани яратганини менга кўрсатинглар-чи. Ёки уларнинг самоларни (Аллоҳга) шерикчилиги борми? Агар ростгўй бўлсангизлар, бундан олдинги бир китобни ёки илмий белгини келтиринглар-чи».

قُلۡ أَرَءَيۡتُم مَّا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُواْ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ أَمۡ لَهُمۡ شِرۡكٞ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِۖ ٱئۡتُونِي بِكِتَٰبٖ مِّن قَبۡلِ هَٰذَآ أَوۡ أَثَٰرَةٖ مِّنۡ عِلۡمٍ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ۝٤

---

**5**. Аллоҳни қўйиб, то Қиёмат кунига қадар унга ижобат қила олмайдиган бутларга дуо қиладиган кимсадан ҳам адашганроқ одам борми? Ҳолбуки, бутлар уларнинг дуосидан ғофилдирлар.

وَمَنۡ أَضَلُّ مِمَّن يَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَن لَّا يَسۡتَجِيبُ لَهُۥٓ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَهُمۡ عَن دُعَآئِهِمۡ غَٰفِلُونَ ۝٥

---

**6**. Одамлар тўпланган вақтда уларга душман бўлиб, ибодатларини инкор қилгувчиларга айланадилар.

وَإِذَا حُشِرَ ٱلنَّاسُ كَانُواْ لَهُمۡ أَعۡدَآءٗ وَكَانُواْ بِعِبَادَتِهِمۡ كَٰفِرِينَ ۝٦

---

**7**. Уларга оятларимиз аниқ-тиниқ тиловат қилинган пайтда ҳаққа куфр келтирганлар у келган пайтидаёқ: «Бу очиқ сеҳрдир», дедилар.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ هَٰذَا سِحۡرٞ مُّبِينٌ ۝٧

---

**8**. Ёки: «Уни ўзи тўқиган», дейдиларми? Айтинг:

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ إِنِ ٱفۡتَرَيۡتُهُۥ فَلَا تَمۡلِكُونَ لِي مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔاۖ

هُوَ أَعْلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِ كَفَىٰ بِهِۦ شَهِيدًا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ وَهُوَ
ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٨

«Агар уни ўзим тўқиган бўлсам, сизлар мен учун Аллоҳ тарафидан бўладиган бирон нарсага эга эмассизлар. У Зот сизлар киришаётган ишни билгувчироқдир. Мен билан сизларнинг орамизда гувоҳ бўлишга Унинг Ўзи кифоядир. У Мағфиратли ва Меҳрибон Зотдир».

---

قُلْ مَا كُنتُ بِدْعًا مِّنَ ٱلرُّسُلِ وَمَآ أَدْرِى مَا يُفْعَلُ بِى وَلَا بِكُمْ إِنْ
أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ وَمَآ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٩

**9**. Айтинг: «Мен пайғамбарлардан биринчиси эмасман. Менга ўзимга ҳам, сизларга ҳам нима қилинишини билмайман. Мен фақат ўзимга ваҳий қилинган ишга эргашаман. Мен бир очиқ огоҳлантирувчиман, холос».

---

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَكَفَرْتُم بِهِۦ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنۢ
بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِۦ فَـَٔامَنَ وَٱسْتَكْبَرْتُمْ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى
ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠

**10**. Айтинг: «Агар у Аллоҳ тарафидан бўлиб, сизлар унга куфр келтираётган бўлсангизлар-чи. Бани Исроилдан бир гувоҳ унинг ўхшашига гувоҳлик бериб, иймон келтирган бўлса-ю, сизлар такаббурлик қилаётган бўлсангизлар-чи. Дарҳақиқат, Аллоҳ золим қавмни ҳидоят қилмас».

---

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا سَبَقُونَآ إِلَيْهِ وَإِذْ
لَمْ يَهْتَدُوا۟ بِهِۦ فَسَيَقُولُونَ هَٰذَآ إِفْكٌ قَدِيمٌ ١١

**11**. Куфр келтирганлар иймон келтирганларга: «Агар у яхшилик бўлганида биздан олдин унга етиб бормаган бўлардилар», дедилар. Бас, яқинда: «Бу эски тўқимадир», дейдилар.

---

وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً وَهَٰذَا كِتَٰبٌ مُّصَدِّقٌ
لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنذِرَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ وَبُشْرَىٰ لِلْمُحْسِنِينَ ١٢

**12**. Ундан олдин Мусонинг китоби пешво ва раҳмат эди. Бу тасдиқлагувчи, араб тилидаги китобдир. Зулм қилган кимсаларни огоҳлантириш учун, гўзал амал қилгувчиларга эса хушхабар (бўлиб келган).

---

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُوا۟ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ
يَحْزَنُونَ ١٣

**13**. «Парвардигорим Аллоҳдир», деганлар ва шу гапида барқарор турганлар учун хавф-хатар йўқдир, улар хафа ҳам бўлмаслар.

---

أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٤

**14**. Ана ўшалар жаннат эгалари бўлиб, қилиб ўтган амалларининг мукофоти ўлароқ, у ерда мангу қолурлар.

**15**. Инсонни ота-онасига яхшилик қилишга буюрдик. Онаси унга қийналиб ҳомиладор бўлган ва уни қийналиб туққан. Ҳомиладор бўлиш ва сутдан чиқариш ўттиз ойдир. То у вояга етиб, қирқ ёшга кирганда деди: «Парвардигорим, менга ва ота-онамга инъом этган неъматингга шукр айлашимга ҳамда Ўзинг рози бўладиган солиҳ амал қилишимга илҳом бер! Мен учун зурриётимни солиҳлардан айла! Сенга тавба қилдим ва мен мусулмонларданман».

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ إِحْسَٰنًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُۥ وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَصْلِحْ لِى فِى ذُرِّيَّتِىٓ ۖ إِنِّى تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٥﴾

**16**. Ана ўшалар шундай зотлардирки, улардан қилиб ўтган яхши амалларини қабул айлаймиз, гуноҳларини эса кечириб юборурмиз. Улар жаннат эгалари қаторидадирлар. Уларга берилган чин ваъда шудир.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا۟ وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّـَٔاتِهِمْ فِىٓ أَصْحَٰبِ ٱلْجَنَّةِ ۖ وَعْدَ ٱلصِّدْقِ ٱلَّذِى كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ﴿١٦﴾

**17**. Яна бири ота-онасига деди: «Суф сизларга! Менинг чиқарилишимга ваъда беряпсизларми? Мендан олдин ҳам асрлар ўтган-ку». Ота-она эса Аллоҳдан мадад сўраб дедилар: «Шўринг қургур, иймон келтир. Аллоҳнинг ваъдаси ҳақдир». Бас, у айтади: «Бу олдингиларнинг афсоналаридан бошқа нарса эмас».

وَٱلَّذِى قَالَ لِوَٰلِدَيْهِ أُفٍّ لَّكُمَآ أَتَعِدَانِنِىٓ أَنْ أُخْرَجَ وَقَدْ خَلَتِ ٱلْقُرُونُ مِن قَبْلِى وَهُمَا يَسْتَغِيثَانِ ٱللَّهَ وَيْلَكَ ءَامِنْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ فَيَقُولُ مَا هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٧﴾

**18**. Ана ўшалар шундай кимсалардирки, уларга қарши олдинги инсу жиндан иборат умматлар ҳақидаги гап ҳақ бўлди. Албатта, улар зарар кўргувчилар бўлдилар.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ خَٰسِرِينَ ﴿١٨﴾

**19**. Ҳаммалари учун қилган ишларидан даражалар бор. Уларнинг амалларини тўла қилиб беради. Уларга зулм қилинмайди.

وَلِكُلٍّ دَرَجَٰتٌ مِّمَّا عَمِلُوا۟ ۖ وَلِيُوَفِّيَهُمْ أَعْمَٰلَهُمْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٩﴾

**20**. Куфр келтирган кимсалар дўзахга рўбарў қилинган кунда (айтилур): «Дунё ҳаётингиздаги ҳузур-ҳаловатингизни ўтказиб, улардан фойдаланиб бўлдингиз. Бас, бугун ер юзида

وَيَوْمَ يُعْرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَلَى ٱلنَّارِ أَذْهَبْتُمْ طَيِّبَٰتِكُمْ فِى حَيَاتِكُمُ ٱلدُّنْيَا وَٱسْتَمْتَعْتُم بِهَا فَٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ ٱلْهُونِ بِمَا كُنتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَفْسُقُونَ ﴿٢٠﴾

ноҳақ такаббурлик қилганингиз ва фосиқлик қилганингиз туфайли хорлик азоби ила жазоланурсизлар».

---

**21**. Одининг биродарини эсланг! У ўзининг қумтепалардаги қавмини огоҳлантирди. Ундан олдин ҳам, ундан кейин ҳам огоҳлантирувчилар ўтган. «Ёлғиз Аллоҳгагина ибодат қилинглар. Мен улуғ куннинг азоби устингизга тушиб қолишидан қўрқаман».

۞وَٱذۡكُرۡ أَخَا عَادٍ إِذۡ أَنذَرَ قَوۡمَهُۥ بِٱلۡأَحۡقَافِ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ مِنۢ
بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦٓ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ
عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ٢١

---

**22**. Дедилар: «Бизни худоларимиздан буриб юбориш учун келдингми? Агар ростгўйлардан бўлсанг, бизга ваъда қилган нарсангни олиб кел-чи».

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِتَأۡفِكَنَا عَنۡ ءَالِهَتِنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ
ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٢

---

**23**. Деди: «Илм Аллоҳнинг ҳузуридадир. Мен нима учун юборилган бўлсам, ўшани етказаман, холос. Лекин мен сизларни жоҳиллик қилаётган қавм, деб кўряпман».

قَالَ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَأُبَلِّغُكُم مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦ وَلَٰكِنِّيٓ
أَرَىٰكُمۡ قَوۡمٗا تَجۡهَلُونَ ٢٣

---

**24**. Унинг водийлари сари кўндаланг турганини кўришгач: «Бу кўндаланг бўлиб турган нарса бизга ёмғир ёғдиргувчидир», дедилар. Балки у ўзингиз шошилтирган нарсадир. Ичида аламли азоби бор бўрондир.

فَلَمَّا رَأَوۡهُ عَارِضٗا مُّسۡتَقۡبِلَ أَوۡدِيَتِهِمۡ قَالُواْ هَٰذَا عَارِضٞ مُّمۡطِرُنَاۚ بَلۡ
هُوَ مَا ٱسۡتَعۡجَلۡتُم بِهِۦۖ رِيحٞ فِيهَا عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٤

---

**25**. Парвардигорининг амри ила ҳамма нарсани вайрон қилур. Бас, уйларидан бошқа нарса кўринмай қолган ҳолатга айландилар. Жиноятчи қавмни мана шундай жазолаймиз.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيۡءِۭ بِأَمۡرِ رَبِّهَا فَأَصۡبَحُواْ لَا يُرَىٰٓ إِلَّا مَسَٰكِنُهُمۡۚ كَذَٰلِكَ
نَجۡزِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٢٥

---

**26**. Дарҳақиқат, уларга сизларга бермаган имкониятларни бергандик. Уларга қулоқ, кўз ва қалблар ато этгандик. Бас, қулоқлари ҳам, кўзлари ҳам, қалблари ҳам бирон нарсада асқотмади. Чунки улар Аллоҳнинг оятларини инкор қилардилар. Шу билан уларни ўзлари масхара қилган нарсалари қамраб олди.

وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰهُمۡ فِيمَآ إِن مَّكَّنَّٰكُمۡ فِيهِ وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ سَمۡعٗا وَأَبۡصَٰرٗا
وَأَفۡـِٔدَةٗ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُمۡ سَمۡعُهُمۡ وَلَآ أَبۡصَٰرُهُمۡ وَلَآ أَفۡـِٔدَتُهُم مِّن
شَيۡءٍ إِذۡ كَانُواْ يَجۡحَدُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ
يَسۡتَهۡزِءُونَ ٢٦

**27**. Атрофингиздаги шаҳарларни ҳалок этдик ва оятларни батафсил баён қилдик. Шоядки, қайтсалар.

وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَا مَا حَوۡلَكُم مِّنَ ٱلۡقُرَىٰ وَصَرَّفۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ
يَرۡجِعُونَ ٢٧

---

**28**. Ўзлари Аллоҳни қўйиб, худо қилиб олган ва уларга яқин бўлиш учун сиғинаётган бутлари уларга ёрдам берармикин?! Йўқ. Улар кўринмай қолдилар. Бу уларнинг бўҳтони ва тўқиган уйдирмаларидир.

فَلَوۡلَا نَصَرَهُمُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ قُرۡبَانًا ءَالِهَةَۢۖ بَلۡ ضَلُّواْ
عَنۡهُمۡۚ وَذَٰلِكَ إِفۡكُهُمۡ وَمَا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٨

---

**29**. Эсланг! Сизга бир гуруҳ жинларни Қуръон эшитишлари учун юборгандик. Улар келишгач: «Жим бўлинглар», дедилар. Ниҳоясига етгач эса қавмларига огоҳлантирувчи бўлиб қайтиб кетдилар.

وَإِذۡ صَرَفۡنَآ إِلَيۡكَ نَفَرٗا مِّنَ ٱلۡجِنِّ يَسۡتَمِعُونَ ٱلۡقُرۡءَانَ فَلَمَّا حَضَرُوهُ
قَالُوٓاْ أَنصِتُواْۖ فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوۡاْ إِلَىٰ قَوۡمِهِم مُّنذِرِينَ ٢٩

---

**30**. Дедилар: «Эй қавмимиз, дарҳақиқат, биз Мусодан кейин нозил қилинган, ўзидан олдингиларни тасдиқлаб келган, ҳаққа ва тўғри йўлга бошлайдиган бир китобни тингладик».

قَالُواْ يَٰقَوۡمَنَآ إِنَّا سَمِعۡنَا كِتَٰبًا أُنزِلَ مِنۢ بَعۡدِ مُوسَىٰ مُصَدِّقٗا لِّمَا
بَيۡنَ يَدَيۡهِ يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّ وَإِلَىٰ طَرِيقٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٣٠

---

**31**. Эй қавмимиз, Аллоҳга даъват қилувчини қабул қилинглар ва унга иймон келтиринглар. Шунда гуноҳларингизни мағфират қилади ва сизларни аламли азобдан асрайди.

يَٰقَوۡمَنَآ أَجِيبُواْ دَاعِيَ ٱللَّهِ وَءَامِنُواْ بِهِۦ يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ
وَيُجِرۡكُم مِّنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٣١

---

**32**. Ким Аллоҳга даъват қилгувчини қабул қилмаса, у ер юзида қочиб қутулгувчи ҳам эмас ва унинг учун У Зотдан бошқа дўстлар ҳам йўқ. Ана ўшалар очиқ залолатдадирлар.

وَمَن لَّا يُجِبۡ دَاعِيَ ٱللَّهِ فَلَيۡسَ بِمُعۡجِزٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَيۡسَ لَهُۥ مِن
دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءُۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٣٢

---

**33**. Осмонлару ерни яратган ва уларни яратишга ожизлик қилмаган Аллоҳ ўликларни тирилтиришга Қодир эканини кўрмадиларми? Ҳа, худди шундай. Албатта, У Зот ҳамма нарсага Қодирдир.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَلَمۡ يَعۡيَ بِخَلۡقِهِنَّ
بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰۚ بَلَىٰٓۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٣٣

---

**34**. Куфр келтирган кимсалар дўзахга рўбарў қилинган кунда: «Бу ҳақ эмас эканми?» -

وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَلَيۡسَ هَٰذَا بِٱلۡحَقِّۖ قَالُواْ بَلَىٰ
وَرَبِّنَاۚ قَالَ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٣٤

дейилганда улар: «Ҳа, Парвардигоримизга қасамки, шундай экан», дедилар. Деди: «Бас, куфр келтириб ўтганингиз учун азобни татинглар».

---

**35**. Пайғамбарлар орасидаги матонатлилари сабр қилганидек сабр қилинг ва улар учун (азобни) шошилтирманг. Улар ўзларига ваъда қилинган нарсани кўрган кунларида кундуздан бир соатгина тургандек бўладилар. Шунинг ўзи етарлидир. Фақат фосиқ қавмгина ҳалок қилинур.

فَٱصۡبِرۡ كَمَا صَبَرَ أُوْلُواْ ٱلۡعَزۡمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ وَلَا تَسۡتَعۡجِل لَّهُمۡۚ كَأَنَّهُمۡ
يَوۡمَ يَرَوۡنَ مَا يُوعَدُونَ لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا سَاعَةً مِّن نَّهَارِۭۚ بَلَٰغٞۚ فَهَلۡ
يُهۡلَكُ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٣٥

# Муҳаммад محمد

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Куфр келтирган ва Аллоҳнинг йўлидан тўсган кимсаларнинг амалларини (Аллоҳ) зое кетказур.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ أَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ١

---

**2**. Иймон келтирган ва яхши ишларни қилган ҳамда Парвардигорлари тарафидан юборилган ҳақ бўлмиш Муҳаммадга нозил қилинган нарсага иймон келтирган зотларнинг эса гуноҳларини ўчириб, ишларини ўнглар.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَءَامَنُواْ بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٖ وَهُوَ
ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡ كَفَّرَ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَأَصۡلَحَ بَالَهُمۡ ٢

---

**3**. Бунга сабаб шуки, куфр келтирганлар ботилга эргашдилар. Иймон келтирганлар эса Парвардигорлари тарафидан келган ҳаққа эргашдилар. Аллоҳ инсонларга ўзларининг мисолларини мана шундай зарб этади.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱتَّبَعُواْ ٱلۡبَٰطِلَ وَأَنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبَعُواْ
ٱلۡحَقَّ مِن رَّبِّهِمۡۚ كَذَٰلِكَ يَضۡرِبُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ أَمۡثَٰلَهُمۡ ٣

---

**4**. Куфр келтирган кимсалар билан тўқнашганингизда бўйинларига урмоқ лозим. Уларни тор-мор қилганингизда эса маҳкам боғланглар. Ундан кейин ё марҳамат кўрсатиш ёки товон олиш (қолур). То уруш ўз юкларини қўйгунича ҳолат шудир. Аллоҳ хоҳлаганида улардан шундоқ ҳам ғолиб бўларди. Лекин айримларингизни айримларингиз билан синаш учун шундай қилди. Аллоҳнинг йўлида ўлдирилганларнинг амалларини ҳеч қачон зое қилмас.

فَإِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَضَرۡبَ ٱلرِّقَابِ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَثۡخَنتُمُوهُمۡ
فَشُدُّواْ ٱلۡوَثَاقَ فَإِمَّا مَنَّۢا بَعۡدُ وَإِمَّا فِدَآءً حَتَّىٰ تَضَعَ ٱلۡحَرۡبُ أَوۡزَارَهَاۚ
ذَٰلِكَۖ وَلَوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَٱنتَصَرَ مِنۡهُمۡ وَلَٰكِن لِّيَبۡلُوَاْ بَعۡضَكُم
بِبَعۡضٖۗ وَٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٤

---

**5**. Уларни, албатта, ҳидоят қилади ва ишларини ўнглайди.

سَيَهۡدِيهِمۡ وَيُصۡلِحُ بَالَهُمۡ ٥

---

**6**. Уларни Ўзи уларга таърифлаган жаннатга киритади.

وَيُدۡخِلُهُمُ ٱلۡجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمۡ ٦

**7**. Эй иймон келтирганлар, Агар Аллоҳни қўлласангиз, У ҳам сизларни қўллайди ва қадамларингизни собит қилади.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تَنصُرُواْ ٱللَّهَ يَنصُرۡكُمۡ وَيُثَبِّتۡ أَقۡدَامَكُمۡ ٧

**8**. Куфр келтирган кимсалар эса бахтиқаро бўлиб, (Аллоҳ) уларнинг амалларини зое қилур.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَتَعۡسٗا لَّهُمۡ وَأَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٨

**9**. Бунга сабаб шуки, улар Аллоҳ нозил қилган нарсани ёқтирмадилар. Бас, уларнинг амалларини ҳабата қилди.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَرِهُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأَحۡبَطَ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٩

**10**. Ер юзида сайр қилиб, ўзларидан олдингиларнинг оқибати нима бўлганига назар ташласалар бўлмасмикан?! Аллоҳ уларни вайрон этди-ку. Бу кофирларга ҳам шунга ўхшаш иш бўлур.

۞أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن
قَبۡلِهِمۡۖ دَمَّرَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡۖ وَلِلۡكَٰفِرِينَ أَمۡثَٰلُهَا ١٠

**11**. Бунга сабаб шуки, Аллоҳ иймон келтирганларнинг дўстидир. Кофирларнинг эса дўсти йўқ.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ مَوۡلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَأَنَّ ٱلۡكَٰفِرِينَ لَا مَوۡلَىٰ لَهُمۡ ١١

**12**. Аллоҳ иймон келтириб, яхши ишлар қилган зотларни остидан дарёлар оқиб ўтадиган жаннатларга киритади. Куфр келтирган кимсалар эса айш-ишрат қиладилар ва ҳайвонлар еб-ичгани каби еб-ичадилар. Уларнинг жойи жаҳаннамдир.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن
تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَتَمَتَّعُونَ وَيَأۡكُلُونَ كَمَا تَأۡكُلُ
ٱلۡأَنۡعَٰمُ وَٱلنَّارُ مَثۡوٗى لَّهُمۡ ١٢

**13**. Сизни чиқариб юборган қишлоғингиздан кўра қудратлироқ қанча қишлоқни ҳалок этганмиз. Улар учун бирон мададкор бўлмаган.

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةٗ مِّن قَرۡيَتِكَ ٱلَّتِيٓ أَخۡرَجَتۡكَ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ
فَلَا نَاصِرَ لَهُمۡ ١٣

**14**. Парвардигори тарафидан бир ҳужжатга эга бўлган одам ёмон иши ўзига чиройли қилиб кўрсатилган кимсага ва ҳавойи нафсларига эргашиб кетганларга ўхшайдими?!

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ كَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَٱتَّبَعُوٓاْ
أَهۡوَآءَهُم ١٤

**15**. Тақводорларга ваъда қилинган жаннатда айнимаган сув дарёлар, таъми ўзгармаган сут дарёлар, ичувчилар учун лаззатли бўлган шароб дарёлар ва соф асал дарёлар бор.

مَّثَلُ ٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۖ فِيهَآ أَنۡهَٰرٞ مِّن مَّآءٍ غَيۡرِ ءَاسِنٖ
وَأَنۡهَٰرٞ مِّن لَّبَنٖ لَّمۡ يَتَغَيَّرۡ طَعۡمُهُۥ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ خَمۡرٖ لَّذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ
وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ عَسَلٖ مُّصَفّٗىۖ وَلَهُمۡ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَمَغۡفِرَةٞ مِّن
رَّبِّهِمۡۖ كَمَنۡ هُوَ خَٰلِدٞ فِي ٱلنَّارِ وَسُقُواْ مَآءً حَمِيمٗا فَقَطَّعَ أَمۡعَآءَهُمۡ ١٥

Улар учун у ерда ҳамма мевалардан ва Парвардигорлари тарафидан мағфират бор. Улар дўзахда абадий қолиб, қайноқ сув билан суғорилиб, ичаклари титилиб кетган кимсага ўхшайдими?!

**16**. Улар орасида шундай кимсалар ҳам борки, сизни тинглайдилар. Ҳузурингиздан чиққан пайтда эса илм берилган кишиларга: «Ҳозир нима деди?», дейдилар. Ана ўшалар Аллоҳ қалбларини муҳрлаб қўйган ва ҳавойи нафсларига эргашган кимсалардир.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ حَتَّىٰٓ إِذَا خَرَجُوا۟ مِنْ عِندِكَ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ
أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ مَاذَا قَالَ ءَانِفًا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ
وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَهْوَآءَهُمْ ١٦

**17**. Ҳидоят топган зотларга эса ҳидоятни зиёда қилур ва уларга тақволарини берур.

وَٱلَّذِينَ ٱهْتَدَوْا۟ زَادَهُمْ هُدًى وَءَاتَىٰهُمْ تَقْوَىٰهُمْ ١٧

**18**. Улар энди бехосдан Қиёмат келиб қолишини кутяптилар, холос. Унинг аломатлари эса келиб бўлди. У келиб бўлганидан кейин ибрат олиш имкони қолармиди?!

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَآءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ
لَهُمْ إِذَا جَآءَتْهُمْ ذِكْرَىٰهُمْ ١٨

**19**. Билингки, Аллоҳдан ўзга илоҳ йўқдир. Гуноҳингиз учун, мўминлар ва мўминалар учун истиғфор айтинг. Аллоҳ юрар жойингизни ҳам, турар жойингизни ҳам билади.

فَٱعْلَمْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ۗ
وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَىٰكُمْ ١٩

**20**. Иймон келтирганлар: «Бир сура нозил қилинса эди», дейдилар. Бир аниқ сура нозил қилиниб, унда уруш ҳақида айтилса, қалбида марази борларни кўрасизки, сизга худди ўлимдан ҳушини йўқотиб қўйган одамдек қарайдилар. Бас, уларга ҳалокат бўлсин.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ فَإِذَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ مُّحْكَمَةٌ
وَذُكِرَ فِيهَا ٱلْقِتَالُ ۙ رَأَيْتَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ
نَظَرَ ٱلْمَغْشِىِّ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ٢٠

**21**. Тоат ва яхши гап (мунофиқликдан кўра яхшироқ). Иш жиддийлашганда эса Аллоҳга садоқатли бўлсалар, ўзларига яхши бўларди.

طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ ٱلْأَمْرُ فَلَوْ صَدَقُوا۟ ٱللَّهَ لَكَانَ خَيْرًا
لَّهُمْ ٢١

**22**. Юз ўгирсангиз, ер юзида бузғунчилик қилиб, қариндошлик ришталарини узиб юборишингиз

فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوٓا۟ أَرْحَامَكُمْ ٢٢

ҳам ҳеч гап эмас.

---

**23**. Ана ўшалар шундай кимсаларки, Аллоҳ уларни лаънатлаб, кар қилиб қўйди, кўзларини кўр қилиб қўйди.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فَأَصَمَّهُمۡ وَأَعۡمَىٰٓ أَبۡصَٰرَهُمۡ ٢٣

---

**24**. Қуръонни тадаббур қилмайдиларми? Ёки қалбларида қулфлари борми?

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلۡقُرۡءَانَ أَمۡ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقۡفَالُهَآ ٢٤

---

**25**. Ҳидоят очиқ-ойдин кўриниб бўлганидан кейин ҳам ортига тисарилганлар шундай кимсаларки, уларга шайтон ишларини чиройли қилиб кўрсатди ва уларга узун (орзулар) қилиб қўйди.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱرۡتَدُّواْ عَلَىٰٓ أَدۡبَٰرِهِم مِّنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡهُدَى ٱلشَّيۡطَٰنُ
سَوَّلَ لَهُمۡ وَأَمۡلَىٰ لَهُمۡ ٢٥

---

**26**. Бунга сабаб шуки, Аллоҳ нозил қилган нарсани ёмон кўрганларга: «Айрим ишларда сизларга итоат қиламиз», дедилар. Аллоҳ уларнинг сирларини билади.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لِلَّذِينَ كَرِهُواْ مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ سَنُطِيعُكُمۡ فِي بَعۡضِ
ٱلۡأَمۡرِۖ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِسۡرَارَهُمۡ ٢٦

---

**27**. Фаришталар уларнинг юзлари ва орқаларига уриб жонларини олаётганда қандай бўлар экан?!

فَكَيۡفَ إِذَا تَوَفَّتۡهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَضۡرِبُونَ وُجُوهَهُمۡ وَأَدۡبَٰرَهُمۡ ٢٧

---

**28**. Бунга сабаб шуки, улар Аллоҳни ғазаблантирадиган нарсага эргашдилар. У Зотнинг ризосини эса ёмон кўрдилар. Бас, амалларини ҳабата кетказди.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱتَّبَعُواْ مَآ أَسۡخَطَ ٱللَّهَ وَكَرِهُواْ رِضۡوَٰنَهُۥ فَأَحۡبَطَ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٢٨

---

**29**. Ёки қалбларида мараз бўлган кимсалар, Аллоҳ уларнинг адоватларини ошкор қилмайди, деб ўйладиларми?!

أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخۡرِجَ ٱللَّهُ أَضۡغَٰنَهُمۡ ٢٩

---

**30**. Агар истасак, сизга уларни кўрсатган бўлар эдик ва сиз уларнинг белгиларини таниб олган бўлар эдингиз. Сиз уларни сўз оҳангларидан таниб оласиз. Аллоҳ амалларингизни билади.

وَلَوۡ نَشَآءُ لَأَرَيۡنَٰكَهُمۡ فَلَعَرَفۡتَهُم بِسِيمَٰهُمۡۚ وَلَتَعۡرِفَنَّهُمۡ فِي لَحۡنِ
ٱلۡقَوۡلِۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٠

---

**31**. То сизлардан мужоҳидларни ва сабрлиларни ҳамда хабарларингизни текшириб билиб олгунимизча сизларни, албатта, синаймиз.

وَلَنَبۡلُوَنَّكُمۡ حَتَّىٰ نَعۡلَمَ ٱلۡمُجَٰهِدِينَ مِنكُمۡ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَنَبۡلُوَاْ
أَخۡبَارَكُمۡ ٣١

**32**. Куфр келтирган, Аллоҳнинг йўлидан тўсган ва уларга ҳидоят очиқ-ойдин аён бўлганидан кейин ҳам Пайғамбарга қарши чиққан кимсалар Аллоҳга ҳеч қандай зарар келтира олмайдилар. Яқинда уларнинг амалларини ҳабата қилгай.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَشَآقُّواْ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡهُدَىٰ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗا وَسَيُحۡبِطُ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٣٢

---

**33**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳга итоат этинглар, Пайғамбарга итоат этинглар ва амалларингизни ҳабата қилиб юборманглар.

۞يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَلَا تُبۡطِلُوٓاْ أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٣

---

**34**. Куфр келтирган, Аллоҳнинг йўлидан тўсган ва кофир ҳолида ўлганларни Аллоҳ асло кечирмас.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ مَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٞ فَلَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَهُمۡ ٣٤

---

**35**. Бас, бўш келманглар, ўзларингиз устун бўлиб турган ҳолингизда ярашишга чақирманглар. Аллоҳ сизлар билан биргадир. У амалларингизни ҳаргиз камайтирмас.

فَلَا تَهِنُواْ وَتَدۡعُوٓاْ إِلَى ٱلسَّلۡمِ وَأَنتُمُ ٱلۡأَعۡلَوۡنَ وَٱللَّهُ مَعَكُمۡ وَلَن يَتِرَكُمۡ أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٥

---

**36**. Дунё ҳаёти ўйин-кулгидан бошқа нарса эмас. Агар иймон келтириб, тақво қилсангизлар, ажрларингизни беради ва сизлардан мол-давлатларингизни сўрамайди.

إِنَّمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا لَعِبٞ وَلَهۡوٞۚ وَإِن تُؤۡمِنُواْ وَتَتَّقُواْ يُؤۡتِكُمۡ أُجُورَكُمۡ وَلَا يَسۡـَٔلۡكُمۡ أَمۡوَٰلَكُمۡ ٣٦

---

**37**. Агар сизлардан уни сўраб, сизларни қийнаса, бахиллик қиласизлар ва У сизларнинг адоватларингизни ошкор қилур.

إِن يَسۡـَٔلۡكُمُوهَا فَيُحۡفِكُمۡ تَبۡخَلُواْ وَيُخۡرِجۡ أَضۡغَٰنَكُمۡ ٣٧

---

**38**. Мана, сизлар Аллоҳ йўлида инфоқ қилишга чақириласизлар. Сизлардан кимдир бахиллик қилади. Ким бахиллик қилса, ўзига бахиллик қилади. Аллоҳ бой-беҳожат. Сизлар эса камбағал-муҳтожсизлар. Агар юз ўгирсангизлар, сизлардан бошқа қавмни алмаштириб қўяди. Кейин улар сизларга ўхшаган бўлмайдилар.

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ تُدۡعَوۡنَ لِتُنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَمِنكُم مَّن يَبۡخَلُۖ وَمَن يَبۡخَلۡ فَإِنَّمَا يَبۡخَلُ عَن نَّفۡسِهِۦۚ وَٱللَّهُ ٱلۡغَنِيُّ وَأَنتُمُ ٱلۡفُقَرَآءُۚ وَإِن تَتَوَلَّوۡاْ يَسۡتَبۡدِلۡ قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ ثُمَّ لَا يَكُونُوٓاْ أَمۡثَٰلَكُم ٣٨

# Фатҳ الفتح

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Дарҳақиқат, Биз сизга очиқ зафар ато этдик.

إِنَّا فَتَحۡنَا لَكَ فَتۡحٗا مُّبِينٗا ١

---

**2**. Токи Аллоҳ сизнинг олдинги ва кейинги гуноҳингизни мағфират қилсин ҳамда сизга неъматини тўла қилиб берсин ва сизни тўғри йўлга ҳидоят қилсин.

لِّيَغۡفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنۢبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكَ
وَيَهۡدِيَكَ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ٢

---

**3**. Токи Аллоҳ сизга улкан мадад берсин.

وَيَنصُرَكَ ٱللَّهُ نَصۡرًا عَزِيزًا ٣

---

**4**. У шундай Зотки, мўминларнинг қалбларига оромни индирди. Токи иймонлари кўпайсин. Осмонлару ернинг лашкарлари ёлғиз Аллоҳникидир. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ فِي قُلُوبِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ لِيَزۡدَادُوٓاْ إِيمَٰنٗا مَّعَ
إِيمَٰنِهِمۡۗ وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٤

---

**5**. Токи мўминлар ва мўминаларни остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларга киритсин ва улар у ерда абадий қолсинлар ҳамда уларнинг ёмонликларини ўчириб юборсин. Бу иш Аллоҳнинг наздида буюк муваффақиятдир.

لِّيُدۡخِلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ ٱللَّهِ فَوۡزًا
عَظِيمٗا ٥

---

**6**. Токи Аллоҳ ҳақида ёмон гумонда бўлган мунофиқ ва мунофиқаларни, мушрик ва мушрикаларни азобласин. Уларни ёмонлик ўраб олсин. Аллоҳ улардан ғазабланди, уларни лаънатлади ва уларга жаҳаннамни тайёрлаб қўйди. Нақадар ёмон борар жой!

وَيُعَذِّبَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ وَٱلۡمُشۡرِكَٰتِ
ٱلظَّآنِّينَ بِٱللَّهِ ظَنَّ ٱلسَّوۡءِۚ عَلَيۡهِمۡ دَآئِرَةُ ٱلسَّوۡءِۖ وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ
وَلَعَنَهُمۡ وَأَعَدَّ لَهُمۡ جَهَنَّمَۖ وَسَآءَتۡ مَصِيرٗا ٦

---

**7**. Осмонлару ернинг лашкарлари ёлғиз Аллоҳникидир. Аллоҳ Азиз ва Ҳакимдир.

وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ٧

---

**8**. Дарҳақиқат, Биз сизни гувоҳлик берувчи, хушхабар етказувчи ва огоҳлантирувчи

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ شَٰهِدٗا وَمُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ٨

қилиб юбордик.

---

**9**. Токи Аллоҳга ва пайғамбарига иймон келтиринглар, У Зотни қўлланглар ва улуғланглар ҳамда кечаю кундуз У Зотга тасбеҳ айтинглар.

لِّتُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُعَزِّرُوهُ وَتُوَقِّرُوهُۚ وَتُسَبِّحُوهُ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلًا ٩

---

**10**. Сизга байъат берадиганлар Аллоҳга байъат берадилар. Аллоҳнинг Қўли уларнинг қўллари устидадир. Ким аҳдини бузса, ўзига қарши бузади. Ким Аллоҳга берган аҳдига вафо қилса, яқинда унга улуғ ажр беради.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ ٱللَّهَ يَدُ ٱللَّهِ فَوۡقَ أَيۡدِيهِمۡۚ فَمَن نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ أَوۡفَىٰ بِمَا عَٰهَدَ عَلَيۡهُ ٱللَّهَ فَسَيُؤۡتِيهِ أَجۡرًا عَظِيمٗا ١٠

---

**11**. Аъробийлардан ортда қолганлари сизга: «Биз мол-дунёларимиз ва оилаларимиз билан банд бўлиб қолдик. Бизнинг ҳақимизга истиғфор айт», дейдилар. Тиллари билан дилларида йўқ нарсани айтадилар. Айтинг: «Агар Аллоҳ сизларга бирон зарар етказмоқчи бўлса ёки сизларга бирон фойда етказмоқчи бўлса, бас, ким сизларга Аллоҳдан бирон нарсага эга бўла олади?! Йўқ! Аллоҳ сизлар қилаётган ишлардан Хабардордир».

سَيَقُولُ لَكَ ٱلۡمُخَلَّفُونَ مِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ شَغَلَتۡنَآ أَمۡوَٰلُنَا وَأَهۡلُونَا فَٱسۡتَغۡفِرۡ لَنَاۚ يَقُولُونَ بِأَلۡسِنَتِهِم مَّا لَيۡسَ فِي قُلُوبِهِمۡۚ قُلۡ فَمَن يَمۡلِكُ لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔا إِنۡ أَرَادَ بِكُمۡ ضَرًّا أَوۡ أَرَادَ بِكُمۡ نَفۡعَۢاۚ بَلۡ كَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرَۢا ١١

---

**12**. Йўқ, сизлар, Пайғамбар ва мўминлар оилаларига қайтмайдилар, деб ўйлагансизлар ва бу иш қалбларингизга чиройли қилиб кўрсатилган. Ёмон гумон қилгансизлар ва ёмон қавм бўлгансизлар.

بَلۡ ظَنَنتُمۡ أَن لَّن يَنقَلِبَ ٱلرَّسُولُ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ إِلَىٰٓ أَهۡلِيهِمۡ أَبَدٗا وَزُيِّنَ ذَٰلِكَ فِي قُلُوبِكُمۡ وَظَنَنتُمۡ ظَنَّ ٱلسَّوۡءِ وَكُنتُمۡ قَوۡمَۢا بُورٗا ١٢

---

**13**. Ким Аллоҳга ва Унинг Пайғамбарига иймон келтирмаса, бас, Биз кофирларга дўзахни тайёрлаб қўйганмиз.

وَمَن لَّمۡ يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ فَإِنَّآ أَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ سَعِيرٗا ١٣

---

**14**. Осмонлару ернинг мулки ёлғиз Аллоҳникидир. Ўзи истаган бандасини мағфират қилади, истаган бандасини азоблайди. Аллоҳ Мағфиратли, Марҳаматли Зотдир.

وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٤

---

**15**. Ўлжалар сари уларни олиш учун бораётганингизда

سَيَقُولُ ٱلۡمُخَلَّفُونَ إِذَا ٱنطَلَقۡتُمۡ إِلَىٰ مَغَانِمَ لِتَأۡخُذُوهَا ذَرُونَا

ортда қолганлар: «Биз ҳам сизларга эргашайлик», дейдилар. Аллоҳнинг каломини ўзгартирмоқчи бўладилар. Айтинг: «Ҳаргиз бизга эргашмассизлар. Аллоҳ олдин ҳам мана шундай деган». Шунда улар: «Балки бизга ҳасад қилаётгандирсизлар», дейдилар. Аксинча, улар жуда оз нарсанигина англайдилар.

نَتَّبِعۡكُمۡۖ يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُواْ كَلَٰمَ ٱللَّهِۚ قُل لَّن تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمۡ
قَالَ ٱللَّهُ مِن قَبۡلُۖ فَسَيَقُولُونَ بَلۡ تَحۡسُدُونَنَاۚ بَلۡ كَانُواْ لَا يَفۡقَهُونَ
إِلَّا قَلِيلٗا ١٥

---

**16**. Аъробийлардан ортда қолганларига айтинг: «Яқинда бир катта кучга эга бўлган қавмга қарши жангга чақириласизлар. Ё улар билан урушасизлар ёки улар мусулмон бўладилар. Агар итаот этсангизлар, Аллоҳ сизларга гўзал ажр берур. Агар олдин юз ўгирганингиздек, юз ўгирсангизлар, сизларни аламли азоб билан азоблар.

قُل لِّلۡمُخَلَّفِينَ مِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ سَتُدۡعَوۡنَ إِلَىٰ قَوۡمٍ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ
تُقَٰتِلُونَهُمۡ أَوۡ يُسۡلِمُونَۖ فَإِن تُطِيعُواْ يُؤۡتِكُمُ ٱللَّهُ أَجۡرًا حَسَنٗاۖ وَإِن
تَتَوَلَّوۡاْ كَمَا تَوَلَّيۡتُم مِّن قَبۡلُ يُعَذِّبۡكُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٦

---

**17**. Кўрга ҳам ҳараж йўқ. Чўлоққа ҳам ҳараж йўқ. Касалга ҳам ҳараж йўқ. Ким Аллоҳга ва Пайғамбарига итоат этса, уни остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларга киритади. Ким юз ўгирса, уни аламли азоб билан азоблайди».

لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ
حَرَجٞۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبۡهُ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٧

---

**18**. Дарҳақиқат, Аллоҳ мўминлардан дарахт остида сизга байъат бераётган пайтларида рози бўлди. Уларнинг қалбларида нима борлигини билди. Бас, уларга оромни индирди ва уларни яқин ғалаба билан мукофотлади.

۞لَّقَدۡ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذۡ يُبَايِعُونَكَ تَحۡتَ ٱلشَّجَرَةِ فَعَلِمَ
مَا فِي قُلُوبِهِمۡ فَأَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ عَلَيۡهِمۡ وَأَثَٰبَهُمۡ فَتۡحٗا قَرِيبٗا ١٨

---

**19**. Ва кўп ўлжаларки, уларни оладилар. Аллоҳ Азиз, Ҳаким бўлган Зотдир.

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةٗ يَأۡخُذُونَهَاۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٩

---

**20**. Аллоҳ сизларга фақат ўзингиз оладиган кўп ўлжаларни ваъда қилди. Бас, бунисини тезлаштириб берди. Одамларнинг қўлларини сизлардан тўсди. Мўминларга белги бўлиши ва сизларни тўғри йўлга ҳидоят қилиши учун.

وَعَدَكُمُ ٱللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةٗ تَأۡخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمۡ هَٰذِهِۦ وَكَفَّ
أَيۡدِيَ ٱلنَّاسِ عَنكُمۡ وَلِتَكُونَ ءَايَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ وَيَهۡدِيَكُمۡ صِرَٰطٗا
مُّسۡتَقِيمٗا ٢٠

وَأُخۡرَىٰ لَمۡ تَقۡدِرُواْ عَلَيۡهَا قَدۡ أَحَاطَ ٱللَّهُ بِهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٗا ٢١

**21**. Бошқалари ҳам бор. Сизлар ҳали уларга қодир бўлмагансизлар. Аллоҳ уларни қамраб олган. Аллоҳ ҳар бир нарсага Қодирдир.

---

وَلَوۡ قَٰتَلَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوَلَّوُاْ ٱلۡأَدۡبَٰرَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ٢٢

**22**. Куфр келтирган кимсалар сизлар билан жанг қилганларида ортларига аниқ чекинган бўлардилар. Кейин бирон дўст ҳам, ёрдамчи ҳам топа олмаслар.

---

سُنَّةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلُۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبۡدِيلٗا ٢٣

**23**. Бу Аллоҳнинг олдиндан келаётган суннатидир. Аллоҳнинг суннатида ҳаргиз ўзгартиш топа олмассиз.

---

وَهُوَ ٱلَّذِي كَفَّ أَيۡدِيَهُمۡ عَنكُمۡ وَأَيۡدِيَكُمۡ عَنۡهُم بِبَطۡنِ مَكَّةَ مِنۢ بَعۡدِ أَنۡ أَظۡفَرَكُمۡ عَلَيۡهِمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرًا ٢٤

**24**. У шундай Зотки, уларнинг қўлларини сизлардан ва сизларнинг қўлларингизни улардан Макка ичида сизларни улардан музаффар айлаганидан кейин тўсди. Аллоҳ қилаётган ишларингизни Кўргувчидир.

---

هُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّوكُمۡ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ وَٱلۡهَدۡيَ مَعۡكُوفًا أَن يَبۡلُغَ مَحِلَّهُۥۚ وَلَوۡلَا رِجَالٞ مُّؤۡمِنُونَ وَنِسَآءٞ مُّؤۡمِنَٰتٞ لَّمۡ تَعۡلَمُوهُمۡ أَن تَطَـُٔوهُمۡ فَتُصِيبَكُم مِّنۡهُم مَّعَرَّةُۢ بِغَيۡرِ عِلۡمٖۖ لِّيُدۡخِلَ ٱللَّهُ فِي رَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۚ لَوۡ تَزَيَّلُواْ لَعَذَّبۡنَا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡهُمۡ عَذَابًا أَلِيمًا ٢٥

**25**. Улар шундай кимсалардирки, куфр келтирдилар. Сизларни Масжидул-Ҳаромдан, ҳадйини (қурбонликка аталган ҳайвонни) эса ҳибс қилинган ҳолида ўз жойига етиб боришидан тўсдилар. Агар сизлар билмаган мўмин кишилар ва мўмина аёллар бўлиб, сизлар уларни билмасдан ўлдириб қўйиб, сизларга бир айбдорлик етиб қолмаганида эди... Аллоҳ Ўзи истаган одамни Ўз раҳматига дохил қилиши учун (шундай қилди). Агар улар ажралиб турганларида эди, улардан куфр келтирганларни аламли азоб билан азоблаган бўлар эдик.

---

إِذۡ جَعَلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَأَلۡزَمَهُمۡ كَلِمَةَ ٱلتَّقۡوَىٰ وَكَانُوٓاْ أَحَقَّ بِهَا وَأَهۡلَهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٢٦

**26**. Ўшанда куфр келтирганлар қалбларига ҳамиятни, жоҳилият ҳамиятини жойладилар. Бас, Аллоҳ Ўзининг Пайғамбари ва мўминларга Ўз оромини нозил қилди ҳамда уларга тақво калимасини лозим қилди. Унга лойиқ ва ҳақли эдилар. Аллоҳ ҳар бир нарсани Билгувчидир.

لَّقَدۡ صَدَقَ ٱللَّهُ رَسُولَهُ ٱلرُّءۡيَا بِٱلۡحَقِّۖ لَتَدۡخُلُنَّ ٱلۡمَسۡجِدَ ٱلۡحَرَامَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ مُحَلِّقِينَ رُءُوسَكُمۡ وَمُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَۖ فَعَلِمَ مَا لَمۡ تَعۡلَمُواْ فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ فَتۡحٗا قَرِيبًا ٢٧

**27**. Дарҳақиқат, Аллоҳ Расулининг тушини ҳақ ила рост айлади. Иншооллоҳ, Масжидул-Ҳаромга тинч-хотиржам, сочларингиз олинган, қисқартирилган ҳолда қўрқмасдан албатта кириб борурсизлар. Бас, (Аллоҳ) сизлар билмаган нарсани билди ва ундан олдин бир яқин зафарни қилди.

---

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلۡهُدَىٰ وَدِينِ ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدٗا ٢٨

**28**. У шундай Зотки, Расулини ҳидоят ва ҳақ дин билан уни барча динлардан ғолиб қилиш учун юборди. Гувоҳ бўлишга Аллоҳ кифоядир.

---

مُّحَمَّدٞ رَّسُولُ ٱللَّهِۚ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ أَشِدَّآءُ عَلَى ٱلۡكُفَّارِ رُحَمَآءُ بَيۡنَهُمۡۖ تَرَىٰهُمۡ رُكَّعٗا سُجَّدٗا يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٗاۖ سِيمَاهُمۡ فِي وُجُوهِهِم مِّنۡ أَثَرِ ٱلسُّجُودِۚ ذَٰلِكَ مَثَلُهُمۡ فِي ٱلتَّوۡرَىٰةِۚ وَمَثَلُهُمۡ فِي ٱلۡإِنجِيلِ كَزَرۡعٍ أَخۡرَجَ شَطۡـَٔهُۥ فَـَٔازَرَهُۥ فَٱسۡتَغۡلَظَ فَٱسۡتَوَىٰ عَلَىٰ سُوقِهِۦ يُعۡجِبُ ٱلزُّرَّاعَ لِيَغِيظَ بِهِمُ ٱلۡكُفَّارَۗ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنۡهُم مَّغۡفِرَةٗ وَأَجۡرًا عَظِيمَۢا ٢٩

**29**. Муҳаммад Расулуллоҳ ва у зот билан бирга бўлганлар кофирларга қаҳрли, ўз ораларида эса раҳм-шафқатлидирлар. Кўрасизки, улар Аллоҳдан фазл ва ризолик тилаб рукуъ ва саждалар қиладилар. Уларнинг юзларида сажда изидан белги бордир. Мана шу уларнинг Тавротдаги мисолларидир. Инжилдаги мисоллари эса худди бир шохлар чиқариб, қувватга киргач, йўғонлашиб, ўз танасида тик турган, деҳқонларни лол қолдирадиган дарахтга ўхшайди. Токи улар туфайли кофирларга алам қилсин. Аллоҳ улардан иймон келтириб, яхши амаллар қилганларига мағфират ва улуғ ажр ваъда қилган.

# Ҳужурот الحجرات

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Эй иймон келтирганлар, Аллоҳ ва Расули олдида улардан олдинга ўтиб кетманглар. Аллоҳдан тақво қилинглар. Аллоҳ Эшитгувчи, Билгувчидир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُقَدِّمُوا۟ بَيۡنَ يَدَيِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَۚ
إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١

---

**2**. Эй иймон келтирганлар, овозингизни Пайғамбар овозидан юқори кўтарманглар. Унга бир-бирингизга йўғон овозда гапирганингиздек гапирманглар. Токи ўзларингиз сезмаган ҳолингизда амалларингиз ҳабата кетиб қолмасин.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَرۡفَعُوٓا۟ أَصۡوَٰتَكُمۡ فَوۡقَ صَوۡتِ ٱلنَّبِيِّ وَلَا
تَجۡهَرُوا۟ لَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ كَجَهۡرِ بَعۡضِكُمۡ لِبَعۡضٍ أَن تَحۡبَطَ أَعۡمَٰلُكُمۡ
وَأَنتُمۡ لَا تَشۡعُرُونَ ٢

---

**3**. Дарҳақиқат, овозларини Аллоҳнинг Пайғамбари ҳузурида пасайтирганлар, ана ўшаларнинг қалбларини Аллоҳ тақво учун имтиҳон қилгандир. Улар учун мағфират ва улуғ ажр бордир.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصۡوَٰتَهُمۡ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمۡتَحَنَ
ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡ لِلتَّقۡوَىٰۚ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٌ عَظِيمٌ ٣

---

**4**. Дарҳақиқат, сизни ҳужралар ортидан чақирадиганларнинг аксари ақл юритмаслар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُنَادُونَكَ مِن وَرَآءِ ٱلۡحُجُرَٰتِ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٤

---

**5**. Агар улар то уларнинг олдиларига чиққунингизга қадар сабр қилиб турганларида ўзларига яхши бўларди. Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир.

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ صَبَرُوا۟ حَتَّىٰ تَخۡرُجَ إِلَيۡهِمۡ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ٥

---

**6**. Эй иймон келтирганлар, сизларга бир фосиқ хабар олиб келса, аниқлаштиринглар. Токи бир қавмга билмасдан мусибат етказиб қўйиб, кейин қилган ишингизга пушаймон бўлиб юрманглар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن جَآءَكُمۡ فَاسِقُۢ بِنَبَإٖ فَتَبَيَّنُوٓا۟ أَن تُصِيبُوا۟
قَوۡمَۢا بِجَهَٰلَةٖ فَتُصۡبِحُوا۟ عَلَىٰ مَا فَعَلۡتُمۡ نَٰدِمِينَ ٦

---

**7**. Билингларки, орангизда Аллоҳнинг Пайғамбари бор. У кўп ишларда сизларга итоат қиладиган бўлса, қийналиб қоласизлар. Лекин Аллоҳ

وَٱعۡلَمُوٓا۟ أَنَّ فِيكُمۡ رَسُولَ ٱللَّهِۚ لَوۡ يُطِيعُكُمۡ فِي كَثِيرٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِ
لَعَنِتُّمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ حَبَّبَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡإِيمَٰنَ وَزَيَّنَهُۥ فِي قُلُوبِكُمۡ وَكَرَّهَ
إِلَيۡكُمُ ٱلۡكُفۡرَ وَٱلۡفُسُوقَ وَٱلۡعِصۡيَانَۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلرَّٰشِدُونَ ٧

сизларга иймонни севимли қилиб, уни қалбларингизга чиройли қилиб кўрсатди. Куфр, фосиқлик ва маъсиятни эса ёқимсиз қилиб кўрсатди. Ана ўшалар тўғри йўлда юргувчилардир.

---

**8**. Бу Аллоҳ тарафидан бўлган фазл ва неъматдир. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَنِعۡمَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٨

---

**9**. Агар мўминлардан икки тоифа урушиб қолса, уларнинг ўрталарини ислоҳ қилинглар. Агар улардан бири бошқасига зўравонлик қилса, ўша зўравонлик қилганига қарши то Аллоҳнинг буйруғига қайтгунига қадар жанг қилинглар. Агар қайтса, уларнинг ўрталарини адолат билан ислоҳ қилинглар. Одил бўлинглар. Албатта, Аллоҳ одилларни яхши кўради.

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱقۡتَتَلُواْ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَاۖ فَإِنۢ بَغَتۡ
إِحۡدَىٰهُمَا عَلَى ٱلۡأُخۡرَىٰ فَقَٰتِلُواْ ٱلَّتِي تَبۡغِي حَتَّىٰ تَفِيٓءَ إِلَىٰٓ أَمۡرِ ٱللَّهِۚ
فَإِن فَآءَتۡ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَا بِٱلۡعَدۡلِ وَأَقۡسِطُوٓاْۖ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ
ٱلۡمُقۡسِطِينَ ٩

---

**10**. Мўминлар шак-шубҳасиз ака-укалардир. Бас, ака-укангизнинг ўртасини ислоҳ қилиб қўйинглар. Аллоҳдан қўрқинглар. Шоядки, раҳм қилинсангизлар.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ إِخۡوَةٞ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَ أَخَوَيۡكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٠

---

**11**. Эй иймон келтирганлар, бир қавм бошқа қавмни масхара қилмасин. Эҳтимол улардан яхшироқдирлар. Айрим аёллар бошқа аёлларни ҳам масхара қилмасин. Эҳтимол улардан яхшироқдирлар. Ўзларингизни мазах қилманглар ва бир-бирингизга лақаб қўйманглар. Иймондан кейинги фосиқлик нақадар ёмон ном. Ким тавба қилмаса, ана ўшалар золимлардир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا يَسۡخَرۡ قَوۡمٞ مِّن قَوۡمٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُونُواْ
خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ وَلَا نِسَآءٞ مِّن نِّسَآءٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُنَّ خَيۡرٗا مِّنۡهُنَّۖ وَلَا
تَلۡمِزُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ وَلَا تَنَابَزُواْ بِٱلۡأَلۡقَٰبِۖ بِئۡسَ ٱلِٱسۡمُ ٱلۡفُسُوقُ
بَعۡدَ ٱلۡإِيمَٰنِۚ وَمَن لَّمۡ يَتُبۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ١١

---

**12**. Эй иймон келтирганлар, кўп гумонлардан четланинглар. Айрим гумонлар гуноҳдир. Жосуслик қилманглар. Бирингиз яна бирингизни ғийбат қилмасин. Бировингиз ўлган биродарининг гўштини ейишни ёқтирадими? Шуни ёқтирмадинглар-ку! Аллоҳдан тақво қилинглар. Аллоҳ тавбаларни қабул қилгувчи, Меҳрибон Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱجۡتَنِبُواْ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعۡضَ ٱلظَّنِّ
إِثۡمٞۖ وَلَا تَجَسَّسُواْ وَلَا يَغۡتَب بَّعۡضُكُم بَعۡضًاۚ أَيُحِبُّ أَحَدُكُمۡ
أَن يَأۡكُلَ لَحۡمَ أَخِيهِ مَيۡتٗا فَكَرِهۡتُمُوهُۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٞ
رَّحِيمٞ ١٢

**13**. Эй инсонлар, дарҳақиқат, Биз сизларни бир эркак ва бир аёлдан яратиб, ўзаро бир-бирингиз билан танишмоғингиз учун халқлар ва қабилалар қилиб қўйдик. Албатта, Аллоҳнинг наздида энг ҳурматлигингиз энг тақводорингиздир. Албатта, Аллоҳ Билгувчи, Хабардор Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن ذَكَرٖ وَأُنثَىٰ وَجَعَلۡنَٰكُمۡ شُعُوبٗا
وَقَبَآئِلَ لِتَعَارَفُوٓاْۚ إِنَّ أَكۡرَمَكُمۡ عِندَ ٱللَّهِ أَتۡقَىٰكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ
خَبِيرٞ ١٣

---

**14**. Аъробийлар: «Иймон келтирдик», дедилар. Айтинг: «Иймон келтирмадинглар. «Бўйсундик», денглар. Иймон ҳали қалбларингизга кириб бормади. Агар Аллоҳга ва Пайғамбарига итоат этсангизлар, сизларга амалларингиздан бирон нарсани камайтирмас. Дарҳақиқат, Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир».

۞قَالَتِ ٱلۡأَعۡرَابُ ءَامَنَّاۖ قُل لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ وَلَٰكِن قُولُوٓاْ أَسۡلَمۡنَا وَلَمَّا
يَدۡخُلِ ٱلۡإِيمَٰنُ فِي قُلُوبِكُمۡۖ وَإِن تُطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَا يَلِتۡكُم
مِّنۡ أَعۡمَٰلِكُمۡ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤

---

**15**. Аллоҳга ва Расулига иймон келтирган, кейин шубҳа қилмаган ҳамда ўз моллари ва жонлари билан Аллоҳ йўлида жиҳод қилган зотлар чин мўминлардир. Ана ўшалар содиқлардир.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ لَمۡ يَرۡتَابُواْ وَجَٰهَدُواْ
بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ١٥

---

**16**. Айтинг: «Аллоҳга динингларни билдириб қўймоқчимисизлар? Ҳолбуки, Аллоҳ осмонлардаги нарсаларни ҳам, ердаги нарсаларни ҳам билади. Аллоҳ ҳамма нарсани Билгувчидир».

قُلۡ أَتُعَلِّمُونَ ٱللَّهَ بِدِينِكُمۡ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٦

---

**17**. Сизга мусулмон бўлганларини миннат қиладилар. Айтинг: «Менга мусулмон бўлганингизни миннат қилманглар. Аксинча, агар ростгўй бўлсангизлар, Аллоҳ сизларни иймонга ҳидоят қилганини миннат қилади».

يَمُنُّونَ عَلَيۡكَ أَنۡ أَسۡلَمُواْۖ قُل لَّا تَمُنُّواْ عَلَيَّ إِسۡلَٰمَكُمۖ بَلِ ٱللَّهُ يَمُنُّ
عَلَيۡكُمۡ أَنۡ هَدَىٰكُمۡ لِلۡإِيمَٰنِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٧

---

**18**. Албатта, Аллоҳ осмонлару ернинг ғайбини билади. Аллоҳ қилаётган ишларингизни Кўргувчидир.

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ غَيۡبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨

# Қоф ق

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Қоф. Улуғ Қуръонга қасам.

قٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡمَجِيدِ ١

---

**2**. Балки улар огоҳлантирувчи ўзларидан келганига ажабландилар ва кофирлар: «Бу жуда қизиқ-ку», дедилар.

بَلۡ عَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡ فَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا شَيۡءٌ عَجِيبٌ ٢

---

**3**. Ўлиб, тупроқ бўлиб кетганимиздан кейин-а? Бу узоқ қайтишдир.

أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗاۖ ذَٰلِكَ رَجۡعُۢ بَعِيدٞ ٣

---

**4**. Замин улардан камайтираётган нарсаларни билиб турибмиз. Бизда сақловчи китоб бор.

قَدۡ عَلِمۡنَا مَا تَنقُصُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۡهُمۡۖ وَعِندَنَا كِتَٰبٌ حَفِيظُۢ ٤

---

**5**. Балки уларга ҳақ келганда уни ёлғонга чиқардилар. Бас, улар бир беқарор ишдалар.

بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَهُمۡ فِيٓ أَمۡرٖ مَّرِيجٍ ٥

---

**6**. Тепаларидаги самога, уни қандай бино қилганимизга, безаб қўйганимизга, тешиклари йўқ эканига назар ташламайдиларми?

أَفَلَمۡ يَنظُرُوٓاْ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَوۡقَهُمۡ كَيۡفَ بَنَيۡنَٰهَا وَزَيَّنَّٰهَا وَمَا لَهَا مِن فُرُوجٖ ٦

---

**7**. Заминни эса ёйиб қўйдик. Унга тоғларни ўрнатдик. Унда турли хил гўзал жуфтларни ўстирдик.

وَٱلۡأَرۡضَ مَدَدۡنَٰهَا وَأَلۡقَيۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجِۢ بَهِيجٖ ٧

---

**8**. Ҳар бир қайтгувчи бандага кўрсатма ва ибрат қилиб.

تَبۡصِرَةٗ وَذِكۡرَىٰ لِكُلِّ عَبۡدٖ مُّنِيبٖ ٨

---

**9**. Осмондан баракали ёмғир ёғдириб, у билан ўриб олинадиган дон-дунларни ўстирдик.

وَنَزَّلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ مُّبَٰرَكٗا فَأَنۢبَتۡنَا بِهِۦ جَنَّٰتٖ وَحَبَّ ٱلۡحَصِيدِ ٩

---

**10**. Мевали новдалари зич бўлган баланд хурмоларни ҳам.

وَٱلنَّخۡلَ بَاسِقَٰتٖ لَّهَا طَلۡعٞ نَّضِيدٞ ١٠

**11**. Бандаларга ризқ қилиб. У билан ўлик шаҳарни тирилтирдик. Чиқиш ҳам мана шундай.

رِّزْقًا لِّلْعِبَادِۖ وَأَحْيَيْنَا بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًاۚ كَذَٰلِكَ ٱلْخُرُوجُ ﴿١١﴾

---

**12**. Улардан олдин Нуҳ қавми, қудуқ эгалари ва Самуд ҳам ёлғонга чиқаргандилар.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَأَصْحَٰبُ ٱلرَّسِّ وَثَمُودُ ﴿١٢﴾

---

**13**. Од, Фиръавн ва Лут биродарлари.

وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ وَإِخْوَٰنُ لُوطٍ ﴿١٣﴾

---

**14**. Дарахтзор эгалари ва Туббаъ қавми ҳам. Ҳаммалари пайғамбарларни ёлғончига чиқарганлар. Бас, ваъдам ҳақ бўлди.

وَأَصْحَٰبُ ٱلْأَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍۚ كُلٌّ كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ ﴿١٤﴾

---

**15**. Дастлабки яратишга ожизлик қилдикми? Балки улар янги яратилишдан шубҳададирлар.

أَفَعَيِينَا بِٱلْخَلْقِ ٱلْأَوَّلِۚ بَلْ هُمْ فِى لَبْسٍ مِّنْ خَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٥﴾

---

**16**. Дарҳақиқат, инсонни яратдик. Унга нафси нимани васваса қилишини биламиз. Биз унга жон томиридан ҳам яқинроқмиз.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِۦ نَفْسُهُۥۖ وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ ٱلْوَرِيدِ ﴿١٦﴾

---

**17**. Зеро, ўнг ва чап тарафларда ўтирган икки қабул қилгувчи қабул қилиб туради.

إِذْ يَتَلَقَّى ٱلْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ قَعِيدٌ ﴿١٧﴾

---

**18**. Бирон сўз айтса, ўша заҳоти унинг ҳузурида бир ҳозиру нозир кузатувчи бўлади.

مَّا يَلْفِظُ مِن قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ ﴿١٨﴾

---

**19**. Ўлим алаҳсираши чиндан етиб келди. Сен қочиб юрган нарса мана шудир.

وَجَآءَتْ سَكْرَةُ ٱلْمَوْتِ بِٱلْحَقِّۖ ذَٰلِكَ مَا كُنتَ مِنْهُ تَحِيدُ ﴿١٩﴾

---

**20**. Сур ҳам чалинди. Бу ваъда қилинган кундир.

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِۚ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْوَعِيدِ ﴿٢٠﴾

---

**21**. Ҳар бир жон бир ҳайдагувчи ва бир гувоҳ билан бирга келди.

وَجَآءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّعَهَا سَآئِقٌ وَشَهِيدٌ ﴿٢١﴾

---

**22**. Мана шундан ғафлатда эдинг. Бас, сендан пардангни очиб юбордик. Энди бугун кўзинг ўткир.

لَّقَدْ كُنتَ فِى غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا عَنكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ ٱلْيَوْمَ حَدِيدٌ ﴿٢٢﴾

---

**23**. Унинг ҳамроҳи деди: «Мана шу менинг

وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَىَّ عَتِيدٌ ﴿٢٣﴾

ҳузуримда ҳозирлангандир».

**24**. Ҳар бир саркаш кофирни жаҳаннамга улоқтиринглар.

أَلْقِيَا فِى جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٢٤﴾

**25**. Яхшиликдан қайтарадиган, шубҳаланаверадиган зўравонни.

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ﴿٢٥﴾

**26**. Аллоҳ билан бирга яна бир илоҳни қилиб олганни. Бас, уни қаттиқ азобга улоқтиринглар.

ٱلَّذِى جَعَلَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَأَلْقِيَاهُ فِى ٱلْعَذَابِ ٱلشَّدِيدِ ﴿٢٦﴾

**27**. Унинг яқини деди: «Парвардигоро, уни мен ҳаддидан оширмадим. Лекин унинг ўзи узоқ залолатда эди».

۞ قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَآ أَطْغَيْتُهُۥ وَلَٰكِن كَانَ فِى ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ﴿٢٧﴾

**28**. Деди: «Менинг ҳузуримда тортишманглар. Сизларга олдин шуни ваъда қилганман.

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا۟ لَدَىَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ إِلَيْكُم بِٱلْوَعِيدِ ﴿٢٨﴾

**29**. Менинг ҳузуримда айтилган гап ўзгартирилмас ва Мен бандаларга зулм қилгувчи эмасман».

مَا يُبَدَّلُ ٱلْقَوْلُ لَدَىَّ وَمَآ أَنَا۠ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٢٩﴾

**30**. У кунда жаҳаннамга: «Тўлдингми?», деймиз. У эса: «Яна қўшимча борми?», дейди.

يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ ٱمْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ﴿٣٠﴾

**31**. Тақводорлар учун жаннат узоқ бўлмаган бир жойга яқинлаштирилди.

وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ بَعِيدٍ ﴿٣١﴾

**32**. Мана шу ҳар бир қайтгувчи, сақлагувчи учун ваъда қилинган нарсадир.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ﴿٣٢﴾

**33**. Раҳмондан ғойибона қўрқиб, тавба қилгувчи қалб билан келганлар учун.

مَّنْ خَشِىَ ٱلرَّحْمَٰنَ بِٱلْغَيْبِ وَجَآءَ بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ﴿٣٣﴾

**34**. «Унга тинч-омон киринглар. Бу мангулик кунидир».

ٱدْخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُلُودِ ﴿٣٤﴾

**35**. У ерда уларга истаган нарсалари бор. Яна Бизнинг ҳузуримиздаги қўшимча ҳам.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ﴿٣٥﴾

**36**. Улардан олдин улардан кўра кудратлироқ қанча авлодни ҳалок этганмиз. (Улар) Бирон нажот бормикин, дея шаҳарларда изғиб юрганлар.

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هُمۡ أَشَدُّ مِنۡهُم بَطۡشٗا فَنَقَّبُواْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ
هَلۡ مِن مَّحِيصٍ ٣٦

**37**. Албатта, бу ишда қалби бор ёки ўзи огоҳ ҳолида қулоқ солган кишиларга эслатма бордир.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكۡرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُۥ قَلۡبٌ أَوۡ أَلۡقَى ٱلسَّمۡعَ وَهُوَ شَهِيدٞ ٣٧

**38**. Дарҳақиқат, осмонлару ерни ва улар орасидаги нарсаларни олти кунда яратдик. Бизни ҳеч қандай чарчоқ тутмади.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ وَمَا مَسَّنَا
مِن لُّغُوبٖ ٣٨

**39**. Улар айтаётган гапларга сабр қилинг. Қуёш чиқишидан олдин ҳам, ботишидан олдин ҳам Парвардигорингизга ҳамду сано, тасбеҳ айтинг.

فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ
وَقَبۡلَ ٱلۡغُرُوبِ ٣٩

**40**. Туннинг бир қисмида ҳам, саждалар ортидан ҳам тасбеҳ айтинг.

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَأَدۡبَٰرَ ٱلسُّجُودِ ٤٠

**41**. Жарчи яқин жойдан жар соладиган кунда қулоқ солинг.

وَٱسۡتَمِعۡ يَوۡمَ يُنَادِ ٱلۡمُنَادِ مِن مَّكَانٖ قَرِيبٖ ٤١

**42**. Улар қичқириқни чиндан эшитадиган кунда. Бу (қабрлардан) чиқиш кунидир.

يَوۡمَ يَسۡمَعُونَ ٱلصَّيۡحَةَ بِٱلۡحَقِّۚ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡخُرُوجِ ٤٢

**43**. Жон берадиган ҳам, жон оладиган ҳам Бизмиз. Қайтиб келиш ҳам Бизгадир.

إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِۦ وَنُمِيتُ وَإِلَيۡنَا ٱلۡمَصِيرُ ٤٣

**44**. У кунда ер ёрилиб, шошиб қоладилар. Бу тўплаш Биз учун енгилдир.

يَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلۡأَرۡضُ عَنۡهُمۡ سِرَاعٗاۚ ذَٰلِكَ حَشۡرٌ عَلَيۡنَا يَسِيرٞ ٤٤

**45**. Улар айтаётганларини Биз биламиз. Сиз уларга зўрлик қилгувчи эмассиз. Бас, азоб ҳақидаги ваъдамдан қўрқадиган кишиларни Қуръон билан огоҳлантиринг.

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِجَبَّارٖۖ فَذَكِّرۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مَن
يَخَافُ وَعِيدِ ٤٥

# Зориёт الذاريات

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Тўзитгувчи (шамол)ларга қасам. | وَٱلذَّٰرِيَٰتِ ذَرْوًا ١ |
| **2**. Ташигувчи (булут)ларга қасам. | فَٱلْحَٰمِلَٰتِ وِقْرًا ٢ |
| **3**. Енгил юргувчи (кема)ларга қасам. | فَٱلْجَٰرِيَٰتِ يُسْرًا ٣ |
| **4**. Иш тақсимлагувчи (фаришта)ларга қасам. | فَٱلْمُقَسِّمَٰتِ أَمْرًا ٤ |
| **5**. Сизларга ваъда қилинаётган нарса ростдир. | إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٌ ٥ |
| **6**. Ҳисоб-китоб, албатта, рўй бергувчидир. | وَإِنَّ ٱلدِّينَ لَوَٰقِعٌ ٦ |
| **7**. Йўллар эгаси бўлган самога қасам. | وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلْحُبُكِ ٧ |
| **8**. Албатта, сизлар ихтилофли гап ичидасизлар. | إِنَّكُمْ لَفِى قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ٨ |
| **9**. Ундан бурилган бурилиб кетаверади. | يُؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ أُفِكَ ٩ |
| **10**. Ёлғончиларга лаънат бўлсин! | قُتِلَ ٱلْخَرَّٰصُونَ ١٠ |
| **11**. Улар жаҳолат гирдобидаги ғофиллардир. | ٱلَّذِينَ هُمْ فِى غَمْرَةٍ سَاهُونَ ١١ |
| **12**. «Ҳисоб-китоб куни қачон?» - деб сўрайдилар. | يَسْـَٔلُونَ أَيَّانَ يَوْمُ ٱلدِّينِ ١٢ |
| **13**. У улар оловда азобланадиган кундир. | يَوْمَ هُمْ عَلَى ٱلنَّارِ يُفْتَنُونَ ١٣ |
| **14**. Азобингизни татинглар. Сизлар шошилтириб юрган нарса мана шу. | ذُوقُوا۟ فِتْنَتَكُمْ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَسْتَعْجِلُونَ ١٤ |
| **15**. Тақводорлар жаннатлар ва булоқлардадирлар. | إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ١٥ |
| **16**. Парвардигорлари ато этган нарсаларни олганлари | ءَاخِذِينَ مَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَبْلَ ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ ١٦ |

ҳолда. Дарҳақиқат, улар ундан олдин муҳсинлар эдилар.

| | | |
|---|---|---|
| **17**. | Туннинг оз қисмида ухлардилар. | كَانُواْ قَلِيلٗا مِّنَ ٱلَّيۡلِ مَا يَهۡجَعُونَ ١٧ |
| **18**. | Саҳарларда истиғфор айтардилар. | وَبِٱلۡأَسۡحَارِ هُمۡ يَسۡتَغۡفِرُونَ ١٨ |
| **19**. | Уларнинг мол-давлатларида тиланчи ва муҳтожнинг ҳақи бўлар эди. | وَفِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ لِّلسَّآئِلِ وَٱلۡمَحۡرُومِ ١٩ |
| **20**. | Заминда ишонувчилар учун белгилар бор. | وَفِي ٱلۡأَرۡضِ ءَايَٰتٞ لِّلۡمُوقِنِينَ ٢٠ |
| **21**. | Ўзларингизда ҳам. Кўрмайсизларми?! | وَفِيٓ أَنفُسِكُمۡۚ أَفَلَا تُبۡصِرُونَ ٢١ |
| **22**. | Самода ҳам ризқингиз ва сизларга ваъда қилинган нарса бор. | وَفِي ٱلسَّمَآءِ رِزۡقُكُمۡ وَمَا تُوعَدُونَ ٢٢ |
| **23**. | Само ва заминнинг Парвардигорига қасамки, у (қайта тирилиш) сизларнинг сўзлаётганингиз каби ҳақдир. | فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ إِنَّهُۥ لَحَقّٞ مِّثۡلَ مَآ أَنَّكُمۡ تَنطِقُونَ ٢٣ |
| **24**. | Сизга Иброҳимнинг азиз меҳмонлари ҳақидаги хабар келдими? | هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٤ |
| **25**. | Ўшанда улар унинг олдига кириб: «Салом», дедилар. Деди: «Салом. Нотаниш қавм-ку». | إِذۡ دَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَقَالُواْ سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ٢٥ |
| **26**. | Секин оиласи олдига бориб, бир семиз бузоқни олиб келди. | فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجۡلٖ سَمِينٖ ٢٦ |
| **27**. | Уни уларга яқин суриб: «Емайсизларми?"- деди. | فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيۡهِمۡ قَالَ أَلَا تَأۡكُلُونَ ٢٧ |
| **28**. | Улардан хавфсирай бошлади. Улар: «Қўрқма», дедилар ва унга бир билимдон ўғил ҳақида хушхабар бердилар. | فَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۖ قَالُواْ لَا تَخَفۡۖ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٖ ٢٨ |
| **29**. | Бас, хотини қичқирганча келди-да, ўзининг юзига уриб: «Бир туғмас кампир-а?», деди. | فَأَقۡبَلَتِ ٱمۡرَأَتُهُۥ فِي صَرَّةٖ فَصَكَّتۡ وَجۡهَهَا وَقَالَتۡ عَجُوزٌ عَقِيمٞ ٢٩ |

قَالُوا۟ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٣٠﴾

**30**. Дедилар: «Парвардигоринг шундай деди. Албатта, У Ҳаким ва Билгувчи Зотдир».

۞ قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٣١﴾

**31**. Деди: «Эй элчилар, нима иш билан келдингизлар?»

قَالُوٓا۟ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ﴿٣٢﴾

**32**. Дедилар: «Биз жиноятчи қавмга юборилганмиз.

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ﴿٣٣﴾

**33**. Уларнинг устига securitiesдан бўлган тошни ёғдиришимиз учун.

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ﴿٣٤﴾

**34**. Парвардигоринг даргоҳида ҳаддан ошганлар учун белгилаб қўйилган (тошни)».

فَأَخْرَجْنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٣٥﴾

**35**. Бас, биз у ердан мўмин бўлганларини чиқардик.

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿٣٦﴾

**36**. У ерда бир уйдан бошқа мусулмонларни топмадик.

وَتَرَكْنَا فِيهَآ ءَايَةً لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ﴿٣٧﴾

**37**. Аламли азобдан қўрқадиганлар учун у ерда бир белгини қолдирдик.

وَفِى مُوسَىٰٓ إِذْ أَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

**38**. Мусода ҳам бор. Ўшанда уни Фиръавнга очиқ ҳужжат билан юборгандик.

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِۦ وَقَالَ سَٰحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٣٩﴾

**39**. Куч-қудратига ишониб, юз ўгирди ва: «Бу сеҳргар ёки мажнун», деди.

فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِى ٱلْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿٤٠﴾

**40**. Бас, уни ва лашкарини тутдик-да, денгизга отдик. У маломатга лойиқдир.

وَفِى عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلرِّيحَ ٱلْعَقِيمَ ﴿٤١﴾

**41**. Одда ҳам (эслатма-ибратлар) бор. Ўшанда уларга туғмас (фойдасиз) бўронни юборгандик.

مَا تَذَرُ مِن شَىْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَٱلرَّمِيمِ ﴿٤٢﴾

**42**. У қайси бир нарсанинг устига келса, уни чириб кетган суяклардек қилмасдан қўймас эди.

وَفِى ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا۟ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٤٣﴾

**43**. Самудда ҳам (ибрат-эслатмалар) бор. Ўшанда уларга: «Вақтинча фойдаланиб тураверинглар», дейилди.

| | |
|---|---|
| **44**. Парвардигорларининг амридан ўзларини катта олдилар. Бас, уларни кутиб турган пайтларида ҳайқириқ тутди. | فَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَهُمْ يَنظُرُونَ ﴿٤٤﴾ |
| **45**. Бас, туролмай ҳам қолдилар. Ёрдам олгувчи ҳам бўлмадилар. | فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مِن قِيَامٍ وَمَا كَانُوا۟ مُنتَصِرِينَ ﴿٤٥﴾ |
| **46**. Ундан олдин Нуҳ қавмини ҳам (ҳалок қилган эдик). Дарҳақиқат, улар фосиқ қавм эдилар. | وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٤٦﴾ |
| **47**. Самони куч-қудрат ила бино қилдик. Дарҳақиқат, Биз уни кенгайтиргувчимиз. | وَٱلسَّمَآءَ بَنَيْنَٰهَا بِأَيْي۟دٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٧﴾ |
| **48**. Ерни эса тўшаб қўйдик. Биз нақадар яхши жой қилгувчилармиз. | وَٱلْأَرْضَ فَرَشْنَٰهَا فَنِعْمَ ٱلْمَٰهِدُونَ ﴿٤٨﴾ |
| **49**. Ҳар бир нарсани жуфт-жуфт қилиб яратдик. Шоядки, эслатма-ибрат олсангизлар. | وَمِن كُلِّ شَىْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٤٩﴾ |
| **50**. Бас, Аллоҳгагина қочинглар. Дарҳақиқат, мен сизлар учун У Зотдан очиқ огоҳлантиргувчиман. | فَفِرُّوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ ۖ إِنِّى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾ |
| **51**. Аллоҳ билан бирга бошқа бир худони қилиб олманглар. Албатта, мен сизларни У Зотдан очиқ огоҳлантирувчиман. | وَلَا تَجْعَلُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۖ إِنِّى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥١﴾ |
| **52**. Шунингдек, улардан олдин бирон бир пайғамбар келса, уни сеҳргар ёки мажнун, дедилар. | كَذَٰلِكَ مَآ أَتَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُوا۟ سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾ |
| **53**. Шуни бир-бирларига васият қилганмилар? Йўқ. Балки улар ҳаддан ошган қавмдир. | أَتَوَاصَوْا۟ بِهِۦ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٥٣﴾ |
| **54**. Бас, улардан юз ўгиринг. Сиз маломат қилингувчи эмассиз. | فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٍ ﴿٥٤﴾ |
| **55**. Насиҳат қилинг. Зеро, насиҳат мўминларга фойда беради. | وَذَكِّرْ فَإِنَّ ٱلذِّكْرَىٰ تَنفَعُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٥﴾ |
| **56**. Инсу жинни фақат Менга ибодат қилишлари | وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ ﴿٥٦﴾ |

учунгина яратдим.

**57**. Улардан бирон ризқ истамайман. Улар мени озуқалантиришларини хоҳламайман.

مَآ أُرِيدُ مِنۡهُم مِّن رِّزۡقٖ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطۡعِمُونِ ٥٧

**58**. Аллоҳнинг Ўзи Раззоқдир. Куч-қувват соҳиби, қудратлидир.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلۡقُوَّةِ ٱلۡمَتِينُ ٥٨

**59**. Зулм қилганларнинг гуноҳлари дўстларининг гуноҳларича бор. Бас, Мени шошилтирмасинлар.

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذَنُوبٗا مِّثۡلَ ذَنُوبِ أَصۡحَٰبِهِمۡ فَلَا يَسۡتَعۡجِلُونِ ٥٩

**60**. Куфр келтирганлар учун уларга ваъда қилинган кунларидан ҳалокат бўлсин.

فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن يَوۡمِهِمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ٦٠

# Тур الطور

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Турга қасам. | وَٱلطُّورِ ١ |
| **2**. Битилган Китобга қасам. | وَكِتَٰبٖ مَّسۡطُورٖ ٢ |
| **3**. Очиқ саҳифадаги. | فِي رَقّٖ مَّنشُورٖ ٣ |
| **4**. Байтул-Маъмурга қасам. | وَٱلۡبَيۡتِ ٱلۡمَعۡمُورِ ٤ |
| **5**. Баланд кўтарилган шифтга қасам. | وَٱلسَّقۡفِ ٱلۡمَرۡفُوعِ ٥ |
| **6**. Тўлиб-тошган денгизга қасам. | وَٱلۡبَحۡرِ ٱلۡمَسۡجُورِ ٦ |
| **7**. Парвардигорингизнинг азоби, шак-шубҳасиз, юз бергувчидир! | إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَٰقِعٞ ٧ |
| **8**. Унинг учун бирон мудофаа қилгувчи йўқдир. | مَّا لَهُۥ مِن دَافِعٖ ٨ |
| **9**. Осмон титраб-чайқалган кунда. | يَوۡمَ تَمُورُ ٱلسَّمَآءُ مَوۡرٗا ٩ |
| **10**. Тоғлар юриб кетган кунда. | وَتَسِيرُ ٱلۡجِبَالُ سَيۡرٗا ١٠ |
| **11**. Ана ўша кунда (у кунни) ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай! | فَوَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١١ |
| **12**. (Ёлғон дегувчилар)ки, улар (ботил тушунчаларга) шўнғиб, ўйнаб юраверадилар. | ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي خَوۡضٖ يَلۡعَبُونَ ١٢ |
| **13**. Улар жаҳаннам ўтига ҳайдалган кунда. | يَوۡمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ١٣ |
| **14**. Сизлар ёлғон деган ўт мана шудир. | هَٰذِهِ ٱلنَّارُ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٤ |
| **15**. Бу ҳам сеҳрми ёки сизлар кўрмаяпсизларми?! | أَفَسِحۡرٌ هَٰذَآ أَمۡ أَنتُمۡ لَا تُبۡصِرُونَ ١٥ |

**16**. Унга кирингглар! Сабр қиласизларми, қилмайсизларми, фарқи йўқ. Барибир қилган ишларингизга яраша аниқ жазо оласизлар.

ٱصۡلَوۡهَا فَٱصۡبِرُوٓاْ أَوۡ لَا تَصۡبِرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡكُمۡۖ إِنَّمَا تُجۡزَوۡنَ مَا
كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٦

---

**17**. Тақводорлар жаннатларда ва неъматлар ичрадир.

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَنَعِيمٖ ١٧

---

**18**. Парвардигорлари ато этган нарсалардан шод бўлиб юрадилар. Парвардигорлари уларни дўзах азобидан асраб қолгандир.

فَٰكِهِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ وَوَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ١٨

---

**19**. Қилган амалларингиз учун еб-ичинглар. Ош бўлсин.

كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٩

---

**20**. Тизилиб турган сўриларда ястаниб. Биз уларни оҳу кўзли ҳурларга уйлантириб қўямиз.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ سُرُرٖ مَّصۡفُوفَةٖۖ وَزَوَّجۡنَٰهُم بِحُورٍ عِينٖ ٢٠

---

**21**. Ўзлари иймон келтирган, зурриётлари эса уларга иймон билан эргашган зотларга зурриётларини ҳам қўшиб қўямиз. Уларнинг амалларидан бирон нарсани камайтирмаймиз. Ҳар бир одам ўзи қилган ишнинг гаровидир.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱتَّبَعَتۡهُمۡ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَٰنٍ أَلۡحَقۡنَا بِهِمۡ ذُرِّيَّتَهُمۡ وَمَآ
أَلَتۡنَٰهُم مِّنۡ عَمَلِهِم مِّن شَيۡءٖۚ كُلُّ ٱمۡرِيِٕۭ بِمَا كَسَبَ رَهِينٞ ٢١

---

**22**. Уларга кўнгиллари тусаган мева ва гўшт билан мадад бердик.

وَأَمۡدَدۡنَٰهُم بِفَٰكِهَةٖ وَلَحۡمٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢٢

---

**23**. У ерда косаларни қўлма-қўл қилурлар. У ерда беҳудалик ҳам, гуноҳ ҳам йўқ.

يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأۡسٗا لَّا لَغۡوٞ فِيهَا وَلَا تَأۡثِيمٞ ٢٣

---

**24**. Атрофларида худди садафдаги дурдек ғуломлар айланиб турадилар.

۞وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ غِلۡمَانٞ لَّهُمۡ كَأَنَّهُمۡ لُؤۡلُؤٞ مَّكۡنُونٞ ٢٤

---

**25**. Бир-бирларига қараб сўрашадилар.

وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٥

---

**26**. Дедилар: «Олдин оиламизда қўрқардик».

قَالُوٓاْ إِنَّا كُنَّا قَبۡلُ فِيٓ أَهۡلِنَا مُشۡفِقِينَ ٢٦

---

**27**. Бас, Аллоҳ бизга марҳамат қилиб, бизни самум (қаттиқ иссиқ) азобидан асради.

فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ ٱلسَّمُومِ ٢٧

**28**. Дарҳақиқат, биз илгари У Зотга дуо қилар эдик. Албатта, У Марҳаматли ва Меҳрибон Зотдир.

إِنَّا كُنَّا مِن قَبۡلُ نَدۡعُوهُۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡبَرُّ ٱلرَّحِيمُ ٢٨

**29**. Бас, эслатаверинг. Сиз Парвардигорингизнинг неъмати ила коҳин ҳам, мажнун ҳам эмассиз.

فَذَكِّرۡ فَمَآ أَنتَ بِنِعۡمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٖ وَلَا مَجۡنُونٍ ٢٩

**30**. Ёки: «У шоир. Ўлимга йўлиқишини кутиб турамиз», дейдиларми?

أَمۡ يَقُولُونَ شَاعِرٞ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيۡبَ ٱلۡمَنُونِ ٣٠

**31**. Айтинг: «(Ўлимимни) кутаверинглар! Мен ҳам сизлар билан бирга кутиб тургувчиларданман».

قُلۡ تَرَبَّصُواْ فَإِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُتَرَبِّصِينَ ٣١

**32**. Ёки уларни ақллари шунга буюрадими? Ё улар ҳаддан ошган қавмми?

أَمۡ تَأۡمُرُهُمۡ أَحۡلَٰمُهُم بِهَٰذَآۚ أَمۡ هُمۡ قَوۡمٞ طَاغُونَ ٣٢

**33**. Ёки уни ўзи тўқиган, дейдиларми? Йўқ! Улар ишонмайдилар.

أَمۡ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُۥۚ بَل لَّا يُؤۡمِنُونَ ٣٣

**34**. Агар ростгўй бўлсалар, унга ўхшаш бир гапни келтирсинлар-чи!

فَلۡيَأۡتُواْ بِحَدِيثٖ مِّثۡلِهِۦٓ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٣٤

**35**. Балки улар ҳеч нарсадан (ўзларича) яралиб қолдиларми?! Ёки уларнинг ўзлари яратувчиларми?!

أَمۡ خُلِقُواْ مِنۡ غَيۡرِ شَيۡءٍ أَمۡ هُمُ ٱلۡخَٰلِقُونَ ٣٥

**36**. Балки осмонлару ерни яратгандирлар. Йўқ, ишонмайдилар.

أَمۡ خَلَقُواْ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ٣٦

**37**. Балки Парвардигорингизнинг хазиналари ҳам уларнинг ҳузуридадир?! Ёки улар бошқарувчиларми?!

أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمۡ هُمُ ٱلۡمُصَيۡطِرُونَ ٣٧

**38**. Балки уларнинг нарвонлари бўлиб, унда туриб қулоқ солармикинлар?! Шундай бўлса, эшитувчилари бир очиқ ҳужжат келтирсинлар-чи?!

أَمۡ لَهُمۡ سُلَّمٞ يَسۡتَمِعُونَ فِيهِۖ فَلۡيَأۡتِ مُسۡتَمِعُهُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٣٨

**39**. Ёки У Зотга қизлару, сизларга эса ўғилларми?!

أَمۡ لَهُ ٱلۡبَنَٰتُ وَلَكُمُ ٱلۡبَنُونَ ٣٩

**40**. Ёки сиз улардан ҳақ сўраяпсиз-у, улар

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٠

тўлашдан қийналиб қолгандирлар?!

| | |
|---|---|
| **41**. Ёки ғайб уларнинг ҳузурида бўлиб, ўзлари ёзяптиларми?! | أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ﴿٤١﴾ |
| **42**. Ёки бир найранг қилмоқчи бўлаётгандирлар?! Бас, куфр келтирган кимсаларнинг ўзлари найрангга йўлиқадилар. | أَمۡ يُرِيدُونَ كَيۡدٗاۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ هُمُ ٱلۡمَكِيدُونَ ﴿٤٢﴾ |
| **43**. Ёки уларнинг Аллоҳдан бошқа илоҳи борми? Аллоҳ улар келтираётган ширкдан Покдир! | أَمۡ لَهُمۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ﴿٤٣﴾ |
| **44**. Агар улар самодан тушаётган парчани кўрсалар ҳам, тўпланган булут, дейдилар. | وَإِن يَرَوۡاْ كِسۡفٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ سَاقِطٗا يَقُولُواْ سَحَابٞ مَّرۡكُومٞ ﴿٤٤﴾ |
| **45**. Уларни то ҳалокатга учрайдиган кунларига йўлиққунларига қадар тек қўйинг. | فَذَرۡهُمۡ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي فِيهِ يُصۡعَقُونَ ﴿٤٥﴾ |
| **46**. У кунда уларнинг найранглари бирон нарсага асқотмас ва уларга ёрдам берилмас. | يَوۡمَ لَا يُغۡنِي عَنۡهُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ﴿٤٦﴾ |
| **47**. Зулм қилганлар учун бундан бошқа азоб ҳам бор. Лекин уларнинг кўплари билмаслар. | وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ عَذَابٗا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٤٧﴾ |
| **48**. Парвардигорингизнинг ҳукмига сабр қилинг. Зеро, сиз Бизнинг кўз ўнгимиздасиз. Тураётган пайтингизда Парвардигорингизга ҳамду тасбеҳ айтинг. | وَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعۡيُنِنَاۖ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٨﴾ |
| **49**. Туннинг бир қисмида ҳам. Бас, У Зотга тасбеҳ айтинг. Юлдузлар ботганидан кейин ҳам. | وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَإِدۡبَٰرَ ٱلنُّجُومِ ﴿٤٩﴾ |

# Нажм النجم

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Ботаётган юлдузга қасам. | وَٱلنَّجْمِ إِذَا هَوَىٰ ﴿١﴾ |
| **2**. Соҳибингиз адашмади, йўлдан ҳам озмади. | مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوَىٰ ﴿٢﴾ |
| **3**. Ҳаводан гапирмайди. | وَمَا يَنطِقُ عَنِ ٱلْهَوَىٰٓ ﴿٣﴾ |
| **4**. У ваҳий қилинган ваҳийдан бошқа нарса эмас. | إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْىٌ يُوحَىٰ ﴿٤﴾ |
| **5**. Буни унга бир ўта кучли зот (Жаброил алайҳиссалом) ўргатган. | عَلَّمَهُۥ شَدِيدُ ٱلْقُوَىٰ ﴿٥﴾ |
| **6**. Қудрат эгаси. Бас, (Жаброил алайҳиссалом) тик турди. | ذُو مِرَّةٍ فَٱسْتَوَىٰ ﴿٦﴾ |
| **7**. Ҳолбуки, у буюк уфқда эди. | وَهُوَ بِٱلْأُفُقِ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٧﴾ |
| **8**. Кейин яқинлашиб, пастлади. | ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ﴿٨﴾ |
| **9**. Бас, икки камон оралиғида ё янада яқинроқ бўлди. | فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ أَوْ أَدْنَىٰ ﴿٩﴾ |
| **10**. Унинг бандасига ваҳий қилган нарсасини олиб келди. | فَأَوْحَىٰٓ إِلَىٰ عَبْدِهِۦ مَآ أَوْحَىٰ ﴿١٠﴾ |
| **11**. Қалби кўрган нарсасини ёлғон демади. | مَا كَذَبَ ٱلْفُؤَادُ مَا رَأَىٰٓ ﴿١١﴾ |
| **12**. У билан у кўрган нарса ҳақида тортишасизларми? | أَفَتُمَٰرُونَهُۥ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ﴿١٢﴾ |
| **13**. Дарҳақиқат, уни иккинчи марта кўрди. | وَلَقَدْ رَءَاهُ نَزْلَةً أُخْرَىٰ ﴿١٣﴾ |
| **14**. Энг четдаги Нилуфар ёнида. | عِندَ سِدْرَةِ ٱلْمُنتَهَىٰ ﴿١٤﴾ |

15. Жаннати маъво унинг ёнидадир.

عِندَهَا جَنَّةُ ٱلۡمَأۡوَىٰٓ ١٥

16. Ўшанда Нилуфарни ўраган нарса ўраб олганди.

إِذۡ يَغۡشَى ٱلسِّدۡرَةَ مَا يَغۡشَىٰ ١٦

17. Кўзи оғмади. Ҳаддидан ҳам ошмади.

مَا زَاغَ ٱلۡبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ١٧

18. Дарҳақиқат, у Парвардигорининг буюк оятларидан айримларини кўрди.

لَقَدۡ رَأَىٰ مِنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ ١٨

19. Лот ва Уззо ҳақида ўйлаб кўрдингларми?

أَفَرَءَيۡتُمُ ٱللَّٰتَ وَٱلۡعُزَّىٰ ١٩

20. Бошқа учинчиси Манот ҳақида?

وَمَنَوٰةَ ٱلثَّالِثَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ ٢٠

21. Сизларга эркагу, У Зотга аёлми?

أَلَكُمُ ٱلذَّكَرُ وَلَهُ ٱلۡأُنثَىٰ ٢١

22. У ҳолда бу адолатсиз тақсим-ку?!

تِلۡكَ إِذٗا قِسۡمَةٞ ضِيزَىٰٓ ٢٢

23. Улар ўзларингиз ва ота-боболарингиз қўйиб олган номлар, холос. Аллоҳ улар ҳақида бирон ҳужжат нозил қилмаган. Улар фақат гумонга ва ҳавойи нафсларигагина эргашмоқдалар. Ҳолбуки, уларга Парвардигорлари тарафидан ҳидоят келиб турибди-ку!

إِنۡ هِيَ إِلَّآ أَسۡمَآءٞ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن
سُلۡطَٰنٍۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَمَا تَهۡوَى ٱلۡأَنفُسُۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم
مِّن رَّبِّهِمُ ٱلۡهُدَىٰٓ ٢٣

24. Ёки инсон учун ўзи орзу қилган нарса бўлаверадими?

أَمۡ لِلۡإِنسَٰنِ مَا تَمَنَّىٰ ٢٤

25. Бас, охират ҳам, дунё ҳам ёлғиз Аллоҳникидир.

فَلِلَّهِ ٱلۡأٓخِرَةُ وَٱلۡأُولَىٰ ٢٥

26. Самоларда қанча фаришталар борки, уларнинг шафоатлари бирон фойда бермайди. Аллоҳ Ўзи истаган ва рози бўлган кимсаларга изн бергани бундан мустасно.

۞وَكَم مِّن مَّلَكٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ لَا تُغۡنِي شَفَٰعَتُهُمۡ شَيۡـًٔا إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ
أَن يَأۡذَنَ ٱللَّهُ لِمَن يَشَآءُ وَيَرۡضَىٰٓ ٢٦

27. Охиратга иймон келтирмаганлар фаришталарни аёллар номланишидек номлайдилар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ لَيُسَمُّونَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ تَسۡمِيَةَ ٱلۡأُنثَىٰ ٢٧

28. Уларда бу ҳақда ҳеч қандай илм йўқ. Улар

وَمَا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّۖ وَإِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغۡنِي

مِنَ ٱلۡحَقِّ شَيۡـٔٗا ٢٨

фақат гумонга эргашадилар. Гумон эса ҳақдан бирон нарсанинг ўрнини боса олмайди.

---

فَأَعۡرِضۡ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكۡرِنَا وَلَمۡ يُرِدۡ إِلَّا ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ٢٩

**29**. Бизни эслашдан бош тортиб, фақат дунё ҳаётинигина истайдиган кимсадан юз ўгиринг.

---

ذَٰلِكَ مَبۡلَغُهُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ
وَهُوَ أَعۡلَمُ بِمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ٣٠

**30**. Уларнинг илмдан етиб борган жойлари мана шу. Албатта, Парвардигорингиз Ўзининг йўлидан адашиб кетган кимсани яхши билгувчидир. У Зот ҳидоят топган кимсани ҳам яхши билгувчидир.

---

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔواْ بِمَا
عَمِلُواْ وَيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ بِٱلۡحُسۡنَى ٣١

**31**. Самолардаги нарсалар ҳам, заминдаги нарсалар ҳам Аллоҳникидир. У Зот ёмонлик қилганларнинг жазосини бергай, яхшилик қилганларнинг эса мукофотини бергай.

---

ٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَۚ إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ
ٱلۡمَغۡفِرَةِۚ هُوَ أَعۡلَمُ بِكُمۡ إِذۡ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ وَإِذۡ أَنتُمۡ أَجِنَّةٞ
فِي بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡۖ فَلَا تُزَكُّوٓاْ أَنفُسَكُمۡۖ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ٣٢

**32**. Улар шундай зотларки, катта гуноҳлардан ва бузуқликлардан четланадилар. Кичик хатолар бундан мустасно. Албатта, Парвардигорингиз мағфирати кенг Зотдир. У Зот сизларни яхшироқ билгувчидир. Сизларни ердан пайдо қилган пайтида ҳам. Сизлар оналарингизнинг қорнида ҳомила бўлиб турганингизда ҳам. Шундай экан, ўзларингизни оқламай қўя қолинглар. У Зот ким тақво қилганини жуда яхши билгувчидир.

---

أَفَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي تَوَلَّىٰ ٣٣

**33**. (Ислом динидан) юз ўгирган кимсани кўрдингизми?

---

وَأَعۡطَىٰ قَلِيلٗا وَأَكۡدَىٰٓ ٣٤

**34**. У озгина берди ва тўхтади.

---

أَعِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلۡغَيۡبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ٣٥

**35**. Ғайб илми унинг ҳузурида бўлиб, кўриб турган эканми?

---

أَمۡ لَمۡ يُنَبَّأۡ بِمَا فِي صُحُفِ مُوسَىٰ ٣٦

**36**. Ёки Мусонинг саҳифаларидаги нарсалар ҳақида унга хабар берилмаганми?

---

وَإِبۡرَٰهِيمَ ٱلَّذِي وَفَّىٰٓ ٣٧

**37**. Ва вафо қилган Иброҳимнинг (саҳифалари

ҳақида хабар берилмаганми)?

| | |
|---|---|
| **38**. Ҳеч бир кўтарувчи бошқанинг юкини кўтармас. | أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ٣٨ |
| **39**. Инсон учун ўзи ҳаракат қилганидан бошқа нарса бўлмайди. | وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ٣٩ |
| **40**. Унинг ҳаракати яқинда кўрилади. | وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ يُرَىٰ ٤٠ |
| **41**. Кейин жазо ёки мукофоти тўла берилади. | ثُمَّ يُجْزَىٰهُ ٱلْجَزَآءَ ٱلْأَوْفَىٰ ٤١ |
| **42**. Дарҳақиқат, интиҳо жойи Парвардигорингизгадир. | وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلْمُنتَهَىٰ ٤٢ |
| **43**. Албатта, кулдирадиган ҳам, йиғлатадиган ҳам Унинг Ўзидир. | وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ٤٣ |
| **44**. Ўлдирадиган ҳам, тирилтирадиган ҳам Унинг Ўзидир. | وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ٤٤ |
| **45**. Дарҳақиқат, У Зот жуфтликни - эркак ва аёлни яратди. | وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰ ٤٥ |
| **46**. Отилиб чиққан нутфадан. | مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ٤٦ |
| **47**. Кейинги пайдо қилиш ҳам Унинг зиммасидадир. | وَأَنَّ عَلَيْهِ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُخْرَىٰ ٤٧ |
| **48**. Албатта, беҳожат қилган ҳам, бадавлат қилган ҳам Унинг Ўзидир. | وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ٤٨ |
| **49**. Шеъронинг Парвардигори ҳам Унинг Ўзидир. | وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعْرَىٰ ٤٩ |
| **50**. Албатта, у дастлабки Одни ҳалок этди. | وَأَنَّهُۥٓ أَهْلَكَ عَادًا ٱلْأُولَىٰ ٥٠ |
| **51**. Самудни ҳам қолдирмади. | وَثَمُودَا۟ فَمَآ أَبْقَىٰ ٥١ |
| **52**. Ундан олдин Нуҳ қавмини ҳам. Албатта, улар золим ва ҳаддан ошган кимсалар эдилар. | وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ٥٢ |
| **53**. Тўнтарилганни қулатган ҳам. | وَٱلْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ٥٣ |

| | |
|---|---|
| **54**. Бас, уни ўраган нарса ўраб олди. | فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٤﴾ |
| **55**. Бас, Парвардигорингнинг қайси оятларига шак келтирасан? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٥﴾ |
| **56**. Бу олдинги огоҳлантирувчилардан бир огоҳлантирувчидир. | هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلْأُولَىٰٓ ﴿٥٦﴾ |
| **57**. Яқинлашувчи яқинлашди. | أَزِفَتِ ٱلْـَٔازِفَةُ ﴿٥٧﴾ |
| **58**. Уни Аллоҳдан бошқа кашф этгувчи йўқдир. | لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٨﴾ |
| **59**. Мана шу гапдан ажабланасизларми? | أَفَمِنْ هَٰذَا ٱلْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٥٩﴾ |
| **60**. Йиғламасдан, куласизларми? | وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦٠﴾ |
| **61**. Бепарво бўлиб-а? | وَأَنتُمْ سَٰمِدُونَ ﴿٦١﴾ |
| **62**. Бас, Аллоҳга сажда қилинглар ва ибодат қилинглар. | فَٱسْجُدُوا۟ لِلَّهِ وَٱعْبُدُوا۟ ۩ ﴿٦٢﴾ |

# Қамар القمر

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Соат яқинлашди. Ой бўлинди.

ٱقۡتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلۡقَمَرُ ١

**2**. Бирон оятни кўрсалар, юз ўгирадилар ва: «Бу ҳар доимги сеҳр», дейдилар.

وَإِن يَرَوۡاْ ءَايَةٗ يُعۡرِضُواْ وَيَقُولُواْ سِحۡرٞ مُّسۡتَمِرّٞ ٢

**3**. Ёлғонга чиқардилар ва ҳавойи нафсларига эргашдилар. Ҳар бир иш ўз жойидадир.

وَكَذَّبُواْ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُمۡۚ وَكُلُّ أَمۡرٖ مُّسۡتَقِرّٞ ٣

**4**. Уларга тийилтириш (белгилари) бор хабарлар ҳам келган.

وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّنَ ٱلۡأَنۢبَآءِ مَا فِيهِ مُزۡدَجَرٌ ٤

**5**. Етук ҳикмат ҳам. Бас, огоҳлантиришлар фойда бермас.

حِكۡمَةُۢ بَٰلِغَةٞۖ فَمَا تُغۡنِ ٱلنُّذُرُ ٥

**6**. Бас, улардан юз ўгиринг. Чорлагувчи нотаниш нарсага чорлаган кунда.

فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡۘ يَوۡمَ يَدۡعُ ٱلدَّاعِ إِلَىٰ شَيۡءٖ نُّكُرٍ ٦

**7**. Кўзлари қўрқувга тўлиб, бамисоли тарқалиб кетган чигирткалардек қабрлардан чиқиб келадилар.

خُشَّعًا أَبۡصَٰرُهُمۡ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ كَأَنَّهُمۡ جَرَادٞ مُّنتَشِرٞ ٧

**8**. Чорлагувчи сари шошиб борар эканлар, кофирлар: «Бу оғир кундир», дейдилар.

مُّهۡطِعِينَ إِلَى ٱلدَّاعِۖ يَقُولُ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا يَوۡمٌ عَسِرٞ ٨

**9**. Улардан олдин Нуҳ қавми ҳам ёлғончи қилган эди. Бандамизни ёлғончи қилиб, мажнун, дедилар ва у тўсиб қўйилди.

۞كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ فَكَذَّبُواْ عَبۡدَنَا وَقَالُواْ مَجۡنُونٞ وَٱزۡدُجِرَ ٩

**10**. Бас, Парвардигорига: «Мен мағлубман, ёрдам бер», деб дуо қилганди.

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَغۡلُوبٞ فَٱنتَصِرۡ ١٠

**11**. Бас, само эшикларини шаррос қуйилаётган

فَفَتَحۡنَآ أَبۡوَٰبَ ٱلسَّمَآءِ بِمَآءٖ مُّنۡهَمِرٖ ١١

сув билан очиб юбордик.

**12**. Ердан булоқлар чиқардик. Бас, сувлар тақдир қилинган иш устида учрашдилар.

وَفَجَّرۡنَا ٱلۡأَرۡضَ عُيُونٗا فَٱلۡتَقَى ٱلۡمَآءُ عَلَىٰٓ أَمۡرٖ قَدۡ قُدِرَ ١٢

**13**. Уни эса тахталари ва михлари бор нарса устига ортдик.

وَحَمَلۡنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلۡوَٰحٖ وَدُسُرٖ ١٣

**14**. У Бизнинг Кўз ўнгимизда юради. Инкор қилинган киши учун мукофот бўлиб.

تَجۡرِي بِأَعۡيُنِنَا جَزَآءٗ لِّمَن كَانَ كُفِرَ ١٤

**15**. Уни бир белги қилиб қолдирдик. Бас, бирон ибрат олгувчи борми?!

وَلَقَد تَّرَكۡنَٰهَآ ءَايَةٗ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ١٥

**16**. Бас, азобим ва огоҳлантиришим қандай бўлди?!

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ١٦

**17**. Дарҳақиқат, Қуръонни эслатма олишга қулай қилиб қўйдик. Бас, бирон эслатма олгувчи борми?!

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ١٧

**18**. Од ҳам ёлғончига чиқарди. Бас, азобим ва огоҳлантиришим қандай бўлди?!

كَذَّبَتۡ عَادٞ فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ١٨

**19**. Дарҳақиқат, Биз мудом машъум бўлиб турган бир кунда улар устига бир даҳшатли бўронни юбордик.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا صَرۡصَرٗا فِي يَوۡمِ نَحۡسٖ مُّسۡتَمِرّٖ ١٩

**20**. У одамларни илдизи билан қўпориб олинган хурмо таналаридек учириб кетади.

تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٖ مُّنقَعِرٖ ٢٠

**21**. Бас, азобим ва огоҳлантиришим қандай бўлди?!

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٢١

**22**. Дарҳақиқат, Қуръонни эслатма олишга қулай қилиб қўйдик. Бас, бирон эслатма олгувчи борми?!

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٢٢

**23**. Самуд огоҳлантиришларни ёлғонга чиқарди.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ٢٣

**24**. Дедилар: «Ўзимиздан бўлган биттасига

فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٗا مِّنَّا وَٰحِدٗا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٍ ٢٤

эргашамизми? У ҳолда биз аниқ залолатда ва ҳамоқатда бўлиб қоламиз-ку.

25. Орамиздан ўшанга эслатма ташланибдими? Балки у мутакаббир каззобдир». | أَءُلْقِيَ ٱلذِّكْرُ عَلَيْهِ مِنۢ بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ﴿٢٥﴾

26. Мутакаббир каззоб кимлигини эртага билиб оладилар. | سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ ٱلْكَذَّابُ ٱلْأَشِرُ ﴿٢٦﴾

27. Дарҳақиқат, Биз уларни синаш учун бир туя юборгувчидирмиз. Бас, сен уларни кузатиб, сабр қилиб тур. | إِنَّا مُرْسِلُوا۟ ٱلنَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَٱرْتَقِبْهُمْ وَٱصْطَبِرْ ﴿٢٧﴾

28. Уларга хабар бергинки, сув уларнинг ўртасида тақсимланиб, ҳар бир ичишга (навбати келган) ҳозир бўлар. | وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ ٱلْمَآءَ قِسْمَةٌۢ بَيْنَهُمْ ۖ كُلُّ شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٨﴾

29. Ўзларининг бир шерикларини чақирдилар. Бас, уни ушлаб сўйиб юборди. | فَنَادَوْا۟ صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ﴿٢٩﴾

30. Бас, азобим ва огоҳлантиришим қандай бўлди?! | فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٣٠﴾

31. Дарҳақиқат, Биз уларнинг устига бир қичқириқ юбордик. Бас, улар қўра ясовчининг хашаги каби бўлиб қолдилар. | إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَكَانُوا۟ كَهَشِيمِ ٱلْمُحْتَظِرِ ﴿٣١﴾

32. Дарҳақиқат, Қуръонни эслатма олишга қулай қилиб қўйдик. Бас, бирон эслатма олгувчи борми?! | وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٣٢﴾

33. Лут қавми огоҳлантиришларни ёлғон, деди. | كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍۭ بِٱلنُّذُرِ ﴿٣٣﴾

34. Биз уларнинг устига бўрон юбордик. Лут оиласи бундан мустасно. Уларга саҳарда нажот бердик. | إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ ۖ نَّجَّيْنَٰهُم بِسَحَرٍ ﴿٣٤﴾

35. (Нажот) биз тарафимиздан бўлган бир неъматдир. Шукр қилган кишиларни мана шундай мукофотлаймиз. | نِّعْمَةً مِّنْ عِندِنَا ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى مَن شَكَرَ ﴿٣٥﴾

**36**. Дарҳақиқат, уларни Бизнинг ушлашимиздан огоҳлантирди. Улар эса огоҳлантиришларга шубҳа билан қарадилар.

وَلَقَدْ أَنذَرَهُم بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا۟ بِٱلنُّذُرِ ٣٦

**37**. Унинг меҳмонини йўлдан урмоқчи бўлдилар. Шунда уларнинг кўзларини кўр қилиб қўйдик. Бас, азобимни ва огоҳлантиришимни татинглар.

وَلَقَدْ رَٰوَدُوهُ عَن ضَيْفِهِۦ فَطَمَسْنَآ أَعْيُنَهُمْ فَذُوقُوا۟ عَذَابِى وَنُذُرِ ٣٧

**38**. Тонгда уларга барқарор азоб келди.

وَلَقَدْ صَبَّحَهُم بُكْرَةً عَذَابٌ مُّسْتَقِرٌّ ٣٨

**39**. Бас, азобимни ва огоҳлантиришларимни татинглар!

فَذُوقُوا۟ عَذَابِى وَنُذُرِ ٣٩

**40**. Дарҳақиқат, Қуръонни эслатма олишга қулай қилиб қўйдик. Бас, бирон эслатма олгувчи борми?!

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ٤٠

**41**. Дарҳақиқат, Фиръавн оиласига ҳам огоҳлантиришлар келди.

وَلَقَدْ جَآءَ ءَالَ فِرْعَوْنَ ٱلنُّذُرُ ٤١

**42**. Ҳамма оятларимизни ёлғонга чиқардилар. Бас, уларни Ғолиб, Қудратли Зотнинг ушлаши билан ушладик.

كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَٰهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُّقْتَدِرٍ ٤٢

**43**. Сизларнинг кофирларингиз ўшалардан яхшироқми ёки сизлар учун китобларда оқлайдиган ҳужжат борми?

أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ أُو۟لَٰٓئِكُمْ أَمْ لَكُم بَرَآءَةٌ فِى ٱلزُّبُرِ ٤٣

**44**. Ёки: «Биз ғолиб жамоамиз», дейишар?

أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُّنتَصِرٌ ٤٤

**45**. У жамоа яқинда енгилади ва ортга чекинадилар.

سَيُهْزَمُ ٱلْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ ٱلدُّبُرَ ٤٥

**46**. Балки уларга ваъда қилинган замон Қиёматдир ва Қиёмат янада улкан, янада аччиқдир.

بَلِ ٱلسَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَٱلسَّاعَةُ أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ٤٦

**47**. Албатта, жиноятчилар залолатда ва азобдадирлар.

إِنَّ ٱلْمُجْرِمِينَ فِى ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ٤٧

**48**. Улар юзтубан ҳолларида дўзахга судраладиган кунда. «Дўзах азобини татинглар!» (дейилади).

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِى ٱلنَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا۟ مَسَّ سَقَرَ ٤٨

إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَٰهُ بِقَدَرٍ ٤٩

**49**. Дарҳақиқат, Биз ҳар бир нарсани бир ўлчов билан яратдик.

وَمَآ أَمْرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٌ كَلَمْحٍۭ بِٱلْبَصَرِ ٥٠

**50**. Бизнинг фармонимиз кўз юмиб очгунчалик бир сўздир.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَآ أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ٥١

**51**. Дарҳақиқат, сизларга ўхшаганларни ҳалок этдик. Бас, бирон эслатма олгувчи борми?!

وَكُلُّ شَيْءٍ فَعَلُوهُ فِى ٱلزُّبُرِ ٥٢

**52**. Улар қилган ҳар бир иш китоблардадир.

وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُّسْتَطَرٌ ٥٣

**53**. Ҳар бир кичик ва катта иш ёзилгандир.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَنَهَرٍ ٥٤

**54**. Албатта, тақводорлар жаннатларда ва дарёлардадирлар.

فِى مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُّقْتَدِرٍۭ ٥٥

**55**. Қудратли Подшоҳ ҳузуридаги ҳақ ўринда.

# Роҳман الرحمن

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Меҳрибон. | ٱلرَّحْمَٰنُ ١ |
| **2**. Қуръонни ўргатди. | عَلَّمَ ٱلْقُرْءَانَ ٢ |
| **3**. Инсонни яратди. | خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ ٣ |
| **4**. Унга баённи ўргатди. | عَلَّمَهُ ٱلْبَيَانَ ٤ |
| **5**. Қуёш ҳам, ой ҳам ҳисоб билландир. | ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ٥ |
| **6**. Ўт-ўлан ҳам, дов-дарахт ҳам сажда қилурлар. | وَٱلنَّجْمُ وَٱلشَّجَرُ يَسْجُدَانِ ٦ |
| **7**. Самони баланд кўтарди ва мезонни ўрнатди. | وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلْمِيزَانَ ٧ |
| **8**. Тош-тарозида ҳаддан ошмаслигингиз учун. | أَلَّا تَطْغَوْا۟ فِى ٱلْمِيزَانِ ٨ |
| **9**. Адолат билан тортинглар ва тарозидан уриб қолманглар. | وَأَقِيمُوا۟ ٱلْوَزْنَ بِٱلْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا۟ ٱلْمِيزَانَ ٩ |
| **10**. Заминни махлуқотлар учун қўйди. | وَٱلْأَرْضَ وَضَعَهَا لِلْأَنَامِ ١٠ |
| **11**. Унда мевалар ва гулкосали хурмолар бор. | فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَٱلنَّخْلُ ذَاتُ ٱلْأَكْمَامِ ١١ |
| **12**. Ҳамда сомонли донлар ва райҳонлар бор. | وَٱلْحَبُّ ذُو ٱلْعَصْفِ وَٱلرَّيْحَانُ ١٢ |
| **13**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?! | فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٣ |
| **14**. Инсонни сопол каби қуриган лойдан яратди. | خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ كَٱلْفَخَّارِ ١٤ |
| **15**. Жинларни эса оловдан яратди. | وَخَلَقَ ٱلْجَآنَّ مِن مَّارِجٍ مِّن نَّارٍ ١٥ |

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٦

**16**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

رَبُّ ٱلْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ ٱلْمَغْرِبَيْنِ ١٧

**17**. Икки машриқ Парвардигори ва икки мағриб Парвардигори.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٨

**18**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيَانِ ١٩

**19**. Денгиз-дарёни бир-бирлари билан учрашадиган қилиб аралаштирди.

بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيَانِ ٢٠

**20**. Ўрталарида бир тўсиқ бўлиб, ундан ўтолмаслар.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢١

**21**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

يَخْرُجُ مِنْهُمَا ٱللُّؤْلُؤُ وَٱلْمَرْجَانُ ٢٢

**22**. Иккисидан дуру маржонлар чиқар.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٣

**23**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

وَلَهُ ٱلْجَوَارِ ٱلْمُنشَـَٔاتُ فِى ٱلْبَحْرِ كَٱلْأَعْلَـٰمِ ٢٤

**24**. Денгиздаги тоғлар каби юрувчи қурилмалар ҳам Уникидир.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٥

**25**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ٢٦

**26**. Унинг устидаги ҳамма фонийдир.

وَيَبْقَىٰ وَجْهُ رَبِّكَ ذُو ٱلْجَلَـٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ٢٧

**27**. Буюклик ва фазлу карам соҳиби Парвардигорингизнинг Юзигина боқий қолур.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٨

**28**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

يَسْـَٔلُهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِى شَأْنٍ ٢٩

**29**. Ундан осмонлару ердаги жонзотлар сўрайдилар. У Зот ҳар куни бир ишдадир.

**30**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٠

---

**31**. Эй инсу жинлар, яқинда сизлар учун бўшаймиз.

سَنَفۡرُغُ لَكُمۡ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ٣١

---

**32**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٢

---

**33**. Эй жин ва инс жамоаси, агар осмонлару ер ҳудудларидан ўтиб кета олсангизлар, ўтиб кетаверинглар. Куч-қувват билангина ўтиб кета оласизлар.

يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ إِنِ ٱسۡتَطَعۡتُمۡ أَن تَنفُذُواْ مِنۡ أَقۡطَارِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ فَٱنفُذُواْۚ لَا تَنفُذُونَ إِلَّا بِسُلۡطَٰنٖ ٣٣

---

**34**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٤

---

**35**. Устингизга оловдан бир аланга ва тутун юборилур. Бас, қутула олмассизлар.

يُرۡسَلُ عَلَيۡكُمَا شُوَاظٞ مِّن نَّارٖ وَنُحَاسٞ فَلَا تَنتَصِرَانِ ٣٥

---

**36**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٦

---

37. Само ёрилиб, ёғ каби қизариб қолганида.

فَإِذَا ٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ وَرۡدَةٗ كَٱلدِّهَانِ ٣٧

---

38. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٨

---

**39**. Бас, ўша кунда инсон ҳам, жин ҳам гуноҳидан сўралмас.

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُسۡـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٞ وَلَا جَآنّٞ ٣٩

---

**40**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٠

---

**41**. Жиноятчилар сиймоларидан билиниб, пешоналари ва оёқларидан ушланурлар.

يُعۡرَفُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ بِسِيمَٰهُمۡ فَيُؤۡخَذُ بِٱلنَّوَٰصِي وَٱلۡأَقۡدَامِ ٤١

---

**42**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٢

**43**. Жиноятчилар ёлғонга чиқарган жаҳаннам мана шу.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي يُكَذِّبُ بِهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٤٣

---

**44**. У билан қайноқ сув ўртасида айланаверадилар.

يَطُوفُونَ بَيۡنَهَا وَبَيۡنَ حَمِيمٍ ءَانٖ ٤٤

---

**45**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٥

---

**46**. Парвардигори ҳузурида туришдан қўрққан кишилар учун икки жаннат бор.

وَلِمَنۡ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ٤٦

---

**47**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٧

---

**48**. Шох-новдали.

ذَوَاتَآ أَفۡنَانٖ ٤٨

---

**49**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٩

---

**50**. Иккисида икки оқар булоқ бор.

فِيهِمَا عَيۡنَانِ تَجۡرِيَانِ ٥٠

---

**51**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥١

---

**52**. Иккисида ҳар бир мевадан жуфт-жуфт бор.

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٖ زَوۡجَانِ ٥٢

---

**53**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٣

---

**54**. Астарлари шойидан бўлган кўрпачалар устида ястаниб ўтирадилар. Икки жаннат мевалари яқин бўлгувчидир.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشِۭ بَطَآئِنُهَا مِنۡ إِسۡتَبۡرَقٖۚ وَجَنَى ٱلۡجَنَّتَيۡنِ دَانٖ ٥٤

---

**55**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٥

---

**56**. Уларда кўзларни тийгувчилар бор. Улардан олдин уларга бирон инс ҳам, жин ҳам тегинмаган.

فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ لَمۡ يَطۡمِثۡهُنَّ إِنسٞ قَبۡلَهُمۡ وَلَا جَآنّٞ ٥٦

**57**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٧

**58**. Улар худди ёқут ва маржон кабидирлар.

كَأَنَّهُنَّ ٱلۡيَاقُوتُ وَٱلۡمَرۡجَانُ ٥٨

**59**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٩

**60**. Яхшиликнинг мукофоти фақат яхшиликдир.

هَلۡ جَزَآءُ ٱلۡإِحۡسَٰنِ إِلَّا ٱلۡإِحۡسَٰنُ ٦٠

**61**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦١

**62**. Иккисидан қуйирокда яна икки жаннат бор.

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٢

**63**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٣

**64**. Икки тўқ яшил.

مُدۡهَآمَّتَانِ ٦٤

**65**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٥

**66**. Иккисида отилиб тургувчи икки булоқ бор.

فِيهِمَا عَيۡنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٦

**67**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٧

**68**. Иккисида мевалар, хурмо ва анорлар бор.

فِيهِمَا فَٰكِهَةٞ وَنَخۡلٞ وَرُمَّانٞ ٦٨

**69**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٩

**70**. Уларда хушхулқ гўзаллар бор.

فِيهِنَّ خَيۡرَٰتٌ حِسَانٞ ٧٠

**71**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧١

**72**. Чодирлардан чиқмаган ҳурлар бор.

حُورٞ مَّقۡصُورَٰتٞ فِي ٱلۡخِيَامِ ٧٢

| | |
|---|---|
| **73**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?! | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٣ |
| **74**. Улардан олдин уларга инс ҳам, жин ҳам тегинмаган. | لَمۡ يَطۡمِثۡهُنَّ إِنسٞ قَبۡلَهُمۡ وَلَا جَآنّٞ ٧٤ |
| **75**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?! | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٥ |
| **76**. Яшил ёстиқлар ва гўзал гиламлар устида ястаниб ўтирадилар. | مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفۡرَفٍ خُضۡرٖ وَعَبۡقَرِيٍّ حِسَانٖ ٧٦ |
| **77**. Бас, Парвардигорингизнинг қайси неъматларини ёлғон дейсизлар?! | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٧ |
| **78**. Буюклик ва карам соҳиби Парвардигорингизнинг номи баракотли бўлди. | تَبَٰرَكَ ٱسۡمُ رَبِّكَ ذِي ٱلۡجَلَٰلِ وَٱلۡإِكۡرَامِ ٧٨ |

# Воқеа الواقعة

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Воқеа рўй берганда. | إِذَا وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ١ |
| **2**. Унинг рўй беришини ёлғон дегувчи бўлмас. | لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٢ |
| **3**. Пастлатувчи. Кўтаргувчи. | خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ٣ |
| **4**. Ер қаттиқ ларзага келганда. | إِذَا رُجَّتِ ٱلْأَرْضُ رَجًّا ٤ |
| **5**. Тоғлар титилиб кетганда. | وَبُسَّتِ ٱلْجِبَالُ بَسًّا ٥ |
| **6**. Чанг-тўзонга айланганда. | فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنۢبَثًّا ٦ |
| **7**. Сиз уч тоифа бўлганингизда. | وَكُنتُمْ أَزْوَٰجًا ثَلَٰثَةً ٧ |
| **8**. Бас, ўнг тараф эгалари. Ўнг тараф эгалари нима? | فَأَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ ٨ |
| **9**. Шум тараф эгалари. Шум тараф эгалари нима? | وَأَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ ٩ |
| **10**. Пешқадамлар, пешқадамлар. | وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ١٠ |
| **11**. Ана ўшалар муқарраблардир. | أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْمُقَرَّبُونَ ١١ |
| **12**. Ноз-неъмат жаннатларида. | فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ١٢ |
| **13**. Олдингилардан кўпчилик. | ثُلَّةٌ مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ١٣ |
| **14**. Кейингилардан озчилик. | وَقَلِيلٌ مِّنَ ٱلْءَاخِرِينَ ١٤ |
| **15**. Тўқилган сўриларда. | عَلَىٰ سُرُرٍ مَّوْضُونَةٍ ١٥ |
| **16**. Бир-бирларига рўбарў бўлиб, ястаниб ўтирадилар. | مُّتَّكِـِٔينَ عَلَيْهَا مُتَقَٰبِلِينَ ١٦ |

**17**. Атрофларида ёш болалар ҳар доим айланиб турадилар.

يَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ ١٧

**18**. Оқар булоқдан қадаҳлар, кўзалар ва косалар ила.

بِأَكۡوَابٖ وَأَبَارِيقَ وَكَأۡسٖ مِّن مَّعِينٖ ١٨

**19**. Улардан бошлари ҳам оғримас, маст ҳам бўлиб қолмаслар.

لَّا يُصَدَّعُونَ عَنۡهَا وَلَا يُنزِفُونَ ١٩

**20**. Хоҳлаган меваларини ҳам.

وَفَٰكِهَةٖ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ٢٠

**21**. Иштаҳалари тортган қуш гўштини ҳам.

وَلَحۡمِ طَيۡرٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢١

**22**. Оҳу кўзли ҳурлар ҳам бор.

وَحُورٌ عِينٞ ٢٢

**23**. Худди яшириб қўйилган дур каби.

كَأَمۡثَٰلِ ٱللُّؤۡلُوِٕ ٱلۡمَكۡنُونِ ٢٣

**24**. Қилиб ўтган амалларининг мукофоти.

جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤

**25**. У ерда беҳуда гапни ҳам, гуноҳни ҳам эшитмаслар.

لَا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوٗا وَلَا تَأۡثِيمًا ٢٥

**26**. Фақат «Салом, салом», дейилганинигина эшитарлар.

إِلَّا قِيلٗا سَلَٰمٗا سَلَٰمٗا ٢٦

**27**. Ўнг тараф эгалари. Ўнг тараф эгалари нима?

وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ ٢٧

**28**. Тикансиз бутазорларда.

فِي سِدۡرٖ مَّخۡضُودٖ ٢٨

**29**. Тизилган бананзорларда.

وَطَلۡحٖ مَّنضُودٖ ٢٩

**30**. Ёйилган сояда.

وَظِلّٖ مَّمۡدُودٖ ٣٠

**31**. Оқизиб қўйилган сувларда.

وَمَآءٖ مَّسۡكُوبٖ ٣١

**32**. Мўл-кўл меваларда.

وَفَٰكِهَةٖ كَثِيرَةٖ ٣٢

**33**. Тугамайдиган ва ман ҳам қилинмайдиган.

لَّا مَقۡطُوعَةٖ وَلَا مَمۡنُوعَةٖ ٣٣

| | | |
|---|---|---|
| **34**. | Баланд кўтарилган кўрпачаларда. | وَفُرُشٖ مَّرۡفُوعَةٍ ٣٤ |
| **35**. | Дарҳақиқат, Биз уларни дафъатан яратдик. | إِنَّآ أَنشَأۡنَٰهُنَّ إِنشَآءٗ ٣٥ |
| **36**. | Уларни бокиралар қилдик. | فَجَعَلۡنَٰهُنَّ أَبۡكَارًا ٣٦ |
| **37**. | Тенгдош маҳбубалар. | عُرُبًا أَتۡرَابٗا ٣٧ |
| **38**. | Ўнг тараф эгалари учун. | لِّأَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٣٨ |
| **39**. | Олдингилардан ҳам кўпчилик. | ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٩ |
| **40**. | Кейингилардан ҳам кўпчилик. | وَثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ٤٠ |
| **41**. | Чап тараф эгалари. Чап тараф эгалари нима? | وَأَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ٤١ |
| **42**. | Самум ва қайноқ сув ичрадирлар. | فِي سَمُومٖ وَحَمِيمٖ ٤٢ |
| **43**. | Қора тутундан иборат соядалар. | وَظِلّٖ مِّن يَحۡمُومٖ ٤٣ |
| **44**. | Салқин ҳам эмас, фойдали ҳам эмас. | لَّا بَارِدٖ وَلَا كَرِيمٍ ٤٤ |
| **45**. | Дарҳақиқат, улар бундан олдин маишатпараст эдилар. | إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُتۡرَفِينَ ٤٥ |
| **46**. | Саркашлик билан катта гуноҳларни қилаверардилар. | وَكَانُواْ يُصِرُّونَ عَلَى ٱلۡحِنثِ ٱلۡعَظِيمِ ٤٦ |
| **47**. | «Ўлиб, тупроқ ва суяклар бўлиб кетганимизда яна қайта тириламизми?» дер эдилар. | وَكَانُواْ يَقُولُونَ أَئِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٤٧ |
| **48**. | Олдинги ота-боболаримиз ҳам-а? | أَوَءَابَآؤُنَا ٱلۡأَوَّلُونَ ٤٨ |
| **49**. | Айтинг: «Олдингилару кейингилар | قُلۡ إِنَّ ٱلۡأَوَّلِينَ وَٱلۡأٓخِرِينَ ٤٩ |
| **50**. | Маълум кундаги белгиланган вақтда тўплангувчидирлар». | لَمَجۡمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ٥٠ |
| **51**. | Кейин сизлар, эй ёлғон дегувчи гумроҳлар. | ثُمَّ إِنَّكُمۡ أَيُّهَا ٱلضَّآلُّونَ ٱلۡمُكَذِّبُونَ ٥١ |

| | |
|---|---|
| **52**. Албатта, заққум дарахтидан егувчисизлар. | لَأَكِلُونَ مِن شَجَرٖ مِّن زَقُّومٖ ٥٢ |
| **53**. Бас, ўшандан қоринларни тўлдиргувчисизлар. | فَمَالِـُٔونَ مِنۡهَا ٱلۡبُطُونَ ٥٣ |
| **54**. Устидан қайноқ сув ичгувчисизлар. | فَشَٰرِبُونَ عَلَيۡهِ مِنَ ٱلۡحَمِيمِ ٥٤ |
| **55**. Ташна туядек ичгувчисизлар. | فَشَٰرِبُونَ شُرۡبَ ٱلۡهِيمِ ٥٥ |
| **56**. Уларнинг Қиёмат кунидаги зиёфатлари мана шу. | هَٰذَا نُزُلُهُمۡ يَوۡمَ ٱلدِّينِ ٥٦ |
| **57**. Сизларни Биз яратганмиз. Тасдиқ этмайсизларми? | نَحۡنُ خَلَقۡنَٰكُمۡ فَلَوۡلَا تُصَدِّقُونَ ٥٧ |
| **58**. Сизлар тўкадиган маний ҳақида ўйлаб кўрдингларми? | أَفَرَءَيۡتُم مَّا تُمۡنُونَ ٥٨ |
| **59**. Уни сизлар яратасизларми ёки Биз яратгувчимизми? | ءَأَنتُمۡ تَخۡلُقُونَهُۥٓ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡخَٰلِقُونَ ٥٩ |
| **60**. Орангиздаги ўлимни ҳам Биз тақдир қилиб қўйганмиз ва Биз ожизлар эмасмиз. | نَحۡنُ قَدَّرۡنَا بَيۡنَكُمُ ٱلۡمَوۡتَ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ٦٠ |
| **61**. Ўрнингизга ўхшашларингизни алмаштириб қўйишга ва сизларни ўзларингиз билмайдиган бир шаклда пайдо қилишга. | عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمۡثَٰلَكُمۡ وَنُنشِئَكُمۡ فِي مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٦١ |
| **62**. Дарҳақиқат, дастлабки пайдо бўлишни билдинглар. Бас, эслатма олмайсизларми? | وَلَقَدۡ عَلِمۡتُمُ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأُولَىٰ فَلَوۡلَا تَذَكَّرُونَ ٦٢ |
| **63**. Экаётган нарсангиз ҳақида ўйлаб кўрдингизми? | أَفَرَءَيۡتُم مَّا تَحۡرُثُونَ ٦٣ |
| **64**. Уни сизлар ундирасизларми ёки Биз ундиргувчиларимизми? | ءَأَنتُمۡ تَزۡرَعُونَهُۥٓ أَمۡ نَحۡنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ٦٤ |
| **65**. Агар истасак, уни қуруқ чўп қилиб юборган бўлар эдик. Бас, ҳайрон бўлиб қолар эдинглар. | لَوۡ نَشَآءُ لَجَعَلۡنَٰهُ حُطَٰمٗا فَظَلۡتُمۡ تَفَكَّهُونَ ٦٥ |
| **66**. «Дарҳақиқат, биз зарар кўргувчилармиз. | إِنَّا لَمُغۡرَمُونَ ٦٦ |
| **67**. Йўқ, биз маҳрумлармиз», (деб қолар эдинглар). | بَلۡ نَحۡنُ مَحۡرُومُونَ ٦٧ |

| | |
|---|---|
| **68**. Ўзингиз ичадиган сув ҳақида ўйлаб кўрдингларми? | أَفَرَءَيۡتُمُ ٱلۡمَآءَ ٱلَّذِي تَشۡرَبُونَ ٦٨ |
| **69**. Уни булутлардан сизлар ёғдирдингларми ёки Биз ёғдиргувчимизми? | ءَأَنتُمۡ أَنزَلۡتُمُوهُ مِنَ ٱلۡمُزۡنِ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡمُنزِلُونَ ٦٩ |
| **70**. Агар истасак, уни шўр қилиб қўйган бўлар эдик. Бас, шукр қилмайсизларми? | لَوۡ نَشَآءُ جَعَلۡنَٰهُ أُجَاجٗا فَلَوۡلَا تَشۡكُرُونَ ٧٠ |
| **71**. Ўзингиз ёқадиган олов ҳақида ўйлаб кўрдингларми? | أَفَرَءَيۡتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِي تُورُونَ ٧١ |
| **72**. Унинг дарахтини сизлар пайдо қилдингларми ёки Биз пайдо қилгувчимизми? | ءَأَنتُمۡ أَنشَأۡتُمۡ شَجَرَتَهَآ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡمُنشِـُٔونَ ٧٢ |
| **73**. Биз уни бир эслатма ва йўловчилар учун бир манфаат қилдик. | نَحۡنُ جَعَلۡنَٰهَا تَذۡكِرَةٗ وَمَتَٰعٗا لِّلۡمُقۡوِينَ ٧٣ |
| **74**. Бас, улуғ Парвардигорингиз номини поклаб тасбеҳ айтинг. | فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ٧٤ |
| **75**. Юлдузларнинг ботар жойларига қасам ичурман. | ۞فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ٧٥ |
| **76**. Ва бу, агар билсангиз, улуғ қасам. | وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٞ لَّوۡ تَعۡلَمُونَ عَظِيمٌ ٧٦ |
| **77**. Албатта, у улуғ Қуръондир. | إِنَّهُۥ لَقُرۡءَانٞ كَرِيمٞ ٧٧ |
| **78**. Асралган Китобда. | فِي كِتَٰبٖ مَّكۡنُونٖ ٧٨ |
| **79**. Уни фақат покланганларгина ушлайдилар. | لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلۡمُطَهَّرُونَ ٧٩ |
| **80**. Оламлар Парвардигори тарафидан нозил қилинган. | تَنزِيلٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٠ |
| **81**. Мана шу сўзни менсимасдан инкор қиляпсизларми? | أَفَبِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ أَنتُم مُّدۡهِنُونَ ٨١ |
| **82**. Мана шу ёлғон дейишингизни ўз ризқингиз қилиб оляпсизларми? | وَتَجۡعَلُونَ رِزۡقَكُمۡ أَنَّكُمۡ تُكَذِّبُونَ ٨٢ |

**83**. Жонингиз ҳалқумга келганда.

فَلَوۡلَآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلۡحُلۡقُومَ ٨٣

**84**. Ҳолбуки, ўзларингиз ўша пайтда қараб турасизлар.

وَأَنتُمۡ حِينَئِذٖ تَنظُرُونَ ٨٤

**85**. Биз эса унга сизлардан ҳам яқинроқмиз. Лекин сизлар кўрмайсизлар.

وَنَحۡنُ أَقۡرَبُ إِلَيۡهِ مِنكُمۡ وَلَٰكِن لَّا تُبۡصِرُونَ ٨٥

**86**. Агар сизлар ҳисоб-китобга тортилмайдиган бўлсангизлар.

فَلَوۡلَآ إِن كُنتُمۡ غَيۡرَ مَدِينِينَ ٨٦

**87**. Агар ростгўй бўлсангизлар, уни жойига қайтаринглар-чи.

تَرۡجِعُونَهَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٨٧

**88**. Бас, агар у яқин қилинганлардан бўлса,

فَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٨٨

**89**. Бас, роҳат, ёқимли ризқ ва неъматларга тўла жаннат (уникидир).

فَرَوۡحٞ وَرَيۡحَانٞ وَجَنَّتُ نَعِيمٖ ٨٩

**90**. Агар ўнг тараф эгаларидан бўлса,

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٩٠

**91**. Бас, сенга ўнг тараф эгаларидан салом бўлсин.

فَسَلَٰمٞ لَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٩١

**92**. Агар ёлғонга чиқарувчи гумроҳлардан бўлса,

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ٩٢

**93**. Бас, (унга) ўта қайноқ сувдан иборат зиёфат бор.

فَنُزُلٞ مِّنۡ حَمِيمٖ ٩٣

**94**. Ва дўзахда ёниш.

وَتَصۡلِيَةُ جَحِيمٍ ٩٤

**95**. Албатта, бу айни ҳақиқатдир.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلۡيَقِينِ ٩٥

**96**. Бас, улуғ Парвардигорингиз номини поклаб тасбеҳ айтинг.

فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ٩٦

# Ҳадид الحديد

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Осмонлару ердаги нарсалар Аллоҳга тасбеҳ айтди. У Азиз ва Ҳаким Зотдир.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١﴾

---

**2**. Осмонлару ернинг мулки Уникидир. Жон беради ва жон олади. Ва У ҳар нарсага қодирдир.

لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢﴾

---

**3**. У Аввал ва Охирдир, Зоҳир ва Ботиндир. Ва У ҳар бир нарсани Билгувчидир.

هُوَ ٱلْأَوَّلُ وَٱلْءَاخِرُ وَٱلظَّٰهِرُ وَٱلْبَاطِنُ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣﴾

---

**4**. У шундай Зотки, осмонлару ерни олти кунда яратди. Кейин Аршга кўтарилди. Ерга нима кирганини ҳам, ундан нима чиққанини ҳам, осмондан нима тушганини ҳам, унга нима кўтарилганини ҳам билади. Қаерда бўлсангизлар ҳам У сизлар билан биргадир. Аллоҳ қилаётган ишларингизни кўриб тургувчидир.

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۚ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۖ وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٤﴾

---

**5**. Осмонлару ернинг мулки Уникидир. Барча ишлар Аллоҳга қайтарилур.

لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٥﴾

---

**6**. Кечани кундуз ичига киритади. Кундузни кеча ичига киритади. У диллардаги нарсаларни ҳам Билгувчидир.

يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ ۚ وَهُوَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٦﴾

---

**7**. Аллоҳга ва Унинг элчисига иймон келтиринглар. У Зот сизларни халифа қилиб қўйган нарсалардан инфоқ қилинглар. Сизлардан иймон келтириб, инфоқ қилганлар учун катта ажр бордир.

ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُوا۟ مِمَّا جَعَلَكُم مُّسْتَخْلَفِينَ فِيهِ ۖ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ وَأَنفَقُوا۟ لَهُمْ أَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾

---

**8**. Агар сизлар мўмин бўлсангизлар, (Аллоҳ) сизлардан аҳду паймон олиб, Пайғамбар эса Парвардигорингизга иймон келтиришга

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ ۙ وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ وَقَدْ أَخَذَ مِيثَٰقَكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨﴾

даъват қилиб турган бир ҳолида сизларга нима бўлдики, Аллоҳга иймон келтирмайсизлар?

**9**. У шундай Зотки, сизларни зулматлардан нурга олиб чиқиш учун бандасига ёрқин оятларни нозил қилади. Аллоҳ сизларга Меҳрибон ва Шафқатли Зотдир.

هُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِۦٓ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَكُم مِّنَ
ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٩﴾

**10**. Сизларга нима бўлдики, Аллоҳ йўлида инфоқ қилмайсизлар? Ҳолбуки, осмонлару ернинг мероси Аллоҳникидир. Сизлардан (ҳеч ким) фатҳдан олдин инфоқ қилган ва жанг қилган киши билан баробар бўлмас. Ана ўшалар кейин инфоқ қилган ва жанг қилган кишилардан юксак даражададирлар. Ҳаммаларига Аллоҳ яхшиликни ваъда қилган. Аллоҳ қилаётган ишларингиздан Хабардордир.

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ
لَا يَسْتَوِى مِنكُم مَّنْ أَنفَقَ مِن قَبْلِ ٱلْفَتْحِ وَقَٰتَلَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ أَعْظَمُ
دَرَجَةً مِّنَ ٱلَّذِينَ أَنفَقُوا۟ مِنۢ بَعْدُ وَقَٰتَلُوا۟ ۚ وَكُلًّا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٠﴾

**11**. Аллоҳга қарзи ҳасана берадиган ким бор? Бас, У Зот унга бир неча баробар қилиб беради ва унинг учун улуғ ажр бордир.

مَّن ذَا ٱلَّذِى يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥ وَلَهُۥٓ أَجْرٌ
كَرِيمٌ ﴿١١﴾

**12**. Мўминлар ва мўминаларни уларнинг нури олдиларида ва ўнг томонларида юраётганини кўрган кунингизда (уларга айтилур): «Бугун сизларга хушхабар остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатлардир. У ерларда абадий қоласизлар. Мана шу буюк муваффақиятдир».

يَوْمَ تَرَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ يَسْعَىٰ نُورُهُم بَيْنَ أَيْدِيهِمْ
وَبِأَيْمَٰنِهِم بُشْرَىٰكُمُ ٱلْيَوْمَ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٢﴾

**13**. Мунофиқлар ва мунофиқалар иймон келтирганларга: «Бизга ҳам қараб юборинглар, нурингиздан бироз олайлик», деган кунда айтилур: «Ортингизга қайтинг ва нур қидираверинг!» Бас, уларнинг орасига эшикли девор урилур. Унинг ичкарисида раҳмат бор. Ташқари тарафи эса азобдир.

يَوْمَ يَقُولُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتُ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱنظُرُونَا نَقْتَبِسْ
مِن نُّورِكُمْ قِيلَ ٱرْجِعُوا۟ وَرَآءَكُمْ فَٱلْتَمِسُوا۟ نُورًا فَضُرِبَ بَيْنَهُم
بِسُورٍ لَّهُۥ بَابٌۢ بَاطِنُهُۥ فِيهِ ٱلرَّحْمَةُ وَظَٰهِرُهُۥ مِن قِبَلِهِ ٱلْعَذَابُ ﴿١٣﴾

**14**. (Мунофиқлар): «Сизлар билан бирга бўлмаганмидик», дея уларга нидо қиладилар. Дедилар: «Ҳа, шундай. Лекин сизлар ўзингизни ўзингиз

يُنَادُونَهُمْ أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمْ فَتَنتُمْ أَنفُسَكُمْ
وَتَرَبَّصْتُمْ وَٱرْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ ٱلْأَمَانِىُّ حَتَّىٰ جَآءَ أَمْرُ ٱللَّهِ وَغَرَّكُم
بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ﴿١٤﴾

фитнага ташладингиз. Пайт пойладингиз. Шубҳа-гумонларга бордингиз. То Аллоҳнинг амри келгунига қадар орзуларга алдандингиз. Сизларни Аллоҳ борасида алдагувчи алдаб қўйди».

---

**15**. Бас, бугун сизлардан ҳам, куфр келтирганлардан ҳам бирон тўлов олинмайди. Жойингиз дўзахдир. У сизларга энг муносиб жой. Нақадар ёмон оқибат!

فَٱلۡيَوۡمَ لَا يُؤۡخَذُ مِنكُمۡ فِدۡيَةٞ وَلَا مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ مَأۡوَىٰكُمُ
ٱلنَّارُۖ هِيَ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٥

---

**16**. Иймон келтирганлар учун Аллоҳнинг зикри ва нозил бўлган ҳаққа қалблари юмшаш ҳамда олдин китоб берилган, вақт ўтиши билан эса қалблари қотиб, кўплари фосиқ бўлиб кетганлар каби бўлмаслик вақти келмадими?!

۞أَلَمۡ يَأۡنِ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن تَخۡشَعَ قُلُوبُهُمۡ لِذِكۡرِ ٱللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ
ٱلۡحَقِّ وَلَا يَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلُ فَطَالَ عَلَيۡهِمُ
ٱلۡأَمَدُ فَقَسَتۡ قُلُوبُهُمۡۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ١٦

---

**17**. Билингларки, Аллоҳ ерни ўлганидан кейин тирилтиради. Сизларга оятларни баён қилдик. Шоядки, ақл юритсангизлар.

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يُحۡيِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ
لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ١٧

---

**18**. Дарҳақиқат, садақа қилгувчи эркаклар ва садақа қилгувчи аёллар ҳамда Аллоҳга қарзи ҳасана берганлар учун (савоблари) бир неча баробар қилиб берилур. Улар учун улуғ ажр бордир.

إِنَّ ٱلۡمُصَّدِّقِينَ وَٱلۡمُصَّدِّقَٰتِ وَأَقۡرَضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعَفُ
لَهُمۡ وَلَهُمۡ أَجۡرٞ كَرِيمٞ ١٨

---

**19**. Аллоҳга ва Унинг элчиларига иймон келтирган зотлар, ана ўшалар Парвардигорлари ҳузурида сиддиқлар ва шаҳидлардир. Улар учун ўзларининг ажри ва ўзларининг нури бўлади. Куфр келтириб, оятларимизни ёлғонга чиқарганлар эса, ана ўшалар дўзах эгаларидир.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصِّدِّيقُونَۖ وَٱلشُّهَدَآءُ
عِندَ رَبِّهِمۡ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ وَنُورُهُمۡۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ١٩

---

**20**. Билингларки, дунё ҳаёти ўйин-кулги, кўнгил эрмаги, зеб-зийнат ва ўзаро фахрланиш ҳамда мол-дунё, фарзандларни кўпайтиришдир. У бир ёмғирга ўхшайдики, унинг ўсимлиги кофирларни ҳайратлантиради. Кейин у

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا لَعِبٞ وَلَهۡوٞ وَزِينَةٞ وَتَفَاخُرُۢ بَيۡنَكُمۡ
وَتَكَاثُرٞ فِي ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَوۡلَٰدِۖ كَمَثَلِ غَيۡثٍ أَعۡجَبَ ٱلۡكُفَّارَ
نَبَاتُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصۡفَرّٗا ثُمَّ يَكُونُ حُطَٰمٗاۖ وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِ
عَذَابٞ شَدِيدٞ وَمَغۡفِرَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٞۚ وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا
مَتَٰعُ ٱلۡغُرُورِ ٢٠

қурийди ва сарғайиб қолганини кўрасиз. Ундан кейин эса қуруқ чўп бўлиб қолади. Охиратда эса қаттиқ азоб ва Аллоҳ тарафидан мағфират ҳамда ризолик бордир. Дунё ҳаёти алданиш матоҳидан бошқа нарса эмас.

---

**21**. Парвардигорингиз тарафидан бўладиган мағфиратга ҳамда кенглиги осмону ерча бўлган, Аллоҳга ва У Зотнинг элчиларига иймон келтирган зотлар учун тайёрлаб қўйилган жаннатга шошилинглар. Бу Аллоҳнинг фазлидирки, уни Ўзи истаган одамга беради. Аллоҳ улуғ фазл эгасидир.

سَابِقُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ عَرۡضُهَا كَعَرۡضِ ٱلسَّمَآءِ
وَٱلۡأَرۡضِ أُعِدَّتۡ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۚ ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ
يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢١

---

**22**. Ерда бўлсин, ўзингизда бўлсин, бирон мусибат етса, Биз уни пайдо қилишимиздан олдин Китобда аниқ бор эди. Албатта, бу иш Аллоҳга осон.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِيٓ أَنفُسِكُمۡ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ
مِّن قَبۡلِ أَن نَّبۡرَأَهَآۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٢٢

---

**23**. Токи ўтиб кетган нарсага ачинмагайсизлар. Ато этган нарсага эса хурсанд бўлиб (керилиб) кетмагайсизлар. Аллоҳ ҳар бир димоғдор керикни ёқтирмас.

لِّكَيۡلَا تَأۡسَوۡاْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمۡ وَلَا تَفۡرَحُواْ بِمَآ ءَاتَىٰكُمۡۗ وَٱللَّهُ لَا
يُحِبُّ كُلَّ مُخۡتَالٖ فَخُورٍ ٢٣

---

**24**. Улар бахиллик қиладилар. Одамларни ҳам бахилликка буюрадилар. Ким (Аллоҳга итоат этишдан) юз ўгирса, бас, Аллоҳ Беҳожат ва мақтовга лойиқ Зотдир.

ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ وَيَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلۡبُخۡلِۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٢٤

---

**25**. Дарҳақиқат, элчиларимизни ҳужжатлар билан юбордик. Улар билан бирга Китобни ва мезонни нозил қилдик. Токи одамлар адолат билан турсинлар. Темирни ҳам туширдик. Унда катта куч ва одамлар учун фойдалар бор. Аллоҳ Ўзига ва пайғамбарларига ғоибона ёрдам берган одамни билиши учун. Аллоҳ Қудратли ва Азиздир.

لَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلَنَا بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَأَنزَلۡنَا مَعَهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡمِيزَانَ
لِيَقُومَ ٱلنَّاسُ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَأَنزَلۡنَا ٱلۡحَدِيدَ فِيهِ بَأۡسٞ شَدِيدٞ وَمَنَٰفِعُ
لِلنَّاسِ وَلِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥ وَرُسُلَهُۥ بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ
عَزِيزٞ ٢٥

---

**26**. Дарҳақиқат, Нуҳни ва Иброҳимни ҳам юбордик.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحٗا وَإِبۡرَٰهِيمَ وَجَعَلۡنَا فِي ذُرِّيَّتِهِمَا ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلۡكِتَٰبَۖ

فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٢٦﴾

Пайғамбарлик ва китобни уларнинг зурриётида қилдик. Улардан кимлардир ҳидоят топди, кўплари эса фосиқлардир.

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا بِعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ وَءَاتَيْنَٰهُ
ٱلْإِنجِيلَ ۖ وَجَعَلْنَا فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَرَحْمَةً وَرَهْبَانِيَّةً
ٱبْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَٰهَا عَلَيْهِمْ إِلَّا ٱبْتِغَآءَ رِضْوَٰنِ ٱللَّهِ فَمَا رَعَوْهَا
حَقَّ رِعَايَتِهَا ۖ فَـَٔاتَيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ
فَٰسِقُونَ ﴿٢٧﴾

**27**. Кейин уларнинг изларидан кетма-кет элчиларимизни юбордик. Ийсо ибн Марямни юбориб, унга Инжилни бердик. Унга эргашганларнинг қалбларига меҳр ва марҳаматни солдик. Роҳибликни ўзлари тўқиб олганлар. Уни Биз уларга ёзмаганмиз. Фақат ўзлари Аллоҳнинг ризосини истаб шундай қилдилар. Лекин ҳақиқий риоясини қила олмайдилар. Бас, улардан иймон келтирган зотларга савобларини бердик. Аммо кўплари фосиқлардир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَءَامِنُوا۟ بِرَسُولِهِۦ يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ
مِن رَّحْمَتِهِۦ وَيَجْعَل لَّكُمْ نُورًا تَمْشُونَ بِهِۦ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٨﴾

**28**. Эй иймон келтирган зотлар, Аллоҳдан қўрқинглар ва У Зотнинг элчисига иймон келтиринглар. У Зот сизларга Ўз раҳматидан икки ҳисса ато этади ҳамда сизларга бир нур қилиб берадики, у билан юрасизлар ва сизларни мағфират қилади. Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир.

لِّئَلَّا يَعْلَمَ أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ أَلَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَىْءٍ مِّن فَضْلِ ٱللَّهِ
وَأَنَّ ٱلْفَضْلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٢٩﴾

**29**. Токи аҳли китоб билсинки, Аллоҳнинг фазлидан бирон нарсага қодир бўлмайдилар ва фазл Аллоҳнинг Қўлидадир. Уни Ўзи истаган одамга беради. Аллоҳ улуғ фазл эгасидир.

# Мужодала المجادلة

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

قَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّتِى تُجَٰدِلُكَ فِى زَوْجِهَا وَتَشْتَكِىٓ إِلَى ٱللَّهِ وَٱللَّهُ
يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَآ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ١

**1**. Дарҳақиқат, Аллоҳ сиз билан ўз эри ҳақида баҳслашаётган ва Аллоҳга шикоят қилаётган аёлнинг гапини эшитди. Аллоҳ гаплашаётганингизни эшитиб турибди. Албатта, Аллоҳ Эшитгувчи, Кўргувчидир.

---

ٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِنكُم مِّن نِّسَآئِهِم مَّا هُنَّ أُمَّهَٰتِهِمْ ۖ إِنْ أُمَّهَٰتُهُمْ
إِلَّا ٱلَّٰٓـِٔى وَلَدْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَيَقُولُونَ مُنكَرًا مِّنَ ٱلْقَوْلِ وَزُورًا ۚ وَإِنَّ
ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ٢

**2**. Сизлардан ўз хотинларини зиҳор қиладиган кимсаларнинг хотинлари уларнинг оналари эмас. Уларнинг оналари уларни туққан аёлдан бошқаси эмас. Аниқки, улар номақбул ва ёлғон гапни айтяптилар. Албатта, Аллоҳ афв этгувчи ва мағфират қилгувчи Зотдир.

---

وَٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا قَالُوا۟ فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مِّن
قَبْلِ أَن يَتَمَآسَّا ۚ ذَٰلِكُمْ تُوعَظُونَ بِهِۦ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٣

**3**. Ўз хотинларини зиҳор қилиб, кейин айтган гапларидан қайтадиган кимсалар (зиммасида) қўшилишларидан илгари бир қулни озод қилиш бордир. Шу ишдан насиҳатланасизлар. Аллоҳ қилаётган амалларингиздан Хабардордир.

---

فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ مِن قَبْلِ أَن يَتَمَآسَّا ۖ فَمَن
لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ سِتِّينَ مِسْكِينًا ۚ ذَٰلِكَ لِتُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۚ
وَتِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ ۗ وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٤

**4**. Бас, ким топмаса, қўшилишларидан илгари пайдар-пай икки ой рўза тутсин. Ким қодир бўлмаса, бас, олтмишта мискинга таом берсин. Бу ишлар Аллоҳ ва Унинг пайғамбарига иймон келтиришларингиз учундир. Аллоҳнинг ҳадлари мана шулар. Кофирлар учун аламли азоб бордир.

---

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ كُبِتُوا۟ كَمَا كُبِتَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ
وَقَدْ أَنزَلْنَآ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۚ وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ ٥

**5**. Дарҳақиқат, Аллоҳ ва Расулига қарши чиқадиганлар ўзларидан олдингилар хор бўлгани каби хор бўлурлар. Биз очиқ оятларни нозил қилиб қўйдик. Кофирлар учун хор қилгувчи азоб бордир.

**6**. Аллоҳ ҳаммаларини қайта тирилтирган кунда уларга қилган ишлари ҳақида хабар берур. Аллоҳ ҳисоблаб қўйган. Улар эса унутиб юборганлар. Аллоҳ ҳар бир нарсага Гувоҳдир.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓا۟ ۚ أَحْصَىٰهُ ٱللَّهُ وَنَسُوهُ ۚ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ٦

---

**7**. Кўрмадингизмики, Аллоҳ самолардаги нарсаларни ҳам, заминдаги нарсаларни ҳам билади. Уч киши сирлашаётган бўлса, У тўртинчисидир. Беш киши бўлса, У олтинчисидир. Шундан оз бўладими, кўп бўладими, қаерда бўлсалар ҳам У ўшалар билан биргадир. Кейин уларга Қиёмат куни қилган ишлари ҳақида хабар беради. Дарҳақиқат, Аллоҳ ҳамма нарсани Билгувчидир.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ مَا يَكُونُ مِن
نَّجْوَىٰ ثَلَٰثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ وَلَآ أَدْنَىٰ
مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا۟ ۖ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا
عَمِلُوا۟ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ٧

---

**8**. Шивирлашишдан қайтарилган, кейин шу қайтарилган ишни қайта қилган, гуноҳ, душманлик ва Пайғамбарга итоатсизлик ҳақида шивирлашадиган кимсаларни кўрмадингизми? Сизнинг олдингизга келсалар, сизга шундай салом берадиларки, Аллоҳ сизга ундай салом бермаган. Яна ичларида: «Айтаётган гапимиз учун Аллоҳ бизни азобламаса эди», деб ҳам қўядилар. Улар учун жаҳаннам кифоядир. Унда ёнадилар. Бас, нақадар ёмон оқибат!

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نُهُوا۟ عَنِ ٱلنَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ
وَيَتَنَٰجَوْنَ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ ۖ وَإِذَا جَآءُوكَ
حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِىٓ أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ
بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا ۖ فَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٨

---

**9**. Эй иймон келтирган зотлар, шивирлашиб гаплашадиган бўлсангиз, гуноҳ, душманлик ва Пайғамбарга итоатсизлик ҳақида шивирлашманглар. Эзгулик ва тақво ҳақида эса шивирлашаверинглар. Аллоҳдан қўрқингларки, тўпланиб борадиган жойингиз Унинг ҳузуригадир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا تَنَٰجَيْتُمْ فَلَا تَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ
وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْبِرِّ وَٱلتَّقْوَىٰ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ
تُحْشَرُونَ ٩

---

**10**. Шивирлашиш шайтондан бўлиб, иймон келтирган зотларни хафа қилиш учундир. Лекин у Аллоҳнинг изнисиз уларга бирон зарар етказгувчи эмас. Шундай экан, мўминлар Аллоҳгагина таваккул қилсинлар.

إِنَّمَا ٱلنَّجْوَىٰ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ لِيَحْزُنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَيْسَ بِضَآرِّهِمْ
شَيْـًٔا إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ١٠

**11**. Эй иймон келтирган зотлар, сизларга мажлисда: «Жой беринглар», дейилса, жой беринглар. Аллоҳ ҳам сизларга жой беради. Агар: «Туринглар», дейилса, туринглар. Аллоҳ сизлардан иймон келтирган ва илм берилган зотларни баланд даражаларга кўтаради. Аллоҳ сизлар қилаётган ишлардан Хабардордир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَكُمۡ تَفَسَّحُواْ فِي ٱلۡمَجَٰلِسِ
فَٱفۡسَحُواْ يَفۡسَحِ ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَإِذَا قِيلَ ٱنشُزُواْ فَٱنشُزُواْ يَرۡفَعِ
ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ دَرَجَٰتٖۚ وَٱللَّهُ بِمَا
تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١١

---

**12**. Эй иймон келтирган зотлар, Пайғамбар билан сирлашмоқчи бўлсангиз, сирлашишингиздан олдин садақа беринглар. Мана шу сизлар учун яхшироқ ва покроқдир. Агар топа олмасангиз, бас, Аллоҳ Мағфиратли Меҳрибон Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَٰجَيۡتُمُ ٱلرَّسُولَ فَقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ
نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَةٗۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٢

---

**13**. Сирлашишингиздан олдин садақа қилишни оғир олдингизми? Бажармадинглар ва Аллоҳ сизларни кечирди. Бас, намозни тўкис адо этинглар, закотни беринглар, Аллоҳга ва Расулига итоат этинглар. Аллоҳ қилаётган ишларингиздан Хабардордир.

ءَأَشۡفَقۡتُمۡ أَن تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَٰتٖۚ فَإِذۡ لَمۡ تَفۡعَلُواْ
وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٣

---

**14**. Аллоҳнинг ғазабига дучор бўлган қавмни дўст тутганларни кўрмадингизми? Улар сизлардан ҳам, улардан ҳам эмаслар. Билиб туриб, ёлғон қасам ичадилар.

۞أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ تَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مَّا هُم مِّنكُمۡ
وَلَا مِنۡهُمۡ وَيَحۡلِفُونَ عَلَى ٱلۡكَذِبِ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٤

---

**15**. Аллоҳ улар учун оғир азобни тайёрлаб қўйган. Уларнинг қилаётган ишлари нақадар ёмон!

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدًاۖ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٥

---

**16**. Қасамларини ўзларига қалқон қилиб олдилар-да, Аллоҳнинг йўлидан тўсдилар. Уларга хорловчи азоб бордир!

ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٦

---

**17**. Моллари ҳам, болалари ҳам Аллоҳдан (келган) бирон нарсани улардан қайтара олмас. Ана ўшалар дўзах эгаларидир. Ўша жойда улар абадий қоладилар.

لَّن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔاۚ أُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٧

---

**18**. Аллоҳ ҳаммаларини қайта тирилтирадиган

يَوۡمَ يَبۡعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعٗا فَيَحۡلِفُونَ لَهُۥ كَمَا يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ

وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُمۡ عَلَىٰ شَيۡءٍۚ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٨

кунда худди сизларга қасам ичганларидек, У Зотга ҳам қасам ичадилар ва бирон нарсага эришамиз, деб ўйлайдилар. Огоҳ бўлингизким, албатта, улар ғирт ёлғончилардир!

---

ٱسۡتَحۡوَذَ عَلَيۡهِمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ فَأَنسَىٰهُمۡ ذِكۡرَ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ
ٱلشَّيۡطَٰنِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱلشَّيۡطَٰنِ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٩

**19**. Шайтон уларни эгаллаб олиб, Аллоҳни эслашни унуттирган. Ана ўшалар шайтон гуруҳидир. Огоҳ бўлингизким, шайтон гуруҳи аниқ ютқазгувчилардир.

---

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلۡأَذَلِّينَ ٢٠

**20**. Аллоҳга ва Расулига қарши чиққанлар, ана ўшалар хорлар қаторидадирлар.

---

كَتَبَ ٱللَّهُ لَأَغۡلِبَنَّ أَنَا۠ وَرُسُلِيٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٞ ٢١

**21**. Аллоҳ: «Мен ва Менинг элчиларим ғалаба қиламиз», деб битиб қўйган. Албатта, Аллоҳ Қувватли ва Ғолибдир.

---

لَّا تَجِدُ قَوۡمٗا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ يُوَآدُّونَ مَنۡ حَآدَّ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ وَلَوۡ كَانُوٓاْ ءَابَآءَهُمۡ أَوۡ أَبۡنَآءَهُمۡ أَوۡ إِخۡوَٰنَهُمۡ أَوۡ عَشِيرَتَهُمۡۚ
أُوْلَٰٓئِكَ كَتَبَ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡإِيمَٰنَ وَأَيَّدَهُم بِرُوحٖ مِّنۡهُۖ وَيُدۡخِلُهُمۡ
جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ
وَرَضُواْ عَنۡهُۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ ٱللَّهِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٢٢

**22**. Аллоҳга ва охират кунига иймон келтирган қавмнинг Аллоҳ ва Расулига қарши бўлганлар билан дўстлашаётганини топмассиз. Гарчи улар ўз оталари, болалари, ака-укалари ёки қариндошлари бўлса-да. Ана ўшаларнинг қалбларига иймонни битиб қўйган ва уларни Ўзи тарафидан бир руҳ ила қўллагандир. Уларни остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларга киритур. Унда мангу қолурлар. Аллоҳ улардан рози бўлур. Улар ҳам У Зотдан рози бўлурлар. Ана ўшалар Аллоҳнинг гуруҳидир. Огоҳ бўлингизким, Аллоҳнинг гуруҳи муваффақият қозонгувчилардир.

# Ҳашр الحشر

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

1. Самолардаги нарсалар ҳам, заминдаги нарсалар ҳам Аллоҳга тасбеҳ айтди. У Азиз, Ҳаким Зотдир.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١

---

2. У шундай Зотки, аҳли китоб орасидаги куфр келтирганларни биринчи тўплашдаёқ диёрларидан чиқариб юборди. Уларнинг чиқиб кетишларини ўйлаб ҳам кўрмаган эдингизлар. Улар ҳам ўзларининг қўрғонларини Аллоҳдан ҳимоя қилгувчидир, деб ўйлагандилар. Бас, Аллоҳ улар ҳисобга олмаган тарафларидан келди ва қалбларига қўрқув солди. Уйларини ўз қўллари ва мўминларнинг қўллари билан хароб қиладилар. Бас, эй ақл эгалари, ибрат олинглар!

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مِن دِيَٰرِهِمۡ لِأَوَّلِ ٱلۡحَشۡرِۚ مَا ظَنَنتُمۡ أَن يَخۡرُجُواْۖ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُم مَّانِعَتُهُمۡ حُصُونُهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَأَتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِنۡ حَيۡثُ لَمۡ يَحۡتَسِبُواْۖ وَقَذَفَ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعۡبَۚ يُخۡرِبُونَ بُيُوتَهُم بِأَيۡدِيهِمۡ وَأَيۡدِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ فَٱعۡتَبِرُواْ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ٢

---

3. Аллоҳ уларга сургунни битиб қўймаганида эди, уларни шу дунёдаёқ азоблаган бўларди. Улар учун охиратда дўзах азоби бордир.

وَلَوۡلَآ أَن كَتَبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمُ ٱلۡجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابُ ٱلنَّارِ ٣

---

4. Бунга сабаб шуки, улар Аллоҳ ва Расулига қарши чиқдилар. Ким Аллоҳга қарши чиқса, бас, Аллоҳ азоби қаттиқ Зотдир.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ شَآقُّواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۖ وَمَن يُشَآقِّ ٱللَّهَ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٤

---

5. Сизлар бирон хурмо дарахтини кесдингларми ёки уни ўз танасида тик ҳолида қолдирдингларми, бас, Аллоҳнинг изни-иродаси билан ва фосиқларни хорлаши учун (бўлган).

مَا قَطَعۡتُم مِّن لِّينَةٍ أَوۡ تَرَكۡتُمُوهَا قَآئِمَةً عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَلِيُخۡزِيَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٥

---

6. Аллоҳ Ўз Пайғамбарига улардан ўлжа қилиб берган нарсаларнинг устига сизлар оту туяларни чоптириб бормадингиз. Лекин Аллоҳ элчиларини Ўзи хоҳлаган кимсалардан устун қилиб

وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنۡهُمۡ فَمَآ أَوۡجَفۡتُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ خَيۡلٖ وَلَا رِكَابٖ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٦

қўяди. Аллоҳ ҳамма нарсага Қодир.

---

**7**. Аллоҳ Ўз Пайғамбарига қишлоқ-шаҳарлар аҳолисидан ўлжа қилиб берган нарсалар Аллоҳники, пайғамбарники ҳамда қариндош-уруғлар, етимлар, мискинлар ва мусофирларникидир. Токи (бойлик) сизлардан бой-бадавлат кишилар ўртасидагина айланиб юраверадиган нарса бўлиб қолмасин. Пайғамбар нимани берса, ўшани олинглар. Нимадан қайтарса, ўшандан тийилинглар. Аллоҳдан қўрқинглар! Албатта, Аллоҳ жазоси қаттиқ Зотдир.

مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِى
ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ كَىْ لَا يَكُونَ دُولَةًۢ
بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْ ۚ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَىٰكُمْ
عَنْهُ فَٱنتَهُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٧﴾

---

**8**. Ўз юртидан ва мол-мулкидан ҳайдаб чиқарилган муҳожир фақирларникидирки, улар Аллоҳдан фазл ва ризо истайдилар ҳамда Аллоҳ ва Расулига ёрдам берадилар. Ана ўшалар содиқлардир.

لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ يَبْتَغُونَ
فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿٨﴾

---

**9**. Улардан олдин юртида ва иймон-эътиқодда яшаган зотлар эса ўзларига ҳижрат қилиб келган кишиларни севадилар ва дилларида уларга берилган нарсага ҳасад туймайдилар ҳамда гарчи ўзларида эҳтиёж бўлса-да, ўзларидан уларни устун қўядилар. Кимки ўз нафсининг бахиллигидан сақлана олса, бас, ана ўшалар нажот топгувчилардир.

وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن قَبْلِهِمْ يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ
وَلَا يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ حَاجَةً مِّمَّآ أُوتُوا۟ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ
وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۚ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٩﴾

---

**10**. Улардан кейин келган зотлар айтадилар: «Парвардигоро, бизни ва биздан олдин иймон билан ўтган биродарларимизни мағфират қилгин ва дилларимизда иймон келтирган зотлар учун бирон гина қолдирмагин. Парвардигоро, албатта, Сен Меҳрибон ва Раҳмлидирсан».

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ
سَبَقُونَا بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَا تَجْعَلْ فِى قُلُوبِنَا غِلًّا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّكَ
رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٠﴾

---

**11**. Кўрмадингизмики, мунофиқлик қилганлар ўзларининг аҳли китоблардан бўлган биродарларига шундай дедилар: «Агар қувиб чиқарилсангизлар, биз ҳам, албатта, сизлар билан бирга чиқамиз. Сизлар ҳақингизда бирон одамга ҳеч қачон

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نَافَقُوا۟ يَقُولُونَ لِإِخْوَٰنِهِمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ
ٱلْكِتَٰبِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا
أَبَدًا وَإِن قُوتِلْتُمْ لَنَنصُرَنَّكُمْ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١١﴾

бўйсунмаймиз. Агар сизларга қарши жанг қилинса, албатта, сизларга ёрдам берамиз». Аллоҳ гувоҳлик берадики, улар аниқ ёлғончилардир.

---

**12**. Агар чиқариб юборилсалар, улар билан бирга чиқмайдилар. Уларга қарши жанг қилинса, уларга ёрдам бермайдилар. Ёрдам берсалар ҳам ортларига чекинадилар. Кейин уларга ёрдам берилмас.

لَئِنۡ أُخۡرِجُواْ لَا يَخۡرُجُونَ مَعَهُمۡ وَلَئِن قُوتِلُواْ لَا يَنصُرُونَهُمۡ وَلَئِن
نَّصَرُوهُمۡ لَيُوَلُّنَّ ٱلۡأَدۡبَٰرَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١٢

---

**13**. Албатта, сизлар уларнинг дилларида Аллоҳдан кўра кўпроқ қўрқинчлисизлар. Бунга сабаб улар англамайдиган қавмдир.

لَأَنتُمۡ أَشَدُّ رَهۡبَةٗ فِي صُدُورِهِم مِّنَ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا
يَفۡقَهُونَ ١٣

---

**14**. Сизларга қарши ҳаммалари бир бўлиб очиқ жанг қила олмайдилар. Қўрғонли қишлоқлар ёки деворлар ортидан бўладиган жанглар бундан мустасно. Уларни бир деб ўйлайсиз, қалблари эса турфа хил. Зеро, улар ақл юритмайдиган қавмдир.

لَا يُقَٰتِلُونَكُمۡ جَمِيعًا إِلَّا فِي قُرٗى مُّحَصَّنَةٍ أَوۡ مِن وَرَآءِ جُدُرِۭۚ بَأۡسُهُم
بَيۡنَهُمۡ شَدِيدٞۚ تَحۡسَبُهُمۡ جَمِيعٗا وَقُلُوبُهُمۡ شَتَّىٰۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا
يَعۡقِلُونَ ١٤

---

**15**. Ўзларидан бироз олдин қилмишларининг ёмон оқибатини татиб қолган кимсалар каби. Улар учун аламли азоб бор.

كَمَثَلِ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ قَرِيبٗاۖ ذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ١٥

---

**16**. (Мунофиқлардан гапларни эшитишларининг мисоли) Шайтонга ҳам ўхшайди. У инсонга: «Кофир бўл», дейди. У кофир бўлгач: «Мен сендан безорман, мен оламлар Парвардигори Аллоҳдан қўрқаман», дейди.

كَمَثَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِ إِذۡ قَالَ لِلۡإِنسَٰنِ ٱكۡفُرۡ فَلَمَّا كَفَرَ قَالَ إِنِّي
بَرِيٓءٞ مِّنكَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

---

**17**. Иккисининг ҳам оқибати шуки, улар дўзахдадирлар. Унда абадий қоладилар. Золимларнинг жазоси мана шу.

فَكَانَ عَٰقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِي ٱلنَّارِ خَٰلِدَيۡنِ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُاْ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٧

---

**18**. Эй иймон келтирган зотлар, Аллоҳдан қўрқинглар. Ҳар бир жон эрта учун нима тайёрлаб қўйганига қарасин. Аллоҳдан қўрқинглар. Албатта, Аллоҳ қилаётган ишларингиздан Хабардордир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلۡتَنظُرۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ لِغَدٖۖ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨

**19**. Аллоҳни унутган ва натижада Аллоҳ уларга ўзларини унуттириб қўйган кимсалар каби бўлманглар. Ана ўшалар фосиқлардир.

وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ نَسُوا۟ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمْ أَنفُسَهُمْ ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْفَـٰسِقُونَ ١٩

---

**20**. Дўзах эгалари билан жаннат эгалари баробар бўлмас. Жаннат эгалари зафар қучган зотлардир.

لَا يَسْتَوِىٓ أَصْحَـٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصْحَـٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۚ أَصْحَـٰبُ ٱلْجَنَّةِ هُمُ
ٱلْفَآئِزُونَ ٢٠

---

**21**. Агар бу Қуръонни бир тоққа туширганимизда унинг Аллоҳдан қўрққанидан эгилиб, ёрилиб кетганини кўрар эдингиз. Бу мисолларни инсонлар учун зарб этурмиз. Шоядки, улар фикр юритсалар.

لَوْ أَنزَلْنَا هَـٰذَا ٱلْقُرْءَانَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُۥ خَـٰشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ
خَشْيَةِ ٱللَّهِ ۚ وَتِلْكَ ٱلْأَمْثَـٰلُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ٢١

---

**22**. У Аллоҳдирки, Ундан ўзга илоҳ йўқдир. Ғайбу шаҳодатни Билгувчидир. У Раҳмон ва Раҳимдир.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَـٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَـٰدَةِ ۖ هُوَ ٱلرَّحْمَـٰنُ
ٱلرَّحِيمُ ٢٢

---

**23**. У Аллоҳдирки, Ундан ўзга илоҳ йўқдир. Подшоҳдир. Қуддусдир. Саломдир. Мўминдир. Муҳайминдир. Азиздир. Жаббордир. Мутакаббирдир. Аллоҳ улар келтираётган ширклардан Покдир.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْمَلِكُ ٱلْقُدُّوسُ ٱلسَّلَـٰمُ ٱلْمُؤْمِنُ
ٱلْمُهَيْمِنُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْجَبَّارُ ٱلْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحَـٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٢٣

---

**24**. У Аллоҳ Холиқдир. Борийдир. Мусаввирдир. Гўзал номлар Уникидир. Осмонлару ердаги нарсалар Унга тасбеҳ айтар. У Азиздир, Ҳакимдир.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلْخَـٰلِقُ ٱلْبَارِئُ ٱلْمُصَوِّرُ ۖ لَهُ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا
فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٢٤

# Мумтаҳана الممتحنة

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Эй иймон келтирган зотлар, Менинг душманимни ва ўзларингизнинг душманингизни дўст тутмангиз! Сизлар уларга дўстлик қўлини узатасизлар, улар эса сизларга келган ҳаққа куфр келтирадилар. Пайғамбарни ҳам, сизларни ҳам Парвардигорингиз Аллоҳга иймон келтирганингиз учун қувиб чиқаряптилар-ку! Агар Менинг йўлимда ва Менинг розилигимни истаб жиҳодга чиққан бўлсангизлар. Яширин тарзда уларга дўст бўласизлар. Мен эса яширин қилган ишларингизни ҳам, ошкора қилган ишларингизни ҳам биламан. Сизлардан ким шу ишни қилса, бас, у тўғри йўлдан озибди.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّى وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَآءَ تُلْقُونَ
إِلَيْهِم بِٱلْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُواْ بِمَا جَآءَكُم مِّنَ ٱلْحَقِّ يُخْرِجُونَ ٱلرَّسُولَ
وَإِيَّاكُمْ أَن تُؤْمِنُواْ بِٱللَّهِ رَبِّكُمْ إِن كُنتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَٰدًا فِى سَبِيلِى
وَٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِى ۚ تُسِرُّونَ إِلَيْهِم بِٱلْمَوَدَّةِ وَأَنَا۠ أَعْلَمُ بِمَآ أَخْفَيْتُمْ وَمَآ
أَعْلَنتُمْ ۚ وَمَن يَفْعَلْهُ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١﴾

**2**. Агар сизлардан ғолиб бўлсалар, сизларга душман бўлиб, қўлларини ва тилларини ёмонлик билан чўзадилар. Кофир бўлишингизни истайдилар.

إِن يَثْقَفُوكُمْ يَكُونُواْ لَكُمْ أَعْدَآءً وَيَبْسُطُوٓاْ إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ
وَأَلْسِنَتَهُم بِٱلسُّوٓءِ وَوَدُّواْ لَوْ تَكْفُرُونَ ﴿٢﴾

**3**. Сизларга қариндошларингиз ҳам, фарзандларингиз ҳам ҳаргиз фойда бермайди. Қиёмат куни орангизни ажратиб қўяди. Аллоҳ қилаётган ишларингизни кўриб тургувчи Зотдир.

لَن تَنفَعَكُمْ أَرْحَامُكُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُكُمْ ۚ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يَفْصِلُ
بَيْنَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٣﴾

**4**. Иброҳим ва у билан бирга бўлган кишиларда сизлар учун гўзал намуна бор. Ўшанда улар ўз қавмларига дедилар: «Дарҳақиқат, биз сизлардан ҳам, сизлар Аллоҳни қўйиб, ибодат қилаётган бутларингиздан ҳам безормиз. Биз сизларни инкор этдик. Токи ёлғиз Аллоҳгагина иймон келтирмагунингизча биз билан сизнинг ўртамизда адоват ва нафрат зоҳир бўлди. Фақат Иброҳим ўз отасига: «Албатта, мен сен учун

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِىٓ إِبْرَٰهِيمَ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ إِذْ قَالُواْ
لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَءَٰٓؤُاْ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ كَفَرْنَا
بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ ٱلْعَدَٰوَةُ وَٱلْبَغْضَآءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُواْ
بِٱللَّهِ وَحْدَهُۥٓ إِلَّا قَوْلَ إِبْرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ لَأَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ وَمَآ أَمْلِكُ
لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۖ رَّبَّنَا عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ
ٱلْمَصِيرُ ﴿٤﴾

мағфират сўрайман, сен учун Аллоҳ томонидан бўладиган бирон нарсага молик эмасман», деган гапи бундан мустасно. «Парвардигоро, ёлғиз Ўзингга таваккул қилдик ва Ўзингга қайтдик. Қайтиб борар жой ҳам ёлғиз Ўзинггадир».

---

**5**. «Парвардигоро, бизни куфр келтирган кимсаларга фитна қилиб қўйма. Бизни мағфират айла. Парвардигоро, албатта, Сен Азизсан, Ҳакимсан».

رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَٱغْفِرْ لَنَا رَبَّنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ
ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٥

---

**6**. Сизлар учун, Аллоҳдан ва охират кунидан умиди борлар учун уларда гўзал намуна бор эди. Ким юз ўгирса, бас, Аллоҳ Беҳожат ва мақтовга лойиқ Зотдир.

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلْيَوْمَ
ٱلْءَاخِرَ ۚ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ٦

---

**7**. Эҳтимол Аллоҳ сизлар билан сизлар душманлик қилаётган кимсалар ўртасига дўстликни солиб қўяр. Аллоҳ Қодирдир. Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибондир.

۞ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَجْعَلَ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ ٱلَّذِينَ عَادَيْتُم مِّنْهُم مَّوَدَّةً ۚ
وَٱللَّهُ قَدِيرٌ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٧

---

**8**. Аллоҳ сизларни сизларга қарши дин борасида жанг қилмаган ва сизларни юртингиздан қувиб чиқармаган кимсаларга яхшилик қилишингиздан, уларга нисбатан адолатли бўлишингиздан қайтармайди. Албатта, Аллоҳ адолат қилгувчиларни яхши кўради.

لَّا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمْ يُقَٰتِلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُم مِّن
دِيَٰرِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوٓا۟ إِلَيْهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ٨

---

**9**. Албатта, Аллоҳ сизларни динингиз борасида сизларга қарши жанг қилган, сизларни юртингиздан қувиб чиқарган ва сизларни ҳайдаб чиқаришда ўзаро ёрдамлашган кимсалар билан дўст бўлишдан қайтаради. Ким уларни дўст тутса, бас, ана ўшалар золимлардир.

إِنَّمَا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ قَٰتَلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَأَخْرَجُوكُم مِّن
دِيَٰرِكُمْ وَظَٰهَرُوا۟ عَلَىٰٓ إِخْرَاجِكُمْ أَن تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُمْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٩

---

**10**. Эй иймон келтирганлар, қачон сизларга мўминалар ҳижрат қилиб келсалар, уларни имтиҳон қилиб кўринглар. Аллоҳ уларнинг иймонларини билгувчироқдир. Агар уларнинг мўминалар эканини билсангизлар, бас, уларни

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا جَآءَكُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتُ مُهَٰجِرَٰتٍ فَٱمْتَحِنُوهُنَّ ۖ
ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَٰنِهِنَّ ۖ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَٰتٍ فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى
ٱلْكُفَّارِ ۖ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ ۖ وَءَاتُوهُم مَّآ أَنفَقُوا۟
وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۚ وَلَا
تُمْسِكُوا۟ بِعِصَمِ ٱلْكَوَافِرِ وَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقْتُمْ وَلْيَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقُوا۟

кофирларга қайтарманглар! Булар уларга ҳалол эмас. Улар буларга ҳалол эмас. Уларга сарфлаган нарсаларини беринглар. Уларга (эрларига) ҳақларини бергач, уларни никоҳлаб олсангиз, гуноҳ бўлмас. Кофираларнинг билакларидан ушламанглар, ўзларингиз сарфлаган нарсани талаб қилинглар ва улар ҳам ўзлари сарфлаган нарсани талаб қилсинлар. Бу Аллоҳнинг ҳукмидир. У сизларнинг ўртангизда ҳукм қилур. Аллоҳ Билгувчи ва Ҳаким Зотдир.

ذَٰلِكُمْ حُكْمُ ٱللَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾

---

**11**. Агар аёлларингиздан бирортаси кофирлар тарафига ўтиб кетса ва ғолиб бўлсангизлар, аёллари ўтиб кетган кишиларга улар қанча берган бўлсалар, ўшанча беринглар! Ўзингиз иймон келтирган Аллоҳдан қўрқинглар!

وَإِن فَاتَكُمْ شَىْءٌ مِّنْ أَزْوَٰجِكُمْ إِلَى ٱلْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَـَٔاتُوا۟ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتْ أَزْوَٰجُهُم مِّثْلَ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

---

**12**. Эй Пайғамбар, олдингизга мўминалар келиб, Аллоҳга ҳеч нарсани шерик қилмасликка, ўғирлик қилмасликка, зино қилмасликка, болаларини ўлдирмасликка, қўллари ва оёқлари орасида тўқиб оладиган бўҳтонни қилмасликка, бир савобли ишда сизга итоатсизлик қилмасликка байъат бермоқчи бўлсалар, улардан байъат олинг ва улар учун Аллоҳдан мағфират сўранг. Албатта, Аллоҳ Мағфиратли Меҳрибон Зотдир.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلْمُؤْمِنَـٰتُ يُبَايِعْنَكَ عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشْرِكْنَ بِٱللَّهِ شَيْـًٔا وَلَا يَسْرِقْنَ وَلَا يَزْنِينَ وَلَا يَقْتُلْنَ أَوْلَـٰدَهُنَّ وَلَا يَأْتِينَ بِبُهْتَـٰنٍ يَفْتَرِينَهُۥ بَيْنَ أَيْدِيهِنَّ وَأَرْجُلِهِنَّ وَلَا يَعْصِينَكَ فِى مَعْرُوفٍ ۙ فَبَايِعْهُنَّ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُنَّ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

---

**13**. Эй, иймон келтирган зотлар! Аллоҳнинг ғазабига учраган қавм билан дўст бўлманглар. Кофирлар қабр эгаларидан умид узганларидек, улар ҳам охиратдан умид узганлар.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَوَلَّوْا۟ قَوْمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ قَدْ يَئِسُوا۟ مِنَ ٱلْـَٔاخِرَةِ كَمَا يَئِسَ ٱلْكُفَّارُ مِنْ أَصْحَـٰبِ ٱلْقُبُورِ ﴿١٣﴾

# Саф الصف

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١

1. Самолардаги нарсалар ҳам, заминдаги нарсалар ҳам Аллоҳга тасбеҳ айтди. У Азиз, Ҳаким Зотдир.

---

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ٢

2. Эй иймон келтирган зотлар, нима учун қилмаган ишингизни гапирасизлар?!

---

كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُواْ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ٣

3. Қилмаган ишингизни гапиришингиз Аллоҳнинг наздида ўта ёқимсиз бўлди.

---

إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِهِۦ صَفّٗا كَأَنَّهُم بُنۡيَٰنٞ مَّرۡصُوصٞ ٤

4. Аллоҳ Ўзининг йўлида худди туташган бинолардек бир саф бўлиб жанг қиладиган зотларни яхши кўради.

---

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ لِمَ تُؤۡذُونَنِي وَقَد تَّعۡلَمُونَ أَنِّي رَسُولُ
ٱللَّهِ إِلَيۡكُمۡۖ فَلَمَّا زَاغُوٓاْ أَزَاغَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلۡفَٰسِقِينَ ٥

5. Ўшанда Мусо қавмига деди: «Эй қавмим, нима учун менга озор берасизлар?! Менинг сизларга юборилган Аллоҳнинг пайғамбари эканимни биласизлар-ку». Ўзлари адашгач, Аллоҳ уларнинг қалбларини адаштириб қўйди. Аллоҳ фосиқ қавмни ҳидоят қилмас.

---

وَإِذۡ قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ إِنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيۡكُم
مُّصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ وَمُبَشِّرَۢا بِرَسُولٖ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِي
ٱسۡمُهُۥٓ أَحۡمَدُۖ فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ قَالُواْ هَٰذَا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٦

6. Ўшанда Ийсо ибн Марям деди: «Эй Бани Исроил, мен сизларга юборилган Аллоҳнинг пайғамбариман. Ўзимдан олдинги Тавротни тасдиқлаб, мендан кейин Аҳмад исмли бир пайғамбар келиши ҳақида хушхабар олиб (келганман)». Уларга ҳужжатларни олиб келганда эса: «Бу очиқ сеҳрдир», дедилар.

---

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُوَ يُدۡعَىٰٓ إِلَى ٱلۡإِسۡلَٰمِۚ
وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٧

7. Ўзи Исломга чақирилиб турган бир пайтда Аллоҳ шаънига ёлғон тўқиган одамдан ҳам золимроқ ким бор? Аллоҳ золим қавмни ҳидоят қилмас.

**8**. Аллоҳнинг нурини оғизлари билан ўчирмоқчи бўладилар. Аллоҳ эса гарчи кофирлар ёқтирмасалар-да, Ўз нурини камолига етказгувчидир.

يُرِيدُونَ لِيُطْفِـُٔواْ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَٱللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ
ٱلْكَٰفِرُونَ ٨

**9**. У шундай Зотки, Ўз пайғамбарини ҳидоят ва ҳақ дин ила юборди. Токи у, гарчи мушриклар ёқтирмаслар-да, ҳамма динлардан ғолиб бўлсин.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ
كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ٩

**10**. Эй иймон келтирган зотлар, сизларни аламли азобдан қутқарадиган бир тижоратга йўллаб қўяйми?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ تِجَٰرَةٖ تُنجِيكُم مِّنْ
عَذَابٍ أَلِيمٖ ١٠

**11**. Аллоҳга ва Унинг Расулига иймон келтирасизлар, молларингиз ва жонларингиз билан Аллоҳ йўлида жиҳод қиласизлар. Агар билсангизлар, мана шу сизлар учун яхшироқдир.

تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِكُمْ
وَأَنفُسِكُمْۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٞ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ١١

**12**. Гуноҳларингизни кечириб, ўзингизни остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларга ва мангу боғлардаги сўлим масканларга киритади. Энг буюк муваффақият мана шу.

يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنَّٰتٖ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةٗ فِي جَنَّٰتِ عَدْنٖۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ١٢

**13**. Сизлар ёқтирадиган бошқа нарсалар ҳам (муваффақиятдир. У) Аллоҳ тарафидан бўлган қўллов ва яқин ғалабадир. Мўминларга хушхабар беринг.

وَأُخْرَىٰ تُحِبُّونَهَاۖ نَصْرٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتْحٞ قَرِيبٞۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٣

**14**. Эй иймон келтирган зотлар, Ийсо ибн Марям ҳаворийларга: «Аллоҳ учун ким менинг ёрдамчиларим бўлади», деганида ҳаворийлар: «Биз Аллоҳнинг ёрдамчиларимиз», дедилар. Сизлар ҳам худди ўшалардек Аллоҳнинг ёрдамчилари бўлинглар. Ўшанда Бани Исроилдан бир тоифа иймон келтириб, бошқа тоифа куфр келтирганди. Бас, иймон келтирган зотларни душманларига қарши қўллаб-кувватладик ва улар ғолиб бўлдилар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُوٓاْ أَنصَارَ ٱللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ
لِلْحَوَارِيِّـۧنَ مَنْ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ ٱللَّهِۖ
فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٞ مِّنۢ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَكَفَرَت طَّآئِفَةٞۖ فَأَيَّدْنَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ عَلَىٰ عَدُوِّهِمْ فَأَصْبَحُواْ ظَٰهِرِينَ ١٤

# Жумъа الجمعة

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Подшоҳ, Қуддус, Азиз, Ҳаким Аллоҳга самолардагилар ҳам, заминдагилар ҳам тасбеҳ айтур.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ٱلْمَلِكِ ٱلْقُدُّوسِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ﴿١﴾

---

**2**. У шундай Зотки, омилар орасига ўзларидан бир пайғамбарни юборди. Пайғамбар уларга У Зотнинг оятларини тиловат қилади. Уларни поклайди. Уларга Китоб ва ҳикматни ўргатади. Гарчи улар олдин очиқ залолатда бўлсалар-да.

هُوَ ٱلَّذِى بَعَثَ فِى ٱلْأُمِّيِّۦنَ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلُ لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢﴾

---

**3**. Ҳали уларга етиб келмаган. Улардан бошқаларга ҳам. У Зот Азиз, Ҳакимдир.

وَءَاخَرِينَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُوا۟ بِهِمْ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٣﴾

---

**4**. Бу Аллоҳнинг фазлидир. Уни Ўзи истаган бандасига беради. Аллоҳ буюк фазл эгасидир.

ذَٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٤﴾

---

**5**. Таврот юклатилган, лекин унга амал қилмаган кимсалар худди бир китобларни кўтариб кетаётган эшакка ўхшайдилар. Аллоҳнинг оятларини ёлғонга чиқарувчилар мисоли нақадар ёмон. Аллоҳ золим қавмни ҳидоят қилмас.

مَثَلُ ٱلَّذِينَ حُمِّلُوا۟ ٱلتَّوْرَىٰةَ ثُمَّ لَمْ يَحْمِلُوهَا كَمَثَلِ ٱلْحِمَارِ يَحْمِلُ أَسْفَارًۢا ۚ بِئْسَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥﴾

---

**6**. Айтинг: «Эй яҳудийлар, агар бошқа одамларсиз фақат ўзингизни Аллоҳнинг дўстлари, деб даъво қилсангизлар ва ростгўй бўлсангизлар, ўлимни орзу қилинглар-чи».

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ هَادُوٓا۟ إِن زَعَمْتُمْ أَنَّكُمْ أَوْلِيَآءُ لِلَّهِ مِن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُا۟ ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٦﴾

---

**7**. Қўллари қилиб қўйган ишлар туфайли уни ҳеч қачон орзу қилмайдилар. Аллоҳ золимларни Билгувчи Зотдир.

وَلَا يَتَمَنَّوْنَهُۥٓ أَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٧﴾

---

**8**. Айтинг: «Сизлар қочаётган ўлим сизларга йўлиқувчидир. Кейин ғайбу шаҳодатни билгувчи

قُلْ إِنَّ ٱلْمَوْتَ ٱلَّذِى تَفِرُّونَ مِنْهُ فَإِنَّهُۥ مُلَٰقِيكُمْ ۖ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨﴾

Зотга қайтариласизлар. Ўшанда қилиб ўтган ишларингиз ҳақида хабар беради».

---

**9**. Эй иймон келтирган зотлар, Жума куни намозга чақирилса, савдони ташлаб, Аллоҳнинг зикрига шошилинглар. Агар биладиган бўлсангизлар, мана шу сизлар учун яхшироқдир.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نُودِىَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوْمِ ٱلْجُمُعَةِ فَٱسْعَوْا۟ إِلَىٰ
ذِكْرِ ٱللَّهِ وَذَرُوا۟ ٱلْبَيْعَ ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ٩

---

**10**. Намоз тугагач, ер юзига тарқалиб, Аллоҳнинг фазлидан умид қилаверинглар. Аллоҳни кўп эсланглар. Шоядки, нажот топсангизлар.

فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَٱبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ
وَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ١٠

---

**11**. Агар бирон тижорат ёки кўнгилхушликни кўриб қолсалар, сизни турган ҳолингизда ташлаб, ўшанга қараб кетадилар. Айтинг: «Аллоҳнинг ҳузуридаги нарса кўнгилхушликдан ҳам, тижоратдан ҳам яхшироқдир. Аллоҳ энг яхши ризқ бергувчидир».

وَإِذَا رَأَوْا۟ تِجَـٰرَةً أَوْ لَهْوًا ٱنفَضُّوٓا۟ إِلَيْهَا وَتَرَكُوكَ قَآئِمًا ۚ قُلْ مَا عِندَ
ٱللَّهِ خَيْرٌ مِّنَ ٱللَّهْوِ وَمِنَ ٱلتِّجَـٰرَةِ ۚ وَٱللَّهُ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١

# Мунофиқун المنافقون

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Мунофиқлар сизга келиб: «Гувоҳлик берамизки, сен Аллоҳнинг пайғамбарисан», дейдилар. Аллоҳ сиз Унинг пайғамбари эканингизни билади. Аллоҳ гувоҳлик берадики, мунофиқлар аниқ ёлғончилардир.

إِذَا جَآءَكَ ٱلْمُنَٰفِقُونَ قَالُوا۟ نَشْهَدُ إِنَّكَ لَرَسُولُ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ إِنَّكَ لَرَسُولُهُۥ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ لَكَٰذِبُونَ ١

**2**. Қасамларини қалқон қилиб олиб, Аллоҳнинг йўлидан тўсдилар. Уларнинг қилган ишлари нақадар ёмон бўлди!

ٱتَّخَذُوٓا۟ أَيْمَٰنَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٢

**3**. Бунга сабаб шуки, улар иймон келтирдилар, кейин куфр келтирдилар. Бас, қалбларига муҳр урилди. Энди улар англамайдилар.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ ءَامَنُوا۟ ثُمَّ كَفَرُوا۟ فَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُونَ ٣

**4**. Уларни кўрсангиз, жисмлари сизни ҳайратлантиради. Гапирсалар, гапларига қулоқ соласиз. Улар худди йўлаб қўйилган ходаларга ўхшайдилар. Ҳар бир қичқириқни ўзларига қарши, деб ўйлайверадилар. Улар душмандирлар. Бас, улардан эҳтиёт бўлинг. Аллоҳ уларни лаънатласин! Қандай йўлдан озмоқдалар-а!

۞ وَإِذَا رَأَيْتَهُمْ تُعْجِبُكَ أَجْسَامُهُمْ ۖ وَإِن يَقُولُوا۟ تَسْمَعْ لِقَوْلِهِمْ ۖ كَأَنَّهُمْ خُشُبٌ مُّسَنَّدَةٌ ۖ يَحْسَبُونَ كُلَّ صَيْحَةٍ عَلَيْهِمْ ۚ هُمُ ٱلْعَدُوُّ فَٱحْذَرْهُمْ ۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُ ۖ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ٤

**5**. Агар уларга: «Келинглар, Аллоҳнинг пайғамбари сизлар учун мағфират сўрайди», дейилса, бошларини бурадилар. Уларнинг мутакаббирлик қилиб юз ўгираётганларини кўрасиз.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا۟ يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُولُ ٱللَّهِ لَوَّوْا۟ رُءُوسَهُمْ وَرَأَيْتَهُمْ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ٥

**6**. Улар учун мағфират сўрадингизми ёки мағфират сўрамадингизми, уларга фарқи йўқ. Аллоҳ уларни ҳеч қачон мағфират қилмайди. Аллоҳ фосиқ қавмни мағфират қилмас.

سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ أَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ أَمْ لَمْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ لَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٦

**7**. «Аллоҳнинг пайғамбари ҳузуридаги кишиларга эҳсон қилманглар, токи тарқаб кетсинлар», дейдиган кимсалар ана ўшалардир. Осмонлару ернинг хазиналари Аллоҳникидир. Лекин мунофиқлар англамайдилар.

هُمُ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُواْ عَلَىٰ مَنۡ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّواْۗ
وَلِلَّهِ خَزَآئِنُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَٰكِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَا يَفۡقَهُونَ ٧

---

**8**. «Агар Мадинага қайтсак, азиз хорни ундан, албатта, чиқариб юборади», дейдилар. Азизлик Аллоҳники, Пайғамбариники ва мўминларникидир. Лекин мунофиқлар билмайдилар.

يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعۡنَآ إِلَى ٱلۡمَدِينَةِ لَيُخۡرِجَنَّ ٱلۡأَعَزُّ مِنۡهَا ٱلۡأَذَلَّۚ وَلِلَّهِ
ٱلۡعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِۦ وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ وَلَٰكِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَا يَعۡلَمُونَ ٨

---

**9**. Эй иймон келтирган зотлар, молларингиз ҳам, болаларингиз ҳам сизларни Аллоҳни эслашдан чалғитиб қўймасин. Ким шу ишни қилса, бас, ана ўшалар зарар кўргувчилардир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُلۡهِكُمۡ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُمۡ عَن
ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٩

---

**10**. Бировингизга ўлим келиб: «Парвардигорим, мени озгина муддатга кечиктириб турсанг, садақа қилиб, солиҳлардан бўлиб олардим», деб қолишидан олдин Биз сизларга ризқ қилиб берган нарсалардан эҳсон қилинглар.

وَأَنفِقُواْ مِن مَّا رَزَقۡنَٰكُم مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ
فَيَقُولَ رَبِّ لَوۡلَآ أَخَّرۡتَنِيٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ قَرِيبٖ فَأَصَّدَّقَ وَأَكُن مِّنَ
ٱلصَّٰلِحِينَ ١٠

---

**11**. Бир жоннинг ажали келгач, Аллоҳ уни асло кечиктирмас! Аллоҳ қилаётган ишларингиздан Хабардордир.

وَلَن يُؤَخِّرَ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِذَا جَآءَ أَجَلُهَاۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١١

# Тағобун التغابن

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Аллоҳга самолардагилар ҳам, заминдагилар ҳам тасбеҳ айтур. Мулк Уникидир. Ҳамд Уникидир. У ҳар нарсага Қодирдир.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ لَهُ ٱلۡمُلۡكُ وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١

---

**2**. У сизларни яратган Зотдир. Бас, сизлардан кимдир кофир, яна сизлардан кимдир мўмин. Аллоҳ қилаётган ишларингизни Кўргувчидир.

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ فَمِنكُمۡ كَافِرٞ وَمِنكُم مُّؤۡمِنٞۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٢

---

**3**. Осмонлару ерни ҳақ ила яратди. Сизга шакл берди ва суратингизни гўзал қилди. Қайтиб бориш Унгадир.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّ وَصَوَّرَكُمۡ فَأَحۡسَنَ صُوَرَكُمۡۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ٣

---

**4**. Осмонлару ердаги нарсаларни билади. Яширганингизни ҳам, ошкор этганингизни ҳам билади. Аллоҳ қалблардаги нарсаларни ҳам Билгувчидир.

يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَيَعۡلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعۡلِنُونَۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٤

---

**5**. Олдинги куфр келтириб, қилмишларининг азобини тотганлар ҳақидаги хабар сизларга етиб келмадими? Улар учун аламли азоб бордир.

أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَبۡلُ فَذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٥

---

**6**. Бунга сабаб шуки, уларга пайғамбарлари ҳужжатларни олиб келардилар. Улар эса: «Бизни тўғри йўлга (фаришта эмас) инсон бошлайдими?», деб куфр келтирдилар, юз ўгирдилар. Аллоҳ беҳожат бўлди. Аллоҳ Беҳожат ва мақтовга лойиқ Зотдир.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُۥ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٞ يَهۡدُونَنَا فَكَفَرُواْ وَتَوَلَّواْۖ وَّٱسۡتَغۡنَى ٱللَّهُۚ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ٦

---

**7**. Куфр келтирган кимсалар ҳеч қачон қайта тирилмасликларини даъво қилдилар. Айтинг: «Асло! Парвардигоримга қасамки, албатта, қайта тирилурсизлар, кейин, албатта, қилган

زَعَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن لَّن يُبۡعَثُواْۚ قُلۡ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتُبۡعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلۡتُمۡۚ وَذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٧

ишларингиз ҳақида хабар берилурсизлар. Бу иш Аллоҳга осон».

**8**. Бас, Аллоҳга, У Зотнинг элчисига ва Биз нозил қилган нурга иймон келтиринглар. Аллоҳ қилаётган ишларингиздан Хабардордир.

فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلنُّورِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلۡنَاۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٨

**9**. Сизларни тўплайдиган тўпланиш куни. У тағобун (бир-бирига зарар бериш) кунидир. Ким Аллоҳга иймон келтириб, яхши иш қилган бўлса, унинг ёмонликларини ўчириб, ўзини остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларга киритур. У ерларда абадий қолурлар. Бу буюк муваффақиятдир.

يَوۡمَ يَجۡمَعُكُمۡ لِيَوۡمِ ٱلۡجَمۡعِۖ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلتَّغَابُنِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ
وَيَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن
تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٩

**10**. Куфр келтириб, оятларимизни ёлғонга чиқарган кимсалар, ана ўшалар дўзах эгалари бўлиб, унда мангу қолгувчидирлар. Нақадар ёмон оқибат!

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ خَٰلِدِينَ
فِيهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٠

**11**. Бирон мусибат Аллоҳнинг изнисиз етмас. Ким Аллоҳга иймон келтирса, унинг қалбини ҳидоят қилиб қўяди. Аллоҳ ҳар бир нарсани Билгувчидир.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ يَهۡدِ قَلۡبَهُۥۚ
وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١١

**12**. Аллоҳга итоат қилинглар. Пайғамбарга итоат қилинглар. Агар бош тортсангизлар, элчимиз зиммасида аниқ қилиб етказиб қўйиш бор, холос.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۚ فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلۡبَلَٰغُ
ٱلۡمُبِينُ ١٢

**13**. Аллоҳ. Ундан ўзга илоҳ йўқ. Бас, мўминлар Аллоҳгагина таваккул қилсинлар.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٣

**14**. Эй иймон келтирган зотлар, аёлларингиз ва болаларингиздан сизларга душман бор. Бас, улардан эҳтиёт бўлинглар. Агар афв этсангизлар, кечирсангизлар, мағфират қилсангизлар, бас, албатта, Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ وَأَوۡلَٰدِكُمۡ عَدُوّٗا لَّكُمۡ
فَٱحۡذَرُوهُمۡۚ وَإِن تَعۡفُواْ وَتَصۡفَحُواْ وَتَغۡفِرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤

**15**. Мол-давлатларингиз ва бола-чақаларингиз бир синов, холос. Аллоҳнинг ҳузурида эса буюк мукофот бор.

إِنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ فِتۡنَةٞۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ١٥

---

**16**. Бас, қўлингиздан келганича Аллоҳдан қўрқинглар. Қулоқ солинглар, итоат этинглар ва эҳсон қилинглар, ўзингизга яхши бўлади. Ким ўз нафсининг бахиллигидан сақланса, бас, ана ўшалар нажот топгувчилардир.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ مَا ٱسۡتَطَعۡتُمۡ وَٱسۡمَعُواْ وَأَطِيعُواْ وَأَنفِقُواْ خَيۡرٗا لِّأَنفُسِكُمۡۗ
وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفۡسِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٦

---

**17**. Агар Аллоҳга қарзи ҳасана берсангизлар, уни сизларга бир неча баробар қилиб қайтарур ва сизларни мағфират қилур. Аллоҳ Шакур ва Ҳалим Зотдир.

إِن تُقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعِفۡهُ لَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ
شَكُورٌ حَلِيمٌ ١٧

---

**18**. Ғайбу шаҳодатни Билгувчи, Азиз, Ҳаким.

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٨

# Талоқ الطلاق

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحۡصُواْ ٱلۡعِدَّةَۖ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ رَبَّكُمۡۖ لَا تُخۡرِجُوهُنَّ مِنۢ بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخۡرُجۡنَ إِلَّآ أَن
يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَقَدۡ
ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ لَا تَدۡرِي لَعَلَّ ٱللَّهَ يُحۡدِثُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ أَمۡرٗا ١

**1**. Эй Пайғамбар, қачон аёлларингизни талоқ қилсангизлар, уларнинг иддаларида талоқ қилинглар ва иддани ҳисобланглар. Парвардигорингиз Аллоҳдан қўрқинглар. Уларни уйларидан чиқариб юборманглар ва ўзлари ҳам чиқиб кетмасинлар. Очиқ фаҳш ишни қилган ҳолатлари бундан мустасно. Бу Аллоҳнинг ҳад-ҳудудларидир. Ким Аллоҳнинг ҳадларидан ошса, у ўзига аниқ зулм қилибди. Сиз билмассиз, эҳтимол Аллоҳ бундан кейин бирон ишни пайдо қилар.

---

فَإِذَا بَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ فَارِقُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖ
وَأَشۡهِدُواْ ذَوَيۡ عَدۡلٖ مِّنكُمۡ وَأَقِيمُواْ ٱلشَّهَٰدَةَ لِلَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ يُوعَظُ
بِهِۦ مَن كَانَ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ
مَخۡرَجٗا ٢

**2**. Муддатларига етганида эса ё яхшилик билан олиб қолинглар ёки яхшилик билан ажрашинглар ва ўзингиздан икки адолатли кишини гувоҳ қилинглар. Гувоҳликни Аллоҳ учун тўкис бажаринглар. Бундан Аллоҳга ва Қиёмат кунига иймон келтирган киши насиҳатланади. Ким Аллоҳдан тақво қилса, унга чиқар йўлни барпо қилиб беради.

---

وَيَرۡزُقۡهُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَحۡتَسِبُۚ وَمَن يَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِ فَهُوَ حَسۡبُهُۥٓۚ
إِنَّ ٱللَّهَ بَٰلِغُ أَمۡرِهِۦۚ قَدۡ جَعَلَ ٱللَّهُ لِكُلِّ شَيۡءٖ قَدۡرٗا ٣

**3**. Ва унга ўзи ўйламаган тарафдан ризқ беради. Ким Аллоҳга таваккул қилса, бас, унга У Зотнинг Ўзи кифоядир. Албатта, Аллоҳ Ўз ишига етгувчидир. Дарҳақиқат, Аллоҳ ҳар бир нарсага бир миқдор қилиб қўйгандир.

---

وَٱلَّٰٓـِٔي يَئِسۡنَ مِنَ ٱلۡمَحِيضِ مِن نِّسَآئِكُمۡ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ فَعِدَّتُهُنَّ
ثَلَٰثَةُ أَشۡهُرٖ وَٱلَّٰٓـِٔي لَمۡ يَحِضۡنَۚ وَأُوْلَٰتُ ٱلۡأَحۡمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعۡنَ
حَمۡلَهُنَّۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مِنۡ أَمۡرِهِۦ يُسۡرٗا ٤

**4**. Аёлларингиздан ҳайздан ноумид бўлганларига келсак, агар шубҳангиз бўлса, уларнинг иддаси уч ойдир. Ҳайз кўрмаганлариники ҳам. Ҳомиладорларнинг иддаси ҳомилаларини қўйишларидир. Ким Аллоҳдан қўрқса, унга

ишини осон қилиб қўяди.

**5**. Бу Аллоҳнинг сизларга нозил қилган фармонидир. Ким Аллоҳдан қўрқса, унинг ёмонликларини ўчириб, ажрини улуғ қилур.

ذَٰلِكَ أَمۡرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ
وَيُعۡظِمۡ لَهُۥٓ أَجۡرًا ٥

**6**. Уларга қўлингиздан келганча ўзларингиз яшаётган уйдан жой беринглар ва сиқиб чиқариш учун уларга зарар берманглар. Агар ҳомиладор бўлсалар, то ҳомилаларини қўйгунларича уларни таъминлаб туринглар! Сизлар учун эмизсалар, уларнинг ҳақларини беринглар! Ўзаро яхшилик билан келишиб олинглар! Қийналиб қолсангизлар, унинг учун бошқаси эмизур.

أَسۡكِنُوهُنَّ مِنۡ حَيۡثُ سَكَنتُم مِّن وُجۡدِكُمۡ وَلَا تُضَآرُّوهُنَّ
لِتُضَيِّقُواْ عَلَيۡهِنَّۚ وَإِن كُنَّ أُوْلَٰتِ حَمۡلٖ فَأَنفِقُواْ عَلَيۡهِنَّ حَتَّىٰ
يَضَعۡنَ حَمۡلَهُنَّۚ فَإِنۡ أَرۡضَعۡنَ لَكُمۡ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ وَأۡتَمِرُواْ
بَيۡنَكُم بِمَعۡرُوفٖۖ وَإِن تَعَاسَرۡتُمۡ فَسَتُرۡضِعُ لَهُۥٓ أُخۡرَىٰ ٦

**7**. Бадавлат одам бойлигидан нафақа берсин. Кимнинг ризқи ўлчаб қўйилган бўлса, Аллоҳ унга ато этганидан нафақа берсин! Аллоҳ ҳеч бир жонни Ўзи унга ато этганидан ортиқ нарсага таклиф қилмас. Аллоҳ оғирликдан кейин енгилликни барпо қилур.

لِيُنفِقۡ ذُو سَعَةٖ مِّن سَعَتِهِۦۖ وَمَن قُدِرَ عَلَيۡهِ رِزۡقُهُۥ فَلۡيُنفِقۡ مِمَّآ
ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُۚ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا مَآ ءَاتَىٰهَاۚ سَيَجۡعَلُ ٱللَّهُ بَعۡدَ
عُسۡرٖ يُسۡرٗا ٧

**8**. Ўз Парвардигорлари ва Унинг пайғамбарлари буйруғидан бош тортган қанчадан-қанча шаҳарлардан қаттиқ ҳисоб-китоб олганмиз ва уларни ёмон азоблаганмиз.

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ عَتَتۡ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبۡنَٰهَا حِسَابٗا
شَدِيدٗا وَعَذَّبۡنَٰهَا عَذَابٗا نُّكۡرٗا ٨

**9**. Бас, улар қилмишларининг зарарини тотдилар ва ишларининг оқибати муваффақиятсизлик бўлди.

فَذَاقَتۡ وَبَالَ أَمۡرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ أَمۡرِهَا خُسۡرًا ٩

**10**. Аллоҳ уларга қаттиқ азобни тайёрлаб қўйган. Бас, эй иймон келтирган ақл эгалари, Аллоҳдан қўрқинглар. Аллоҳ сизларга Эслатмани (Пайғамбарни) юборди.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗاۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْۚ قَدۡ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيۡكُمۡ ذِكۡرٗا ١٠

**11**. (Аллоҳ) иймон келтириб, яхши амалларни қилган зотларни зулматлардан нурга чиқариш

رَّسُولٗا يَتۡلُواْ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مُبَيِّنَٰتٖ لِّيُخۡرِجَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۚ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ

وَيَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا يُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ أَبَدٗاۖ قَدۡ أَحۡسَنَ ٱللَّهُ لَهُۥ رِزۡقًا ﴿١١﴾

учун сизларга Аллоҳнинг очиқ-аниқ оятларини тиловат қилиб берадиган Пайғамбарни (юборди). Ким Аллоҳга иймон келтирса ва яхши амал қилса, уни остидан анҳорлар оқиб ўтадиган ва у ерда мангу қоладиган жаннатларга киритур. Дарҳақиқат, Аллоҳ унинг ризқини гўзал қилиб қўйган.

---

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ وَمِنَ ٱلۡأَرۡضِ مِثۡلَهُنَّۖ يَتَنَزَّلُ ٱلۡأَمۡرُ
بَيۡنَهُنَّ لِتَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَحَاطَ
بِكُلِّ شَيۡءٍ عِلۡمَۢا ﴿١٢﴾

**12**. Аллоҳ шундай Зотки, етти осмонни ва ердан ҳам шунчасини яратди. Фармон уларнинг орасида нозил бўлиб туради. Токи Аллоҳ ҳар нарсага Қодир эканини ва Аллоҳ ҳамма нарсани илми билан қамраб олганини билинглар.

# Таҳрим التحريم

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Эй Пайғамбар, нима учун аёлларингиз ризосини истаб, Аллоҳ сиз учун ҳалол қилган нарсани ҳаром қиласиз? Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибон Зотдир.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَۖ تَبۡتَغِي مَرۡضَاتَ أَزۡوَٰجِكَۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١

---

**2**. Аллоҳ сизларга қасамларингиздан қутулиб олишни буюриб қўйган-ку. Аллоҳ Ҳожангиздир. У Билгувчи, Ҳаким Зотдир.

قَدۡ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمۡ تَحِلَّةَ أَيۡمَٰنِكُمۡۚ وَٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٢

---

**3**. Пайғамбар аёлларидан бирига бир гапни пинҳона айтганда, у эса хабар бериб юборганда ва Аллоҳ уни ошкор этганда, бир қисмини билдириб, бир қисмидан бош тортди. Унга хабарни айтганда: «Бу хабарни сизга ким билдирди?», деди. «У хабарни менга Билгувчи, Хабардор Зот билдирди», деди.

وَإِذۡ أَسَرَّ ٱلنَّبِيُّ إِلَىٰ بَعۡضِ أَزۡوَٰجِهِۦ حَدِيثٗا فَلَمَّا نَبَّأَتۡ بِهِۦ وَأَظۡهَرَهُ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ عَرَّفَ بَعۡضَهُۥ وَأَعۡرَضَ عَنۢ بَعۡضٖۖ فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتۡ مَنۡ أَنۢبَأَكَ هَٰذَاۖ قَالَ نَبَّأَنِيَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ٣

---

**4**. Иккалангиз Аллоҳга тавба қилишингиз лозим бўлиб қолди. Чунки қалбларингиз тойиб кетди. Агар унга қарши ҳамкорлик қилсангизлар, бас, Аллоҳ унинг Мададкоридир. Жаброил ва солиҳ мўминлар ҳам. Бундан ташқари фаришталар ҳам ёрдамчилардир.

إِن تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدۡ صَغَتۡ قُلُوبُكُمَاۖ وَإِن تَظَٰهَرَا عَلَيۡهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ مَوۡلَىٰهُ وَجِبۡرِيلُ وَصَٰلِحُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ ظَهِيرٌ ٤

---

**5**. Агар сизларни талоқ қилса, эҳтимол унга Парвардигори сизлардан кўра яхшироқ муслима, мўмина, итоатли, тавба қилгувчи, обида, рўзадор жувонларни ва қизларни берар.

عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبۡدِلَهُۥٓ أَزۡوَٰجًا خَيۡرٗا مِّنكُنَّ مُسۡلِمَٰتٖ مُّؤۡمِنَٰتٖ قَٰنِتَٰتٖ تَٰٓئِبَٰتٍ عَٰبِدَٰتٖ سَٰٓئِحَٰتٖ ثَيِّبَٰتٖ وَأَبۡكَارٗا ٥

---

**6**. Эй иймон келтирган зотлар, ўзингизни ва оилангизни ёқилғиси одамлар ва тошлар бўлган дўзахдан сақланглар. Унинг устида

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ وَأَهۡلِيكُمۡ نَارٗا وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلۡحِجَارَةُ عَلَيۡهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٞ شِدَادٞ لَّا يَعۡصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمۡ وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ ٦

Аллоҳ буюрган ишга осийлик қилмайдиган ва буюрилган ишни бажарадиган қўпол, дарғазаб фаришталар туради.

**7**. Эй куфр келтирганлар, бугун узр сўраманглар. Энди қилиб ўтган ишларингизга яраша жазо оласизлар.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَعْتَذِرُوا۟ ٱلْيَوْمَ ۖ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ﴿٧﴾

**8**. Эй иймон келтирган зотлар, Аллоҳга холис тавба қилинглар. Шоядки, Аллоҳ Пайғамбарни ва у билан бирга иймон келтирган зотларни шарманда қилмайдиган кунда Парвардигорингиз ёмонликларингизни ўчириб, ўзингизни остидан анҳорлар оқиб ўтадиган жаннатларга киритса. Уларнинг нури олдиларида ва ўнг тарафларида юриб боради. Ўзлари эса: «Парвардигоро, нуримизни тўла қилиб бер ва бизни мағфират айла, Сен ҳар нарсага Қодирсан», дейдилар.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ تُوبُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ تَوْبَةً نَّصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن
يُكَفِّرَ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَيُدْخِلَكُمْ جَنَّـٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَـٰرُ يَوْمَ لَا يُخْزِى ٱللَّهُ ٱلنَّبِىَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ ۖ نُورُهُمْ يَسْعَىٰ
بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَـٰنِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتْمِمْ لَنَا نُورَنَا وَٱغْفِرْ لَنَآ ۖ إِنَّكَ
عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٨﴾

**9**. Эй Пайғамбар, кофирлар ва мунофиқларга қарши курашинг. Уларга қаттиққўл бўлинг. Уларнинг жойи жаҳаннамдир. Нақадар ёмон оқибат!

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ جَـٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَـٰفِقِينَ وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۚ وَمَأْوَىٰهُمْ
جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٩﴾

**10**. Аллоҳ куфр келтирган кимсалар ҳақида Нуҳнинг аёли ва Лутнинг аёлини мисол қилиб келтирди. У иккиси бандаларимиздан икки солиҳ банда қўл остида эдилар. Бас, уларга хиёнат қилдилар. Шу билан икки солиҳ банда Аллоҳдан бирон нарсани у иккисидан даф қила олмадилар ва: «Киргувчилар билан бирга дўзахга киринглар», дейилди.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱمْرَأَتَ نُوحٍ وَٱمْرَأَتَ لُوطٍ ۖ كَانَتَا
تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا صَـٰلِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا
مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا وَقِيلَ ٱدْخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ﴿١٠﴾

**11**. Аллоҳ иймон келтирган зотлар ҳақида эса Фиръавннинг аёлини мисол қилди. Ўшанда у: «Парвардигорим, мен учун Ўзингнинг ҳузурингда жаннатдан бир уй қуриб бер, менга Фирьавн ва унинг ишидан нажот бер ва мени золим қавмдан қутқар», деганди.

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱمْرَأَتَ فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ٱبْنِ
لِى عِندَكَ بَيْتًا فِى ٱلْجَنَّةِ وَنَجِّنِى مِن فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِى مِنَ
ٱلْقَوْمِ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿١١﴾

**12**. Ўз номусини сақлаган Имроннинг қизи Марямни ҳам (мисол қилди). Бас, унга Ўз Руҳимиздан пуфладик. У Парвардигорининг сўзларини, китобларини тасдиқ этди ва у итоаткорлардан бўлди.

وَمَرۡيَمَ ٱبۡنَتَ عِمۡرَٰنَ ٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا
وَصَدَّقَتۡ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتۡ مِنَ ٱلۡقَٰنِتِينَ ١٢

# Мулк الملك

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Подшоҳлик қўлида бўлган Зот баракотли бўлди. У ҳар нарсага Қодирдир.

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِي بِيَدِهِ ٱلۡمُلۡكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١

---

**2**. У шундай Зотки, қайси бирингиз яхшироқ амал қилишингизни синаб-билиш учун ўлим ва ҳаётни яратди. У Азиз ва Кечиримли Зотдир.

ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡمَوۡتَ وَٱلۡحَيَوٰةَ لِيَبۡلُوَكُمۡ أَيُّكُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفُورُ ٢

---

**3**. У шундай Зотки, етти осмонни устма-уст қилиб яратди. Раҳмоннинг яратишида бирон тафовутни кўрмайсиз. Бас, қайта назар солинг-чи, бирон камчиликни кўрармикансиз?

ٱلَّذِي خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗاۖ مَّا تَرَىٰ فِي خَلۡقِ ٱلرَّحۡمَٰنِ مِن تَفَٰوُتٖۖ فَٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ هَلۡ تَرَىٰ مِن فُطُورٖ ٣

---

**4**. Кейин қайта-қайта назар солинг, кўзингиз сизга чарчаб, ҳолдан тойиб қайтади.

ثُمَّ ٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ كَرَّتَيۡنِ يَنقَلِبۡ إِلَيۡكَ ٱلۡبَصَرُ خَاسِئٗا وَهُوَ حَسِيرٞ ٤

---

**5**. Дарҳақиқат, яқин осмонни чироқлар билан безадик ва уларни шайтонларга отиладиган тошлар қилиб қўйдик. Улар учун олови қизиб турган жаҳаннамни тайёрлаб қўйганмиз.

وَلَقَدۡ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلۡنَٰهَا رُجُومٗا لِّلشَّيَٰطِينِۖ وَأَعۡتَدۡنَا لَهُمۡ عَذَابَ ٱلسَّعِيرِ ٥

---

**6**. Парвардигорларига куфр келтирганлар учун жаҳаннам азоби бордир. Нақадар ёмон оқибат бу!

وَلِلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٦

---

**7**. Унга улоқтирилган пайтларида қайнаб турган жаҳаннамнинг бир хунук ўкиригини эшитадилар.

إِذَآ أُلۡقُواْ فِيهَا سَمِعُواْ لَهَا شَهِيقٗا وَهِيَ تَفُورُ ٧

---

**8**. У ғазабдан ёрилиб кетгудек бўлади. Ҳар қачон унга бир тўда (осийлар) ташланганда, унинг қўриқчилари: «Сизларга огоҳлантирувчи келмаганмиди?», деб сўрайди.

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۖ كُلَّمَآ أُلۡقِيَ فِيهَا فَوۡجٞ سَأَلَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَذِيرٞ ٨

---

**9**. Дейдилар: «Ҳа, бизга огоҳлантирувчи келганди. Уни ёлғончига чиқариб, Аллоҳ ҳеч нарсани

قَالُواْ بَلَىٰ قَدۡ جَآءَنَا نَذِيرٞ فَكَذَّبۡنَا وَقُلۡنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ كَبِيرٖ ٩

нозил қилган эмас, сизлар эса катта залолатдасизлар, холос, деган эдик».

وَقَالُواْ لَوۡ كُنَّا نَسۡمَعُ أَوۡ نَعۡقِلُ مَا كُنَّا فِيٓ أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١٠

**10**. Дедилар: «Қулоқ солганимизда ёки ақлни ишлатганимизда эди, дўзахийлар орасида бўлмаган бўлардик».

فَٱعۡتَرَفُواْ بِذَنۢبِهِمۡ فَسُحۡقٗا لِّأَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١١

**11**. Бас, улар ўз гуноҳларини эътироф этдилар. Йўқолсин дўзахийлар!

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١٢

**12**. Парвардигорларидан ғойибона қўрқадиганлар учун мағфират ва улкан савоб бордир.

وَأَسِرُّواْ قَوۡلَكُمۡ أَوِ ٱجۡهَرُواْ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٣

**13**. Гапингизни сир тутасизми ёки ошкора айтасизми, албатта, У кўнгиллардагини ҳам Билгувчи Зотдир.

أَلَا يَعۡلَمُ مَنۡ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٤

**14**. Яратган Зот Ўзи билмасми? Ҳолбуки, У Меҳрибон ва Хабардор Зотдир.

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ ذَلُولٗا فَٱمۡشُواْ فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُواْ مِن
رِّزۡقِهِۦۖ وَإِلَيۡهِ ٱلنُّشُورُ ١٥

**15**. У шундай Зотки, ерни сизларга бўйсунадиган қилиб қўйган. Унинг ҳар тарафида юринглар ва ризқидан тановул қилинглар. Қайта тирилиб бориш ҳам ёлғиз Унинг ҳузуригадир.

ءَأَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يَخۡسِفَ بِكُمُ ٱلۡأَرۡضَ فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ١٦

**16**. Осмондаги Зот сизларни титроқ босиб турган ерга юттириб юборишидан хотиржаммисизлар?

أَمۡ أَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ حَاصِبٗاۖ فَسَتَعۡلَمُونَ
كَيۡفَ نَذِيرِ ١٧

**17**. Ёки осмондаги Зот устингизга тош ёғдиришидан хотиржаммисизлар?! Ҳали огоҳлантиришим қандай эканини билиб оласизлар!

وَلَقَدۡ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ١٨

**18**. Дарҳақиқат, улардан олдингилар ҳам ёлғонга чиқарган эдилар. Бас, инкорим қандай бўлди?!

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلطَّيۡرِ فَوۡقَهُمۡ صَٰٓفَّٰتٖ وَيَقۡبِضۡنَۚ مَا يُمۡسِكُهُنَّ إِلَّا
ٱلرَّحۡمَٰنُۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءِۭ بَصِيرٌ ١٩

**19**. Устларидаги қанот ёйган ва йиққан ҳолдаги қушларни кўрмадиларми?! Уларни ёлғиз Раҳмонгина ушлаб турар! Албатта, У барча нарсани Кўргувчидир.

أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي هُوَ جُندٞ لَّكُمۡ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ إِنِ
ٱلۡكَٰفِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ٢٠

**20**. Раҳмондан бошқа сизларга ёрдам берадиган, сизлар учун қўшин-ёрдамчи бўлган ким бор

экан?! Кофирлар фақат алданишдадирлар.

21. У ризқни тортиб қўйса, сизга ризқ берадиган ким ўзи?! Йўқ! Улар борган сари ҳадларидан ошиб, ҳақдан йироқлашиб бораверадилар.

أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي يَرۡزُقُكُمۡ إِنۡ أَمۡسَكَ رِزۡقَهُۥۚ بَل لَّجُّواْ فِي عُتُوّٖ وَنُفُورٍ ٢١

22. Юзтубан қоқилиб юраётган киши ҳидоятдароқми ёки тўғри йўл устида қоматини тик тутиб бораётган кишими?

أَفَمَن يَمۡشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجۡهِهِۦٓ أَهۡدَىٰٓ أَمَّن يَمۡشِي سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٢٢

23. Айтинг: «У сизларни йўқдан бор қилган ва сизларга қулоқ, кўз ва ақлни берган Зотдир. Сизлар эса жуда оз шукр қиласизлар».

قُلۡ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُمۡ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٢٣

24. Айтинг: «У сизларни ер юзида яратган Зотдир. Ва Унинг ҳузурига тўпланурсизлар».

قُلۡ هُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٢٤

25. «Агар ростгўй бўлсангизлар (айтинглар-чи), мана шу ваъда қачон бўлади?», дейдилар.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٥

26. Айтинг: «Албатта, илм фақат Аллоҳнинг ҳузуридадир. Мен эса бир очиқ огоҳлантирувчиман, холос».

قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٢٦

27. Уни яқиндан кўрганда куфр келтирганларнинг юзлари қорайиб кетади ва уларга: «Сиз истаган нарса мана шу», дейилади.

فَلَمَّا رَأَوۡهُ زُلۡفَةٗ سِيٓـَٔتۡ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ٢٧

28. Айтинг: «Айтинглар-чи, агар Аллоҳ мени ва мен билан бирга бўлганларни ҳалок қилса ёки бизга раҳм қилса, кофирларни аламли азобдан ким ҳимоя қилади?!»

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَهۡلَكَنِيَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِيَ أَوۡ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ ٱلۡكَٰفِرِينَ مِنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٢٨

29. Айтинг: «У Раҳмондир. Унга иймон келтирдик ва Унга таваккал қилдик. Ким очиқ залолатда эканини яқинда билиб оласизлар».

قُلۡ هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيۡهِ تَوَكَّلۡنَاۖ فَسَتَعۡلَمُونَ مَنۡ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢٩

30. Айтинг: «Айтинглар-чи, агар сувларингиз ерга сингиб кетса, сизларга ким оқар сувни келтириб беради?!»

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَصۡبَحَ مَآؤُكُمۡ غَوۡرٗا فَمَن يَأۡتِيكُم بِمَآءٖ مَّعِينِۭ ٣٠

# Қалам القلم

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Нун. Қалам ва у битадиган битикларга қасам.

نٓۚ وَٱلۡقَلَمِ وَمَا يَسۡطُرُونَ ١

**2**. Сиз Парвардигорингиз марҳамати ила мажнун эмассиз.

مَآ أَنتَ بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ بِمَجۡنُونٖ ٢

**3**. Албатта, сиз учун битмас-туганмас ажр мукофот бордир.

وَإِنَّ لَكَ لَأَجۡرًا غَيۡرَ مَمۡنُونٖ ٣

**4**. Албатта, сиз улуғ хулқ устидадирсиз.

وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٖ ٤

**5**. Яқинда сиз ҳам кўрасиз, улар ҳам кўрадилар.

فَسَتُبۡصِرُ وَيُبۡصِرُونَ ٥

**6**. Қайси бирингиз мажнун эканини.

بِأَييِّكُمُ ٱلۡمَفۡتُونُ ٦

**7**. Албатта, Парвардигорингизнинг Ўзи Унинг йўлидан адашганларни ҳам жуда яхши билгувчидир ва У ҳидоят топгувчиларни ҳам жуда яхши билгувчидир.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٧

**8**. Бас, ёлғон деювчиларга итоат этманг.

فَلَا تُطِعِ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٨

**9**. Муроса қилишингизни истайдилар. Шунда улар ҳам муроса қиладилар.

وَدُّواْ لَوۡ تُدۡهِنُ فَيُدۡهِنُونَ ٩

**10**. Итоат қилманг! Ҳар бир қасамхўр, пасткашга.

وَلَا تُطِعۡ كُلَّ حَلَّافٖ مَّهِينٍ ١٠

**11**. Ғийбатчи-ю, гап ташувчига.

هَمَّازٖ مَّشَّآءِۭ بِنَمِيمٖ ١١

**12**. Яхшиликни қизғанадиган тажовузкор, сергуноҳга.

مَّنَّاعٖ لِّلۡخَيۡرِ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ١٢

**13**. Қўпол ва ундан кейин отасининг тайини йўққа.

عُتُلِّۭ بَعۡدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ١٣

**14**. Мол-давлати ва ўғиллари кўп бўлгани учун

أَن كَانَ ذَا مَالٖ وَبَنِينَ ١٤

**15**. Оятларимиз унга тиловат қилинса: «Аввалгиларнинг афсоналари», дейди.

إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٥

**16**. Яқинда унинг тумшуғига тамға қўямиз.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلۡخُرۡطُومِ ١٦

**17**. Биз уларни боғ эгаларини синаганимиздек синадик. Ўшанда эрта тонгда териб оламиз, деб қасам ичгандилар.

إِنَّا بَلَوۡنَٰهُمۡ كَمَا بَلَوۡنَآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ إِذۡ أَقۡسَمُواْ لَيَصۡرِمُنَّهَا مُصۡبِحِينَ ١٧

**18**. Истисно қилмагандилар.

وَلَا يَسۡتَثۡنُونَ ١٨

**19**. Улар ухлаб ётганда, боғнинг устидан Парвардигорингиз тарафидан бўлган бир айланувчи айланиб чиқди.

فَطَافَ عَلَيۡهَا طَآئِفٞ مِّن رَّبِّكَ وَهُمۡ نَآئِمُونَ ١٩

**20**. Бас, у худди меваси териб олинганга ўхшаб қолди.

فَأَصۡبَحَتۡ كَٱلصَّرِيمِ ٢٠

**21**. Тонг саҳарда бир-бирларини чақирдилар.

فَتَنَادَوۡاْ مُصۡبِحِينَ ٢١

**22**. Агар терадиган бўлсангиз, экинзорингизга эртароқ боринг, деб.

أَنِ ٱغۡدُواْ عَلَىٰ حَرۡثِكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰرِمِينَ ٢٢

**23**. Бас, пичирлашиб кетдилар.

فَٱنطَلَقُواْ وَهُمۡ يَتَخَٰفَتُونَ ٢٣

**24**. Бугун устингизга бирон мискин кириб қолмасин-да.

أَن لَّا يَدۡخُلَنَّهَا ٱلۡيَوۡمَ عَلَيۡكُم مِّسۡكِينٞ ٢٤

**25**. Тонг-саҳарлаб мақсадига қодирдек йўлга тушдилар.

وَغَدَوۡاْ عَلَىٰ حَرۡدٖ قَٰدِرِينَ ٢٥

**26**. Уни кўрганларида, биз адашибмиз, дедилар.

فَلَمَّا رَأَوۡهَا قَالُوٓاْ إِنَّا لَضَآلُّونَ ٢٦

**27**. Йўқ, маҳрум бўлибмиз.

بَلۡ نَحۡنُ مَحۡرُومُونَ ٢٧

**28**. Уларнинг инсофлироғи: «Сизларга тасбеҳ айтинглар, демаганмидим», деди.

قَالَ أَوۡسَطُهُمۡ أَلَمۡ أَقُل لَّكُمۡ لَوۡلَا تُسَبِّحُونَ ٢٨

**29**. Дедилар: «Парвардигоримизни поклаймиз. Дарҳақиқат, биз золимлар бўлдик», дедилар.

قَالُواْ سُبۡحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٩

**30**. Бир-бирига қараб, бир-бирини маломат қила бошладилар.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَلَٰوَمُونَ ٣٠

**31**. Дедилар: «Вой, шўримиз қурсин, ҳаддимиздан ошибмиз».

قَالُواْ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ٣١

**32**. Шояд, Парвардигоримиз бизга ундан ҳам яхшироғини алмаштириб берса. Албатта, биз ёлғиз Парвардигоримизга рағбат қилгувчилармиз.

عَسَىٰ رَبُّنَآ أَن يُبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ٣٢

**33**. Азоб шундоқ бўлур ва агар билсалар, албатта, охират азоби янада улканроқдир.

كَذَٰلِكَ ٱلْعَذَابُ ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْأٓخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُواْ يَعْلَمُونَ ٣٣

**34**. Албатта, тақводорлар учун Парвардигорлари ҳузурида ноз-неъмат боғлари бордир.

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٣٤

**35**. Мусулмонларни жиноятчилар каби қилиб қўярмидик?!

أَفَنَجْعَلُ ٱلْمُسْلِمِينَ كَٱلْمُجْرِمِينَ ٣٥

**36**. Сизларга нима бўлди?! Қандай ҳукм чиқармоқдасизлар?

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ٣٦

**37**. Ёки сизларнинг китобингиз бўлиб, уни ўқияпсизларми?

أَمْ لَكُمْ كِتَٰبٌ فِيهِ تَدْرُسُونَ ٣٧

**38**. Унда сизларга истаган нарсангиз (муҳайё қилинади), дейилганми?

إِنَّ لَكُمْ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ٣٨

**39**. Ёки сизларга Бизнинг Қиёмат кунигача етадиган берган ваъдаларимиз бўлиб, унда: «Албатта, сиз нима ҳукм қилсангиз, шу бўлади», дейилганми?!

أَمْ لَكُمْ أَيْمَٰنٌ عَلَيْنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۙ إِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُونَ ٣٩

**40**. Улардан сўранг-чи, қайси бирлари бунга кафил бўла олар эканлар?!

سَلْهُمْ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ٤٠

**41**. Ёки уларнинг шериклари бормикин?! Агар ростгўй бўлсалар, ўша шерикларини ҳам олиб келсинлар!

أَمْ لَهُمْ شُرَكَآءُ فَلْيَأْتُواْ بِشُرَكَآئِهِمْ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٤١

**42**. Болдирлар очилиб, сажда қилишга чорланадиган

يَوْمَ يُكْشَفُ عَن سَاقٍ وَيُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ ٤٢

кунда қодир бўлмаслар.

**43**. Кўзлари эгилган, хорлик уларни эгаллаб олган. Ҳолбуки, улар соғ-саломат пайтларида сажда қилишга чақирилгандилар.

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ وَقَدۡ كَانُواْ يُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمۡ سَٰلِمُونَ ٤٣

**44**. Бу гапни ёлғонга чиқарувчиларни Менга қўйиб беринг. Яқинда Биз уларни ўзлари билмаган тарафдан аста-секин (ҳалок қиламиз).

فَذَرۡنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِۖ سَنَسۡتَدۡرِجُهُم مِّنۡ حَيۡثُ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٤

**45**. Уларга муҳлат бериб қўяман. Албатта, Менинг «макрим» жуда қаттиқ.

وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ٤٥

**46**. Ёки сиз улардан ҳақ сўраяпсиз-у, улар тўловдан қийналиб қоляптиларми?

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٦

**47**. Балки, уларнинг ихтиёрида ғайб (илми) бўлиб, улар ёзиб олаётгандирлар?!

أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤٧

**48**. Парвардигорингиз ҳукмига сабр қилинг ва балиқ соҳибига ўхшаманг. Ўшанда у ғамга ботган ҳолида нидо қилганди.

فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلۡحُوتِ إِذۡ نَادَىٰ وَهُوَ مَكۡظُومٞ ٤٨

**49**. Агар унга Парвардигори тарафидан бир неъмат етмаганида, аниқ қуруқликка мазамматланган ҳолида улоқтирилган бўлар эди.

لَّوۡلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعۡمَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ مَذۡمُومٞ ٤٩

**50**. Бас, уни Парвардигори танлаб олиб, солиҳ бандаларидан қилди.

فَٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٥٠

**51**. Албатта, куфр келтирганлар Қуръонни эшитган вақтларида сизни кўзлари билан йиқитаёзурлар ва у аниқ мажнундир, дейдилар.

وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَيُزۡلِقُونَكَ بِأَبۡصَٰرِهِمۡ لَمَّا سَمِعُواْ ٱلذِّكۡرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجۡنُونٞ ٥١

**52**. Ҳолбуки, у бутун оламлар учун эслатмадан ўзга нарса эмас.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٥٢

# Ал- Ҳааққа الحاقة

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Аниқ рўй бергувчи.

ٱلۡحَآقَّةُ ١

**2**. Ўша аниқ рўй бергувчи нимадир?

مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٢

**3**. Сиз аниқ рўй бергувчи нима эканини қаердан ҳам билар эдингиз?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٣

**4**. Самуд ва Од қаттиқ қоқувчини ёлғонга чиқаришди.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ وَعَادُۢ بِٱلۡقَارِعَةِ ٤

**5**. Самуд эса ҳаддан ташқари қаттиқ нарса билан ҳалок қилинди.

فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهۡلِكُواْ بِٱلطَّاغِيَةِ ٥

**6**. Од қавми эса қутурган бўрон билан ҳалок қилинди.

وَأَمَّا عَادٞ فَأُهۡلِكُواْ بِرِيحٖ صَرۡصَرٍ عَاتِيَةٖ ٦

**7**. У Зот шамолни уларнинг устига пайдар-пай етти кеча ва саккиз кундуз ҳоким қилиб қўйди. Бас, кўрасизки, у ердаги қавм худди чириб, ичи бўшаб қолган хурмо дарахтининг таналаридек ўлиб ётадилар.

سَخَّرَهَا عَلَيۡهِمۡ سَبۡعَ لَيَالٖ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومٗاۖ فَتَرَى ٱلۡقَوۡمَ فِيهَا صَرۡعَىٰ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٍ خَاوِيَةٖ ٧

**8**. Улардан бирортасининг боқий қолганини кўрасизми?

فَهَلۡ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٖ ٨

**9**. Фиръавн ҳам, ундан олдингилар ҳам, остин-устун бўлган қишлоқлар ҳам хато қилгандилар.

وَجَآءَ فِرۡعَوۡنُ وَمَن قَبۡلَهُۥ وَٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتُ بِٱلۡخَاطِئَةِ ٩

**10**. Улар Парвардигорларининг пайғамбарига итоатсизлик қилдилар. Бас, У Зот уларни жуда қаттиқ ушлади.

فَعَصَوۡاْ رَسُولَ رَبِّهِمۡ فَأَخَذَهُمۡ أَخۡذَةٗ رَّابِيَةً ١٠

**11**. Биз сув туғёнга тушган вақтида сизларни

إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلۡمَآءُ حَمَلۡنَٰكُمۡ فِي ٱلۡجَارِيَةِ ١١

кемада кўтардик.

**12**. Сизларга эслатма-ибрат қилиш ва англагувчи қулоқлар англаб олишлари учун (шундай қилдик).

لِنَجۡعَلَهَا لَكُمۡ تَذۡكِرَةٗ وَتَعِيَهَآ أُذُنٞ وَٰعِيَةٞ ١٢

**13**. Бас, қачон Сур бир бор чалинганида.

فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ نَفۡخَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣

**14**. Ва еру тоғлар кўтарилиб, бир бор силкитилганида.

وَحُمِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةٗ وَٰحِدَةٗ ١٤

**15**. Ана ўша кунда Воқеа воқеъ бўлур!

فَيَوۡمَئِذٖ وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ١٥

**16**. Ва осмон ёрилур! Чунки у ўша кунда заиф бўлур!

وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِيَ يَوۡمَئِذٖ وَاهِيَةٞ ١٦

**17**. Ва фаришталар унинг чор-атрофида турадилар. У кунда уларнинг устида Парвардигорингизнинг Аршини саккиз (фаришта) кўтариб туради.

وَٱلۡمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرۡجَآئِهَاۚ وَيَحۡمِلُ عَرۡشَ رَبِّكَ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ ثَمَٰنِيَةٞ ١٧

**18**. Бас, ўша кунда кўрикдан ўтасизлар, бирон сирингиз махфий қолмас.

يَوۡمَئِذٖ تُعۡرَضُونَ لَا تَخۡفَىٰ مِنكُمۡ خَافِيَةٞ ١٨

**19**. Бас, кимнинг китоби ўнг қўлидан берилса, у шундай дейди: «Мана, менинг китобимни ўқиб кўринглар!

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ ٱقۡرَءُواْ كِتَٰبِيَهۡ ١٩

**20**. Мен ҳисоб-китобимга йўлиқишимни билган эдим».

إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ حِسَابِيَهۡ ٢٠

**21**. Бас, у розилик ҳаётидадир.

فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٢١

**22**. Олий жаннатдадир.

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ٢٢

**23**. Унинг мевалари яқиндир.

قُطُوفُهَا دَانِيَةٞ ٢٣

**24**. (Уларга): «Ўтган кунларда қилиб ўтган амалларингиз учун мана энди бемалол еб-ичинглар», (дейилади).

كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَآ أَسۡلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡأَيَّامِ ٱلۡخَالِيَةِ ٢٤

**25**. Китоби чап қўлидан берилган кимса эса шундай

وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي لَمۡ أُوتَ كِتَٰبِيَهۡ ٢٥

дейди: «Эҳ, китобим менга берилмаганида қанийди.

**26**. Ҳисоб-китоб нималигини билмасам эди.

وَلَمۡ أَدۡرِ مَا حِسَابِيَهۡ ٢٦

**27**. (Бу дунёдаги ўлим) охиргиси бўлса қани эди.

يَٰلَيۡتَهَا كَانَتِ ٱلۡقَاضِيَةَ ٢٧

**28**. Молу мулким менга асқотмади.

مَآ أَغۡنَىٰ عَنِّي مَالِيَهۡۜ ٢٨

**29**. Салтанатим ҳам барбод бўлди».

هَلَكَ عَنِّي سُلۡطَٰنِيَهۡ ٢٩

**30**. (Айтилади): «Уни ушланглар, кишанланглар!

خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ٣٠

**31**. Кейин дўзахга ташланглар!

ثُمَّ ٱلۡجَحِيمَ صَلُّوهُ ٣١

**32**. Кейин узунлиги етмиш газ бўлган занжирга солиб боғланглар!

ثُمَّ فِي سِلۡسِلَةٖ ذَرۡعُهَا سَبۡعُونَ ذِرَاعٗا فَٱسۡلُكُوهُ ٣٢

**33**. У улуғ Аллоҳга иймон келтирмаган эди.

إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ ٱلۡعَظِيمِ ٣٣

**34**. Ва мискинларга таом беришга тарғиб қилмаган эди».

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ٣٤

**35**. Бас, бугун унга бу ерда бирон чин дўст йўқ.

فَلَيۡسَ لَهُ ٱلۡيَوۡمَ هَٰهُنَا حَمِيمٞ ٣٥

**36**. Йирингдан ўзга таом ҳам йўқ.

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنۡ غِسۡلِينٖ ٣٦

**37**. Уни осийларгина ейдилар.

لَّا يَأۡكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلۡخَٰطِـُٔونَ ٣٧

**38**. Сизлар кўриб турган нарсаларга қасам ичаман.

فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَا تُبۡصِرُونَ ٣٨

**39**. Сизлар кўрмайдиган нарсаларга ҳам.

وَمَا لَا تُبۡصِرُونَ ٣٩

**40**. Албатта, у (Қуръон) буюк Элчининг сўзидир.

إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ٤٠

**41**. У бир шоирнинг сўзи эмас. Сизлар жуда оз ишонасизлар.

وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَاعِرٖۚ قَلِيلٗا مَّا تُؤۡمِنُونَ ٤١

**42**. У фолбиннинг сўзи ҳам эмас. Сизлар жуда оз ибратланасизлар.

وَلَا بِقَوۡلِ كَاهِنٖۚ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٢

| | |
|---|---|
| **43**. У оламлар Парвардигори тарафидан нозил қилинган. | تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٣﴾ |
| **44**. Агар у Бизнинг шаънимизга айрим сўзларни тўқиб олганида, | وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ ٱلْأَقَاوِيلِ ﴿٤٤﴾ |
| **45**. Албатта, Биз уни куч билан ушлар эдик. | لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِٱلْيَمِينِ ﴿٤٥﴾ |
| **46**. Кейин унинг шоҳтомирини узиб ташлаган бўлар эдик. | ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ ٱلْوَتِينَ ﴿٤٦﴾ |
| **47**. Бас, сизлардан ҳеч ким уни тўсиб қолгувчи бўлмас. | فَمَا مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَٰجِزِينَ ﴿٤٧﴾ |
| **48**. У тақводорлар учун эслатмадир. | وَإِنَّهُۥ لَتَذْكِرَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٨﴾ |
| **49**. Биз сизларнинг орангизда ёлғонга чиқарувчилар борлигини аниқ биламиз. | وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾ |
| **50**. У кофирлар учун ҳасрат-надоматдир. | وَإِنَّهُۥ لَحَسْرَةٌ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٠﴾ |
| **51**. У аниқ Ҳақиқатдир. | وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلْيَقِينِ ﴿٥١﴾ |
| **52**. Бас, улуғ Парвардигорингиз исмини покланг, тасбеҳ айтинг. | فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٥٢﴾ |

# Маориж المعارج

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Бир сўрагувчи тушгувчи азоб ҳақида сўради. | سَأَلَ سَآئِلُۢ بِعَذَابٖ وَاقِعٖ ١ |
| **2**. Кофирлар учун уни даф қилиб берадиган кимса йўқдир. | لِّلۡكَٰفِرِينَ لَيۡسَ لَهُۥ دَافِعٞ ٢ |
| **3**. У меърожлар соҳиби бўлмиш Аллоҳ тарафидандир. | مِّنَ ٱللَّهِ ذِي ٱلۡمَعَارِجِ ٣ |
| **4**. Фаришталар ва Руҳ Унинг ҳузурига миқдори эллик минг йил бўлган кунда кўтарилурлар. | تَعۡرُجُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيۡهِ فِي يَوۡمٖ كَانَ مِقۡدَارُهُۥ خَمۡسِينَ أَلۡفَ سَنَةٖ ٤ |
| **5**. Бас, чиройли сабр қилинг. | فَٱصۡبِرۡ صَبۡرٗا جَمِيلًا ٥ |
| **6**. Улар у (Кун)ни узоқ деб биладилар. | إِنَّهُمۡ يَرَوۡنَهُۥ بَعِيدٗا ٦ |
| **7**. Биз эса унинг яқинлигини биламиз! | وَنَرَىٰهُ قَرِيبٗا ٧ |
| **8**. У кунда осмон эритилган мисга ўхшаб қолади. | يَوۡمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلۡمُهۡلِ ٨ |
| **9**. Тоғлар эса худди титилган жунга ўхшаб қолади. | وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٩ |
| **10**. Бирон дўст дўстидан (ҳол-аҳвол) сўрамас. | وَلَا يَسۡـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمٗا ١٠ |
| **11**. Улар (бир-бирларига) кўрсатилурлар! Жиноятчи у куннинг азобидан қутулиш учун ўз ўғилларини фидо қилиб юборишни истаб қолади. | يُبَصَّرُونَهُمۡۚ يَوَدُّ ٱلۡمُجۡرِمُ لَوۡ يَفۡتَدِي مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِئِذِۭ بِبَنِيهِ ١١ |
| **12**. Хотинини ва ака-укасини ҳам. | وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ١٢ |
| **13**. Уни ўз паноҳига олган қабиласини ҳам. | وَفَصِيلَتِهِ ٱلَّتِي تُـٔۡوِيهِ ١٣ |
| **14**. Ер юзидаги барча одамларни ҳам фидо қилиб | وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا ثُمَّ يُنجِيهِ ١٤ |

юборишни истайди. Кейин (шу берганлари) унга нажот беришини хоҳлайди.

**15**. Йўқ! Албатта, у бир ловиллаб ёнаётган оловдир.

كَلَّآۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ١٥

**16**. Бош терисини сидириб олувчидир.

نَزَّاعَةً لِّلشَّوَىٰ ١٦

**17**. У юз ўгириб, терс қараб кетган кимсани чақиради.

تَدۡعُواْ مَنۡ أَدۡبَرَ وَتَوَلَّىٰ ١٧

**18**. Йиғиб, беркитганни ҳам.

وَجَمَعَ فَأَوۡعَىٰٓ ١٨

**19**. Дарҳақиқат, инсон бетоқат қилиб яратилгандир.

۞إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ خُلِقَ هَلُوعًا ١٩

**20**. Унга ёмонлик етса, оҳ-воҳ қилгувчидир.

إِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ جَزُوعًا ٢٠

**21**. Яхшилик етганда эса қизғанчиқдир.

وَإِذَا مَسَّهُ ٱلۡخَيۡرُ مَنُوعًا ٢١

**22**. Намозхонлар бундан мустасно.

إِلَّا ٱلۡمُصَلِّينَ ٢٢

**23**. (Намозхонлар)ки, намозларида барқарордирлар.

ٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ دَآئِمُونَ ٢٣

**24**. (Намозхонлар)ки, молу мулкларида маълум ҳақ бордир.

وَٱلَّذِينَ فِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ مَّعۡلُومٞ ٢٤

**25**. Тиланчи ва бечоралар учун.

لِّلسَّآئِلِ وَٱلۡمَحۡرُومِ ٢٥

**26**. (Намозхонлар)ки, Қиёмат кунини тасдиқ этадилар.

وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ٢٦

**27**. (Намозхонлар)ки, Парвардигорларининг азобидан қўрқадилар.

وَٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ٢٧

**28**. Зотан, Парвардигорларининг азоби бехатар эмасдир.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمۡ غَيۡرُ مَأۡمُونٖ ٢٨

**29**. (Намозхонлар)ки, авратларини сақлайдилар.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِفُرُوجِهِمۡ حَٰفِظُونَ ٢٩

**30**. Ўз жуфти ҳалоллари ва қўл остидагилари

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَإِنَّهُمۡ غَيۡرُ مَلُومِينَ ٣٠

бундан мустасно. Улар маломат қилингувчи эмаслар.

**31**. Ким шундан ортиғини талаб қилса, бас, ана ўшалар ҳаддан ошувчилардир.

فَمَنِ ٱبۡتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡعَادُونَ ٣١

**32**. (Намозхонлар)ки, омонатларига ва аҳдларига вафо қиладилар.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ رَٰعُونَ ٣٢

**33**. (Намозхонлар)ки, гувоҳликларини тўғри адо этадилар.

وَٱلَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمۡ قَآئِمُونَ ٣٣

**34**. (Намозхонлар)ки, намозларини муҳофаза қиладилар.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ٣٤

**35**. Ана ўшалар жаннатларда ҳурмат кўргувчилардир.

أُوْلَٰٓئِكَ فِي جَنَّٰتٖ مُّكۡرَمُونَ ٣٥

**36**. Куфр келтирганларга не бўлдики, сиз томон бўйин чўзиб чопмоқдалар?

فَمَالِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ قِبَلَكَ مُهۡطِعِينَ ٣٦

**37**. Ўнг тарафдан ҳам, чап тарафдан ҳам тўп-тўп бўлиб?

عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ عِزِينَ ٣٧

**38**. Ё улардан ҳар бир кимса ноз-неъмат жаннатига киритилишни тама қилурми?!

أَيَطۡمَعُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُدۡخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٖ ٣٨

**39**. Йўқ! Албатта, Биз уларни ўзлари билган нарсадан яратганмиз.

كَلَّآۖ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم مِّمَّا يَعۡلَمُونَ ٣٩

**40**. Машриқу мағриблар Парвардигорига қасам ичаманки, албатта, Биз Қодирмиз.

فَلَآ أُقۡسِمُ بِرَبِّ ٱلۡمَشَٰرِقِ وَٱلۡمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ٤٠

**41**. Улардан яхшироқларини алмаштириб қўйишга. Биз бу ишни қилишдан ожиз эмасмиз.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ٤١

**42**. Уларни тек қўйинг. То ваъда қилинган кунларига рўбарў келгунларига қадар ботаверсинлар, ўйнаб-кулаверсинлар.

فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ٤٢

**43**. У кунда худди бутларга шошаётгандек, қабрларидан шошиб чиқурлар.

يَوۡمَ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ سِرَاعٗا كَأَنَّهُمۡ إِلَىٰ نُصُبٖ يُوفِضُونَ ٤٣

**44**. Нигоҳлари ерга қадалган, ўзларини хорлик қоплаб олган ҳолда турадилар. Бу ўша уларга ваъда қилинган кундир.

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۚ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ٤٤

# Нуҳ نوح

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Биз Нуҳни: «Қавмингни уларга аламли азоб келишидан аввал огоҳлантиргин», деб ўз қавмига пайғамбар қилиб юбордик.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرۡ قَوۡمَكَ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَهُمۡ
عَذَابٌ أَلِيمٞ ١

**2**. Деди: «Эй қавмим, албатта, мен сиз учун очиқ огоҳлантирувчидирман.

قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٢

**3**. Аллоҳга ибодат қилинглар, У Зотдан қўрқинглар ва менга итоат этинглар.

أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ٣

**4**. Гуноҳларингизни мағфират қилур ва сизларни белгиланган муддатгача тирик қолдирур. Агар биладиган бўлсангизлар, Аллоҳнинг муддати келган вақтида асло кечиктирилмас».

يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرۡكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ أَجَلَ
ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُۚ لَوۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٤

**5**. Деди: «Парвардигорим, мен қавмимни кечаю кундуз даъват қилдим.

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوۡتُ قَوۡمِي لَيۡلٗا وَنَهَارٗا ٥

**6**. Менинг даъватим уларга фақат қочишни зиёда қилди, холос.

فَلَمۡ يَزِدۡهُمۡ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارٗا ٦

**7**. Мен қачон уларни Сенинг мағфиратингга даъват қилсам, улар бармоқларини қулоқларига тиқиб, кийимларини ўраб-чирмаб олдилар ва оёқ тираб турдилар ҳамда мутакаббирлик қилдилар.

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوۡتُهُمۡ لِتَغۡفِرَ لَهُمۡ جَعَلُوٓاْ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَٱسۡتَغۡشَوۡاْ
ثِيَابَهُمۡ وَأَصَرُّواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ ٱسۡتِكۡبَارٗا ٧

**8**. Кейин мен уларни ошкора даъват этдим.

ثُمَّ إِنِّي دَعَوۡتُهُمۡ جِهَارٗا ٨

**9**. Кейин даъватимни очиқ эълон ҳам қилдим, пинҳона ҳам айтдим».

ثُمَّ إِنِّيٓ أَعۡلَنتُ لَهُمۡ وَأَسۡرَرۡتُ لَهُمۡ إِسۡرَارٗا ٩

**10**. Дедим: «Парвардигорингиздан мағфират

فَقُلۡتُ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارٗا ١٠

сўранглар, албатта, У ўта Мағфиратли бўлган Зотдир.

---

يُرۡسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا ١١

**11**. У зот осмондан устингизга кетма-кет ёмғир ёғдиради.

---

وَيُمۡدِدۡكُم بِأَمۡوَٰلٖ وَبَنِينَ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ جَنَّٰتٖ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ أَنۡهَٰرٗا ١٢

**12**. Сизларга мол-дунё, бола-чақа билан мадад беради ҳамда сизларга боғу бўстонлар қилиб беради ва сизларга оқар дарёлар қилиб беради.

---

مَّا لَكُمۡ لَا تَرۡجُونَ لِلَّهِ وَقَارٗا ١٣

**13**. Сизларга нима бўлдики, Аллоҳнинг буюклигидан ҳайиқмайсизлар?

---

وَقَدۡ خَلَقَكُمۡ أَطۡوَارًا ١٤

**14**. Ҳолбуки, У Зот сизларни босқичма-босқич яратди-ку!

---

أَلَمۡ تَرَوۡاْ كَيۡفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗا ١٥

**15**. Кўрмадингизмики, Аллоҳ таоло етти осмонни қандай устма-уст қилиб яратди?!

---

وَجَعَلَ ٱلۡقَمَرَ فِيهِنَّ نُورٗا وَجَعَلَ ٱلشَّمۡسَ سِرَاجٗا ١٦

**16**. Улар орасидаги ойни нур, қуёшни эса чироқ айлади.

---

وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ نَبَاتٗا ١٧

**17**. Аллоҳ сизларни ердан ундириб чиқарди.

---

ثُمَّ يُعِيدُكُمۡ فِيهَا وَيُخۡرِجُكُمۡ إِخۡرَاجٗا ١٨

**18**. Кейин сизларни унга қайтаради ва яна чиқариб олади.

---

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ بِسَاطٗا ١٩

**19**. Аллоҳ сизларга ерни гиламдек тўшаб қўйди.

---

لِّتَسۡلُكُواْ مِنۡهَا سُبُلٗا فِجَاجٗا ٢٠

**20**. Ундаги кенг йўлларда юришларингиз учун».

---

قَالَ نُوحٞ رَّبِّ إِنَّهُمۡ عَصَوۡنِي وَٱتَّبَعُواْ مَن لَّمۡ يَزِدۡهُ مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارٗا ٢١

**21**. Нуҳ деди: «Парвардигорим, дарҳақиқат, улар менга итоатсизлик қилиб, мол-дунёси ва бола-чақаси ўзига фақат зиённи зиёда қилган кимсаларга эргашиб кетдилар».

---

وَمَكَرُواْ مَكۡرٗا كُبَّارٗا ٢٢

**22**. Жуда катта макр қилдилар.

---

وَقَالُواْ لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمۡ وَلَا تَذَرُنَّ وَدّٗا وَلَا سُوَاعٗا وَلَا يَغُوثَ

**23**. Дедилар: «Сизлар ҳаргиз ўз худоларингизни

тарк қилманглар! Вадни ҳам, Сувоъни ҳам, Яғусни ҳам, Яуқ ва Насрни ҳам ҳаргиз тарк қилманглар!»

وَيَعُوقَ وَنَسۡرٗا ٢٣

---

**24**. «Дарҳақиқат, улар кўпларни адаштирди. Бу золимларга залолатдан бошқани зиёда қилма».

وَقَدۡ أَضَلُّواْ كَثِيرٗاۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَٰلٗا ٢٤

---

**25**. Улар хатолари туфайли ғарқ қилиниб, дўзахга киритилдилар. Бас, ўзларига Аллоҳдан ўзга ёрдамчи топа олмадилар.

مِّمَّا خَطِيٓـَٰٔتِهِمۡ أُغۡرِقُواْ فَأُدۡخِلُواْ نَارٗا فَلَمۡ يَجِدُواْ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ
أَنصَارٗا ٢٥

---

**26**. Нуҳ деди: «Парвардигорим, ер юзида кофирлардан биронта қимирлаган тирик жонни қолдирма».

وَقَالَ نُوحٞ رَّبِّ لَا تَذَرۡ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ دَيَّارًا ٢٦

---

**27**. Сен уларни қолдирсанг, улар бандаларингни йўлдан оздирадилар ва фақат нонкўр, нопокларни туғиб-кўпайтирадилар.

إِنَّكَ إِن تَذَرۡهُمۡ يُضِلُّواْ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓاْ إِلَّا فَاجِرٗا كَفَّارٗا ٢٧

---

**28**. «Парвардигорим, Ўзинг мени, ота-онамни, менинг уйимга мўмин бўлиб кирганларни ва барча мўмину мўминаларни мағфират этгин, золимларга эса фақат ҳалокатни зиёда қилгин!»

رَّبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيۡتِيَ مُؤۡمِنٗا وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ
وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارَۢا ٢٨

## Жин الجن

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Айтинг: «Менга ваҳий қилиндики, жинлардан бир гуруҳи тинглади ва: «Биз бир ажойиб Қуръонни эшитдик», дедилар».

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ ٱسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ فَقَالُوٓا۟ إِنَّا سَمِعْنَا قُرْءَانًا عَجَبًا ١

---

**2**. «Тўғри йўлга ҳидоят қиладиган (Қуръонни тингладик) ва унга иймон келтирдик. Энди биз Парвардигоримизга ҳаргиз бирон кимсани шерик қилмасмиз».

يَهْدِىٓ إِلَى ٱلرُّشْدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدًا ٢

---

**3**. «Дарҳақиқат, Парвардигоримиз буюклиги юксак бўлди. У бирон жуфт ва ё фарзанд тутган эмас».

وَأَنَّهُۥ تَعَـٰلَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا ٱتَّخَذَ صَـٰحِبَةً وَلَا وَلَدًا ٣

---

**4**. Орамиздаги бир аҳмоқ Аллоҳ шаънига ноҳақ сўз айтар эди.

وَأَنَّهُۥ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى ٱللَّهِ شَطَطًا ٤

---

**5**. Биз инс ҳам, жин ҳам Аллоҳ шаънига ҳаргиз ёлғон сўзламас, деб ўйлар эдик.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن تَقُولَ ٱلْإِنسُ وَٱلْجِنُّ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ٥

---

**6**. Дарҳақиқат, айрим инсон кишилар жин кишилардан паноҳ сўрар эди. Бу иш уларнинг ҳаддан ошишини янада зиёда қилди.

وَأَنَّهُۥ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ ٱلْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ مِّنَ ٱلْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ٦

---

**7**. Дарҳақиқат, улар сизлар ўйлаганингиздек, Аллоҳ бирон кишини қайта тирилтирмас, деб гумон қилардилар.

وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا۟ كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ ٱللَّهُ أَحَدًا ٧

---

**8**. Биз самога тирмашдик. Лекин уни кучли қўриқчилар ва куйдириб юборадиган юлдузларга тўла кўрдик.

وَأَنَّا لَمَسْنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدْنَـٰهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ٨

---

**9**. Дарҳақиқат, биз тинглаш қулай жойларга ўтириб олар эдик. Энди эса ким қулоқ солса,

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَـٰعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن يَسْتَمِعِ ٱلْـَٔانَ يَجِدْ لَهُۥ شِهَابًا رَّصَدًا ٩

уни пойлаб турган куйдириб юборувчи юлдузга дуч келади.

**10**. Дарҳақиқат, биз ердаги кишиларга ёмонлик ирода қилинганми ёки Парвардигорлари уларга рушду ҳидоятни ирода қилганми, билмасмиз.

وَأَنَّا لَا نَدْرِىٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ١٠

**11**. Дарҳақиқат, орамизда солиҳлар ҳам, бошқалар ҳам бор. Чунки биз турли йўлларда эдик.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ١١

**12**. Дарҳақиқат, биз билдикки, ер юзида ҳеч қачон Аллоҳни ожиз қолдира олмас эканмиз ва Ундан қочиб қутула олмас эканмиз.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعْجِزَ ٱللَّهَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُۥ هَرَبًا ١٢

**13**. Дарҳақиқат, биз ҳидоятни тинглагач, унга иймон келтирдик. Ким Парвардигорига иймон келтирса, савоби камайиб қолишидан ҳам, гуноҳи ортиб кетишидан ҳам қўрқмайди.

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا ٱلْهُدَىٰٓ ءَامَنَّا بِهِۦ ۖ فَمَن يُؤْمِنۢ بِرَبِّهِۦ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ١٣

**14**. Албатта, орамизда мусулмонлар ҳам бор, йўлдан озганлар ҳам бор. Бас, ким мусулмон бўлса, бас, ана ўшалар тўғри йўлни танлабдилар.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا ٱلْقَٰسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ تَحَرَّوْا۟ رَشَدًا ١٤

**15**. Адашганлар эса жаҳаннамга ўтин бўлибдилар.

وَأَمَّا ٱلْقَٰسِطُونَ فَكَانُوا۟ لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ١٥

**16**. Улар тўғри йўлда барқарор турганларида эди, уларни мўл ёмғир ила суғорган бўлар эдик.

وَأَلَّوِ ٱسْتَقَٰمُوا۟ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَٰهُم مَّآءً غَدَقًا ١٦

**17**. Уларни синаш учун. Ким Парвардигорининг зикридан юз ўгирса, У Зот уни қаттиқ азоб сари йўллаб қўяди.

لِّنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِۦ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ١٧

**18**. Дарҳақиқат, масжидлар Аллоҳникидир. Бас, Аллоҳ билан бирга яна бирон кимсага дуо қилманглар.

وَأَنَّ ٱلْمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدًا ١٨

**19**. Аллоҳнинг бандаси У Зотга дуо қилиб турган пайтида унинг устига ғуж-ғуж бўлиб ёпирилиб кетай дедилар.

وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبْدُ ٱللَّهِ يَدْعُوهُ كَادُوا۟ يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا ١٩

**20**. Айтинг: «Мен ёлғиз Парвардигоримгагина дуо қилурман ва У Зотга бирон кимсани шерик қилмасман».

قُلْ إِنَّمَآ أَدْعُواْ رَبِّي وَلَآ أُشْرِكُ بِهِۦٓ أَحَدٗا ٢٠

---

**21**. Айтинг: «Албатта, мен сизларга на бир зиён ва на бир фойда беришга молик эмасман».

قُلْ إِنِّي لَآ أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرّٗا وَلَا رَشَدٗا ٢١

---

**22**. Айтинг: «Албатта, мени Аллоҳдан ҳеч ким ҳимоя қила олмас ва Ундан ўзга паноҳ ҳам топа олмасман».

قُلْ إِنِّي لَن يُجِيرَنِي مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٞ وَلَنْ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ٢٢

---

**23**. Аллоҳ тарафидан етказиш ва У Зотнинг рисолати бундан мустасно. Ким Аллоҳга ва У Зотнинг Пайғамбарига осийлик қилса, унга дўзах ўти бўлгай ва у ерда мангу қолурлар.

إِلَّا بَلَٰغٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦۚ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ
جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ٢٣

---

**24**. Ўзларига ваъда қилинган нарсани кўрганларида кимнинг мададкори заифроқ ва сони озроқ эканини билиб оладилар.

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْاْ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرٗا وَأَقَلُّ
عَدَدٗا ٢٤

---

**25**. Айтинг: «Сизларга ваъда қилинган нарса яқинми ё унга Парвардигорим узоқ муддат тайин қилганми, билмайман».

قُلْ إِنْ أَدْرِيٓ أَقَرِيبٞ مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ٢٥

---

**26**. У ғайбни Билувчидир ва ҳеч кимни Ўз ғайбидан огоҳ қилмас.

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٦

---

**27**. Ўзи рози бўлган пайғамбаргина бундан мустасно. Бас, Аллоҳ унинг олдидан ҳам, ортидан ҳам кузатувчи қўяди.

إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٖ فَإِنَّهُۥ يَسْلُكُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ
رَصَدٗا ٢٧

---

**28**. Токи билиб олсинки, улар Парвардигорларининг рисолатларини аниқ етказганлар. У Зот улардаги нарсаларни иҳота қилиб олган ва ҳамма нарсанинг саноғини ҳисоб-китоб қилиб қўйган.

لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُواْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ
شَيْءٍ عَدَدَۢا ٢٨

# Муззаммил المزمل

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Эй ўраниб олган зот!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُزَّمِّلُ ١

**2**. Кечаси туриб намоз ўқинг. (Кечанинг озгинаси) бундан мустасно.

قُمِ ٱلَّيۡلَ إِلَّا قَلِيلٗا ٢

**3**. Унинг ярмида. Ёки ундан ҳам озроқ камайтиринг.

نِّصۡفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصۡ مِنۡهُ قَلِيلًا ٣

**4**. Ёки унга қўшинг. Ва Қуръонни тартил билан тиловат қилинг.

أَوۡ زِدۡ عَلَيۡهِ وَرَتِّلِ ٱلۡقُرۡءَانَ تَرۡتِيلًا ٤

**5**. Дарҳақиқат, Биз устингизга оғир Сўзни ташлармиз.

إِنَّا سَنُلۡقِي عَلَيۡكَ قَوۡلٗا ثَقِيلًا ٥

**6**. Албатта, кечаси туриш муносиб палладир ва энг тўғри сўздир.

إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيۡلِ هِيَ أَشَدُّ وَطۡـٔٗا وَأَقۡوَمُ قِيلًا ٦

**7**. Кундузида эса сизнинг узоқ ишлашингиз бор.

إِنَّ لَكَ فِي ٱلنَّهَارِ سَبۡحٗا طَوِيلٗا ٧

**8**. Парвардигорингизнинг номини ёд этинг ва Унга бутунлай берилиб ибодат қилинг.

وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلۡ إِلَيۡهِ تَبۡتِيلٗا ٨

**9**. Машриқу мағрибнинг Парвардигори. Ундан ўзга илоҳ йўқ. Бас, уни ҳомий қилиб олинг!

رَّبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذۡهُ وَكِيلٗا ٩

**10**. Улар айтаётган гапларга сабр қилинг ва улардан чиройли тарзда четлашинг.

وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهۡجُرۡهُمۡ هَجۡرٗا جَمِيلٗا ١٠

**11**. Аҳли неъмат бўлган ёлғонга чиқарувчиларни Менга қўйиб беринг ва уларга бирозгина фурсат беринг.

وَذَرۡنِي وَٱلۡمُكَذِّبِينَ أُوْلِي ٱلنَّعۡمَةِ وَمَهِّلۡهُمۡ قَلِيلًا ١١

**12**. Дарҳақиқат, Бизнинг ҳузуримизда кишанлар ва дўзах бор.

إِنَّ لَدَيۡنَآ أَنكَالٗا وَجَحِيمٗا ١٢

**13**. Тиқилиб қоладиган таом ва аламли азоб бор.

وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٖ وَعَذَابًا أَلِيمٗا ١٣

**14**. Ўша кунда еру тоғлар ларзага келади ва тоғлар тўкилиб турадиган қумтепаларга айланади.

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ وَكَانَتِ ٱلۡجِبَالُ كَثِيبٗا مَّهِيلًا ١٤

**15**. Дарҳақиқат, Фиръавнга бир пайғамбар юборганимиздек, сизларга ҳам қарши гувоҳлик берадиган бир пайғамбар юбордик.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ رَسُولٗا شَٰهِدًا عَلَيۡكُمۡ كَمَآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ رَسُولٗا ١٥

**16**. Бас, Фиръавн пайғамбарга осийлик қилди ва Биз уни шиддатли азоб билан ушладик.

فَعَصَىٰ فِرۡعَوۡنُ ٱلرَّسُولَ فَأَخَذۡنَٰهُ أَخۡذٗا وَبِيلٗا ١٦

**17**. Куфр келтирадиган бўлсангизлар, болаларни чолларга айлантириб юборадиган кундан қандай ҳимояланасизлар?!

فَكَيۡفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرۡتُمۡ يَوۡمٗا يَجۡعَلُ ٱلۡوِلۡدَٰنَ شِيبًا ١٧

**18**. У кунда само ҳам ёрилгувчидир. У зотнинг ваъдаси амалга ошгувчидир.

ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرُۢ بِهِۦۚ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَفۡعُولًا ١٨

**19**. Дарҳақиқат, булар бир эслатмадир. Ким истаса, Парвардигори сари йўл олгай.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ١٩

**20**. Дарҳақиқат, Парвардигорингиз сиз ва сиз билан бирга бўлган бир тоифа кечанинг учдан иккисидан озроғида, унинг ярмида ва учдан бирида қоим бўлаётганингизни билади. Кеча ва кундузни Аллоҳ белгилайди. У Зот (тунни тўла) саноғига етказа олмасликларингизни билиб, сизларга қайта енгиллик берди. Қуръондан муяссар бўлганича ўқийверинглар. У Зот сизларнинг орангизда беморлар бўлишини, бошқалар Аллоҳнинг фазлидан умид қилиб, ер юзида сафар қилишларини, яна бошқалар эса Аллоҳ йўлида жиҳод қилишларини билди. Бас, муяссар бўлганича ўқийверинглар. Намозни тўкис адо этинглар, закотни беринглар ва Аллоҳга қарзи ҳасана беринглар! Ўзларингиз учун нимани тақдим қилсангизлар, уни Аллоҳнинг ҳузурида топасизлар. У яхшироқ ва буюкроқ мукофот ҳолида бўлади. Аллоҳдан мағфират сўранглар! Албатта, Аллоҳ Мағфиратли, Меҳрибондир.

۞إِنَّ رَبَّكَ يَعۡلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدۡنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيۡلِ وَنِصۡفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحۡصُوهُ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلۡقُرۡءَانِۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرۡضَىٰ وَءَاخَرُونَ يَضۡرِبُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَبۡتَغُونَ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنۡهُۚ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗاۚ وَمَا تُقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُم مِّنۡ خَيۡرٖ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٗا وَأَعۡظَمَ أَجۡرٗاۚ وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمُۢ ٢٠

# Муддассир المدثر

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Эй, бурканиб ётган! | يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ١ |
| **2**. Туринг ва огоҳлантиринг! | قُمۡ فَأَنذِرۡ ٢ |
| **3**. Парвардигорингизни улуғланг! | وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ٣ |
| **4**. Либосларингизни покланг! | وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ٤ |
| **5**. Бутлардан йирок бўлинг! | وَٱلرُّجۡزَ فَٱهۡجُرۡ ٥ |
| **6**. Кўп санаб, миннат қилманг. | وَلَا تَمۡنُن تَسۡتَكۡثِرُ ٦ |
| **7**. Парвардигорингиз учун сабр қилинг. | وَلِرَبِّكَ فَٱصۡبِرۡ ٧ |
| **8**. Бурғу чалинганида. | فَإِذَا نُقِرَ فِي ٱلنَّاقُورِ ٨ |
| **9**. Ана ўша кун қийин кундир! | فَذَٰلِكَ يَوۡمَئِذٖ يَوۡمٌ عَسِيرٌ ٩ |
| **10**. Кофирларга осон бўлмаган (кундир)! | عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ غَيۡرُ يَسِيرٖ ١٠ |
| **11**. Мен якка ҳолида яратган кимсани Ўзимга қўйиб беринг. | ذَرۡنِي وَمَنۡ خَلَقۡتُ وَحِيدٗا ١١ |
| **12**. Унга мўл-кўл мол-давлат бердим. | وَجَعَلۡتُ لَهُۥ مَالٗا مَّمۡدُودٗا ١٢ |
| **13**. Ва ҳозиру нозир фарзандлар ҳам. | وَبَنِينَ شُهُودٗا ١٣ |
| **14**. Унга осонлаштириб қўйдим. | وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمۡهِيدٗا ١٤ |
| **15**. Кейин у янада зиёда қилишимни тама қилур. | ثُمَّ يَطۡمَعُ أَنۡ أَزِيدَ ١٥ |
| **16**. Асло! У Бизнинг оятларимизга қаршилик қилгувчи эди. | كَلَّآۖ إِنَّهُۥ كَانَ لِأٓيَٰتِنَا عَنِيدٗا ١٦ |

**17**. Яқинда Мен уни бир машаққатга дучор қиламан.

سَأُرۡهِقُهُۥ صَعُودًا ١٧

**18**. Дарҳақиқат, у ўйлади ва режа тузди.

إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ١٨

**19**. Ҳалок қилингур, қандай режа тузди-я?!

فَقُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ١٩

**20**. Яна ҳалок қилингур, қандай режа тузди-я?!

ثُمَّ قُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ٢٠

**21**. Кейин назар солди.

ثُمَّ نَظَرَ ٢١

**22**. Кейин афтини буриштирди ва қовоғини солди.

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٢

**23**. Кейин юз ўгирди ва мутакаббирлик қилди.

ثُمَّ أَدۡبَرَ وَٱسۡتَكۡبَرَ ٢٣

**24**. Деди: «Албатта, бу нақл қилинган сеҳрдан ўзга нарса эмас».

فَقَالَ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ يُؤۡثَرُ ٢٤

**25**. «Бу инсон сўзидан бошқа нарса эмас».

إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا قَوۡلُ ٱلۡبَشَرِ ٢٥

**26**. Яқинда уни Сақарга киритурман.

سَأُصۡلِيهِ سَقَرَ ٢٦

**27**. Сақарнинг нима эканини сиз қаердан ҳам билар эдингиз.

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا سَقَرُ ٢٧

**28**. У на қолдиради ва на тарк этади.

لَا تُبۡقِي وَلَا تَذَرُ ٢٨

**29**. У терини қаттиқ куйдирувчидир.

لَوَّاحَةٞ لِّلۡبَشَرِ ٢٩

**30**. Унинг устида ўн тўққизта бор.

عَلَيۡهَا تِسۡعَةَ عَشَرَ ٣٠

**31**. Дўзах эгалари - қўриқчиларини фақат фаришталар қилдик. Уларнинг сонини куфр келтирганлар учун синовдан ўзга нарса қилмадик. Токи китоб берилганлар аниқ билиб олсинлар ва иймон келтирганларнинг иймони янада зиёда бўлсин. Китоб берилганлар ҳам, мўминлар ҳам шубҳага бормасинлар. Қалбида марази бор кимсалар ва кофирлар эса: «Бу билан Аллоҳ нимани мисол қилмоқчи бўляпти», деб қолсинлар. Аллоҳ

وَمَا جَعَلۡنَآ أَصۡحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةٗۖ وَمَا جَعَلۡنَا عِدَّتَهُمۡ إِلَّا
فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ لِيَسۡتَيۡقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ وَيَزۡدَادَ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓاْ إِيمَٰنٗا وَلَا يَرۡتَابَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَلِيَقُولَ
ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ وَٱلۡكَٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلٗاۚ
كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَمَا يَعۡلَمُ جُنُودَ
رَبِّكَ إِلَّا هُوَۚ وَمَا هِيَ إِلَّا ذِكۡرَىٰ لِلۡبَشَرِ ٣١

мана шундай Ўзи истаган одамни адаштиради ва Ўзи истаган одамни ҳидоят қилади. Парвардигорингизнинг лашкарларини Ўзидан ўзга ҳеч кимса билмас. У башарият учун бир эслатма, холос.

| | |
|---|---|
| **32**. Йўқ! Ойга қасам. | كَلَّا وَٱلۡقَمَرِ ٣٢ |
| **33**. Ўтиб кетган тунга қасам. | وَٱلَّيۡلِ إِذۡ أَدۡبَرَ ٣٣ |
| **34**. Ёришиб келаётган тонгга қасам. | وَٱلصُّبۡحِ إِذَآ أَسۡفَرَ ٣٤ |
| **35**. Дарҳақиқат, у улканларнинг биридир. | إِنَّهَا لَإِحۡدَى ٱلۡكُبَرِ ٣٥ |
| **36**. У башарият учун огоҳлантирувчидир. | نَذِيرٗا لِّلۡبَشَرِ ٣٦ |
| **37**. Сизлардан пешқадам бўлишни ёки ортда қолишни хоҳлаётган кимсалар учундир. | لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن يَتَقَدَّمَ أَوۡ يَتَأَخَّرَ ٣٧ |
| **38**. Ҳар бир жон ўзи қилиб ўтган ишнинг гаровидир. | كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡ رَهِينَةٌ ٣٨ |
| **39**. Ўнг тараф соҳиблари бундан мустаснодир. | إِلَّآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡيَمِينِ ٣٩ |
| **40**. Улар жаннатларда бир-бирларидан сўрайдилар. | فِي جَنَّٰتٖ يَتَسَآءَلُونَ ٤٠ |
| **41**. Жиноятчилар ҳақида. | عَنِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٤١ |
| **42**. «Сизларни Сақарга нима киритди?» | مَا سَلَكَكُمۡ فِي سَقَرَ ٤٢ |
| **43**. Дедилар: «Намоз ўқигувчилардан бўлмагандик. | قَالُواْ لَمۡ نَكُ مِنَ ٱلۡمُصَلِّينَ ٤٣ |
| **44**. Мискинга таом бермагандик. | وَلَمۡ نَكُ نُطۡعِمُ ٱلۡمِسۡكِينَ ٤٤ |
| **45**. Шўнғувчилар билан бирга шўнғир эдик. | وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ ٱلۡخَآئِضِينَ ٤٥ |
| **46**. Қиёмат кунини ёлғонга чиқарар эдик. | وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ٤٦ |
| **47**. То бизга ўлим келгунига қадар (шундай эдик)». | حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلۡيَقِينُ ٤٧ |

| | |
|---|---|
| **48**. Энди уларга оқловчиларнинг оқлови фойда бермас! | فَمَا تَنفَعُهُمۡ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾ |
| **49**. Уларга нима бўлдики, эслатмадан юз ўгирадилар? | فَمَا لَهُمۡ عَنِ ٱلتَّذۡكِرَةِ مُعۡرِضِينَ ﴿٤٩﴾ |
| **50**. Бамисоли улар ёввойи эшаклар. | كَأَنَّهُمۡ حُمُرٞ مُّسۡتَنفِرَةٞ ﴿٥٠﴾ |
| **51**. Арслондан қочгани каби. | فَرَّتۡ مِن قَسۡوَرَةِۭ ﴿٥١﴾ |
| **52**. Балки улардан ҳар бир киши ўзига очиқ саҳифалар берилишини истаётгандир. | بَلۡ يُرِيدُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُؤۡتَىٰ صُحُفٗا مُّنَشَّرَةٗ ﴿٥٢﴾ |
| **53**. Йўқ! Балки улар охиратдан қўрқмаслар. | كَلَّاۖ بَل لَّا يَخَافُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ﴿٥٣﴾ |
| **54**. Йўқ! Албатта, у эслатмадир. | كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذۡكِرَةٞ ﴿٥٤﴾ |
| **55**. Бас, ким истаса, ундан эслатма-ибрат олур. | فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾ |
| **56**. Аллоҳ хоҳлаганидагина эслатма-ибрат оладилар. У тақво аҳлидир, мағфират аҳлидир. | وَمَا يَذۡكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ هُوَ أَهۡلُ ٱلتَّقۡوَىٰ وَأَهۡلُ ٱلۡمَغۡفِرَةِ ﴿٥٦﴾ |

# Қиёмат القيامة

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Қиёмат кунига қасам ичаман. | لَآ أُقۡسِمُ بِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ ١ |
| **2**. Маломатгўй нафсга қасам ичаман. | وَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلنَّفۡسِ ٱللَّوَّامَةِ ٢ |
| **3**. Инсон Бизни унинг суякларини ҳеч қачон тўплаёлмас, деб ўйлайдими? | أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجۡمَعَ عِظَامَهُۥ ٣ |
| **4**. Йўқ! Биз унинг бармоқ учларини ҳам асл ҳолига келтиришга Қодирмиз. | بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُۥ ٤ |
| **5**. Балки, инсон олдинда фиску фужур қилишни хоҳлар. | بَلۡ يُرِيدُ ٱلۡإِنسَٰنُ لِيَفۡجُرَ أَمَامَهُۥ ٥ |
| **6**. «Қиёмат куни қачон ўзи?» деб сўрар. | يَسۡـَٔلُ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلۡقِيَٰمَةِ ٦ |
| **7**. Кўз қамашганда. | فَإِذَا بَرِقَ ٱلۡبَصَرُ ٧ |
| **8**. Ой тутилганда. | وَخَسَفَ ٱلۡقَمَرُ ٨ |
| **9**. Қуёш билан ой бирлаштирилганда. | وَجُمِعَ ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ ٩ |
| **10**. Ўшал кунда инсон: «Қочар жой қаерда?» деб қолади. | يَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذٍ أَيۡنَ ٱلۡمَفَرُّ ١٠ |
| **11**. Йўқ! Паноҳ йўқдир! | كَلَّا لَا وَزَرَ ١١ |
| **12**. У кунда қарор топиш ёлғиз Парвардигорингизгадир. | إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمُسۡتَقَرُّ ١٢ |
| **13**. У кунда инсонга қилиб ўтган ишлари ҳақида ҳам, қолдириб кетган ишлари ҳақида ҳам хабар берилади. | يُنَبَّؤُاْ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذِۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ١٣ |
| **14**. Балки инсон ўзига қарши ўзи гувоҳдир. | بَلِ ٱلۡإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦ بَصِيرَةٞ ١٤ |

15. Гарчи узрларини тўкиб солса ҳам.

وَلَوۡ أَلۡقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ١٥

16. Уни шошилтириб, тилингизни у билан қимирлатманг.

لَا تُحَرِّكۡ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعۡجَلَ بِهِۦٓ ١٦

17. Дарҳақиқат, уни жамлаб бериш ҳам, ўқитиб қўйиш ҳам Бизнинг зиммамизда.

إِنَّ عَلَيۡنَا جَمۡعَهُۥ وَقُرۡءَانَهُۥ ١٧

18. Уни ўқиб берган пайтимизда ўқилишига қулоқ солиб туринг.

فَإِذَا قَرَأۡنَٰهُ فَٱتَّبِعۡ قُرۡءَانَهُۥ ١٨

19. Кейин уни баён қилиб бериш ҳам Бизнинг зиммамизда.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا بَيَانَهُۥ ١٩

20. Йўқ! Балки сизлар нақдни яхши кўрасизлар.

كَلَّا بَلۡ تُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ ٢٠

21. Охиратни эса тарк этасизлар.

وَتَذَرُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ٢١

22. У кунда яшнаб турадиган юзлар бор.

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاضِرَةٌ ٢٢

23. (Улар) Парвардигорларига боқиб тургувчидир!

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٞ ٢٣

24. У кунда тиришиб-буришган юзлар ҳам бор.

وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذِۭ بَاسِرَةٞ ٢٤

25. Ўзларига умуртқасини синдирадиган бир иш бўлишига ишониб турадилар.

تَظُنُّ أَن يُفۡعَلَ بِهَا فَاقِرَةٞ ٢٥

26. Йўқ! Жон ҳалқумга келган пайтда.

كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِيَ ٢٦

27. «Дам солиб қўядиган бирон кимса борми?», деб қолинганда.

وَقِيلَ مَنۡۜ رَاقٖ ٢٧

28. Бунинг ажралиш эканини англаганида.

وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلۡفِرَاقُ ٢٨

29. Оёқ оёққа чалмашиб қолганда.

وَٱلۡتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ٢٩

30. Ана ўша кунда ҳайдалиш ёлғиз Парвардигорингиз саридир.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمَسَاقُ ٣٠

31. Бас, у на тасдиқ этди ва на намоз ўқиди!

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ٣١

**32**. Аксинча, ёлғонга чиқарди ва юз ўгирди.

وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٣٢

**33**. Кейин гердайганича ўз аҳли сари кетди.

ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ٣٣

**34**. Ўлим бўлсин сенга, ўлим!

أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰ ٣٤

**35**. Кейин яна ўлим бўлсин сенга, ўлим!

ثُمَّ أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰٓ ٣٥

**36**. Инсон, бекор ташлаб қўйиламан, деб ўйлайдими?

أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَن يُتۡرَكَ سُدًى ٣٦

**37**. У тўкиладиган манийдан бир нутфа эмасмиди?

أَلَمۡ يَكُ نُطۡفَةٗ مِّن مَّنِيّٖ يُمۡنَىٰ ٣٧

**38**. Сўнгра лахта қон бўлди. Кейин (Аллоҳ уни) яратди ва расо қилди.

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةٗ فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ٣٨

**39**. Кейин ундан эркак ва аёл жуфтларни қилди.

فَجَعَلَ مِنۡهُ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣٩

**40**. Шундай Зот ўликларни тирилтиришга Қодир эмасми?!

أَلَيۡسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰ ٤٠

## Инсон الإنسان

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Дарҳақиқат, инсонга у эсга олинадиган нарса бўлмаган бир замон келмадими?

هَلْ أَتَىٰ عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ حِينٌ مِّنَ ٱلدَّهْرِ لَمْ يَكُن شَيْـًٔا مَّذْكُورًا ﴿١﴾

---

**2**. Дарҳақиқат, Биз инсонни аралаш нутфадан яратдик. Уни синаймиз. (Шунинг учун) уни эшитадиган, кўрадиган қилиб қўйдик.

إِنَّا خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِن نُّطْفَةٍ أَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيهِ فَجَعَلْنَٰهُ سَمِيعًۢا بَصِيرًا ﴿٢﴾

---

**3**. Дарҳақиқат, Биз унга йўл кўрсатдик. Ё шукр қилувчи ва ё куфр келтирувчи бўлсин.

إِنَّا هَدَيْنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرًا وَإِمَّا كَفُورًا ﴿٣﴾

---

**4**. Дарҳақиқат, Биз кофирлар учун занжирлар, кишанлар ва ёниб турган ловни тайёрлаб қўйганмиз.

إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَا۟ وَأَغْلَٰلًا وَسَعِيرًا ﴿٤﴾

---

**5**. Албатта, яхшилар аралашмаси кофур бўлган майкосалардан ичурлар.

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ﴿٥﴾

---

**6**. Бир чашмаки, ундан Аллоҳнинг бандалари ичурлар. Уни ўзлари отилтириб чиқарадилар.

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفْجِيرًا ﴿٦﴾

---

**7**. Улар назрга вафо қилурлар ва ёмонлиги кенг тарқаладиган кундан қўрқарлар.

يُوفُونَ بِٱلنَّذْرِ وَيَخَافُونَ يَوْمًا كَانَ شَرُّهُۥ مُسْتَطِيرًا ﴿٧﴾

---

**8**. Таомни ўзлари яхши кўриб турсалар-да, мискин, етим ва асирларни таомлантирурлар.

وَيُطْعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا وَأَسِيرًا ﴿٨﴾

---

**9**. (Дерлар): «Албатта, биз сизларни фақат Аллоҳнинг розилиги учун овқатлантирамиз. Бунинг эвазига сизлардан мукофот ёки ташаккур истамасмиз.

إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَآءً وَلَا شُكُورًا ﴿٩﴾

---

10. Дарҳақиқат, биз Парвардигоримиз томонидан бўладиган юзларни қаттиқ тириштириб-

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوسًا قَمْطَرِيرًا ﴿١٠﴾

буриштириб юборадиган кундан қўрқамиз».

فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمِ وَلَقَّىٰهُمۡ نَضۡرَةٗ وَسُرُورٗا ١١

**11**. Бас, Аллоҳ уларни ўша куннинг ёмонлигидан сақлади ҳамда уларга нур ва сурур бахш этди.

وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُواْ جَنَّةٗ وَحَرِيرٗا ١٢

**12**. Сабр қилганлари учун уларни жаннат ва ипак билан мукофотлади.

مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۖ لَا يَرَوۡنَ فِيهَا شَمۡسٗا وَلَا زَمۡهَرِيرٗا ١٣

**13**. У ерда сўриларда ястанган ҳолдалар. У ерда қуёшни ҳам, совуқни ҳам кўрмаслар.

وَدَانِيَةً عَلَيۡهِمۡ ظِلَٰلُهَا وَذُلِّلَتۡ قُطُوفُهَا تَذۡلِيلٗا ١٤

**14**. Жаннат соялари уларга яқиндир. Мевалари ҳам эгиб қўйилгандир.

وَيُطَافُ عَلَيۡهِم بِـَٔانِيَةٖ مِّن فِضَّةٖ وَأَكۡوَابٖ كَانَتۡ قَوَارِيرَا۠ ١٥

**15**. Уларга кумуш идишлар ва биллур қадаҳлар айлантириб турилур.

قَوَارِيرَاْ مِن فِضَّةٖ قَدَّرُوهَا تَقۡدِيرٗا ١٦

**16**. Кумушдан бўлган биллурлар. Уни ўлчаб қўйгандирлар.

وَيُسۡقَوۡنَ فِيهَا كَأۡسٗا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ١٧

**17**. У ерда аралашмаси занжабил бўлган қадаҳдан суғорилурлар.

عَيۡنٗا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلۡسَبِيلٗا ١٨

**18**. Салсабил деб аталадиган чашмадан.

۞وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيۡتَهُمۡ حَسِبۡتَهُمۡ لُؤۡلُؤٗا
مَّنثُورٗا ١٩

**19**. Уларнинг атрофида мангу ёш болалар айланиб юрадилар. Уларни кўрсангиз, сочилган маржон, деб ўйлайсиз.

وَإِذَا رَأَيۡتَ ثَمَّ رَأَيۡتَ نَعِيمٗا وَمُلۡكٗا كَبِيرًا ٢٠

**20**. Назар ташласангиз, у ерда неъматни ва катта мулк-давлатни кўрасиз.

عَٰلِيَهُمۡ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضۡرٞ وَإِسۡتَبۡرَقٞۖ وَحُلُّوٓاْ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٖ
وَسَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ شَرَابٗا طَهُورًا ٢١

**21**. Уларнинг устларида яшил ипак ва шойи либослар бўлиб, улар кумуш билагузуклар билан безангандирлар ва Парвардигорлари уларни ниҳоятда покиза шароб ила суғоргандир.

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمۡ جَزَآءٗ وَكَانَ سَعۡيُكُم مَّشۡكُورًا ٢٢

**22**. Албатта, бу сизларга мукофот бўлди ва ҳаракатингиз қабул бўлди.

**23**. Дарҳақиқат, Биз сизга Қуръонни бўлиб-бўлиб нозил қилдик.

إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ تَنزِيلٗا ٢٣

**24**. Бас, Парвардигорингиз ҳукмига сабр қилинг ва улардан бирон осий ё нонкўрга итоат этманг!

فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعۡ مِنۡهُمۡ ءَاثِمًا أَوۡ كَفُورٗا ٢٤

**25**. Ва эрта-ю кеч Парвардигорингиз номини зикр қилинг!

وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٢٥

**26**. Кечанинг бир қисмида ҳам У Зотга сажда қилинг ва тунда Унга узоқ тасбеҳ айтинг!

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَٱسۡجُدۡ لَهُۥ وَسَبِّحۡهُ لَيۡلٗا طَوِيلًا ٢٦

**27**. Дарҳақиқат, анавилар нақдни хуш кўрмоқдалар. Оғир кунни эса ортларига отмоқдалар.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمۡ يَوۡمٗا ثَقِيلٗا ٢٧

**28**. Биз уларни яратдик ва яратилишини мустаҳкам қилдик. Агар истасак, уларни ўзларига ўхшаганларга алмаштириб қўяверамиз.

نَّحۡنُ خَلَقۡنَٰهُمۡ وَشَدَدۡنَآ أَسۡرَهُمۡۖ وَإِذَا شِئۡنَا بَدَّلۡنَآ أَمۡثَٰلَهُمۡ تَبۡدِيلًا ٢٨

**29**. Дарҳақиқат, бу бир эслатмадир. Ким хоҳласа, Парвардигори сари йўл олади.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلٗا ٢٩

**30**. Аллоҳ хоҳлаганидагина сизлар ҳам хоҳларсизлар. Албатта, Аллоҳ Билувчи ва Ҳаким Зотдир.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٣٠

**31**. Ўзи хоҳлаган одамни Ўз раҳматига киритади. Золимларга эса аламли азобни тайёрлаб қўйган.

يُدۡخِلُ مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمَۢا ٣١

# Мурсалот المرسلات

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Пайдар-пай юборилган (шамол)ларга қасам. | وَٱلۡمُرۡسَلَٰتِ عُرۡفٗا ١ |
| **2**. Қаттиқ эсган шамолларга қасам. | فَٱلۡعَٰصِفَٰتِ عَصۡفٗا ٢ |
| **3**. Тарқатиб юборадиган (шамол)ларга қасам. | وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشۡرٗا ٣ |
| **4**. Фарқлаб берувчи (фаришта)ларга қасам. | فَٱلۡفَٰرِقَٰتِ فَرۡقٗا ٤ |
| **5**. Ваҳийни ташувчиларга қасам. | فَٱلۡمُلۡقِيَٰتِ ذِكۡرًا ٥ |
| **6**. Узрларни ёки огоҳлантиришларни. | عُذۡرًا أَوۡ نُذۡرًا ٦ |
| **7**. Сизларга ваъда қилинган нарса аниқ содир бўлгувчидир. | إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٞ ٧ |
| **8**. Бас, юлдузлар ўчирилганда. | فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتۡ ٨ |
| **9**. Ва осмон ёрилганда. | وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتۡ ٩ |
| **10**. Тоғлар сочилганда. | وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ نُسِفَتۡ ١٠ |
| **11**. Пайғамбарларга вақт белгиланганда. | وَإِذَا ٱلرُّسُلُ أُقِّتَتۡ ١١ |
| **12**. Қай кунга белгиланган эди? | لِأَيِّ يَوۡمٍ أُجِّلَتۡ ١٢ |
| **13**. Ажратиш кунига. | لِيَوۡمِ ٱلۡفَصۡلِ ١٣ |
| **14**. Ажратиш куни нима эканини қаердан ҳам билар эдингиз? | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ١٤ |
| **15**. У кунда ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай! | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٥ |
| **16**. Олдингиларни ҳалок қилмадикми? | أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٦ |

| | |
|---|---|
| **17**. Сўнгра кейингиларни ҳам уларга эргаштирурмиз. | ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٧ |
| **18**. Жиноятчиларни шундоқ қилурмиз. | كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٨ |
| **19**. У кунда ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай! | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٩ |
| **20**. Сизларни бир ҳақир сувдан яратмадикми? | أَلَمۡ نَخۡلُقكُّم مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ٢٠ |
| **21**. Бас, уни мустаҳкам қароргоҳга жойламадикми?! | فَجَعَلۡنَٰهُ فِي قَرَارٖ مَّكِينٍ ٢١ |
| **22**. Маълум муддатгача. | إِلَىٰ قَدَرٖ مَّعۡلُومٖ ٢٢ |
| **23**. Бас, қодир бўлдик. Нақадар қудратлимиз! | فَقَدَرۡنَا فَنِعۡمَ ٱلۡقَٰدِرُونَ ٢٣ |
| **24**. У кунда ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай! | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٤ |
| **25**. Ерни ўзига тортувчи қилиб қўймадикми?! | أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ كِفَاتًا ٢٥ |
| **26**. Тирикларни ҳам, ўликларни ҳам. | أَحۡيَآءٗ وَأَمۡوَٰتٗا ٢٦ |
| **27**. Унда юксак тоғлар қилдик ва сизларни чучук сув билан суғордик. | وَجَعَلۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ شَٰمِخَٰتٖ وَأَسۡقَيۡنَٰكُم مَّآءٗ فُرَاتٗا ٢٧ |
| **28**. У кунда ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай! | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٨ |
| **29**. Энди ўша ўзингиз ёлғонга чиқарган нарса сари юраверинглар. | ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢٩ |
| **30**. Уч бўлакли «соя» сари бораверинглар! | ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ ظِلّٖ ذِي ثَلَٰثِ شُعَبٖ ٣٠ |
| **31**. У ҳеч қандай салқин ҳам қилмайди, оловни ҳам қайтармайди. | لَّا ظَلِيلٖ وَلَا يُغۡنِي مِنَ ٱللَّهَبِ ٣١ |
| **32**. Албатта, у қасрдек учқунларни отиб туради. | إِنَّهَا تَرۡمِي بِشَرَرٖ كَٱلۡقَصۡرِ ٣٢ |
| **33**. Гўё улар қорамтир сариқ туялардек. | كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٞ صُفۡرٞ ٣٣ |
| **34**. У кунда ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай! | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٤ |
| **35**. Бу улар гапира олмайдиган кундир. | هَٰذَا يَوۡمُ لَا يَنطِقُونَ ٣٥ |

**36**. Ва уларга узр айтишга изн берилмайди.

وَلَا يُؤۡذَنُ لَهُمۡ فَيَعۡتَذِرُونَ ٣٦

**37**. У кунда ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٧

**38**. Бу ажратиш кунидир. Сизларни ҳам, олдингиларни ҳам жамладик.

هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِۖ جَمَعۡنَٰكُمۡ وَٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨

**39**. Бас, сизларнинг бирон ҳийлангиз бўлса, Менга ишлатиб кўринглар-чи?

فَإِن كَانَ لَكُمۡ كَيۡدٞ فَكِيدُونِ ٣٩

**40**. У кунда ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٠

**41**. Дарҳақиқат, тақводорлар соялар ва чашмаларда бўладилар.

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي ظِلَٰلٖ وَعُيُونٖ ٤١

**42**. Ва кўнгиллари тусаган мевалардадирлар.

وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشۡتَهُونَ ٤٢

**43**. Қилиб ўтган яхши амалларингиз учун енглар, ичинглар. Ош бўлсин.

كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٤٣

**44**. Албатта, Биз гўзал амал қилгувчиларни мана шундай мукофотлаймиз.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٤٤

**45**. У кунда ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٥

**46**. Бирозгина еб, фойдаланиб қолинглар! Сизлар аниқ жиноятчисизлар!

كُلُواْ وَتَمَتَّعُواْ قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجۡرِمُونَ ٤٦

**47**. У кунда ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٧

**48**. Уларга: «Рукуъ қилинглар», дейилса, рукуъ қилмаслар.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرۡكَعُواْ لَا يَرۡكَعُونَ ٤٨

**49**. У кунда ёлғон дегувчиларга ҳалокат бўлгай!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٩

**50**. Бас, ундан кейин қайси сўзга ишонадилар?!

فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ٥٠

# Набаъ النبأ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

| | |
|---|---|
| **1**. Бир-бирларидан нима ҳақида сўрамоқдалар?! | عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ﴿١﴾ |
| **2**. Улуғ хабар ҳақида. | عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٢﴾ |
| **3**. Шундай хабарки, улар унинг ҳақида ихтилофдадирлар. | ٱلَّذِى هُمْ فِيهِ مُخْتَلِفُونَ ﴿٣﴾ |
| **4**. Йўқ! Улар яқинда билиб олурлар. | كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ﴿٤﴾ |
| **5**. Яна бир бор йўқ! Улар яқинда билиб олурлар! | ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ﴿٥﴾ |
| **6**. Ерни (сизлар учун) бешик қилиб қўймадикми? | أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ مِهَٰدًا ﴿٦﴾ |
| **7**. Ва тоғларни қозиқ (қилиб қўймадикми?). | وَٱلْجِبَالَ أَوْتَادًا ﴿٧﴾ |
| **8**. Ва сизларни жуфт-жуфт қилиб яратдик. | وَخَلَقْنَٰكُمْ أَزْوَٰجًا ﴿٨﴾ |
| **9**. Ва уйқуларингизни ором қилиб бердик. | وَجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا ﴿٩﴾ |
| **10**. Кечани либос қилдик. | وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ لِبَاسًا ﴿١٠﴾ |
| **11**. Кундузни эса тирикчилик вақти қилдик. | وَجَعَلْنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشًا ﴿١١﴾ |
| **12**. Устингнизда етти қават мустаҳкам (осмон) ни бино қилдик. | وَبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ﴿١٢﴾ |
| **13**. Ва чарақлаб турувчи чироқ ҳам қилдик. | وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ﴿١٣﴾ |
| **14**. Яна Биз ўзидан ёмғирни сиқиб чиқаргувчи (булут)лардан мўл-кўл сув-ёмғир ёғдирдик. | وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلْمُعْصِرَٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ﴿١٤﴾ |
| **15**. У билан дон ва наботот чиқаришимиз учун | لِّنُخْرِجَ بِهِۦ حَبًّا وَنَبَاتًا ﴿١٥﴾ |

(шундай қилдик).

| | |
|---|---|
| **16**. Ва дарахтлари бир-бирига чирмашиб кетган боғларни чиқариш (барпо қилиш учун шундай қилдик). | وَجَنَّٰتٍ أَلۡفَافًا ١٦ |
| **17**. Албатта, ажрим куни аниқ белгилаб қўйилди. | إِنَّ يَوۡمَ ٱلۡفَصۡلِ كَانَ مِيقَٰتٗا ١٧ |
| **18**. У кунда Сурга пуфланур ва сизлар тўп-тўп бўлиб келурсизлар. | يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ فَتَأۡتُونَ أَفۡوَاجٗا ١٨ |
| **19**. Само очилиб, (фаришталар тушиб келадиган) эшикларга айланиб қолди! | وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ أَبۡوَٰبٗا ١٩ |
| **20**. Тоғлар ўрнидан қўзғатилиб, саробга айланур. | وَسُيِّرَتِ ٱلۡجِبَالُ فَكَانَتۡ سَرَابًا ٢٠ |
| **21**. Албатта, жаҳаннам пойлаб турувчидир. | إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتۡ مِرۡصَادٗا ٢١ |
| **22**. Ҳаддидан ошганларнинг борар жойи. | لِّلطَّٰغِينَ مَـَٔابٗا ٢٢ |
| **23**. У ерда узоқ замонлар қолиб кетадилар. | لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحۡقَابٗا ٢٣ |
| **24**. У ерда бирон салқинни ҳам, ичимликни ҳам топмаслар. | لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرۡدٗا وَلَا شَرَابًا ٢٤ |
| **25**. Фақат қайноқ сув ва йирингнигина (тотурлар)! | إِلَّا حَمِيمٗا وَغَسَّاقٗا ٢٥ |
| **26**. (Бу уларнинг қилмишларига) яраша жазо! | جَزَآءٗ وِفَاقًا ٢٦ |
| **27**. Чунки улар ҳисоб-китобдан қўрқмас эдилар. | إِنَّهُمۡ كَانُواْ لَا يَرۡجُونَ حِسَابٗا ٢٧ |
| **28**. Ва оятларимизни батамом ёлғон дер эдилар! | وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابٗا ٢٨ |
| **29**. Биз ҳаммасини ёзиб, китоб қилиб қўйганмиз. | وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ كِتَٰبٗا ٢٩ |
| **30**. Бас, татиб кўринглар, энди сизларга азобдан бошқа ҳеч нарсани зиёда қилмасмиз. | فَذُوقُواْ فَلَن نَّزِيدَكُمۡ إِلَّا عَذَابًا ٣٠ |
| **31**. Албатта, тақводорлар учун нажот манзили бордир. | إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ مَفَازًا ٣١ |

**32**. Боғлар ва узумзорлар.

حَدَآئِقَ وَأَعۡنَٰبٗا ٣٢

**33**. Бўйи етган бир хил ёшдаги қизлар.

وَكَوَاعِبَ أَتۡرَابٗا ٣٣

**34**. Тўлдирилган қадаҳлар.

وَكَأۡسٗا دِهَاقٗا ٣٤

**35**. У ерда беҳуда ва ёлғон гапларни эшитмаслар.

لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوٗا وَلَا كِذَّٰبٗا ٣٥

**36**. Парвардигорингиз тарафидан бир мукофот, совға ҳисобида.

جَزَآءٗ مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابٗا ٣٦

**37**. Осмонлар ва ернинг ҳамда уларнинг ўртасидаги бор нарсаларнинг Парвардигори бўлмиш Меҳрибон Зот (томонидан). Улар У Зотдан (қўрқиб) бирон сўз айта олмаслар.

رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا ٱلرَّحۡمَٰنِۖ لَا يَمۡلِكُونَ مِنۡهُ خِطَابٗا ٣٧

**38**. Ўша кунда Руҳ ва фаришталар саф бўлиб турар. Раҳмон изн берганларгина гапира олур ва рост сўзлар.

يَوۡمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ صَفّٗاۖ لَّا يَتَكَلَّمُونَ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَقَالَ صَوَابٗا ٣٨

**39**. Бу ҳақ кундир. Бас, ким хоҳласа, ўз Парвардигори томон қайтадиган йўлни тутгай.

ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلۡحَقُّۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ٣٩

**40**. Албатта, Биз сизларни яқин келажакда содир бўладиган азобдан огоҳлантирдик. У кунда ҳар киши ўзи қилган ишни кўради. Ва кофир: «Кошки тупроқ бўлиб кетсам эди», деб қолади.

إِنَّآ أَنذَرۡنَٰكُمۡ عَذَابٗا قَرِيبٗا يَوۡمَ يَنظُرُ ٱلۡمَرۡءُ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلۡكَافِرُ يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ تُرَٰبَۢا ٤٠

# Назиаат النازعات

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

1. Шиддат билан (жонни) суғуриб олувчи (фаришта)ларга қасам.

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرۡقٗا ١

2. Юмшоқлик билан жон олувчи (фаришта) ларга қасам.

وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشۡطٗا ٢

3. Сузиб юрувчи (фаришта)ларга қасам.

وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبۡحٗا ٣

4. Ўзишда мусобақа қилувчи (фаришта)ларга қасам.

فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبۡقٗا ٤

5. Ишнинг тадбирини қилувчи (фаришта)ларга қасам.

فَٱلۡمُدَبِّرَٰتِ أَمۡرٗا ٥

6. Титрагувчи титраган кунда.

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ٦

7. Унга эргашувчи эргашганда.

تَتۡبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ٧

8. Ўша кунда қалблар қўрқувга тушгувчидир.

قُلُوبٞ يَوۡمَئِذٖ وَاجِفَةٌ ٨

9. Кўзлари эса эгилиб қолгувчидир!

أَبۡصَٰرُهَا خَٰشِعَةٞ ٩

10. Дейдилар: «Биз ростдан ҳам ортга қайтариламизми?»

يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرۡدُودُونَ فِي ٱلۡحَافِرَةِ ١٠

11. «Чириган суяк бўлганимиздан кейин ҳам-а?»

أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا نَّخِرَةٗ ١١

12. «Ундай бўлса, бу зиёнли қайтиш-ку!» - дерлар.

قَالُواْ تِلۡكَ إِذٗا كَرَّةٌ خَاسِرَةٞ ١٢

13. Албатта, у бир қичқириқдан бошқа нарса эмас.

فَإِنَّمَا هِيَ زَجۡرَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣

14. Қарабсизки, улар ер устида бўлиб қолурлар!

فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ١٤

**15**. Сизга Мусонинг хабари келдими?

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ١٥

---

**16**. Эсланг, Парвардигори унга муқаддас Туво водийсида (шундай) нидо қилган эди:

إِذۡ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوًى ١٦

---

**17**. «Фиръавннинг ёнига бор, чунки у ҳаддидан ошди.

ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ١٧

---

**18**. Унга айт: «Сенда покланишга (рағбат) борми?

فَقُلۡ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ١٨

---

**19**. Сени Парвардигоринг сари бошласам, бас, (У зотдан) қўрқсанг».

وَأَهۡدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخۡشَىٰ ١٩

---

**20**. Унга бир улкан мўъжиза кўрсатди.

فَأَرَىٰهُ ٱلۡأٓيَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ٢٠

---

**21**. (Фиръавн) уни ёлғонга чиқарди ва осий бўлди.

فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ٢١

---

**22**. Сўнг юз ўгириб, тезлаб кетди.

ثُمَّ أَدۡبَرَ يَسۡعَىٰ ٢٢

---

**23**. Сўнг (ўз одамларини) тўплаб, жар солди:

فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ٢٣

---

**24**. «МенсизларнингэнголийПарвардигорингиздирман», деди.

فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢٤

---

**25**. Бас, Аллоҳ уни охират ва дунё азобига гирифтор қилди.

فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلۡأٓخِرَةِ وَٱلۡأُولَىٰٓ ٢٥

---

**26**. Албатта, бунда У зотдан қўрқадиганлар учун ибрат бордир.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰٓ ٢٦

---

**27**. Сизларни яратиш қийинми ёки осмонними? Уни (Аллоҳ) бино қилди.

ءَأَنتُمۡ أَشَدُّ خَلۡقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُۚ بَنَىٰهَا ٢٧

---

**28**. Шифтини баланд қилиб, тиклади.

رَفَعَ سَمۡكَهَا فَسَوَّىٰهَا ٢٨

---

**29**. Кечасини қоронғу қилиб, (ундан) кундузини чиқарди.

وَأَغۡطَشَ لَيۡلَهَا وَأَخۡرَجَ ضُحَىٰهَا ٢٩

---

**30**. Ундан кейин ерни ёйиб текис қилди.

وَٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ٣٠

**31**. Ундан сувини, ўтлоқларини чиқарди.

أَخۡرَجَ مِنۡهَا مَآءَهَا وَمَرۡعَىٰهَا ﴿٣١﴾

**32**. Ва тоғларни ўрнаштирди.

وَٱلۡجِبَالَ أَرۡسَىٰهَا ﴿٣٢﴾

**33**. Сизларга ва чорваларингизга фойдали бўлиши учун.

مَتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ﴿٣٣﴾

**34**. Катта бало келганида.

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ ٱلۡكُبۡرَىٰ ﴿٣٤﴾

**35**. Инсон ўз қилмишини ёдга олган кунда.

يَوۡمَ يَتَذَكَّرُ ٱلۡإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ﴿٣٥﴾

**36**. Ва дўзах кўрадиган кимсага кўрсатиб қўйилганида.

وَبُرِّزَتِ ٱلۡجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ﴿٣٦﴾

**37**. Ўшанда ким ҳаддидан ошган бўлса.

فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ﴿٣٧﴾

**38**. Ва бу дунё ҳаётини устун қўйган бўлса.

وَءَاثَرَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ﴿٣٨﴾

**39**. Унинг жойи фақат жаҳаннам бўлур.

فَإِنَّ ٱلۡجَحِيمَ هِيَ ٱلۡمَأۡوَىٰ ﴿٣٩﴾

**40**. Ким Парвардигори қошида туришдан қўрқиб, нафсни хоҳиш-истаклардан тийган бўлса.

وَأَمَّا مَنۡ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفۡسَ عَنِ ٱلۡهَوَىٰ ﴿٤٠﴾

**41**. Бас, унинг жойи жаннатдир.

فَإِنَّ ٱلۡجَنَّةَ هِيَ ٱلۡمَأۡوَىٰ ﴿٤١﴾

**42**. Сиздан, Қиёмат қачон бўлиши ҳақида сўрайдилар.

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرۡسَىٰهَا ﴿٤٢﴾

**43**. Сиз қаёқда-ю, уни зикр қилиш қаёқда?!

فِيمَ أَنتَ مِن ذِكۡرَىٰهَآ ﴿٤٣﴾

**44**. Уни (билиш) ёлғиз Парвардигорингизга бориб тўхтар.

إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ﴿٤٤﴾

**45**. Сиз фақат ундан қўрқадиган кишиларни огоҳлантиргувчисиз, холос.

إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخۡشَىٰهَا ﴿٤٥﴾

**46**. Уни кўрадиган кунда худди (бу дунёда) биргина Пешиндан сўнг ёки чошгоҳ пайтида тургандек бўлиб қолурлар!

كَأَنَّهُمۡ يَوۡمَ يَرَوۡنَهَا لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا عَشِيَّةً أَوۡ ضُحَىٰهَا ﴿٤٦﴾

# Абаса عبس

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**Меҳрибон ва Раҳмли Аллоҳ номи билан (бошлайман)**

**1**. Афтини буриштирди ва юз ўгирди. عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ۝١

**2**. Ҳузурига кўр киши келганда. أَن جَآءَهُ ٱلْأَعْمَىٰ ۝٢

**3**. Қаердан биласиз? Эҳтимол у покланар? وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ۝٣

**4**. Ёки насиҳат олар ва насиҳат унга кор қилар? أَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكْرَىٰٓ ۝٤

**5**. Аммо истиғно қилган кимсага эса. أَمَّا مَنِ ٱسْتَغْنَىٰ ۝٥

**6**. Сиз ўша томонга юзланяпсиз. فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ ۝٦

**7**. У покланмаса, сизга зарари бўлмас. وَمَا عَلَيْكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ۝٧

**8**. Аммо ҳузурингизга шошилиб келган. وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسْعَىٰ ۝٨

**9**. (Аллоҳдан) қўрққан ҳолида. وَهُوَ يَخْشَىٰ ۝٩

**10**. Бас, сиз ундан юз ўгиряпсиз. فَأَنتَ عَنْهُ تَلَهَّىٰ ۝١٠

**11**. Йўқ! Албатта, улар (Қуръон оятлари) эслатмадир. كَلَّآ إِنَّهَا تَذْكِرَةٌ ۝١١

**12**. Бас, хоҳлаган киши ундан ибратланур. فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ۝١٢

**13**. (Бу Қуръон) азизу мукаррам саҳифалардадир. فِى صُحُفٍ مُّكَرَّمَةٍ ۝١٣

**14**. Қадри баланд, покиза. مَّرْفُوعَةٍ مُّطَهَّرَةٍۭ ۝١٤

**15**. Элчи (фаришта)лар қўлларидадир. بِأَيْدِى سَفَرَةٍ ۝١٥

**16**. Итоатли, улуғдирлар. كِرَامٍۭ بَرَرَةٍ ۝١٦

